إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا الذِّكْرَ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ

إِنَّهُ لَقُرْآنٌ كَرِيمٌ فِي كِتَابٍ مَكْنُونٍ لَا يَمَسُّهُ إِلَّا الْمُطَهَّرُونَ تَنْزِيلٌ مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ

تشرف بالأمر بطباعة هذا المصحف الشريف وترجمة معانيه
خادم الحرمين الشريفين الملك فهد بن عبد العزيز آل سعود
ملك المملكة العربية السعودية

هذا المصحف الشريف وترجمة معانيه

هدية من خادم الحرمين الشريفين الملك فهد بن عبد العزيز آل سعود

وقف لله تعالى لا يجوز بيعه

**БҮЛ ҚҰРАН ШӘРИФ ҚАЗАҚША МАҒЫНА ЖӘНЕ ТҮСІНІГІ ШАРАПАТТЫ ЕКІ ХАРАМНЫҢ ҚЫЗМЕТКЕРІ ФАҺД ПАТША ҒАБДҮЛҒАЗІЗ ҮЛЫ САУД СЕМЬЯСЫНЫҢ СЫЙЛЫҒЫ.**

**АЛЛА ҮШІН АРНАЛҒАН САТУҒА БОЛМАЙДЫ.**

القرآن الكريم

وترجمة معانيه إلى

اللغة القازاقية

# ҚҰРАН КӘРИМ

## ҚАЗАҚША МАҒЫНА

## ЖӘНЕ ТҮСІНІГІ

БҰЛ ҚҰРАН ШӘРИФТІҢ ҚАЗАҚША АУДАРМАСЫНЫҢ БАСЫЛЫМЫНА ШАРАПАТТЫ ЕКІ ХАРАМНЫҢ ҚЫЗМЕТКЕРІ ФАҺД ПАТША ҒАБДҰЛҒАЗІЗ ҰЛЫ САУД СЕМЬЯСЫ САУД АРАБИЯ ПАТШАСЫ ӘМІР ЕТКЕН.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

«إِنَّ هَٰذَا الْقُرْآنَ يَهْدِي لِلَّتِي هِيَ أَقْوَمُ»

الحمد لله رب العالمين والصلاة والسلام على سيد المرسلين محمد وعلى آله وصحبه أجمعين.. وبعد:

فتحقيقا لتوجيهات خادم الحرمين الشريفين وناشر كتاب الله المجيد الملك فهد بن عبد العزيز آل سعود حفظه الله فى العناية بكتاب الله الكريم توثيقا وطباعة، والعمل على تيسير نشره وانتشاره بين أيدى المسلمين وتفسير معانيه باللغات الأجنبية واعتبار تلك التوجيهات أسمى الغايات والأهداف المرسومة لمجمع خادم الحرمين الشريفين الملك فهد لطباعة المصحف الشريف بالمدينة المنورة.

وبناء على التعاون بين كل من الأمانة العامة لمجمع خادم الحرمين الشريفين الملك فهد لطباعة المصحف الشريف بالمدينة المنورة والأمانة العامة لرابطة العالم الإسلامى فى استقطاب علماء التفسير فى البلدان الإسلامية لترجمة معانى القرآن الكريم إلى اللغات الأجنبية وذلك للحاجة إلى طرح تلك المعانى إلى جميع اللغات التى يتحدث بها المسلمون حتى يواكب التعبد بتلاوته تفهما لمعانيه.

وإيمانا بقوله تعالى (إنما المؤمنون إخوة) وشعورا بواجب المساهمة الإسلامية.

يسعدنا أن نقدم هذا المصحف الشريف وترجمة معانيه إلى اللغة القازاقية الذى أمر بطباعته خادم الحرمين الشريفين وناشر كتاب الله المجيد الملك فهد بن عبد العزيز آل سعود حفظه الله والتى قام بترجمتها فضيلة الشيخ خليفة آلطاى وراجعه الأستاذ ح. دليل خان جان آلطاى ووافقت عليه رابطة العالم الإسلامى بمكة المكرمة.

ونحمد الله أن وفقنا إلى إنجاز هذا العمل وتقديمه إلى المسلمين الناطقين باللغة القازاقية فى قازخستان وخارجها رجاء أن يستلهموا منه نور الهدى والصلاح الذى يقوى إيمانهم ويثبت إسلامهم ويصلح أحوالهم فى الدنيا والآخرة..

والله الهادى إلى سواء السبيل.

Бісміллаһір–Рахманір–Рахим

"Негізінен осы Құран ең тура жолға бастайды." (17–С. 9–А.)

Толық мақтау әлемдердің Раббы, Аллаға тән. Елшілердің ардақтысы Мұхаммедке, үй–ішіне және барлық жолдастарына Алланың игілігі және сәлемі болсын!

Шарапатты екі Харамның қызметкері Фаһд патшаның (Оны Алла игілігімен қорғасын!) Алланың құрметті Кітабының басылымы және Мұсылмандардың қолдарына тию, мағыналарының бөгде тілдерге аударылу жұмыстарын оңайластыруға байланысты нұсқаулары бойынша бұл елеулі мақсат және көзқарас Медине Мұнауарадағы "Фаһд Патшаның Құран Шәриф Басылым Комбинатының" бас хатшысы мен "Дүние Жүзілік Ислам Бірлігі" (Рабыта) қоғамының бас хатшысы арасында Құран Шәрифтің мағыналарын Мұсылмандар сөйлейтін әр түрлі тілдерде басылымы олардың мағынасын білмей тек қана ғибадат үшін оқу жағдайында қалмаулары көз алдыға ұсталып, Ислам мемлекеттеріндегі тәпсір ғалымдарын бірараға келтіріп солардан пайдалану жұмысы жүзеге асырылды.

Алла тағаланың: "Шын мәнінде мүміндер бауырлас қой.",– деген аятына сенім артқан бойда діни міндет деп сезіп, осы Құранды және қазақша аудармасын ұсынып отырмыз. Шарапатты екі Харамның қызметкері Ұлы Алланың Кітабын таратушы Фаһд патша Абдұлғазіз ұлы сауд семьясы (Алла оны қорысын!) Басылымына әмір берді.

Бұл Құран Шәрифтің қазақша аудармасын ардақты Халифа Алтай орындады. Оны ұстаз Дәлелхан Жаналтай көзден кешірді. Және бұған Меккедегі Дүние Жүзілік Ислам Бірлігі (Рабыта) қоғамы келісім берді. Бұл арқылы Қазакістандағы әрі басқа жерлердегі қазақша сөйлейтін Мұсылмандардың бұдан тура жол нұрын түсінулерін және имандарының күшейіп Мұсылманшылықтарының нығайып сондай–ақ дүние ахиретте ахуалдарының түзелуін үміт етеміз.

Ең тура жолға ұластырушы Алла.

مُصحف المدينة النّبويّة

# القرآن الكريم

وترجمة معانيه إلى اللغة القازاقيّة

مجمع خادم الحرمين الشريفين الملك فهد لطباعة المصحف الشريف

МЕДИНЕ МҰНАУУАРА НҰСХАСЫ

# ҚҰРАН КӘРИМ

# ҚАЗАҚША МАҒЫНА ЖӘНЕ ТҮСІНІГІ

ЕКІ ХАРАМНЫҢ ҚЫЗМЕТКЕРІ
ФАҺД ПАТШАНЫҢ
ҚҰРАН ШӘРИФ БАСЫМ КОМБИНАТЫ




## 1- ФАТИХА СҮРЕСІ

Меккеде түскен, 7 аят. (Бұл сүре: "Әл Фатихатүл Кітап, Үммүл Құран, Сәбғүл Мәсани): Кітаптың кілті, Құранның негізі, қайталанатын 7 аят т.б. аттармен аталады. Сондай-ақ Фатиха сүресі: Аллаға жалбарынудың нағыз бір үлгісі

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын. (1)

Барлық мақтау бүкіл әлемнің Раббы Аллаға тән. (2)

Аса қамқор, ерекше мейірімді.(3)

Қиямет күнінің иесі. (4-С.16-А) (4)

(Әй Алла!) Саған ғана құлшылық қыламыз, әрі Сенен ғана жәрдем тілейміз! (5)

Бізді тура жолға сала көр! (6)

Нығметке бөлендіргендеріңнің жолына! (4-С.69-А.)

Ашуға ұшырағандардың және адасқандардың жолына емес! (5-С.78-А.) (7) "Амин"

(Құран кәрим, негізінен алты түрлі күрделі маңызды қамтиды: 1- Алланың барлығы, бірлігі, 2- Пайғамбарлық, 3- Құлшылық, 4- Қиямет, 5- Бұларға сенушілердің жәйі, 6- Сенбеушілердің жағдайы, соңғы екеуі көбінесе қисса түрінде келеді. Мысалы: "2-3-А.": Алланың барлығын, бірлігін, "4-А.": Қиямет күнін, "5-А.": Құлшылықты, "6-А.": Пайғамбарлықты, "7-А.": Сенушілерді, сенбеушілерді қамтиды. Қорыта айтқанда, Құран кәримнің әр аяты немесе сүресі, осы алты түрлі негізгі маңызбен тікелей не жанай түрде ұштасып отырады. Сондықтан Фатиха сүресіне: "Үммүл Құран" делінген. Уаллаһу ағлам.... Ж-Қ.)

## 2- БАҚАРА СҮРЕСІ

Мединеде түскен, 286 аят. (Бұл ең ұзын сүреде, Алланың барлығы, бірлігі, пайғамбарлық, қиямет күні тәрізді негізгі сенім мәселелері, және Намаз, Ораза, Зекет, Хаж сияқты құлшылыққа тән нұсқаулар сондай-ақ үйлену, ажырасу, (қысас) кек алу, өсиет, аманат, қарыз өсім және нафақаландыру т.б.күрделі қоғамдық қарым-қатынасқа тығыз байланысты ережелер және сенбеушілердің, әсіресе Яһудилердің қылықтары баян етілумен қатар, қорытып айтқанда бір қатар маңызды мәселелер кіріспе түрінде осы сүреде қамтылған деуге болады. Ардақты пайғамбарымыз (Ғ.С):"Әр нәрсенің бір шоқтығы бар. Құранның шоқтығы Бақара сүресі" деген. Ж-Қ)



Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

"Әліф Лам Мим" (1) (Бір неше сүренің басындағы осы тәрізді жеке әріптер: "Хүрүф Мұқаттағат" бөлшек әріптер деп аталады. Ұғымын Алла біледі.)

Міне осы Кітапта күдік жоқ, тақуалар үшін тура жол көрсетуші. (2-С.177-А.) (2)

Сондай олар көмеске иман келтіреді, намазды толық орындайды, өздеріне берген несібемізден (Алла жолында) Пайдаландырады.(2-С.285-А)(3)

(Мұхаммед Ғ.С.) олар саған түсірілгенге әрі сенен бұрынғы түсірілгенге сенеді және ахиретке анық нанады.(4)

Міне солар Раббылары тарапынан тура жолда және солар құтылушылар. (5) (Делінген бейнеде Құранның тура жолынан пайдалана алатын тақуалардың: Көмеске иман келтіру, намазды толық орындау, Алла жолында мал сарып қылу, кітаптарға және ахиретке нану, бес шарты баян етілгеннен кейін, келесі аяттарда, ескерту пайда бермейтін, қасарысқан кәпірлермен екі жүзді (мұнафықтар) баян етіледі.)




(Мүхаммед Ғ.С.) расында қарсы болғандарды, үгіттесең де үгіттемесең де бәрі бірдей. Олар иман келтірмейді, (6) Алла олардың жүректерін, құлақтарын бітеген, әрі көздерінде перде бар. Сондай-ақ олар үшін зор қинау бар. (Алла оларды жаратып ой, көз, құлақ берген болса да қарсы келіп қасарысқандықтарынан осы халге келген.) (41-С.5-А. 83-С.13-А.) (7) Адамдардың кейбіреулері, екі жүзді (мүнафықтар): "Аллаға, ахирет күніне сендік" дейді. Бірақ олар сенбейді. (8) Олар (өздерінше) Алланы және иман келтіргендер алдайды. Бірақ олар өздерін ға алдағандарын сезбейді. (9) Оларды жүректерінде дерт бар. (Күншілді дерті.) Сонда Алла олардың дерті арттыра түсті. (Мүсылманда дамыған сайын күншілдіктері қо түсті.) Сондай-ақ оларғ өтірікшіліктерінің салдарына күйзелтуші азап бар. (10) Оларғ "Жер жүзінде бүзақылы қылмандар!",- делінсе, олар: "Бізде түзеуші ғанамыз" дейді. (11) Са болыңдар! Шын мәнінде оларды өздері бүзақы, алайда ола түсінбейді. (12) Егер оларғ "Адамдар иман келтіргендей има келтіріңдер!",- делінсе, олар "Ақылсыздарша иман келтірейі пе?",- дер. Байқаңдар! Шын мәнінд олардың өздері ақымақ. Бірақ ола білмейді. (13) Ал және ола мүміндерге кездессе: "Біз де има келтірдік" дер. Әрқашан ола сайтандарымен (бастықтарымен оңашалана қалса: "Расында бі сендермен біргеміз, біз оларды тәлкек қылып қана жүрміз" дер. (14 Алла оларды мазаққа ұшыратып азғындықтарында қаңғыртып қояды (15) Олар қисық жолды туралықпе айырбастап алды. Сонда оларғ саудалары пайда бермеді. Әм ола тура жолды таппады. (16)

Олардың мысалы: (Далада) от жағып маңын жарық қылғанда, Алла олардың жарығын өшіріп, қараңғылықтарда қалдырған біреу сияқты, (бұл мысалда, екі жүзді мұнафықтар; жаққан оттары өшіп, тым-тырыс қараңғылықта қалғанға ұқсатылып отыр) олар көрмейді. (17) Саңырау, сақау және соқыр болып бетінен қайтпайды. (18) Немесе қараңғылықта күркіреп, жарқылдап көктен нөсерлете құйған жаңбырға ұшырап, нажағайдан өлем деп қорқып, саусақтарын құлақтарына тыққан біреулер тәрізді. Алла кәпірлерді толық баураушы. (19) Олардың көздерін нажағай жұлып әкете жаздайды. Оларға жарық берген сәтте, олар жарықта жүреді де оларға қараңғы болған заманда, олар тұра қалады. Егер Алла қаласа, олардың есту, көру сезімдерін де жойар еді. Алланың әр нәрсеге күші толық жетуші. (Бұл мысалда, Құран жене Ислам; көзді алардай жарқылдап, күркіреп құйған нөсерге, мұнафықтар; нажағайдан қорқып, саусақтарын құлақтарына тығып жарықта жүріп, қараңғыда тұрып тантырақтағанға теңеліп отыр. К.Б.Ж.Т. т.б.) (20) Әй Адам баласы! Сондай сендерді де сендерден бұрынғыларды да жаратқан Раббыларыңа құлшылық қылыңдар. Әрине сақтанған боларсыңдар. (21) Ол сондай Алла, сендерге жерді төсек, аспанды төбе етіп жаратты. Әрі көктен жаңбыр жаудырып, сол арқылы сендер үшін әр түрлі өсімдіктен ризық шығарды.



مَثَلُهُمْ كَمَثَلِ ٱلَّذِى ٱسْتَوْقَدَ نَارًا فَلَمَّآ أَضَآءَتْ مَا حَوْلَهُۥ
ذَهَبَ ٱللَّهُ بِنُورِهِمْ وَتَرَكَهُمْ فِى ظُلُمَٰتٍ لَّا يُبْصِرُونَ ﴿١٧﴾ صُمٌّۢ
بُكْمٌ عُمْىٌ فَهُمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿١٨﴾ أَوْ كَصَيِّبٍ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فِيهِ
ظُلُمَٰتٌ وَرَعْدٌ وَبَرْقٌ يَجْعَلُونَ أَصَٰبِعَهُمْ فِىٓ ءَاذَانِهِم مِّنَ ٱلصَّوَٰعِقِ
حَذَرَ ٱلْمَوْتِ ۚ وَٱللَّهُ مُحِيطٌۢ بِٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٩﴾ يَكَادُ ٱلْبَرْقُ يَخْطَفُ
أَبْصَٰرَهُمْ ۖ كُلَّمَآ أَضَآءَ لَهُم مَّشَوْا۟ فِيهِ وَإِذَآ أَظْلَمَ عَلَيْهِمْ قَامُوا۟ ۚ
وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَذَهَبَ بِسَمْعِهِمْ وَأَبْصَٰرِهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ
شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٠﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱعْبُدُوا۟ رَبَّكُمُ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ
وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿٢١﴾ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ
ٱلْأَرْضَ فِرَٰشًا وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءً وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجَ
بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزْقًا لَّكُمْ ۖ فَلَا تَجْعَلُوا۟ لِلَّهِ أَندَادًا وَأَنتُمْ
تَعْلَمُونَ ﴿٢٢﴾ وَإِن كُنتُمْ فِى رَيْبٍ مِّمَّا نَزَّلْنَا عَلَىٰ عَبْدِنَا
فَأْتُوا۟ بِسُورَةٍ مِّن مِّثْلِهِۦ وَٱدْعُوا۟ شُهَدَآءَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ
إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٣﴾ فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا۟ وَلَن تَفْعَلُوا۟ فَٱتَّقُوا۟
ٱلنَّارَ ٱلَّتِى وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلْحِجَارَةُ ۖ أُعِدَّتْ لِلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٤﴾



Сондықтан біле тұра Аллаға шерік қатпаңдар. (Сенбеушілер, Құранды Мұхаммед Ғ.С. ойдан шығарып отыр деген. 25-С.32-А.) (22) Егер құлымызға түсіргенімізден күдіктенсеңдер, онда сендер де со құсаған бір сүре келтіріңдер, Алладан өзге көмекшілеріңді де шақырыңдар, егер сөздерің рас болса. (23) Егер оны істемесеңдер (әзір келтірмесеңдер, келешекте) сірә істей алмайсыңдар. Ендеше, отыны; адамдар, тастардан болып кәпірлер үшін әзірленген оттан қорқыңдар! (24)

سُورَةُ البَقَرَةِ — الجُزْءُ الأَوَّلُ

وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمْ جَنَّٰتٍ
تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۖ كُلَّمَا رُزِقُوا۟ مِنْهَا مِن ثَمَرَةٍ
رِّزْقًا ۙ قَالُوا۟ هَٰذَا ٱلَّذِى رُزِقْنَا مِن قَبْلُ ۖ وَأُتُوا۟ بِهِۦ مُتَشَٰبِهًا ۖ
وَلَهُمْ فِيهَآ أَزْوَٰجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۖ وَهُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢٥﴾
۞ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَسْتَحْىِۦٓ أَن يَضْرِبَ مَثَلًا مَّا بَعُوضَةً فَمَا
فَوْقَهَا ۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن
رَّبِّهِمْ ۖ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَيَقُولُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ
بِهَٰذَا مَثَلًا ۘ يُضِلُّ بِهِۦ كَثِيرًا وَيَهْدِى بِهِۦ كَثِيرًا ۚ
وَمَا يُضِلُّ بِهِۦٓ إِلَّا ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٢٦﴾ ٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهْدَ
ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مِيثَٰقِهِۦ وَيَقْطَعُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ
وَيُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٢٧﴾
كَيْفَ تَكْفُرُونَ بِٱللَّهِ وَكُنتُمْ أَمْوَٰتًا فَأَحْيَٰكُمْ ۖ
ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٨﴾ هُوَ
ٱلَّذِى خَلَقَ لَكُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ ٱسْتَوَىٰٓ إِلَى
ٱلسَّمَآءِ فَسَوَّىٰهُنَّ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٩﴾

الحزب ١

٥

(Мүхаммед Ғ.С.) иман келтіріп, ізгі іс істегендерді қуандыр! Расында олар үшін астарынан өзендер ағатын жәннеттер бар. Әрқашан оларға оның жемісінен бір ризық берілсе, олар: "Осы бізге бұрын да беріліп еді" дейді. Тағы оның ұқсасы келтіріледі. Әрі олар үшін онда тап-таза жұбайлар да бар. Олар онда мәңгі қалады. (Құрандағы шыбын, өрмекші және құмырсқа тәрізді кішкентай мысалдарға таңырқағандар болған...) (25) Расында Алла шіркейді, одан да зорғыны мысал келтіруден ұялмайды. Ал мүміндер оның Раббыларынан нак хақиқат екендігін біледі. Ал енді қарсы болғандар: "Алла, бұл мысал менен нені қалайды?",- дейді. Алла, ол мысал менен көптегенді адастырып, әрі онымен көптегенді оңғарады. (Мысалдарға қарсы келіп адасқандар да, шындық деп біліп жол тапқандар да болады негізінде.) Ол арқылы бұзықтарды ғана адастырады. (26) Олар (иман келтіріп) серт бергеннен кейін Алланың уәдесін бұзады да Алланың жалғастырылуын бұйырған нәрсесін (жақындық, бірлікті) бөледі. Сондай-ақ жер жүзінде бұзақылық істейді. Міне солар зиянға ұшыраушылар. (27) Аллаға қалайша қарсы келесіңдер? Өлі едіңдер, сендерді тірілтті. Тағы өлтіреді. Соңыра қайта тірілтеді. Сонан соң (қияметте) Оның алдына қайтарыласыңдар. (28) Ол сондай Алла, жер жүзіндегі барлық нәрселерді сендер үшін жаратты. Сонан кейін аспанға көңіл бөліп оны жеті қабат көк етіп тәртіптеді. Ол әр нәрсені толық білуші. (29)

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي جَاعِلٌ فِي ٱلْأَرْضِ خَلِيفَةً
قَالُوٓا۟ أَتَجْعَلُ فِيهَا مَن يُفْسِدُ فِيهَا وَيَسْفِكُ ٱلدِّمَآءَ وَنَحْنُ
نُسَبِّحُ بِحَمْدِكَ وَنُقَدِّسُ لَكَ قَالَ إِنِّيٓ أَعْلَمُ مَا لَا تَعْلَمُونَ
٣٠ وَعَلَّمَ ءَادَمَ ٱلْأَسْمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمْ عَلَى ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ
فَقَالَ أَنۢبِـُٔونِي بِأَسْمَآءِ هَٰٓؤُلَآءِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٣١ قَالُوا۟
سُبْحَٰنَكَ لَا عِلْمَ لَنَآ إِلَّا مَا عَلَّمْتَنَآ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ
٣٢ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ أَنۢبِئْهُم بِأَسْمَآئِهِمْ فَلَمَّآ أَنۢبَأَهُم بِأَسْمَآئِهِمْ قَالَ
أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ إِنِّيٓ أَعْلَمُ غَيْبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَأَعْلَمُ مَا
تُبْدُونَ وَمَا كُنتُمْ تَكْتُمُونَ ٣٣ وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟
لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰ وَٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ
٣٤ وَقُلْنَا يَٰٓـَٔادَمُ ٱسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ ٱلْجَنَّةَ وَكُلَا مِنْهَا رَغَدًا
حَيْثُ شِئْتُمَا وَلَا تَقْرَبَا هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣٥
فَأَزَلَّهُمَا ٱلشَّيْطَٰنُ عَنْهَا فَأَخْرَجَهُمَا مِمَّا كَانَا فِيهِ وَقُلْنَا ٱهْبِطُوا۟
بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ وَلَكُمْ فِي ٱلْأَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٍ ٣٦
فَتَلَقَّىٰٓ ءَادَمُ مِن رَّبِّهِۦ كَلِمَٰتٍ فَتَابَ عَلَيْهِ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ٣٧



(Мұхаммед Ғ.С.) сол уақытта Раббың періштелерге: "Әрине мен жерде бір орынбасар жаратамын!",– деген еді. (Періштелер): "Онда бұзақылық істеп, қан төгетін біреу жаратасың ба? Негізінен біз Сені дәріптеп, мақтау мен пәктаудамыз" деді. Алла: "Мен сендердің білмегендеріңді жақсы білемін!",– деді. (Алла, Адамды топырақтан жаратып оған жан салды. (22–С. 5–А., 55–С.14–А., 32–С.7–А.) (30) Алла Адам (Ғ.С.) ға біртұтас атауларды үйретті де сонан соң оларды періштелерге көрсетіп: "Айтқандарың рас болса, Маған осы нәрселердің аттарын айтып беріңдер." деді. (31) Періштелер: "Сен пәксің! Біздің, Сенің үйреткеніңнен басқа білеріміз жоқ. Әрине Сен толық білуші, өте данасың" деді. (32) (Алла Т): "Әй Адам! Оларға, бұлардың аттарын баян ет" деді. Сонда (Адам Ғ.С.) оларға ол заттардың аттарын айтқан сәтте, Алла: "Мен сендерге көктер мен жердің құпиясын, сендердің де көрнеу, көмес істегендеріңді білемін деп айтпадым ба?",– деді. (33) Сол уақытта періштелерге: "Адамға сәжде қылыңдар" дедік. Сонда олар дереу сәжде қылды. Бірақ Ібіліс бас тартып, дандайсып қарсы келушілерден болды. (34) Және де: "Әй Адам! Сен де жұбайың да жәннәтте тұрыңдар, ерікті түрде қалағандарыңша жеңдер де, мына ағашқа жоламаңдар. Онда жазықтылардан боласыңдар" деген едік. (Бұл ағаш көбінесе бидай немесе жүзім ағашы делінген.) (35) Сонда Шайтан, екеуін ол жерден тайдырды. Ондағы нығметтерден де шығарды. Оларға: "Бір–біріңе қас болып, түсіңдер: Сендер үшін жержүзінде тұрақ және бір мезгілге дейін пайдалану бар" дедік. (36) Сонда Адам (Ғ.С.) Раббынан сөздер үйреніп алды да жалбарынды. (7–С. 23–А.) Раббы оның тәубесін қабылдады. Өйткені Ол тәубені өте қабылдаушы, ерекше мейірімді. (37)

قلنا اهبطوا منها جميعا فإما يأتينكم مني هدى فمن تبع
هداي فلا خوف عليهم ولا هم يحزنون ﴿٣٨﴾ والذين كفروا
وكذبوا بآياتنا أولئك أصحاب النار هم فيها خالدون ﴿٣٩﴾
يا بني إسرائيل اذكروا نعمتي التي أنعمت عليكم وأوفوا بعهدي
أوف بعهدكم وإياي فارهبون ﴿٤٠﴾ وآمنوا بما أنزلت
مصدقا لما معكم ولا تكونوا أول كافر به ولا تشتروا بآياتي
ثمنا قليلا وإياي فاتقون ﴿٤١﴾ ولا تلبسوا الحق بالباطل
وتكتموا الحق وأنتم تعلمون ﴿٤٢﴾ وأقيموا الصلاة وآتوا
الزكاة واركعوا مع الراكعين ﴿٤٣﴾ ۞ أتأمرون الناس بالبر
وتنسون أنفسكم وأنتم تتلون الكتاب أفلا تعقلون ﴿٤٤﴾
واستعينوا بالصبر والصلاة وإنها لكبيرة إلا على الخاشعين
﴿٤٥﴾ الذين يظنون أنهم ملاقو ربهم وأنهم إليه راجعون ﴿٤٦﴾
يا بني إسرائيل اذكروا نعمتي التي أنعمت عليكم وأني فضلتكم
على العالمين ﴿٤٧﴾ واتقوا يوما لا تجزي نفس عن نفس شيئا ولا
يقبل منها شفاعة ولا يؤخذ منها عدل ولا هم ينصرون ﴿٤٨﴾

نصف الحزب ١



"Жаннаттан бәрің түсіңдер, Менен сендерге бір туралық келсе, кім сонда тура жолыма ерсе, оларға қорқу жоқ әрі қайғырмайды" деген едік. (38) Қарсы келіп аяттарымызды өтірік дегендер, солар, тозақтық болып, олар онда мәңгі қалады. (39) Әй Израил ұрпақтары! Берген нығметімді еске алыңдар. Уәдемді орындаңдар. Мен де серттеріңді орындаймын. Әрі Менен ғана қорқыңдар. (40) Жандарыңдағы Тәуратты растаушы Мен түсірген Құранға сеніңдер. Сондай-ақ оған алғаш қарсы келушілерден болмаңдар. Және де аяттарымды аз ғана бағаға айырбастамаңдар (дүниелік үшін бұрмаламаңдар) да Менен ғана қорқыңдар. (41) Хақиқатты бұзықтыққа араластырмаңдар да сондай-ақ біле тұра шындықты жасырмаңдар. (42) Намазды толық орындаңдар, зекет беріңдер, сондай-ақ (Алланың хұзырына) иілушілермен бірге иіліңдер. (43) Елді игілікке бұйырып, өздеріңді ұмытасыңдар ма? Кітапты оқисыңдар, ойламайсыңдар ма?... (44) Сабыр және намазбен жәрдем тілеңдер. Расында намаз ынталылардан басқаларға ауыр келеді. (45) Ол ынталылар, Раббыларына шын жолығатындықтарын ойлап әрі Оған анық қайтарылатындықтарын да біледі. (46) (Алла Израил ұрпақтарын бақытқа бөлеп, заманында әлемнен артық қылған. Пайғамбарлар көп келген. Бірақ Алланы көрмей: "Нанбаймыз" дегендер, Пайғамбарды өлтіргендер, бұзауға шоқынып, Тәуратты өзгерткен бұзықтары да болған. 2-С. 51,55,61-А.) Әй Израил ұрпақтары! Сендерге берген нығметімді, әм әлемге артық еткенімді еске алыңдар. (47) Біреу үшін ешкім күймейтін, шапағат қабыл етілмейтін, ешкімнен бодау алынбайтын және оларға жәрдем де етілмейтін бір күннен сақтаныңдар. (48)

وَإِذۡ نَجَّيۡنَٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ
يُذَبِّحُونَ أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَآءٞ
مِّن رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ﴿٤٩﴾ وَإِذۡ فَرَقۡنَا بِكُمُ ٱلۡبَحۡرَ فَأَنجَيۡنَٰكُمۡ
وَأَغۡرَقۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ وَأَنتُمۡ تَنظُرُونَ ﴿٥٠﴾ وَإِذۡ وَٰعَدۡنَا مُوسَىٰٓ
أَرۡبَعِينَ لَيۡلَةٗ ثُمَّ ٱتَّخَذۡتُمُ ٱلۡعِجۡلَ مِنۢ بَعۡدِهِۦ وَأَنتُمۡ ظَٰلِمُونَ
﴿٥١﴾ ثُمَّ عَفَوۡنَا عَنكُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ﴿٥٢﴾
وَإِذۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡفُرۡقَانَ لَعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ﴿٥٣﴾
وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ إِنَّكُمۡ ظَلَمۡتُمۡ أَنفُسَكُم
بِٱتِّخَاذِكُمُ ٱلۡعِجۡلَ فَتُوبُوٓاْ إِلَىٰ بَارِئِكُمۡ فَٱقۡتُلُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ ذَٰلِكُمۡ
خَيۡرٞ لَّكُمۡ عِندَ بَارِئِكُمۡ فَتَابَ عَلَيۡكُمۡۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ
﴿٥٤﴾ وَإِذۡ قُلۡتُمۡ يَٰمُوسَىٰ لَن نُّؤۡمِنَ لَكَ حَتَّىٰ نَرَى ٱللَّهَ جَهۡرَةٗ
فَأَخَذَتۡكُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ وَأَنتُمۡ تَنظُرُونَ ﴿٥٥﴾ ثُمَّ بَعَثۡنَٰكُم مِّنۢ
بَعۡدِ مَوۡتِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ﴿٥٦﴾ وَظَلَّلۡنَا عَلَيۡكُمُ
ٱلۡغَمَامَ وَأَنزَلۡنَا عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَنَّ وَٱلسَّلۡوَىٰۖ كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا
رَزَقۡنَٰكُمۡۚ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ﴿٥٧﴾



Сендерді Перғауынның сыбайластарынан құтқардық. Олар сендерді жаман қинаумен ұстап, ұлдарыңды бауыздап, әйелдеріңді тірі қойатын еді. (Бәлгерлердің: "Израил ұрпақтарынан бір ұл туып, ықпалыңды жояды" деуі бойынша Перғауын, олардан ұл туса, бауыздатып отыратын болған.) Міне мұнда сендерге Раббыларыңнан зор сынау бар. (49) Сендер үшін теңізді жарып, құтқардық та, перғауындықтарды суға батырдық. Сендер көріп тұрдыңдар. (50) Сол уақытта Мұса (Ғ.С.) ға (Тұр тауында Тәурат үйрету үшін) қырық кеш уәде берген едік. Кейін оның артынан, бұзауды тәңір жасап алдыңдар да өздерің залым болдыңдар. (51) Сонан кейін де сендерді шүкірлік етер деп кешірім еттік. (52) Және тура жолға келулерің үшін Мұса (Ғ.А.) ға Тәуратты (жақсы-жаманды) айырушы нұсқауды бердік. (53) Сол уақытта Мұса (Ғ.С.): "Әй қаумым! Расында сендер бұзауды тәңір жасап алумен өздеріңе қастық қылдыңдар! Ал енді жаратушыларыңа тәубе қылыңдар. Әрі өздеріңді түзетіңдер. (Немесе қылмыстыларды өлтіріңдер.) Бұларың сендер үшін жаратушыларыңның қасында хайырлы. Сонда тәубелеріңді қабыл етті. Өйткені Ол тәубені қабылдаушы, ерекше мейірімді" деді. (54) Сол уақытта сендер: "Әй Мұса! Алланы әшкере көрмейінше саған әсте иланбаймыз" дедіңдер де, сендерді бір ащы дауыс алды. (Жасыл түсті.) Көріп тұрдыңдар. (55) Сонсоң шүкірлік етерсіңдер деп, өлгендеріңнен кейін қайта тірілттік. (56) Үстеріңе бұлтты көлеңке етіп, және сендерге бөдене менен құдырет шекерін (Мәнна, Сәлуаны) түсірдік. "Сендерге берген жақсы нәрселерден жеңдер" (дедік.) Олар Бізге емес өздеріне ғана қастық қылды. (57)

وَإِذۡ قُلۡنَا ٱدۡخُلُواْ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةَ فَكُلُواْ مِنۡهَا حَيۡثُ شِئۡتُمۡ رَغَدٗا
وَٱدۡخُلُواْ ٱلۡبَابَ سُجَّدٗا وَقُولُواْ حِطَّةٞ نَّغۡفِرۡ لَكُمۡ خَطَٰيَٰكُمۡۚ
وَسَنَزِيدُ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٥٨ فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ قَوۡلًا
غَيۡرَ ٱلَّذِي قِيلَ لَهُمۡ فَأَنزَلۡنَا عَلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ رِجۡزٗا مِّنَ
ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ٥٩ ۞ وَإِذِ ٱسۡتَسۡقَىٰ مُوسَىٰ
لِقَوۡمِهِۦ فَقُلۡنَا ٱضۡرِب بِّعَصَاكَ ٱلۡحَجَرَۖ فَٱنفَجَرَتۡ مِنۡهُ
ٱثۡنَتَا عَشۡرَةَ عَيۡنٗاۖ قَدۡ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٖ مَّشۡرَبَهُمۡۖ كُلُواْ
وَٱشۡرَبُواْ مِن رِّزۡقِ ٱللَّهِ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٦٠
وَإِذۡ قُلۡتُمۡ يَٰمُوسَىٰ لَن نَّصۡبِرَ عَلَىٰ طَعَامٖ وَٰحِدٖ فَٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ
يُخۡرِجۡ لَنَا مِمَّا تُنۢبِتُ ٱلۡأَرۡضُ مِنۢ بَقۡلِهَا وَقِثَّآئِهَا وَفُومِهَا
وَعَدَسِهَا وَبَصَلِهَاۖ قَالَ أَتَسۡتَبۡدِلُونَ ٱلَّذِي هُوَ أَدۡنَىٰ
بِٱلَّذِي هُوَ خَيۡرٌۚ ٱهۡبِطُواْ مِصۡرٗا فَإِنَّ لَكُم مَّا سَأَلۡتُمۡۗ
وَضُرِبَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلذِّلَّةُ وَٱلۡمَسۡكَنَةُ وَبَآءُو بِغَضَبٖ مِّنَ
ٱللَّهِۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَانُواْ يَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقۡتُلُونَ
ٱلنَّبِيِّـۧنَ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّۗ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَواْ وَّكَانُواْ يَعۡتَدُونَ ٦١

ثلاثة أرباع الحزب ١



(Бұлар "Тие" даласынан Шам өлкесі "Ариха" қаласына түсетін болды.) Сол уақытта оларға: "Осы кентке кіріңдер, одан қалағандарыңша еркін жеңдер. Және есіктен бас қойып, (Хытта) "күнәмызды кеш" деп кіріңдер. Қателіктеріңді жарылқап, игілік істеушілердің сауабын арттырамыз" дедік. (58) Сонда залымдар, сөзді өздеріне айтылғаннан басқаға ауыстырды. (Кылмыстарына кешірім тілеудің орнына "Хынта" деп, бидай тіледі.) Сондықтан залымдарға бұзақылықтарының салдарынан аспаннан пәле жаудырдық. (59) Сол уақытта Мұса (Ғ.С.) қауымы үшін су тіледі. Сонда: "Таяғыңмен тасты ұр" дедік. Сөйтіп, тастан он екі бұлақ жарылып шықты да әр ел өз суатын білген еді. Алланың несібесінен ішіп, жеңдер де жер жүзінде бұзақылық қылып жүрмеңдер. (60) Сол уақытты естеріңе алыңдар! "Әй Мұса! Бір-ақ түрлі тамаққа (Мәнна, Сәлуаға) сабыр ете алмаймыз. Біз үшін Раббыңа жалбарын, бізге жерден өсетін, көк өнісінен қиярынан, бидайынан, бұршағынан және сарымсағынан шығарсын " дедіңдер. Мұса (Ғ.С.):" Сондай ол сапалы нәрсені, бұл сапасыз нәрселерге ауыстырмақшысыңдар ма? Бір қалаға түсіңдер, онда әрине қалағандарың бар" деді. (Сондықтан) оларға қорлық, жоқшылық жүктеліп, Алла (Т.)ның ашуына ұшырады. Бұл олардың, Алланың аяттарына қарсы келулері және жазықсыз пайғамбарларды өлтірулері сондай-ақ өстіп қарсы келіп, шектен шығулары себепті. (61)

Расында сондай иман келтіргендер, Яһудилер, Христиандар және Сабилар болып, кім Аллаға, ахирет күніне сенсе, Раббыларының қасында сыйлық бар. Оларға қорқыныш жоқ. Әрі олар қайғырмайды. (62) Сол уақытта сендерден (Тәуратты қабылдауға) уәде алған едік. Үстеріңе Түр тауын көтеріп тұрып: "Сендерге берілген (Тәуратты) мықты ұстап, ондағы әмірлерімді елеп, ескеріңдер әрине сақтанған боласыңдар" деген едік. (7-С. 171-А.) (63). Оның артынан тағы қайталаған едіңдер. Сонда сендерге Алланың кеңшілігі, мейірімі болмаса, әлбетте зиянға ұшыраушылардан болар едіңдер. (64) (Бұларға сенбі күні балық аулауға тыйым салынған бола тұра айлакерлік істегендіктері үшін маймылға айналып барып типыл болған. 7-С.163-А. Р.Ж.) Расында сендерден сенбі күні шектен шыққандарды білесіңдер, сонда оларға: "Маймыл болып, қор болыңдар" деген едік. (65) Сонда ол жазаны, ілгері-кейінгілерге үлгі әрі сақтанушыларға насихат қылдық. (Израил ұрпақтарынан біреу малына қызығып, бір жақынын түнде өлтіріп тастайды. Көп жанжал болып, өлтіруші ақсынып Мұса (Ғ.С.) ға шағады. Мұса (Ғ.С.) Алланың әмірі бойынша: "Бір сиыр сойылып, кей мүшесімен қағылса, тіріліп, кім өлтіргенін айтады" дейді.) (66) Сол уақытта Мұса (Ғ.С.) қаумына: "Алла, бір сиыр бауыздауларыңды бұйырды" деді.

سُورَةُ البَقَرَةِ — الجُزْءُ الأَوَّلُ

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلنَّصَٰرَىٰ وَٱلصَّٰبِـِٔينَ
مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْأَخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ
عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٦٢ وَإِذْ
أَخَذْنَا مِيثَٰقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ ٱلطُّورَ خُذُواْ مَآ ءَاتَيْنَٰكُم
بِقُوَّةٍ وَٱذْكُرُواْ مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ٦٣ ثُمَّ تَوَلَّيْتُم مِّنۢ
بَعْدِ ذَٰلِكَ فَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ لَكُنتُم مِّنَ
ٱلْخَٰسِرِينَ ٦٤ وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ ٱلَّذِينَ ٱعْتَدَوْاْ مِنكُمْ فِى ٱلسَّبْتِ
فَقُلْنَا لَهُمْ كُونُواْ قِرَدَةً خَٰسِـِٔينَ ٦٥ فَجَعَلْنَٰهَا نَكَٰلًا لِّمَا
بَيْنَ يَدَيْهَا وَمَا خَلْفَهَا وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ٦٦ وَإِذْ قَالَ
مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن تَذْبَحُواْ بَقَرَةً قَالُوٓاْ أَتَتَّخِذُنَا
هُزُوًا قَالَ أَعُوذُ بِٱللَّهِ أَنْ أَكُونَ مِنَ ٱلْجَٰهِلِينَ ٦٧ قَالُواْ
ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِىَ قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا فَارِضٌ
وَلَا بِكْرٌ عَوَانٌۢ بَيْنَ ذَٰلِكَ فَٱفْعَلُواْ مَا تُؤْمَرُونَ ٦٨
قَالُواْ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا لَوْنُهَا قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ
إِنَّهَا بَقَرَةٌ صَفْرَآءُ فَاقِعٌ لَّوْنُهَا تَسُرُّ ٱلنَّٰظِرِينَ ٦٩

١٠

Олар: "Бізді келемеж қыласың ба?",- деді. Мұса (Ғ.С.): "Надандардан болудан Аллаға сиынамын" деді. (67) Олар: "Раббыңа біз үшін жалбарыншы, бізге оның не екенін білдірсін" деді. (Мұса Ғ.С.): "Алла, ол сиыр кәрі де емес, жаста емес, соның арасында" дейді. "Ал енді бұйрылғанды орындаңдар" деді. (68) Олар: "Раббыңа біз үшін жалбарыншы, бізге оның түсін білдірсін" десті. (Мұса Ғ.С.): "Алла, ол сап-сары сиыр, оның өңі көрушілерді сүйіндіреді дейді" деді.(69)

قَالُوا۟ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِىَ إِنَّ ٱلْبَقَرَ تَشَٰبَهَ عَلَيْنَا وَإِنَّآ
إِن شَآءَ ٱللَّهُ لَمُهْتَدُونَ ﴿٧٠﴾ قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا ذَلُولٌ
تُثِيرُ ٱلْأَرْضَ وَلَا تَسْقِى ٱلْحَرْثَ مُسَلَّمَةٌ لَّا شِيَةَ فِيهَا ۚ قَالُوا۟
ٱلْـَٔـٰنَ جِئْتَ بِٱلْحَقِّ ۚ فَذَبَحُوهَا وَمَا كَادُوا۟ يَفْعَلُونَ ﴿٧١﴾ وَإِذْ
قَتَلْتُمْ نَفْسًا فَٱدَّٰرَٰٔتُمْ فِيهَا ۖ وَٱللَّهُ مُخْرِجٌ مَّا كُنتُمْ تَكْتُمُونَ ﴿٧٢﴾
فَقُلْنَا ٱضْرِبُوهُ بِبَعْضِهَا ۚ كَذَٰلِكَ يُحْىِ ٱللَّهُ ٱلْمَوْتَىٰ وَيُرِيكُمْ
ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٧٣﴾ ثُمَّ قَسَتْ قُلُوبُكُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ
فَهِىَ كَٱلْحِجَارَةِ أَوْ أَشَدُّ قَسْوَةً ۚ وَإِنَّ مِنَ ٱلْحِجَارَةِ لَمَا يَتَفَجَّرُ
مِنْهُ ٱلْأَنْهَٰرُ ۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَشَّقَّقُ فَيَخْرُجُ مِنْهُ ٱلْمَآءُ ۚ وَإِنَّ
مِنْهَا لَمَا يَهْبِطُ مِنْ خَشْيَةِ ٱللَّهِ ۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ
﴿٧٤﴾ ۞ أَفَتَطْمَعُونَ أَن يُؤْمِنُوا۟ لَكُمْ وَقَدْ كَانَ فَرِيقٌ مِّنْهُمْ
يَسْمَعُونَ كَلَٰمَ ٱللَّهِ ثُمَّ يُحَرِّفُونَهُۥ مِنۢ بَعْدِ مَا عَقَلُوهُ
وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾ وَإِذَا لَقُوا۟ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا
وَإِذَا خَلَا بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ قَالُوٓا۟ أَتُحَدِّثُونَهُم بِمَا فَتَحَ
ٱللَّهُ عَلَيْكُمْ لِيُحَآجُّوكُم بِهِۦ عِندَ رَبِّكُمْ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٧٦﴾

الحزب ٢



Олар тағы: "Раббыңа біз үшін жалбарыншы, о немене? Бізге білдірсін. Өйткені бізге (баска сиырға) ұқсас келді. Әрине Алла қаласа тура жолда боламыз" десті. (70) (Мұса Ғ.С.) расында Алла: "Ол сиыр қорлық көрмеген, жер жыртпаған, дін аман онда дақ жоқ дейді" деді. Олар: "Міне, әзір шындықты келтірдің" десті. Сонда олар, істегілері келмесе де оны бауыздады. (Қайта-қайта сұрақ қойып жүріп әрең орындады.) (71) Сол уақытта біреуді өлтірдіңдер де сол жөнде таластыңдар. Алла жасырғандарыңды ортаға шығарды. (72) Сөйтіп өлікті оның кейбір мүшесімен қағыңдар" дедік. Алла осылайша, өлікті тірілтіп сендерге белгілерін көрсетеді. Әрине ойланарсыңдар. (73) Және содан кейін де жүректерің қатайып, тастай немесе тағы қаттырақ болды. Өйткені тастар жарылып, одан өзендер ағады. Әрі кей тастар қақ бөлініп, одан су шығады. Әрине кей тастар Алладан қорқып, құлайды. Алла істегендеріңнен ғапыл емес. (74) (Мұсылмандар!) Олардың сендерге сенетіндіктерін үміт қыласыңдар ма? Әрине олардың Алланың сөзін (Тәуратты) тыңдайтын бір тобы бар еді. (Ғалымдары.) Олар оған түсініп болғаннан кейін (Мұхаммед Ғ.С. ның сипаттарын) біле тұра өзгертті. (4-С.46-А.) (75) Ал қашан олар мүміндерге кездессе: "Біз де иман келтірдік" деп, егер олар бір-бірімен жекелене қалса (бастықтары, адамдарына): "Алланың сендерге ашқан сырын, (Тәураттағы Мұхаммед Ғ.С. ның сипаттарын) Мұсылмандардың сендерге Раббыларыңның қасында дәлелдеулері үшін оларға айтасыңдар ма? Түсінбейсіңдер ме?",- дейді. (76)

أَوَلَا يَعْلَمُونَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٧﴾
وَمِنْهُمْ أُمِّيُّونَ لَا يَعْلَمُونَ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّآ أَمَانِيَّ وَإِنْ هُمْ
إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٧٨﴾ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ يَكْتُبُونَ ٱلْكِتَٰبَ بِأَيْدِيهِمْ
ثُمَّ يَقُولُونَ هَٰذَا مِنْ عِندِ ٱللَّهِ لِيَشْتَرُوا۟ بِهِۦ ثَمَنًا قَلِيلًا
فَوَيْلٌ لَّهُم مِّمَّا كَتَبَتْ أَيْدِيهِمْ وَوَيْلٌ لَّهُم مِّمَّا يَكْسِبُونَ
﴿٧٩﴾ وَقَالُوا۟ لَن تَمَسَّنَا ٱلنَّارُ إِلَّآ أَيَّامًا مَّعْدُودَةً قُلْ
أَتَّخَذْتُمْ عِندَ ٱللَّهِ عَهْدًا فَلَن يُخْلِفَ ٱللَّهُ عَهْدَهُۥٓ أَمْ تَقُولُونَ
عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٨٠﴾ بَلَىٰ مَن كَسَبَ سَيِّئَةً
وَأَحَٰطَتْ بِهِۦ خَطِيٓـَٔتُهُۥ فَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ هُمْ
فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٨١﴾ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٨٢﴾ وَإِذْ
أَخَذْنَا مِيثَٰقَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ لَا تَعْبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ
إِحْسَانًا وَذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَقُولُوا۟
لِلنَّاسِ حُسْنًا وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ ثُمَّ
تَوَلَّيْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا مِّنكُمْ وَأَنتُم مُّعْرِضُونَ ﴿٨٣﴾



Олар білмей ме? Негізінде Алла (Т.) олардың көрнеу, көмес істегендерін біледі. (77) Олардың ішінде надандары да бар. Кітапты білмейді. Олар тек қана үйретіндіні және бос ойларды ғана ойлайды. (78) Сондай Кітапты қолдарымен жазып, сонан соң аз ақшаға (дүниелікке) сату үшін: "Осы Алланың қасынан келгені" дегендерге нендей өкініш! Және олардың қол жазғандарына нендей өкініш! Сондай-ақ олардың табыстарына нендей өкініш! (79) Олар: "Бізді тозақ оты санаулы күндер ғана (ғазапта) ұстайды. дейді. (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Алладан уәде алдыңдар ма? Алла уәдесін сірә бұзбайды. Немесе Аллаға білмегендеріңді айтасыңдар ма?",- де. (80) Керісінше, кім жамандық істесе, қателіктері оны баурап алса, сонда олар тозақтық болады да олар онда мәңгі қалады. (81) Ал және сондай иман келтіріп, түзу ғамал істегендер, ұжмақтық болып, олар онда мәңгі қалады. (82)

Бір заманда, Израил ұрпақтарынан: "Алладан басқаға құлшылық қылмаңдар, әке-шешеге жақсылық істеңдер, жақындарға, жетімдерге, міскіндерге қамқорлық жасаңдар, адамдарға көркем сөз сөйлеңдер, намазды толық орындаңдар және зекет беріңдер" деп ант алған едік. Содан кейін бет бұрдыңдар. Сендерден аз-ақ адам қалды. Өйткені сендер ежелден бет бұрушысыңдар. (Сендер үшін шындықтан бет бұру қиын емес.) (83)

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَكُمْ لَا تَسْفِكُونَ دِمَآءَكُمْ وَلَا تُخْرِجُونَ
أَنفُسَكُم مِّن دِيَٰرِكُمْ ثُمَّ أَقْرَرْتُمْ وَأَنتُمْ تَشْهَدُونَ ﴿٨٤﴾
ثُمَّ أَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ تَقْتُلُونَ أَنفُسَكُمْ وَتُخْرِجُونَ فَرِيقًا
مِّنكُم مِّن دِيَٰرِهِمْ تَظَٰهَرُونَ عَلَيْهِم بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ
وَإِن يَأْتُوكُمْ أُسَٰرَىٰ تُفَٰدُوهُمْ وَهُوَ مُحَرَّمٌ عَلَيْكُمْ
إِخْرَاجُهُمْ ۚ أَفَتُؤْمِنُونَ بِبَعْضِ ٱلْكِتَٰبِ وَتَكْفُرُونَ
بِبَعْضٍ ۚ فَمَا جَزَآءُ مَن يَفْعَلُ ذَٰلِكَ مِنكُمْ إِلَّا خِزْيٌ
فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يُرَدُّونَ إِلَىٰٓ أَشَدِّ ٱلْعَذَابِ ۗ
وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٨٥﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟
ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا بِٱلْءَاخِرَةِ ۖ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ ٱلْعَذَابُ وَلَا هُمْ
يُنصَرُونَ ﴿٨٦﴾ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ وَقَفَّيْنَا مِنۢ
بَعْدِهِۦ بِٱلرُّسُلِ ۖ وَءَاتَيْنَا عِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَأَيَّدْنَٰهُ
بِرُوحِ ٱلْقُدُسِ ۗ أَفَكُلَّمَا جَآءَكُمْ رَسُولٌۢ بِمَا لَا تَهْوَىٰٓ أَنفُسُكُمُ
ٱسْتَكْبَرْتُمْ فَفَرِيقًا كَذَّبْتُمْ وَفَرِيقًا تَقْتُلُونَ ﴿٨٧﴾ وَقَالُوا۟
قُلُوبُنَا غُلْفٌۢ ۚ بَلْ لَّعَنَهُمُ ٱللَّهُ بِكُفْرِهِمْ فَقَلِيلًا مَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٨٨﴾



(Әй Яһудилер!) Бір заманда: "Бір-біріңнің қандарыңды төкпеңдер, өз-өздеріңді жұрттарыңнан шығармаңдар" деп, уәде алған едік. Сөйтіп мақұлдап куә болған едіңдер. (84) Содан кейін өздеріңді өлтіресіңдер, бір бөлімдеріңді жұрттарынан шығарасыңдар әрі оларға қарсы жауыздық, дұшпандықта өзара көмектесесіңдер. Егер олар сендерге тұтқын болып келсе, оларға бодау беріп құтқарасыңдар. Негізінен сендерге оларды жұрттарынан шығаруға тыйым салынған. (Алла, олардан бір-бірін өлтірмеске, жұрттарынан шығармасқа, қастандық істемеске, тұтқынға түссе, төлеу беріп құтқаруға уәде алады. Бірақ олар соңғысын ғана орындамақшы болады.) Сендер Кітаптың кейіне сеніп, кейіне қарсы келесіңдер ме? Сендерден кім мұндай істесе, әрине олардың жазасы дүние тіршілігінде қорлық әрі қиямет күнінде қатты қинауға қайтарылады (салынады). Және Алла (Т.) істеген істеріңнен ғапыл емес. (85) Осындай ахиретті беріп, дүние тіршілігін айырбастап алғандар, олардан ғазап жеңілтілмейді де оларға көмек те болмайды. (86) Расында Мұса (Ғ.С.) ға Кітап бердік те, одан кейін пайғамбарларды жалғасты түрде жібердік. Және Мәрйем ұлы Ғиса (Ғ.С) ға да мұғжизалар беріп, Жебрейіл (Ғ.С.) арқылы қуаттадық. Әрқашан сендерге бір пайғамбар көңілдерің қаламаған нерсе кәлтірсе, тәкаппарланасыңдар. Олардың бір бөлімін (Ғиса, Мұса Ғ.С. ды) жасынға шығарып, (Зәкерия, Яхя Ғ.С.) бір бөлімін өлтірдіңдер. (87) Олар: "Жүрегіміз перделі" деді. Жоқ, Алла оларды, қарсы болуларының салдарынан қарғады. Сондықтан азы-ғана иман келтірді. (88)

وَلَمَّا جَآءَهُمۡ كِتَٰبٞ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ مُصَدِّقٞ لِّمَا مَعَهُمۡ وَكَانُواْ
مِن قَبۡلُ يَسۡتَفۡتِحُونَ عَلَى ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَلَمَّا جَآءَهُم
مَّا عَرَفُواْ كَفَرُواْ بِهِۦۚ فَلَعۡنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٨٩
بِئۡسَمَا ٱشۡتَرَوۡاْ بِهِۦٓ أَنفُسَهُمۡ أَن يَكۡفُرُواْ بِمَآ أَنزَلَ
ٱللَّهُ بَغۡيًا أَن يُنَزِّلَ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۖ
فَبَآءُو بِغَضَبٍ عَلَىٰ غَضَبٖۚ وَلِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٩٠
وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ ءَامِنُواْ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ نُؤۡمِنُ بِمَآ
أُنزِلَ عَلَيۡنَا وَيَكۡفُرُونَ بِمَا وَرَآءَهُۥ وَهُوَ ٱلۡحَقُّ مُصَدِّقٗا
لِّمَا مَعَهُمۡۗ قُلۡ فَلِمَ تَقۡتُلُونَ أَنۢبِيَآءَ ٱللَّهِ مِن قَبۡلُ إِن كُنتُم
مُّؤۡمِنِينَ ٩١ ۞ وَلَقَدۡ جَآءَكُم مُّوسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ
ثُمَّ ٱتَّخَذۡتُمُ ٱلۡعِجۡلَ مِنۢ بَعۡدِهِۦ وَأَنتُمۡ ظَٰلِمُونَ ٩٢
وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَكُمۡ وَرَفَعۡنَا فَوۡقَكُمُ ٱلطُّورَ خُذُواْ
مَآ ءَاتَيۡنَٰكُم بِقُوَّةٖ وَٱسۡمَعُواْۖ قَالُواْ سَمِعۡنَا وَعَصَيۡنَا
وَأُشۡرِبُواْ فِي قُلُوبِهِمُ ٱلۡعِجۡلَ بِكُفۡرِهِمۡۚ قُلۡ
بِئۡسَمَا يَأۡمُرُكُم بِهِۦٓ إِيمَٰنُكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٩٣

الحزب ٢



Олардың қасындағы Тәуратты, растаушы Құран келген шақта, олар бұрын (ақыр заман пайғамбары арқылы кәпірлерге) үстемдік тілеген бола тұра өздеріне Тәуратта таныған (Мұхаммед Ғ.С.) келген заманда, қарсы шықты. Қарсы болушыларға Алланың лағынеті болсын. (Мединелік Яһудилер, ақыр заман Пайғамбары келуден бұрын кәпірлерге: "Біздің дінімізді қостаушы Пайғамбардың келуі жақын" дейтін еді. Бірақ ақыр заман Пайғамбары Израил ұрпақтарынан болмағандықтан қарсы шықты. М.Ж.Б.Р.Т.) (89) Олар, Алла (Т.) ның өз кеңшілігінен құлдарынан қалағанына түсіргенін (Құранды) қызғанып қарсы келумен өздерін нендей жаман нәрсеге айырбастады да олар ашу үстіне ашуға ұшырады. Қарсы болушылар үшін қорлаушы азап бар. (90) Әрқашан оларға: "Алла түсірген (Құран) ге иман келтіріңдер" делінсе: "Өзімізге түсірілгенге, иман келтіреміз" деп, олар оның тысындағы (Құран) ға қарсы болады. Олардың қасындағы Тәуратты растаушы Құран хақ. (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Егер (Тәуратқа) иман келтірген болсаңдар, бұрын Алланың елшілерін неге өлтірдіңдер?",– де. (91) Сендерге Мұса (Ғ.С.) ашық дәлелдер екелгеннен кейін де бұзауды тәңір жасап алдыңдар. Сендер залымсыңдар. (92) Сол уақытты еске алыңдар. Бастарыңа Тұр тауын көтеріп тұрып: "Сендерге біз берген (Тәурат) ді мықты ұстаңдар да құлақ салыңдар"деп серт алған едік. Олар: "Құлақ салдық, қарсы болдық" деді. Өйткені қарсылықтарының салдарынан жүректеріне бұзау сіңіп алған. (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Егер (Тәуратқа) иман келтірген болсаңдар, имандарың сендерге нендей жаман нәрсені (бұзауға табынуды) бұйырған" де. (Тәуратта бұзауға табыну жоқ еді.) (93)


سُورَةُ البَقَرَةِ الجُزْءُ الأَوَّلُ

قُلْ إِن كَانَتْ لَكُمُ ٱلدَّارُ ٱلْءَاخِرَةُ عِندَ ٱللَّهِ خَالِصَةً مِّن
دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُا۟ ٱلْمَوْتَ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٩٤﴾
وَلَن يَتَمَنَّوْهُ أَبَدًۢا بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ
﴿٩٥﴾ وَلَتَجِدَنَّهُمْ أَحْرَصَ ٱلنَّاسِ عَلَىٰ حَيَوٰةٍ وَمِنَ ٱلَّذِينَ
أَشْرَكُوا۟ ۚ يَوَدُّ أَحَدُهُمْ لَوْ يُعَمَّرُ أَلْفَ سَنَةٍ وَمَا هُوَ بِمُزَحْزِحِهِۦ
مِنَ ٱلْعَذَابِ أَن يُعَمَّرَ ۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾ قُلْ
مَن كَانَ عَدُوًّا لِّجِبْرِيلَ فَإِنَّهُۥ نَزَّلَهُۥ عَلَىٰ قَلْبِكَ بِإِذْنِ ٱللَّهِ
مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ وَهُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ
﴿٩٧﴾ مَن كَانَ عَدُوًّا لِّلَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَجِبْرِيلَ
وَمِيكَىٰلَ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَدُوٌّ لِّلْكَٰفِرِينَ ﴿٩٨﴾ وَلَقَدْ أَنزَلْنَآ
إِلَيْكَ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ ۖ وَمَا يَكْفُرُ بِهَآ إِلَّا ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٩٩﴾
أَوَكُلَّمَا عَٰهَدُوا۟ عَهْدًا نَّبَذَهُۥ فَرِيقٌ مِّنْهُم ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ
لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٠٠﴾ وَلَمَّا جَآءَهُمْ رَسُولٌ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ
مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ نَبَذَ فَرِيقٌ مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ
كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَرَآءَ ظُهُورِهِمْ كَأَنَّهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٠١﴾

١٥

(Мұхаммед Ғ.С.): "Егер Алланың қасындағы ахирет жұрты, елден ерекше нағыз сендер үшін ғана болса, өлім тілеңдерші! Шыншыл болсаңдар" де. (94) Бірақ олар қолекі істеп, ілгері жіберген қылмыстары себепті сірә өлім тілемейді. Алла залымдарды толық біледі. (95) (Мұхаммед Ғ.С.) Яһудилердің жалпы адамдардан да мүшріктерден де тіршілікке (ұзын өмірге) тым құмар екенін көресің. Олардың әрбіреуі мың жыл өмір сүруді арман етеді. Алайда өмір оны азаптан арашаламайды. Алла (Т.) олардың істегендерін толық көруші. (Яһудилердің тағы бір қылығы: "Жебрейіл дұшпанымыз, бізге азап әкелген, уахиды Мікәйіл әкелсе нанар едік" дейтін еді.) (96) (Мұхаммед Ғ.С. оларға) айт: "Кім Жебрейіл (Ғ.С.) ге дұшпан болса, (Алланың дұшпаны.) Өйткені ол, Алланың бұйрығы бойынша бұрыңғыларды растаушы, Құранды сенушілер үшін туралық әрі қуандырушы түрде жүрегіңе қондырды. (97) Кім Аллаға, періштелеріне, елшілеріне сондай-ақ Жебрейіл, Мікәйіл (Ғ.С.) ге дұшпан болса, әлбетте Алла (Т.) кәпірлерге дұшпан. (98) (Мұхаммед Ғ.С.) расында саған ап-ашық аяттарды түсірдік. Оған бұзақылар ғана қарсы келеді. (99) (Яһудилер) қай қашан да бір уәде жасалса, олардың бір бөлімі оны бұзып тастамады ма? Бәлкім олардың көбі Тәуратқа да сенбейді. (100) Оларға Алла тарапынан олардың қолындағы Тәуратты растаушы Елші келген шақта, Кітап берілгендердің бір бөлімі, тіпті түк білмегендей Алланың Кітабын (Тәуратты) арт жақтарына атты... (101)

وَاتَّبَعُوا مَا تَتْلُوا الشَّيَاطِينُ عَلَىٰ مُلْكِ سُلَيْمَانَ وَمَا كَفَرَ
سُلَيْمَانُ وَلَٰكِنَّ الشَّيَاطِينَ كَفَرُوا يُعَلِّمُونَ النَّاسَ
السِّحْرَ وَمَا أُنزِلَ عَلَى الْمَلَكَيْنِ بِبَابِلَ هَارُوتَ وَمَارُوتَ
وَمَا يُعَلِّمَانِ مِنْ أَحَدٍ حَتَّىٰ يَقُولَا إِنَّمَا نَحْنُ فِتْنَةٌ فَلَا تَكْفُرْ
فَيَتَعَلَّمُونَ مِنْهُمَا مَا يُفَرِّقُونَ بِهِ بَيْنَ الْمَرْءِ وَزَوْجِهِ
وَمَا هُم بِضَارِّينَ بِهِ مِنْ أَحَدٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ وَيَتَعَلَّمُونَ
مَا يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنفَعُهُمْ وَلَقَدْ عَلِمُوا لَمَنِ اشْتَرَاهُ
مَا لَهُ فِي الْآخِرَةِ مِنْ خَلَاقٍ وَلَبِئْسَ مَا شَرَوْا بِهِ
أَنفُسَهُمْ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿١٠٢﴾ وَلَوْ أَنَّهُمْ آمَنُوا
وَاتَّقَوْا لَمَثُوبَةٌ مِّنْ عِندِ اللَّهِ خَيْرٌ لَّوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ
﴿١٠٣﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَقُولُوا رَاعِنَا وَقُولُوا
انظُرْنَا وَاسْمَعُوا وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٤﴾
مَّا يَوَدُّ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ وَلَا الْمُشْرِكِينَ
أَن يُنَزَّلَ عَلَيْكُم مِّنْ خَيْرٍ مِّن رَّبِّكُمْ وَاللَّهُ يَخْتَصُّ
بِرَحْمَتِهِ مَن يَشَاءُ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿١٠٥﴾



(Олар Тәуратты қойып) Сүлейман (Ғ.С.) нның патшалығы заманындағы шайтандар оқыған (сиқыр) ға ілесті. Сүлейман (Ғ.С.) қарсы келмеді. (Сиқыр жасамады.) Бірақ шайтандар, адамдарға сиқыр үйретіп, кәпір болды. Олар Бабылда "Һарүт, Марүт" атты екі періштеге түсірілгенді үйретті. Ол екі періште: "Біз сынақ үшін келдік, қарсы болмаңдар" деп айтпайынша ешкімге үйретпеген. Сонда да олар, екеуінен: Ер-әйелдің арасын айыратынды үйренетін еді. Олар, Алладан бұйрықсыз ешкімге зиян бере алмайды. Олар өздеріне зиян келтіретін, пайда бермейтін нәрсені үйренетін еді. Расында олар оны айырбастап алғанға (Алланың Кітабының орнына сиқыр үйренгенге) ақиретте несібе жоқтығын білді. Олар, өздеріне нендей жаман нәрсе сатып алғандықтарын білген болса еді. (102) Егер олар иман келтіріп, (сиқырдан) сақтанса, әрине Алла жағынан хайырлы сауап болар еді. Егер олар білген болса. (103) Әй мүміндер: "Рағина" деп айтпаңдар. "Үнзүрна" деңдер. Әрі тыңдаңдар. Кәпірлер үшін күйзелтуші азап бар. (104) (Рағина, Үнзүрна, екеуі де: "Бізге назар аудар" деген түрымда. "Рағинаны" Яһудилер басқа мағнада қолданатын болғандықтан ескертілген.) Сондай Кітап иелерінің қарсы болғандары және мүшріктер сендерге Раббыларың жақтан бір игілік түсуін қаламайды. Дегенмен Алла мәрхаметін қалаған кісісіне арнайды. Сондай-ақ Алла (Т.) зор кеңшілік иесі.(105)

مَا نَنسَخْ مِنْ ءَايَةٍ أَوْ نُنسِهَا نَأْتِ بِخَيْرٍ مِّنْهَآ أَوْ مِثْلِهَآ
أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٠٦﴾ أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ
مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن
وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١٠٧﴾ أَمْ تُرِيدُونَ أَن تَسْـَٔلُوا۟ رَسُولَكُمْ
كَمَا سُئِلَ مُوسَىٰ مِن قَبْلُ ۗ وَمَن يَتَبَدَّلِ ٱلْكُفْرَ بِٱلْإِيمَٰنِ
فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ﴿١٠٨﴾ وَدَّ كَثِيرٌ مِّنْ أَهْلِ
ٱلْكِتَٰبِ لَوْ يَرُدُّونَكُم مِّنۢ بَعْدِ إِيمَٰنِكُمْ كُفَّارًا حَسَدًا
مِّنْ عِندِ أَنفُسِهِم مِّنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلْحَقُّ ۖ فَٱعْفُوا۟
وَٱصْفَحُوا۟ حَتَّىٰ يَأْتِىَ ٱللَّهُ بِأَمْرِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ
﴿١٠٩﴾ وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ ۚ وَمَا تُقَدِّمُوا۟ لِأَنفُسِكُم
مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ
﴿١١٠﴾ وَقَالُوا۟ لَن يَدْخُلَ ٱلْجَنَّةَ إِلَّا مَن كَانَ هُودًا أَوْ نَصَٰرَىٰ ۗ
تِلْكَ أَمَانِيُّهُمْ ۗ قُلْ هَاتُوا۟ بُرْهَٰنَكُمْ إِن كُنتُمْ
صَٰدِقِينَ ﴿١١١﴾ بَلَىٰ مَنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُۥ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ
فَلَهُۥٓ أَجْرُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١١٢﴾



Бір аятты ауыстырсақ немесе ұмыттырсақ одан жақсысын, не сол сияқты келтіреміз. Әрине Алла (Т.) ның әр нәрсеге күші жетуші екенін білмедің бе? (106) Білмедің бе? Көктер мен жердің иелігі Аллаға тән. Сендер үшін Алладан өзге не дос не жәрдемші жоқ. (107) Немесе пайғамбарларыңнан, бұрынғы Мұса (Ғ.С.) дан сұралған тәрізді (жоқтан өзгені) сұрағыларың келе ме? Кім иманын қарсылыққа ауыстырса, расында ол тура жолдан адасқан болады. (108) Кітап иелерінің көбі, оларға шындық айқын болғаннан кейін өз күншілдіктерінен сендерді иманнан кейін қарсылыққа қайтаруды қалайды. Алла бір әмірін келтіргенге дейін, оларды кешіріңдер, елемеңдер. Күдіксіз Алланың әр нәрсеге күші толық жетеді. (109) Намазды толық орындаңдар, зекет беріңдер. Өздерің үшін ілгері бір жақсылық жолдасаңдар, оны Алланың қасында табасыңдар. Шынында Алла (Т.) не істегендеріңді толық көруші. (110) Олар: "Ұжмаққа Яһуди немесе Христиан ғана кіреді" деді. Бұл олардың өз ойлары ғана. (Мұхаммед Ғ.С.): "Егер сөздерің шын болса, дәлел келтіріңдер" де. (111) Олай емес, кім жүзін Аллаға жөнелтіп, өзі жақсылық істейтін болса, сонда оған Раббының қасында сыйлық бар, оларға қорқыныш жоқ әрі олар қайғырмайды. (112)

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ لَيْسَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ عَلَىٰ شَىْءٍ وَقَالَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ
لَيْسَتِ ٱلْيَهُودُ عَلَىٰ شَىْءٍ وَهُمْ يَتْلُونَ ٱلْكِتَٰبَ ۗ كَذَٰلِكَ قَالَ
ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ مِثْلَ قَوْلِهِمْ ۚ فَٱللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١١٣﴾ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن مَّنَعَ مَسَٰجِدَ
ٱللَّهِ أَن يُذْكَرَ فِيهَا ٱسْمُهُۥ وَسَعَىٰ فِى خَرَابِهَآ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ مَا كَانَ
لَهُمْ أَن يَدْخُلُوهَآ إِلَّا خَآئِفِينَ ۚ لَهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا خِزْىٌ
وَلَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١١٤﴾ وَلِلَّهِ ٱلْمَشْرِقُ وَٱلْمَغْرِبُ ۚ
فَأَيْنَمَا تُوَلُّوا۟ فَثَمَّ وَجْهُ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿١١٥﴾
وَقَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدًا ۗ سُبْحَٰنَهُۥ ۖ بَل لَّهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ۖ كُلٌّ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ﴿١١٦﴾ بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ
وَإِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ﴿١١٧﴾ وَقَالَ ٱلَّذِينَ
لَا يَعْلَمُونَ لَوْلَا يُكَلِّمُنَا ٱللَّهُ أَوْ تَأْتِينَآ ءَايَةٌ ۗ كَذَٰلِكَ
قَالَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِم مِّثْلَ قَوْلِهِمْ ۘ تَشَٰبَهَتْ قُلُوبُهُمْ ۗ
قَدْ بَيَّنَّا ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿١١٨﴾ إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ
بِٱلْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا ۖ وَلَا تُسْـَٔلُ عَنْ أَصْحَٰبِ ٱلْجَحِيمِ ﴿١١٩﴾



Кітапты оқи отырып, Яһудилер: "Христиандар еш нәрсе емес" деді. Христиандар да:"Яһудилер дәнеңе емес" деді. Сондай-ақ білмегендер де олардың айтқанындай айтты. (Араптар да: "Ислам діні еш нәрсе емес" деді.Т.М.) Сонда Алла (Т.) олардың таласқандарына қиямет күні билік айтады. (113) Алланың мешіттерінде Оның аты зікір етілуіне тыйым салғаннан әрі мешітті бұзуға тырысқаннан кім залымырақ? Олардың мешітке қорыққан түрде ғана кірулері керек еді. Олар үшін дүниеде қорлық, ахиретте зор ғазап бар. (114) Шығыс, батыс әр тарап Аллаға тән. Сондықтан қай жаққа бет қаратсаңдар да Алланың жүзі (ризалығы М.Т.) сол жақта. Расында Алла (Т.) өте кең, толық білуші. (Егер қыблаға қарау қауіп-қатерлі болса, бет алдына қарап намаз оқуға болады. Ж.Қ.) (115) Олар: "Алла, бала иемденді" деді. Ол, баладан пәк. (Яһудилер: Ғұзайыр Ғ.С. ды, Христиандар: "Ғиса Ғ.С. ды, Араптар: Періштелерді Алланың баласы" деді. 9-С. 3-А) Дегенмен көктер мен жердегі нәрселер Оныкі. Олар, түгел Оған бой ұсынады. (116) Ол, көктер мен жерді жоқтан бар етуші. Егер бір істің болуын қаласа, сонда тек қана оған "бол" дейді. Ол, бола қалады. (117) Сондай білмегендер: "Алла, бізге ауызекі айтса, немесе бізге бір белгі келтірсе еді" деді. Бұлардан бұрынғылар да бұлардың айтқаны тәрізді айтқан болатын. (4-С.153-А.) Олардың жүректері ұқсас. Расында нақ иланатын елге аяттарды ашық баян еттік. (118) (Мұхаммед Ғ.С.) шынында сені қуандырушы, қорқытушы етіп, хақиқат бойынша жібердік, тозақтықтардан жауапкер емессің. (119)

وَلَن تَرْضَىٰ عَنكَ ٱلْيَهُودُ وَلَا ٱلنَّصَٰرَىٰ حَتَّىٰ تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمْ قُلْ إِنَّ
هُدَى ٱللَّهِ هُوَ ٱلْهُدَىٰ وَلَئِنِ ٱتَّبَعْتَ أَهْوَآءَهُم بَعْدَ ٱلَّذِى جَآءَكَ
مِنَ ٱلْعِلْمِ مَا لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١٢٠﴾ ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ
ٱلْكِتَٰبَ يَتْلُونَهُۥ حَقَّ تِلَاوَتِهِۦٓ أُو۟لَٰٓئِكَ يُؤْمِنُونَ بِهِۦ ۗ وَمَن يَكْفُرْ بِهِۦ
فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿١٢١﴾ يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتِىَ ٱلَّتِىٓ
أَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَأَنِّى فَضَّلْتُكُمْ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٢٢﴾ وَٱتَّقُوا۟ يَوْمًا
لَّا تَجْزِى نَفْسٌ عَن نَّفْسٍ شَيْـًٔا وَلَا يُقْبَلُ مِنْهَا عَدْلٌ وَلَا تَنفَعُهَا
شَفَٰعَةٌ وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿١٢٣﴾ ۞ وَإِذِ ٱبْتَلَىٰٓ إِبْرَٰهِـۧمَ رَبُّهُۥ بِكَلِمَٰتٍ
فَأَتَمَّهُنَّ ۖ قَالَ إِنِّى جَاعِلُكَ لِلنَّاسِ إِمَامًا ۖ قَالَ وَمِن ذُرِّيَّتِى ۖ قَالَ لَا
يَنَالُ عَهْدِى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٢٤﴾ وَإِذْ جَعَلْنَا ٱلْبَيْتَ مَثَابَةً لِّلنَّاسِ
وَأَمْنًا وَٱتَّخِذُوا۟ مِن مَّقَامِ إِبْرَٰهِـۧمَ مُصَلًّى ۖ وَعَهِدْنَآ إِلَىٰٓ إِبْرَٰهِـۧمَ
وَإِسْمَٰعِيلَ أَن طَهِّرَا بَيْتِىَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلْعَٰكِفِينَ وَٱلرُّكَّعِ
ٱلسُّجُودِ ﴿١٢٥﴾ وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِـۧمُ رَبِّ ٱجْعَلْ هَٰذَا بَلَدًا ءَامِنًا وَٱرْزُقْ
أَهْلَهُۥ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ مَنْ ءَامَنَ مِنْهُم بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۖ قَالَ وَمَن كَفَرَ
فَأُمَتِّعُهُۥ قَلِيلًا ثُمَّ أَضْطَرُّهُۥٓ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلنَّارِ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٢٦﴾



(Мүхаммед Ғ.С.) олардың діндеріне ермейінше, Яһуди де Христиан да сірә сенен разы болмайды. Оларға: "Әрине Алланың жолы сол тура" де. Өзіңе мәлімет келгеннен кейін егер олардың көңілдері тартқанына еліктесең, Алла тарапынан саған не дос не жәрдемші болмас. (120) Біз өздеріне Кітап бергендер, оны шынайы окиды, міне солар иман келтіргендер. (Бұлар Ғабдолла Сәлем Ұлы және Хабаштықтар. Р.Ж.Х.Т.) Кім Кітапқа карсы келсе, сонда олар зиян етушілер. (121) Әй Израил ұрпақтары! Сендерге берген нығметімді және сендерді әлемге үстем қылғанымды еске алыңдар. (122) Және сондай күннен қорқыңдар. Ол күнде біреу үшін біреу күймейді де ешкімге болысу пайда бермейді. Сондай-ақ олар, ешкімнен көмек көре алмайды. (123) Сол уақытты еске ал! Ыбырайым (Ғ.С.) ды Раббы сөздермен сынады. Сонда ол, оларды толық орындады. Алла: "Әрине сені адамдарға басшы қыламын." деді. Ол: "Ұрпақтарымнан да ете көр!",- деді. Алла: "(Ұрпақтарыңнан) залымдар сертіме жете алмайды" деді. (Бұл сынау сөздер туралы тәпсірлерде түрлі баяндар бар.) (124) Сол уақытта үйді (Қағбаны) адам баласы үшін орталық әрі бейбітшілік орны етіп жасадық. Ыбырайым (Ғ.С.) ның орнынан намаз орны қылып алыңдар. Және Ыбырайым, Ысмайыл (Ғ.С.) екеуінен: "Үйімді (Қағбаны) тауап етушілер, ғибадатқа отырушылар және рүкүғ, сәжде қылушылар үшін тап-таза ұстаңдар" деп,уәде алғанбыз. (125) Сол уақытта Ыбырайым (Ғ.С.): "Раббым! Бұны бір тыныш қала қыла көр! Және оның тұрғындарынан кім Аллаға, ахирет күніне иман келтірсе, әр түрлі өнімдермен ризықтандыр" деп, жалбарынды. (Раббы): "Кім қарсы болса, оны да аз (күнгі дүниеде) пайдаландырамын, сонан соң оны (ахиретте) от азабына зорлаймын. Ол, барар орынның жаманы" деді. (126)

وَإِذْ يَرْفَعُ إِبْرَٰهِـۧمُ ٱلْقَوَاعِدَ مِنَ ٱلْبَيْتِ وَإِسْمَـٰعِيلُ رَبَّنَا تَقَبَّلْ
مِنَّآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿١٢٧﴾ رَبَّنَا وَٱجْعَلْنَا مُسْلِمَيْنِ
لَكَ وَمِن ذُرِّيَّتِنَآ أُمَّةً مُّسْلِمَةً لَّكَ وَأَرِنَا مَنَاسِكَنَا وَتُبْ عَلَيْنَآ ۖ
إِنَّكَ أَنتَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٢٨﴾ رَبَّنَا وَٱبْعَثْ فِيهِمْ رَسُولًا
مِّنْهُمْ يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَـٰتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَـٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ
وَيُزَكِّيهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١٢٩﴾ وَمَن يَرْغَبُ عَن
مِّلَّةِ إِبْرَٰهِـۧمَ إِلَّا مَن سَفِهَ نَفْسَهُۥ ۚ وَلَقَدِ ٱصْطَفَيْنَـٰهُ فِى ٱلدُّنْيَا ۖ
وَإِنَّهُۥ فِى ٱلْـَٔاخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّـٰلِحِينَ ﴿١٣٠﴾ إِذْ قَالَ لَهُۥ رَبُّهُۥٓ أَسْلِمْ ۖ
قَالَ أَسْلَمْتُ لِرَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿١٣١﴾ وَوَصَّىٰ بِهَآ إِبْرَٰهِـۧمُ بَنِيهِ
وَيَعْقُوبُ يَـٰبَنِىَّ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰ لَكُمُ ٱلدِّينَ فَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا
وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٣٢﴾ أَمْ كُنتُمْ شُهَدَآءَ إِذْ حَضَرَ يَعْقُوبَ
ٱلْمَوْتُ إِذْ قَالَ لِبَنِيهِ مَا تَعْبُدُونَ مِنۢ بَعْدِى قَالُوا۟ نَعْبُدُ
إِلَـٰهَكَ وَإِلَـٰهَ ءَابَآئِكَ إِبْرَٰهِـۧمَ وَإِسْمَـٰعِيلَ وَإِسْحَـٰقَ إِلَـٰهًا
وَٰحِدًا وَنَحْنُ لَهُۥ مُسْلِمُونَ ﴿١٣٣﴾ تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۖ لَهَا
مَا كَسَبَتْ وَلَكُم مَّا كَسَبْتُمْ ۖ وَلَا تُسْـَٔلُونَ عَمَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٣٤﴾



Сол уақта Ыбырайым мен Ысмайыл (Ғ.С.) үйдің (Кағбаның) ірге тасын көтере: "Бізден қабыл айла, күдіксіз Сен тілекті тым естуші, толық білушісің." (127) "Раббымыз, екеумізді де өзіңе бой ұсынушы қыл, ұрпақтарымыздан да өзіңе бой ұсынушы бір үммет қыла көр, әрі бізге хаж ғамалдарымызды көрсетіп, тәубелерімізді қабыл айла, әлбетте Сен өзің тәубені қабыл етуші, ерекше мейрімдісің!" (128) "Раббымыз ұрпағымыздың ішіне өздерінен, оларға аяттарыңды оқитын, Кітапты әрі үкімдерін үйретіп, оларды тазартатын бір елші жібергейсің, күдіксіз Сен өзің ғана аса үстем, өте данасың" (деп жалбарынды. Ыбырайым Ғ.С. ның тілегі бойынша Мұхаммед Ғ.С. елші болып келді. К.Ж.Қ.) (129) Өзін білмеген ақылсыздан басқа кім Ыбырайым (Ғ.С.) ның жолынан бет бұрады? Расында оны дүниеде таңдадық әрі күдіксіз ол, ақиретте де игілерден болады. (130) Бір кезде Раббы оған: "Бой ұсын!",- деді. Ол: "Бүкіл әлемнің Раббына бой ұсындым" деді. (131) Ыбырайым (Ғ.С.) бұны ұлдарына өсиет етті және Яғқұп (Ғ.С.) да: "Әй ұлдарым! Әрине Алла сендер үшін осы дінді ұнатты, сондықтан сендер нағыз Мұсылман болып өліңдер" деді. (132) Яғқұп (Ғ.С.) қа өлім келген сәтте, балаларына: "Неменеге құлшылық қыласыңдар?",- дегенде, барма едіңдер? Сонда олар: "Сенің Тәңіріңе, аталарыңның Тәңіріне: Ысмайыл, Ысхақтың бір-ақ Тәңіріне құлшылық қыламыз. Сондай-ақ Соған бой ұсынамыз" деген еді. (133) Міне солар бір үммет еді, өтіп кетті. Олардың еңбектері өздеріне, сендердің еңбектерің өздеріңе, сендер олардың істегендерінен сұралмайсыңдар. (Сондай-ақ бұл қылықтарыңмен олардан пайдалана алмайсыңдар.Р.Т.) (134)

وَقَالُوا كُونُوا هُودًا أَوْ نَصَارَىٰ تَهْتَدُوا ۗ قُلْ بَلْ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ
حَنِيفًا ۖ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٣٥﴾ قُولُوا آمَنَّا بِاللَّهِ وَمَا
أُنزِلَ إِلَيْنَا وَمَا أُنزِلَ إِلَىٰ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ
وَالْأَسْبَاطِ وَمَا أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَمَا أُوتِيَ النَّبِيُّونَ
مِن رَّبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ ﴿١٣٦﴾
فَإِنْ آمَنُوا بِمِثْلِ مَا آمَنتُم بِهِ فَقَدِ اهْتَدَوا ۖ وَّإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا
هُمْ فِي شِقَاقٍ ۖ فَسَيَكْفِيكَهُمُ اللَّهُ ۚ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ
﴿١٣٧﴾ صِبْغَةَ اللَّهِ ۖ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ اللَّهِ صِبْغَةً ۖ وَنَحْنُ لَهُ
عَابِدُونَ ﴿١٣٨﴾ قُلْ أَتُحَاجُّونَنَا فِي اللَّهِ وَهُوَ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ
وَلَنَا أَعْمَالُنَا وَلَكُمْ أَعْمَالُكُمْ وَنَحْنُ لَهُ مُخْلِصُونَ ﴿١٣٩﴾ أَمْ
تَقُولُونَ إِنَّ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ
وَالْأَسْبَاطَ كَانُوا هُودًا أَوْ نَصَارَىٰ ۗ قُلْ أَأَنتُمْ أَعْلَمُ أَمِ اللَّهُ ۗ
وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَتَمَ شَهَادَةً عِندَهُ مِنَ اللَّهِ ۗ وَمَا اللَّهُ
بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٤٠﴾ تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۖ لَهَا مَا كَسَبَتْ
وَلَكُم مَّا كَسَبْتُمْ ۖ وَلَا تُسْأَلُونَ عَمَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٤١﴾



Олар: "Яһуди немесе Христиан болыңдар, тура жолда боласыңдар" деді. (Мұхаммед Ғ.С.) олай емес, Ыбырайым (Ғ.С.)ның түп-тура жолындамыз, ол ортақ қосушылардан емес еді" де. (135) Және оларға: "Біз Аллаға, бізге түсірілген Құранға әрі Ыбырайым, Ысмайыл, Ысхақ, Яғқұп (Ғ.С.) тарға, ұрпақтарына тағы Мұса, Ғиса (Ғ.С.) ға берілген нәрселерге сондай-ақ Раббылары тарапынан өзге пайғамбарларға берілген нәрселерге иман келтіріп әрі олардың араларын айырмаймыз. (Бәріне де сенеміз.) Және біздер Ол Аллаға ғана бой ұсынушымыз" деңдер. (136) Сонда олар, егер сендер сенген сияқты сенсе, онда рас тура жол табар еді. Ал егер олар бет бұрса, сонда олар, мүлде жолдан шыққан болады. Сонда да Алла сені олардан қорғауға жетіп асады. Ол Алла, (Т.) естуші, әр нәрсені білуші. (Христиандар, туған балаларын бір сары суға шомылдырып "тазарды" дейді. Алланың жаратқан өңі жақсы. Жасама түс не керек? Б.М.Т.) (137) Өң Алланыкі, Өң (беру) де Алладан кім артық? Сондықтан біз Оған құлшылық қыламыз. (138) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Біздің де сендердің де Раббыларың Алла жайында бізбен таласасыңдар ма? Біздің істегеніміз бізге, сендердің істегендерің, сендерге тән. Біз Аллаға нағыз ықыластымыз" де. (139) Немесе сендер: "Ыбырайым, Ысмайыл, Ысқақ, Яғқұп және ұрпақтары: Яһуди не Христиан еді" дейсіңдер ме? (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Сендер жақсы білесіңдер ме? Алла жақсы білеме?",- де. Жанындағы Алланың куәлігін (Алла білдіргенді) жасырғаннан кім залымырақ? Сондай-ақ Алла (Т.) істегендеріңнен ғапыл емес. (140) Олар өтіп кеткен бір үммет, олардың еңбектері оларға, сендердің еңбектерің сендерге тән. Олардың істеген істерінен сендер сұралмайсыңдар. (141)

سَيَقُولُ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَ ٱلنَّاسِ مَا وَلَّىٰهُمۡ عَن قِبۡلَتِهِمُ ٱلَّتِي كَانُواْ
عَلَيۡهَاۚ قُل لِّلَّهِ ٱلۡمَشۡرِقُ وَٱلۡمَغۡرِبُۚ يَهۡدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ
مُّسۡتَقِيمٖ ﴿١٤٢﴾ وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَٰكُمۡ أُمَّةٗ وَسَطٗا لِّتَكُونُواْ
شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِ وَيَكُونَ ٱلرَّسُولُ عَلَيۡكُمۡ شَهِيدٗاۗ وَمَا
جَعَلۡنَا ٱلۡقِبۡلَةَ ٱلَّتِي كُنتَ عَلَيۡهَآ إِلَّا لِنَعۡلَمَ مَن يَتَّبِعُ ٱلرَّسُولَ
مِمَّن يَنقَلِبُ عَلَىٰ عَقِبَيۡهِۚ وَإِن كَانَتۡ لَكَبِيرَةً إِلَّا عَلَى ٱلَّذِينَ
هَدَى ٱللَّهُۗ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُضِيعَ إِيمَٰنَكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِٱلنَّاسِ
لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ﴿١٤٣﴾ قَدۡ نَرَىٰ تَقَلُّبَ وَجۡهِكَ فِي ٱلسَّمَآءِۖ
فَلَنُوَلِّيَنَّكَ قِبۡلَةٗ تَرۡضَىٰهَاۚ فَوَلِّ وَجۡهَكَ شَطۡرَ ٱلۡمَسۡجِدِ
ٱلۡحَرَامِۚ وَحَيۡثُ مَا كُنتُمۡ فَوَلُّواْ وُجُوهَكُمۡ شَطۡرَهُۥۗ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ
أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ لَيَعۡلَمُونَ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّهِمۡۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ
عَمَّا يَعۡمَلُونَ ﴿١٤٤﴾ وَلَئِنۡ أَتَيۡتَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ بِكُلِّ
ءَايَةٖ مَّا تَبِعُواْ قِبۡلَتَكَۚ وَمَآ أَنتَ بِتَابِعٖ قِبۡلَتَهُمۡۚ وَمَا بَعۡضُهُم
بِتَابِعٖ قِبۡلَةَ بَعۡضٖۚ وَلَئِنِ ٱتَّبَعۡتَ أَهۡوَآءَهُم مِّنۢ بَعۡدِ
مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلۡعِلۡمِ إِنَّكَ إِذٗا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٤٥﴾



(Мұхаммед Ғ.С. Медине қаласына көшіп келгеннен кейін намазды бір жарым жылға жақын "Месжід Ақса" жаққа қарап оқып, әр уақыт қыбланың "Қағба" болуын арман ететін еді. Ақыр бір күні Алланың әмірі бойынша "Қағба" жаққа қарап намаз оқыла бастағанда, ел арасында әр түрлі күңкіл болады...) Адамдардың кейбір ақымақтары: "Оларды, қарап тұрған қыбласынан не нәрсе бұрды?",- дейді. (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Шығыс та батыс та Аллаға тән. Ол, қалағанын тура жолға салады" де. (142) Осылайша сендерді (артық, кемсіз) ортаща бір үммет қылдық. Адамдарға куә болуларың сондай-ақ Пайғамбардың сендерге куә болуы үшін. Қарап тұрған қыбланды, теріс бағынатын біреулерден Пайғамбарға ілесетін кісілерді білуге істеген едік. Әрине бұл, Алла, тура жолға салғандардан басқаға қиынырақ. Алла имандарыңды жоймайды. Күдіксіз Алла, адам баласына өте жұмсақ ерекше мейрімді. (143) (Мұхаммед Ғ.С.) жүзіңнің көкке жөнелгенін көреміз. Сондықтан өзің разы болған қыблаға айналдырамыз. Енді жүзінді "Месжід Харам" жаққа бұр. (Мүміндер) қай жерде болсаңдар да: Жүздеріңді сол жаққа жөнелтіңдер. Расында өздеріне кітап берілгендер, негізінен қыбланың ауысуын Раббыларынан бір шындық екенін біледі. Алла олардың істегендерінен ғапыл емес. (144) (Мұхаммед Ғ.С.) ол кітап берілгендерге әр түрлі мұғжизаны келтірсең де олар сенің қыблаңа ілеспейді (қосылмайды). Ал, сен де олардың қыбласына қосылушы емессің. Сондай-ақ олар да бір-біреулерінің қыблаларына ілеспейді. Өзіңе мұншалық мәлімет келгеннен кейін, олардың ойларына еліктесең әлбетте сен анық залымдардан боласың. (145)

ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يَعْرِفُونَهُۥ كَمَا يَعْرِفُونَ أَبْنَآءَهُمْ ۖ وَإِنَّ
فَرِيقًا مِّنْهُمْ لَيَكْتُمُونَ ٱلْحَقَّ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿١٤٦﴾ ٱلْحَقُّ مِن
رَّبِّكَ ۖ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُمْتَرِينَ ﴿١٤٧﴾ وَلِكُلٍّ وِجْهَةٌ هُوَ مُوَلِّيهَا ۖ
فَٱسْتَبِقُوا۟ ٱلْخَيْرَٰتِ ۚ أَيْنَ مَا تَكُونُوا۟ يَأْتِ بِكُمُ ٱللَّهُ جَمِيعًا ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٤٨﴾ وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ
وَجْهَكَ شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۖ وَإِنَّهُۥ لَلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ ۗ وَمَا
ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٤٩﴾ وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ
شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۚ وَحَيْثُ مَا كُنتُمْ فَوَلُّوا۟ وُجُوهَكُمْ
شَطْرَهُۥ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَيْكُمْ حُجَّةٌ إِلَّا ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟
مِنْهُمْ فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَٱخْشَوْنِى وَلِأُتِمَّ نِعْمَتِى عَلَيْكُمْ وَلَعَلَّكُمْ
تَهْتَدُونَ ﴿١٥٠﴾ كَمَآ أَرْسَلْنَا فِيكُمْ رَسُولًا مِّنكُمْ
يَتْلُوا۟ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِنَا وَيُزَكِّيكُمْ وَيُعَلِّمُكُمُ ٱلْكِتَٰبَ
وَٱلْحِكْمَةَ وَيُعَلِّمُكُم مَّا لَمْ تَكُونُوا۟ تَعْلَمُونَ ﴿١٥١﴾ فَٱذْكُرُونِىٓ
أَذْكُرْكُمْ وَٱشْكُرُوا۟ لِى وَلَا تَكْفُرُونِ ﴿١٥٢﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ ٱسْتَعِينُوا۟ بِٱلصَّبْرِ وَٱلصَّلَوٰةِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿١٥٣﴾



Өздеріне кітап бергендеріміз (Мұхаммед Ғ.С. ды) ұлдарын танығандай таныйды. Негізінен олардан бір тобы (ғалымдары) шындықты біле тұра жасырады. (146) (Мұхаммед Ғ.С.) хақиқат Раббыңнан келген. Сондықтан сірә күдіктенуші бола көрме. (147) Әркімнің бір бет алатын қыбласы бар. Сонда жақсылыққа жарысыңдар. Қайда болсаңдар да Алла барлығыңды бірараға жинайды. Күдіксіз Алла (Т.) ның әр нәрсеге күші жетеді. (148) Қайдан (жолға) шықсаң да жүзіңді Месжід Харам жаққа қарат. Өйткені ол, Раббыңнан бір хақиқат. Алла (Т.) не істегендеріңнен ғапыл емес. (149) Және қайдан (жолға) шықсаң да жүзіңді Месжід Харам жаққа қарат. (Бұл жердегі қыбланың қайталануы маңыздылығын бекіту. Р.М.) (Әй мүміндер!) Қайда болсаңдар да (намазда) жүздеріңді солай қаратыңдар. Адамдар үшін сендерге қарсы бір дәлел болмасын. (Яһудилер: "Бұлар Ыбырайым Ғ.С. ның дінінде болса, неге Қағба жаққа қарамады?" демесін.) Бірак олардың залымдары айта береді. Олардан қорықпаңдар. Сендерге нығметтерімді толықтауым және тура жолда болуларың үшін Менен қорқыңдар. (150) Іштеріңе, өздеріңнен аяттарымды оқитын, сендерді тазартатын және сендерге Құранды әрі үкімдерін үйрететін сондай-ақ білмегендеріңді үйрететін Елші жібергеніміз сияқты... (151) Енді, Мені еске алыңдар, Мен де сендерді еске аламын және Маған шүкірлік қылыңдар да қарсы болмаңдар. (152) Әй мүміндер! Сабыр және намазбенен (Алладан) жәрдем тілеңдер, күдіксіз Алла (Т.) сабыр етушілермен бірге. (153)

الجزء الثاني — سورة البقرة

وَلَا تَقُولُوا۟ لِمَن يُقْتَلُ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمْوَٰتٌۢ ۚ بَلْ أَحْيَآءٌ وَلَٰكِن
لَّا تَشْعُرُونَ ﴿١٥٤﴾ وَلَنَبْلُوَنَّكُم بِشَىْءٍ مِّنَ ٱلْخَوْفِ وَٱلْجُوعِ
وَنَقْصٍ مِّنَ ٱلْأَمْوَٰلِ وَٱلْأَنفُسِ وَٱلثَّمَرَٰتِ ۗ وَبَشِّرِ ٱلصَّٰبِرِينَ
﴿١٥٥﴾ ٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَٰبَتْهُم مُّصِيبَةٌ قَالُوٓا۟ إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّآ إِلَيْهِ رَٰجِعُونَ
﴿١٥٦﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ عَلَيْهِمْ صَلَوَٰتٌ مِّن رَّبِّهِمْ وَرَحْمَةٌ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلْمُهْتَدُونَ ﴿١٥٧﴾ ۞ إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلْمَرْوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِ ۖ
فَمَنْ حَجَّ ٱلْبَيْتَ أَوِ ٱعْتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِ أَن يَطَّوَّفَ
بِهِمَا ۚ وَمَن تَطَوَّعَ خَيْرًا فَإِنَّ ٱللَّهَ شَاكِرٌ عَلِيمٌ ﴿١٥٨﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ
يَكْتُمُونَ مَآ أَنزَلْنَا مِنَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلْهُدَىٰ مِنۢ بَعْدِ مَا بَيَّنَّٰهُ
لِلنَّاسِ فِى ٱلْكِتَٰبِ ۙ أُو۟لَٰٓئِكَ يَلْعَنُهُمُ ٱللَّهُ وَيَلْعَنُهُمُ ٱللَّٰعِنُونَ
﴿١٥٩﴾ إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ وَأَصْلَحُوا۟ وَبَيَّنُوا۟ فَأُو۟لَٰٓئِكَ أَتُوبُ
عَلَيْهِمْ ۚ وَأَنَا ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٦٠﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَمَاتُوا۟ وَهُمْ
كُفَّارٌ أُو۟لَٰٓئِكَ عَلَيْهِمْ لَعْنَةُ ٱللَّهِ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ
﴿١٦١﴾ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۖ لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ ٱلْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ
﴿١٦٢﴾ وَإِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۖ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٦٣﴾

الحزب ٣

٢٤

Алла жолында өлтірілгендерді (шәһиттерді) олар өлі демеңдер, олар тірі, бірақ сендер сезіп біле алмайсыңдар. (154) Әрине сендерді хауіп–қатер, ашаршылық және малдардан, жандардан сондай–ақ өнімдерден кеміту арқылы сынаймыз, (Мұхаммед Ғ.С. сондай жағдайларда) сабыр етушілерді қуандыр! (155) Қашан оларға бір қайғы жетсе: "Олар шын мәнінде біз Аллаға тәнбіз әрі Оған қайтушымыз" деді. (156) Міне соларға, Раббылары жақтан жарылқау және мәрқамет бар. Әрі олар тура жолдағылар. (Қағбаның жанында "Сафа, Мәруе" деген екі төбешік бар. Бағы заманда Ысмайыл (Ғ.С.) дың анасы Ажар ханым су іздеп екі арасында кезек жүгірген, Алланың бір белгілі қасиетті орны еді. Кейін жаһилиет дәуірінде екеуіне де бұт орнатылып, соларға шоқынылатын болғандықтан: Мұсылмандар "Сафа, Мәруе" ге жүгірмесек те болар деп, ойлағандықтан осы аят түскен. Р.Ж.М.Т–Қ.) (157) Негізінде "Сафа, Мәруе" Алланың белгілерінен. Сонда кім хаж немесе ғұмра орындаса, ол екеуін де тауап етудің оқасы жоқ. Кімде - кім артықша бір хайыр істесе, Алла шүкірлікті қадырлаушы, толық білуші. (158) Негізінен біз ап–ашық үкімдерді әрі тура жолды Кітапта адамдарға баян еткеннен кейін жасырғандар, соларға Алла лағынет етеді әрі барлық лағынет етушілер лағынет етеді. (159) Бірақ тәубе еткендер, жағдайларын түзелткендер және шындықты баян еткендер басқа. Міне солардың тәубесін қабыл етуші, ерекше мейірімдімін. (160) Расында сондай қарсы келгендер және қарсы болған күйде өлгендер, міне соларға Алланың лағынеті әрі періштелердің және біртұтас адамдардың лағынеті болады. (161) Олар лағынетте мәңгі қалады, олардан ғазап жеңілтілмейді де оларға мұрса берілмейді. (162) Тәңірлерің бір–ақ Тәңір. Одан басқа ешбір Тәңір жоқ. Ол, аса қамқор, ерекше мейірімді. (163)

إِنَّ فِي خَلْقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱخْتِلَٰفِ ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ
وَٱلْفُلْكِ ٱلَّتِي تَجْرِي فِي ٱلْبَحْرِ بِمَا يَنفَعُ ٱلنَّاسَ وَمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن مَّآءٍ فَأَحْيَا بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَبَثَّ فِيهَا
مِن كُلِّ دَآبَّةٍ وَتَصْرِيفِ ٱلرِّيَٰحِ وَٱلسَّحَابِ ٱلْمُسَخَّرِ
بَيْنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ لَأَيَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿١٦٤﴾ وَمِنَ
ٱلنَّاسِ مَن يَتَّخِذُ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَندَادًا يُحِبُّونَهُمْ كَحُبِّ ٱللَّهِ
وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَشَدُّ حُبًّا لِّلَّهِ وَلَوْ يَرَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ إِذْ يَرَوْنَ
ٱلْعَذَابَ أَنَّ ٱلْقُوَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا وَأَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعَذَابِ ﴿١٦٥﴾
إِذْ تَبَرَّأَ ٱلَّذِينَ ٱتُّبِعُوا۟ مِنَ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوا۟ وَرَأَوُا۟ ٱلْعَذَابَ
وَتَقَطَّعَتْ بِهِمُ ٱلْأَسْبَابُ ﴿١٦٦﴾ وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوا۟ لَوْ أَنَّ
لَنَا كَرَّةً فَنَتَبَرَّأَ مِنْهُمْ كَمَا تَبَرَّءُوا۟ مِنَّا كَذَٰلِكَ يُرِيهِمُ ٱللَّهُ
أَعْمَٰلَهُمْ حَسَرَٰتٍ عَلَيْهِمْ وَمَا هُم بِخَٰرِجِينَ مِنَ ٱلنَّارِ ﴿١٦٧﴾
يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ كُلُوا۟ مِمَّا فِي ٱلْأَرْضِ حَلَٰلًا طَيِّبًا وَلَا تَتَّبِعُوا۟
خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿١٦٨﴾ إِنَّمَا يَأْمُرُكُم
بِٱلسُّوٓءِ وَٱلْفَحْشَآءِ وَأَن تَقُولُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿١٦٩﴾



Күдіксіз көктер мен жердің жаратылуында, түн мен күннің ауысуында, адам баласына пайдалы нәрселермен теңізде жүрген кемеде және Алланың көктен жаңбыр жаудырып, жер өлгеннен кейін онымен жандандыруында әрі онда әр түрлі хайуанды таратуында, желдерді және көк пен жердің арасындағы бағынышты бұлтты басқаруында әлбетте ойлаған елге (Алланың барлығы, бірлігіне) белгілер бар. (164) Адамдардың кейбіреулері Аллаға өзгені теңдес етеді де оларды Алланы сүйгендей сүйеді. Ал мүміндер, Алланы тағы артық сүйеді. Егер залымдар ғазапты көрсе, бүкіл қуаттың Аллаға тән екенін, шын мәнінде Алланың қатты азап иесі екенін білсе еді. (165) Сол уақытта ерілгендер (бастағандар), өздеріне ергендерден безеді. Сондай-ақ олар азап көргенде қарым-қатынастары кесіледі. (166) Ал ерушілер: "Әттең! Бізге (дүниеге) қайтар күн болса, олар бізден безгендей, бізде олардан безер едік" дер. Солайша Алла олардың істеген істерін өздеріне өкініш етіп көрсетеді. Сондай-ак олар тозақтан шығушы емес. (167) Әй адам баласы! Жер жүзінде болған халал, таза нәрседен жеңдер! Және шайтанның ізіне ермеңдер! Өйткені ол сендерге ашық дұшпан. (168) Шынайы түрде ол сендерге жамандықты, арсыздықты және Аллаға қарсы білмейтіндеріңді айтуды нұсқайды. (169)

(Мекке мүшріктеріне) Алла түсірген (Құранға) бой ұсыныңдар делінсе олар: "Жоқ, үстінде ата-бабаларымызды тапқан жолға ілесеміз" деді. Егер аталары еш нәрсені түсінбеген әрі тура жолда болмаған болса да ма? (Сонда да солардың жолымен жүре ме?) (170) Кәпірлердің, мысалы: Дабыстағанда, үнді, айғайды ғана естіп түсінбейтін біреу тәрізді; саңырау, сақау және соқыр. Сонда олар еш нәрсені аңғармайды. (171) Әй мүміндер! Ризықтандырғанымыздың жақсысынан жеңдер. Әрі Аллаға шүкірлік етіңдер, егер Оған ғана құлшылық ететін болсаңдар. (172) Шынайы түрде сендерге өлексені, (арам өлген малды), қанды, доңыз етін және Алладан басқаның атымен бауыздалғанды арам қылды. Сонда кім мәжбүрленсе, қарсылық қылмаса, шектен шықпаса оған кінә жоқ. Күдіксіз Алла өте жарылқаушы, ерекше мейірімді. (Алладан басқаға арналып бауыздалған мал арам. Егер бір Мұсылман Алладан басқаға жақындасу ниетімен бауыздаса діннен шығады. Бауыздағаны жемтік болады. Р.Т-К.Ж-Қ. Және мәжбүрлік екі түрлі: Жейтін нәрсе таба алмау, не біреу зорлау. Ж-Қ.) (173) Сондай Алла түсірген Кітаптан (Тәураттағы Мұхаммед Ғ.С. ның сипаттарын) жасырып, оны аз ақшаға (дүниеге),


الجزء الثاني سورة البقرة

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُوا۟ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُوا۟ بَلْ نَتَّبِعُ مَآ أَلْفَيْنَا عَلَيْهِ
ءَابَآءَنَآ ۗ أَوَلَوْ كَانَ ءَابَآؤُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ شَيْـًٔا وَلَا
يَهْتَدُونَ ﴿١٧٠﴾ وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ كَمَثَلِ ٱلَّذِى يَنْعِقُ
بِمَا لَا يَسْمَعُ إِلَّا دُعَآءً وَنِدَآءً ۚ صُمٌّۢ بُكْمٌ عُمْىٌ فَهُمْ لَا يَعْقِلُونَ
﴿١٧١﴾ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُلُوا۟ مِن طَيِّبَـٰتِ مَا رَزَقْنَـٰكُمْ
وَٱشْكُرُوا۟ لِلَّهِ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ﴿١٧٢﴾ إِنَّمَا حَرَّمَ
عَلَيْكُمُ ٱلْمَيْتَةَ وَٱلدَّمَ وَلَحْمَ ٱلْخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ بِهِۦ
لِغَيْرِ ٱللَّهِ ۖ فَمَنِ ٱضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٧٣﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ
ٱلْكِتَـٰبِ وَيَشْتَرُونَ بِهِۦ ثَمَنًا قَلِيلًا ۙ أُو۟لَـٰٓئِكَ مَا يَأْكُلُونَ
فِى بُطُونِهِمْ إِلَّا ٱلنَّارَ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ
وَلَا يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٤﴾ أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ
ٱشْتَرَوُا۟ ٱلضَّلَـٰلَةَ بِٱلْهُدَىٰ وَٱلْعَذَابَ بِٱلْمَغْفِرَةِ ۚ فَمَآ
أَصْبَرَهُمْ عَلَى ٱلنَّارِ ﴿١٧٥﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ نَزَّلَ ٱلْكِتَـٰبَ
بِٱلْحَقِّ ۗ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ ٱخْتَلَفُوا۟ فِى ٱلْكِتَـٰبِ لَفِى شِقَاقٍۭ بَعِيدٍ ﴿١٧٦﴾

٢٦

айырбастағандар, Солар қарындарына отты ғана жейді. (Қарындарын отпен толтырады.) Қиямет күні Алла оларға тіл қатпайды да оларды ақтамайды және оларға күйзелтуші ғазап бар. (174) Олар адасуды туралықтың орнына, азапты жарылқаудың орнына ауыстырып алғандар. Сонда олар тозаққа қалай шыдайды? (175) Осы, Алланың Кітапты туралықпен түсіргендігі үшін. Негізінен Кітап жайында таласқандар ұзақ қайшылықта. (176)

لَّيْسَ ٱلْبِرَّ أَن تُوَلُّوا۟ وُجُوهَكُمْ قِبَلَ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ وَلَـٰكِنَّ
ٱلْبِرَّ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ وَٱلْمَلَـٰٓئِكَةِ وَٱلْكِتَـٰبِ
وَٱلنَّبِيِّـۧنَ وَءَاتَى ٱلْمَالَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ ذَوِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَـٰمَىٰ
وَٱلْمَسَـٰكِينَ وَٱبْنَ ٱلسَّبِيلِ وَٱلسَّآئِلِينَ وَفِى ٱلرِّقَابِ وَأَقَامَ
ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَى ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلْمُوفُونَ بِعَهْدِهِمْ إِذَا عَـٰهَدُوا۟
وَٱلصَّـٰبِرِينَ فِى ٱلْبَأْسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ وَحِينَ ٱلْبَأْسِ ۗ أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ
صَدَقُوا۟ ۖ وَأُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُتَّقُونَ ﴿١٧٧﴾ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُتِبَ
عَلَيْكُمُ ٱلْقِصَاصُ فِى ٱلْقَتْلَى ۖ ٱلْحُرُّ بِٱلْحُرِّ وَٱلْعَبْدُ بِٱلْعَبْدِ وَٱلْأُنثَىٰ
بِٱلْأُنثَىٰ ۚ فَمَنْ عُفِىَ لَهُۥ مِنْ أَخِيهِ شَىْءٌ فَٱتِّبَاعٌۢ بِٱلْمَعْرُوفِ وَأَدَآءٌ
إِلَيْهِ بِإِحْسَـٰنٍ ۗ ذَٰلِكَ تَخْفِيفٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَرَحْمَةٌ ۗ فَمَنِ ٱعْتَدَىٰ
بَعْدَ ذَٰلِكَ فَلَهُۥ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٨﴾ وَلَكُمْ فِى ٱلْقِصَاصِ حَيَوٰةٌ
يَـٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَـٰبِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٧٩﴾ كُتِبَ عَلَيْكُمْ
إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ إِن تَرَكَ خَيْرًا ٱلْوَصِيَّةُ لِلْوَٰلِدَيْنِ
وَٱلْأَقْرَبِينَ بِٱلْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى ٱلْمُتَّقِينَ ﴿١٨٠﴾ فَمَنۢ بَدَّلَهُۥ
بَعْدَ مَا سَمِعَهُۥ فَإِنَّمَآ إِثْمُهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ يُبَدِّلُونَهُۥٓ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٨١﴾



(Яһудилер Месжід Ақсаны, Христиандар оның шығыс жағын қыбла тұтып, әрқайсысы өз қыбласын жақсы деп ойлайды. Б.Ж.М.К.) Жүздеріңді шығысқа, батысқа жөнелту бір игілік емес. Бірақ кім Аллаға, ақирет күніне, періштелерге, кітаптарға, пайғамбарларға иман келтірсе және жақындарына, жетімдерге, міскіндерге, жолда қалғандарға, қайыршыларға және құл азат етуге жақсы көре отырып, мал сарып қылса әрі намазды толық орындап зекет берсе, өзара байласқан уәдесін орындаушы, таршылықта, қиыншылықта және соғыс кезінде сабыр етуші болса, міне солар шыншылдар әрі солар тақуалар. (177) Әй мүміндер! Сендерге қысас (есе қайтару) парыз етілді: Азатқа азат, құлға құл, әйелге әйел (өлтіріледі.) Дегенмен оған туыс жағынан кешірілсе, оның ережеге үйлесуі екінші жақтың да оған дұрыс төлеуі хажет. (Егер қысас кешіріліп, құнға тоқтаса, алушының орынсыз егеске қысас істемеуі, берушінің де дұрыс орындауы керек.) Міне осы, Раббылары жағынан жеңілдік және мәрхамет. Ал кімде-кім бұдан кейін шектен шықса, (кек сақтаса) ол үшін ахиретте күйзелтуші азап бар. (178) Әй ақыл иелері! Сендер үшін қысаста (кісі өлтіргенді өлтіруде) тіршілік бар. Әрине сақсынарсыңдар. (179) Біреулеріңе өлім келген шақта, артына мал қалдырса, әке-шешесіне, жақындарына дұрыстықпен өсиет парыз етілді. Өсиет тақуаларға бір міндет. (Бұл аяттың үкімі мирас аятымен қалдырылған. (4-С.11-А.) (180) Сонда біреу өсиетті естігеннен кейін ауыстырса, күнәсы оны өзгертушіге болады. Күдіксіз Алла әр нәрсені естуші, білуші. (181)

فَمَنْ خَافَ مِن مُّوصٍ جَنَفًا أَوْ إِثْمًا فَأَصْلَحَ بَيْنَهُمْ فَلَآ إِثْمَ
عَلَيْهِ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٨٢﴾ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُتِبَ
عَلَيْكُمُ ٱلصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ
لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٨٣﴾ أَيَّامًا مَّعْدُودَٰتٍ فَمَن كَانَ مِنكُم
مَّرِيضًا أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِّنْ أَيَّامٍ أُخَرَ وَعَلَى ٱلَّذِينَ
يُطِيقُونَهُۥ فِدْيَةٌ طَعَامُ مِسْكِينٍ فَمَن تَطَوَّعَ خَيْرًا فَهُوَ خَيْرٌ
لَّهُۥ وَأَن تَصُومُوا۟ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٨٤﴾ شَهْرُ
رَمَضَانَ ٱلَّذِىٓ أُنزِلَ فِيهِ ٱلْقُرْءَانُ هُدًى لِّلنَّاسِ
وَبَيِّنَـٰتٍ مِّنَ ٱلْهُدَىٰ وَٱلْفُرْقَانِ فَمَن شَهِدَ مِنكُمُ ٱلشَّهْرَ
فَلْيَصُمْهُ وَمَن كَانَ مَرِيضًا أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِّنْ
أَيَّامٍ أُخَرَ يُرِيدُ ٱللَّهُ بِكُمُ ٱلْيُسْرَ وَلَا يُرِيدُ بِكُمُ
ٱلْعُسْرَ وَلِتُكْمِلُوا۟ ٱلْعِدَّةَ وَلِتُكَبِّرُوا۟ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا
هَدَىٰكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٨٥﴾ وَإِذَا سَأَلَكَ
عِبَادِى عَنِّى فَإِنِّى قَرِيبٌ أُجِيبُ دَعْوَةَ ٱلدَّاعِ إِذَا دَعَانِ
فَلْيَسْتَجِيبُوا۟ لِى وَلْيُؤْمِنُوا۟ بِى لَعَلَّهُمْ يَرْشُدُونَ ﴿١٨٦﴾



Кім өсиет етушінің қателескендігінен немесе кінелы болатындығынан сезіктенсе, араларын түзелтіп қоюдың оқасы жоқ. (Өсиеттегі қателікті дұрыстауға болады.) Расында Алла аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (182) Әй мүміндер! Сендерге бұрынғыларға парыз қылғандай ораза парыз қылынды. Әрине сақсынарсыңдар. (183) Санаулы күндерде. Сонда сендерден кім ауру немесе жолаушы болса, басқа күндерде төлер. Және сондай ораза күш келетіндер, (кәрі не аурулар) бір міскіннің тамағын төлесін. Сонда кім ынтығып артық хайыр қылса, ол өзіне жақсы. (Мұндай ораза ауыр келетін кәрі, ауру не екі қабат, омырауда баласы болған әйелдер оразаның орнына күніне бір фітір садақасын беруіне болады.Ж-Қ) Білсеңдер сендер үшін ораза ұстауларың тағы жақсы. (184) Рамазан айы сондай бір ай, ол айда адам баласына тура жол және (ақ пен қараны) айыратын дәлел түрінде Құран түсірілді. Сендерден кім рамазан айында болса, ораза ұстасын. Ал біреу науқас не сапарда болса, басқа күндерде санын толтырсын. Алла (Т.) сендерге оңайлық қалайды, ауыршылық қаламайды. Сендерді тура жолға салған Аллаға шүкірлік етулерің үшін санын толтырыңдар. Әрі Алланы ұлықтаңдар. (185) (Мұхаммед Ғ.С.) егер құлдарым, Мен туралы сенен сұраса: "Өте жақынмын, қашан Менен тілесе, тілеушінің тілегін қабыл етемін. Ендеше олар да әмірімді кабыл етсін. Және Маған сенсін. Әрине тура жол тапқан болар еді." (186)

أُحِلَّ لَكُمْ لَيْلَةَ الصِّيَامِ الرَّفَثُ إِلَىٰ نِسَائِكُمْ ۚ هُنَّ لِبَاسٌ
لَّكُمْ وَأَنتُمْ لِبَاسٌ لَّهُنَّ ۗ عَلِمَ اللَّهُ أَنَّكُمْ كُنتُمْ تَخْتَانُونَ
أَنفُسَكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ وَعَفَا عَنكُمْ ۖ فَالْآنَ بَاشِرُوهُنَّ
وَابْتَغُوا مَا كَتَبَ اللَّهُ لَكُمْ ۚ وَكُلُوا وَاشْرَبُوا حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكُمُ
الْخَيْطُ الْأَبْيَضُ مِنَ الْخَيْطِ الْأَسْوَدِ مِنَ الْفَجْرِ ۖ ثُمَّ أَتِمُّوا الصِّيَامَ
إِلَى اللَّيْلِ ۚ وَلَا تُبَاشِرُوهُنَّ وَأَنتُمْ عَاكِفُونَ فِي الْمَسَاجِدِ ۗ
تِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ فَلَا تَقْرَبُوهَا ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ آيَاتِهِ
لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿١٨٧﴾ وَلَا تَأْكُلُوا أَمْوَالَكُم بَيْنَكُم
بِالْبَاطِلِ وَتُدْلُوا بِهَا إِلَى الْحُكَّامِ لِتَأْكُلُوا فَرِيقًا مِّنْ
أَمْوَالِ النَّاسِ بِالْإِثْمِ وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٨٨﴾ ۞ يَسْأَلُونَكَ
عَنِ الْأَهِلَّةِ ۖ قُلْ هِيَ مَوَاقِيتُ لِلنَّاسِ وَالْحَجِّ ۗ وَلَيْسَ الْبِرُّ
بِأَن تَأْتُوا الْبُيُوتَ مِن ظُهُورِهَا وَلَٰكِنَّ الْبِرَّ مَنِ اتَّقَىٰ ۗ
وَأْتُوا الْبُيُوتَ مِنْ أَبْوَابِهَا ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ
تُفْلِحُونَ ﴿١٨٩﴾ وَقَاتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ الَّذِينَ يُقَاتِلُونَكُمْ
وَلَا تَعْتَدُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ ﴿١٩٠﴾



(Бастапта кей Мұсылмандар оразаның кешінде әйелдеріне жақындаспағандықтан осы аят түскен екен.) Сендерге оразаның кешінде әйелдеріңе жақындасу халал етілді. (Өйткені бір-біріңді қорғауда) олар сендерге киім, сендер де оларға киім (іспетті) сіңдер. Алла өздеріңе зиян қылатындықтарыңды біледі. Сондықтан тәубелеріңді кабыл етіп сендерді кешірді. Ал енді (бұдан былай) оларға жақындасыңдар. Алланың өздеріңе жазғанын талап етіңдер. Және таңнан, қара жіптен ақ жіп (қараңғылықтан сәуле) айрылғанға дейін ішіңдер, жеңдер де сонсоң оразаны кешке дейін толық орындаңдар. Мешіттерде (ғибадат етіп) ығтикәфта болған кеште әйелдеріңе жақындаспаңдар. Осы Алланың шегі, оған жақындамаңдар. Осылайша Алла (Т) сақсынулары үшін адамдарға аяттарын баян етеді. (187) Араларыңдағы малдарыңды бұзық жолмен жемеңдер. Сондай-ақ біле тұра адамдардың малынан бір бөлім жеу үшін билерге апармаңдар. (188) (Мұхаммед Ғ.С.) олар сенен жаңа туған айдың жағдайын сұрайды: "Ол, адамдар және хажылық үшін уақыт белгілеу" де. (Және олар хаж кезінде үйге арт жағынан кіруді жақсы деп ойлайды.) Үйлеріңе артынан кірулерің бір жақсылық емес. Бірақ кім сақсынса сол жақсылық. Ендеше, үйлерге есіктерінен кіріңдер әрі Алладан қорқыңдар. Әрине құтыласыңдар. (Мекке кәпірлері Мұсылмандарға 13 жыл жапа шектіріп, Мединеге көшкеннен кейін де қырсоңдарынан қалмай әрі Меккедегі үй-мүліктерін талап алғандықтан, өздері килікпегендерге килікпеу, соғысқандар немесе оларға көмек еткендермен соғысу. Сондай қатын, бала және дін адамдарына соқтықпау шартымен қорғаныс соғысына әмір түседі.) (189) Өздеріңмен соғысқандармен Алла жолында соғысыңдар да шектен шықпаңдар. Негізінен Алла (Т.) шектен шығушыларды жақсы көрмейді. (190)

وَٱقۡتُلُوهُمۡ حَيۡثُ ثَقِفۡتُمُوهُمۡ وَأَخۡرِجُوهُم مِّنۡ حَيۡثُ أَخۡرَجُوكُمۡۚ وَٱلۡفِتۡنَةُ
أَشَدُّ مِنَ ٱلۡقَتۡلِۚ وَلَا تُقَٰتِلُوهُمۡ عِندَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ حَتَّىٰ يُقَٰتِلُوكُمۡ
فِيهِۖ فَإِن قَٰتَلُوكُمۡ فَٱقۡتُلُوهُمۡۗ كَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٩١ فَإِنِ ٱنتَهَوۡاْ
فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٩٢ وَقَٰتِلُوهُمۡ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتۡنَةٞ وَيَكُونَ
ٱلدِّينُ لِلَّهِۖ فَإِنِ ٱنتَهَوۡاْ فَلَا عُدۡوَٰنَ إِلَّا عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ١٩٣ ٱلشَّهۡرُ ٱلۡحَرَامُ
بِٱلشَّهۡرِ ٱلۡحَرَامِ وَٱلۡحُرُمَٰتُ قِصَاصٞۚ فَمَنِ ٱعۡتَدَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَٱعۡتَدُواْ
عَلَيۡهِ بِمِثۡلِ مَا ٱعۡتَدَىٰ عَلَيۡكُمۡۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ
ٱلۡمُتَّقِينَ ١٩٤ وَأَنفِقُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا تُلۡقُواْ بِأَيۡدِيكُمۡ إِلَى ٱلتَّهۡلُكَةِ
وَأَحۡسِنُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٩٥ وَأَتِمُّواْ ٱلۡحَجَّ وَٱلۡعُمۡرَةَ لِلَّهِۚ
فَإِنۡ أُحۡصِرۡتُمۡ فَمَا ٱسۡتَيۡسَرَ مِنَ ٱلۡهَدۡيِۖ وَلَا تَحۡلِقُواْ رُءُوسَكُمۡ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ
ٱلۡهَدۡيُ مَحِلَّهُۥۚ فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا أَوۡ بِهِۦٓ أَذٗى مِّن رَّأۡسِهِۦ فَفِدۡيَةٞ
مِّن صِيَامٍ أَوۡ صَدَقَةٍ أَوۡ نُسُكٖۚ فَإِذَآ أَمِنتُمۡ فَمَن تَمَتَّعَ بِٱلۡعُمۡرَةِ إِلَى ٱلۡحَجِّ
فَمَا ٱسۡتَيۡسَرَ مِنَ ٱلۡهَدۡيِۚ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ ثَلَٰثَةِ أَيَّامٖ فِي ٱلۡحَجِّ وَسَبۡعَةٍ
إِذَا رَجَعۡتُمۡۗ تِلۡكَ عَشَرَةٞ كَامِلَةٞۗ ذَٰلِكَ لِمَن لَّمۡ يَكُنۡ أَهۡلُهُۥ حَاضِرِي
ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ١٩٦



Оларды қайдан тапсаңдар да өлтіріңдер. Өздері, сендерді (Меккеден) шығарғандай оларды шығарыңдар. Бұзақылық, кісі өлтіруден қиын. Месжіт Харамның жанында олар сендермен соғыспайынша, ол жерде олармен соғыспаңдар. Егер олар сендерді өлтірсе, сендер де оларды өлтіріңдер. Кәпірлердің жазасы осылай. (191) Егер олар бұзақылықтан тыйылса, күдіксіз Алла жарылқаушы, ерекше мейірімді. (192) Олармен бұзақылық қалмай, дін Аллаға тән болғанға дейін соғысыңдар. Егер олар тыйылса, дұшпандық залымдарға ғана. (193) Құрметті ай, құрметті аймен және құрметтер долай. (Құрметті айларда соғысу не соғыспай құрметтеулер, екі жаққа бірдей). Сонда кім сендерге соқтықса, сендер де олар сендерге соқтыққандай соқтығыңдар және біліңдер, шәксіз Алла тақуалармен бірге. (194) Алла жолында мал сарып қылыңдар. (Сараң қорқақ болып) өздеріңді өз қолдарыңмен хауіп-қатерге салмаңдар. Жақсылық істеңдер. Шын мәнінде Алла игілік істеушілерді жақсы көреді.(195) Хаж және ғұмраны Алла үшін толық орындаңдар. Егер (жолда) тосылсаңдар, құрбандықтан қолайлысы болады. Құрбандық орнына барғанға дейін шаштарыңды алдырмаңдар. (Құрбандық барып бауыздалғаннан кейін шаш алдырып ыхрамнан шығады). Біреу (ықрамда) науқас немесе басында бір жайсыздық болып, шаш алдырса ораза не садақа немесе құрбандықтан төлеу салады . Ал қашан амандықта болсаңдар хажға дейін ғұмрадан пайдаланса, (әуелі ғұмраны орындап, ыхрамнан шығып, хаж үшін қайта ыхрам байланса, бұны "Хаж Тәматтұғ" деп атайды). Сонда қолайлы бір құрбан шалады. Егер біреу құрбандық таба алмаса, хажда үш күн, үйге қайтып келгенде жеті күн болып, толық он күн ораза ұстайды. Бұл үйі Месжід Харамның маңында болмағандар үшін. Алладан қорқыңдар. Негізінен Алланың қатты ғазап иесі екенін біліңдер. (196)

ٱلۡحَجُّ أَشۡهُرٞ مَّعۡلُومَٰتٞۚ فَمَن فَرَضَ فِيهِنَّ ٱلۡحَجَّ فَلَا رَفَثَ
وَلَا فُسُوقَ وَلَا جِدَالَ فِي ٱلۡحَجِّۗ وَمَا تَفۡعَلُواْ مِنۡ خَيۡرٖ
يَعۡلَمۡهُ ٱللَّهُۗ وَتَزَوَّدُواْ فَإِنَّ خَيۡرَ ٱلزَّادِ ٱلتَّقۡوَىٰۖ وَٱتَّقُونِ
يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٩٧ لَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن
تَبۡتَغُواْ فَضۡلٗا مِّن رَّبِّكُمۡۚ فَإِذَآ أَفَضۡتُم مِّنۡ
عَرَفَٰتٖ فَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ عِندَ ٱلۡمَشۡعَرِ ٱلۡحَرَامِۖ
وَٱذۡكُرُوهُ كَمَا هَدَىٰكُمۡ وَإِن كُنتُم مِّن قَبۡلِهِۦ
لَمِنَ ٱلضَّآلِّينَ ١٩٨ ثُمَّ أَفِيضُواْ مِنۡ حَيۡثُ أَفَاضَ
ٱلنَّاسُ وَٱسۡتَغۡفِرُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٩٩
فَإِذَا قَضَيۡتُم مَّنَٰسِكَكُمۡ فَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ كَذِكۡرِكُمۡ
ءَابَآءَكُمۡ أَوۡ أَشَدَّ ذِكۡرٗاۗ فَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن
يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِي ٱلدُّنۡيَا وَمَا لَهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِنۡ
خَلَٰقٖ ٢٠٠ وَمِنۡهُم مَّن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِي ٱلدُّنۡيَا
حَسَنَةٗ وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِ حَسَنَةٗ وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ٢٠١
أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ نَصِيبٞ مِّمَّا كَسَبُواْۚ وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ٢٠٢



Хаж (шәууал, зылқағда және зылхажжаның онына дейінгі) белгілі айлар. Кім ол айларда (ыхрам байланып) міндеттенсе, хаж кезінде әйелге жақындасу, кінә істеу және жанжал жоқ. Әй ақыл иелері! Нендей хайыр істесеңдер, Алла оны біледі. Және азық алыңдар. Негізінде азықтың жақсысы тақуалық. "Әй ақыл иелері! Менен ғана қорқыңдар." (197) Сендерге Раббыларыңның кеңшілігін іздеулеріңнің (кәсіп істеулеріңнің) оқасы жоқ. Қашан Ғарафаттан қайтсаңдар, Машғарыл Харамның қасында, Алланы еске алыңдар. Сондай-ақ Оны, сендерге нұсқағанындай еске алыңдар. Сендер бұрын азғындардан едіңдер. (Бұрын Құрайыштар дандайсып, Ғарафатқа бармай Мүзделіфеден қайтатын және Минада ата–бабаларын мақтайтын еді). (198) Сонсоң ел қайтқан жерден қайтыңдар да Алладан жарылқау тілеңдер. Күдіксіз Алла өте жарылқаушы, ерекше мейірімді. (199) Қашан хаж ғамалдарыңды өтесеңдер, (Минада) Алла (Т.) ны ата–бабаларыңды зікір еткендей тіпті одан да артық зікір етіңдер. Сонда адамдардан кім: "Раббымыз! Бізге дүниеде ғана жақсылық бер!",– десе оларға ақиретте несібе жоқ. (200) Және олардан кім: "Раббымыз! Бізге дүниеде де жақсылық бер әрі ахиретте де жақсылық бер. Және тозақ отының азабынан сақта!",– дейді.(201) Міне олар үшін ғамалдарынан үлес бар. Алла (Т.) есепті тезінен көруші. (202)

الحزب ٤

۞ وَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ فِىٓ أَيَّامٍ مَّعْدُودَٰتٍ ۚ فَمَن تَعَجَّلَ فِى
يَوْمَيْنِ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ وَمَن تَأَخَّرَ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ لِمَنِ ٱتَّقَىٰ ۗ
وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّكُمْ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٠٣﴾ وَمِنَ
ٱلنَّاسِ مَن يُعْجِبُكَ قَوْلُهُۥ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَيُشْهِدُ ٱللَّهَ
عَلَىٰ مَا فِى قَلْبِهِۦ وَهُوَ أَلَدُّ ٱلْخِصَامِ ﴿٢٠٤﴾ وَإِذَا تَوَلَّىٰ سَعَىٰ
فِى ٱلْأَرْضِ لِيُفْسِدَ فِيهَا وَيُهْلِكَ ٱلْحَرْثَ وَٱلنَّسْلَ ۗ وَٱللَّهُ
لَا يُحِبُّ ٱلْفَسَادَ ﴿٢٠٥﴾ وَإِذَا قِيلَ لَهُ ٱتَّقِ ٱللَّهَ أَخَذَتْهُ ٱلْعِزَّةُ
بِٱلْإِثْمِ ۚ فَحَسْبُهُۥ جَهَنَّمُ ۚ وَلَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ ﴿٢٠٦﴾ وَمِنَ
ٱلنَّاسِ مَن يَشْرِى نَفْسَهُ ٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ
رَءُوفٌۢ بِٱلْعِبَادِ ﴿٢٠٧﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱدْخُلُوا۟
فِى ٱلسِّلْمِ كَآفَّةً وَلَا تَتَّبِعُوا۟ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ ۚ
إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٢٠٨﴾ فَإِن زَلَلْتُم مِّنۢ بَعْدِ
مَا جَآءَتْكُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ فَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ
﴿٢٠٩﴾ هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن يَأْتِيَهُمُ ٱللَّهُ فِى ظُلَلٍ مِّنَ ٱلْغَمَامِ
وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَقُضِىَ ٱلْأَمْرُ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ﴿٢١٠﴾



Санаулы күнде Алланы зікір етіңдер. Сонда кінәдан сақтанған кісіге, (Минадағы ғибадатты) асығып екі күнде бітірсе оқасы жоқ. Біреу кешіксе де кінә жоқ. Алладан қорқыңдар әрі негізінде Аллаға қайтарылатындықтарыңды біліңдер. (Мүшріктерден Шарқ Ұлы Ахнас Мұхаммед Ғ.С. ға келіп әдемі сөздермен Мүсылман болғанын айтып, шыға бере Мүсылмандардың егіндерін өртеп, малдарын өлтірген екен.Ж.М.Р.Х) (203) (Мұхаммед Ғ.С.) адамдардан кейбіреулерінің дүние тіршілігіндегі сөзі өзіңді таңырқатады да Алланы жүрегіндегісіне айғақ қылады. Ол өте сотқар қаскүнем. (204) Қашан беті бұрылса, жер жүзінде сотқарлық істеуге сондай-ақ егінді, малды жоқ етуге тырысады. Алла жауыздықты жақсы көрмейді. (205) Ал қашан оған: "Алладан қорық!",- делінсе, оның паңдығы ұстап, өзін күнәкар етеді. Оған тозақ жетеді, нендей жаман орын. (206) Адамдардан Алланың ризалығын іздеп жанын сататындар да бар. Алла (Т.) құлдарына тым жұмсақ. (207) Әй мүміндер! Исламға бүтіндей кіріңдер. Шайтанның ізіне ермеңдер. Өйткені ол, сендерге ашық дұшпан. (208) Сендерге ашық дәлелдер келгеннен кейін жолдан тайсаңдар, біліңдер Алла тым үстем, хикмет иесі. (209) Олар (Исламға толық кірмегендер), бұлттың көлеңкесінде Алла және періштелер келіп, істің бітіп кетуін ғана күте ме? Істер Аллаға қайтады. (210)


سُورَةُ البَقَرَةِ — الجُزْءُ الثَّانِي

سَلْ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ كَمْ ءَاتَيْنَٰهُم مِّنْ ءَايَةٍۭ بَيِّنَةٍۗ وَمَن يُبَدِّلْ نِعْمَةَ
ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ٢١١ زُيِّنَ لِلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا وَيَسْخَرُونَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ۘ وَٱلَّذِينَ
ٱتَّقَوْا۟ فَوْقَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِۗ وَٱللَّهُ يَرْزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ
٢١٢ كَانَ ٱلنَّاسُ أُمَّةً وَٰحِدَةً فَبَعَثَ ٱللَّهُ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مُبَشِّرِينَ
وَمُنذِرِينَ وَأَنزَلَ مَعَهُمُ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ لِيَحْكُمَ بَيْنَ ٱلنَّاسِ
فِيمَا ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِۚ وَمَا ٱخْتَلَفَ فِيهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ أُوتُوهُ مِنۢ بَعْدِ
مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْۖ فَهَدَى ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
لِمَا ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ مِنَ ٱلْحَقِّ بِإِذْنِهِۦۗ وَٱللَّهُ يَهْدِى مَن يَشَآءُ إِلَىٰ
صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٢١٣ أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تَدْخُلُوا۟ ٱلْجَنَّةَ وَلَمَّا
يَأْتِكُم مَّثَلُ ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلِكُمۖ مَّسَّتْهُمُ ٱلْبَأْسَآءُ وَٱلضَّرَّآءُ
وَزُلْزِلُوا۟ حَتَّىٰ يَقُولَ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ مَتَىٰ نَصْرُ ٱللَّهِۗ
أَلَآ إِنَّ نَصْرَ ٱللَّهِ قَرِيبٌ ٢١٤ يَسْـَٔلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَۖ قُلْ
مَآ أَنفَقْتُم مِّنْ خَيْرٍ فَلِلْوَٰلِدَيْنِ وَٱلْأَقْرَبِينَ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ
وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِۗ وَمَا تَفْعَلُوا۟ مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٌ ٢١٥

٣٣

(Мұхаммед Ғ.С.) Израил ұрпақтарынан сұра. Оларға қаншалаған ашық мұғжизалар келтірдік. Кім өзіне Алланың нығметі келгеннен кейін өзгертсе, күдіксіз Алла қатты азап иесі. (211) Сондай кәпір болғандарға дүние тіршілігі әдемі көрінді де Мұсылмандарды тәлкек қылады. Негізінде тақуалар қиямет күнінде олардан үстем болады. Және Алла қалағанын есепсіз ризыққа бөлейді. (212) Адам баласы бір-ақ үммет еді. Сонда Алла қуандырушы, қорқытушы пайғамбарлар жіберді. Адамдардың араларындағы талас нәрселерге үкім ету үшін олармен бірге хақ Кітап жіберді. Сол кітап берілгендер, ашық дәлел келгеннен кейін араларындағы кекшілдіктен ғана қайшылыққа түсті. Сонда Алла иман келтіргендерді, олар тартысқан шындыққа өз ұйғаруымен жеткізді. Алла қалағанын даңғыл жолға салады. (213) (Мұсылмандар!) Сендерге бұрынғы өткендердің басына келген сияқты (жағдай) келмей жаннатқа кірулеріңді ойладыңдар ма? Оларға, ашаршылық, ауыру-науқас келді. Сондай-ақ Пайғамбар және онымен бірге иман келтіргендер: "Бізге Алланың жәрдемі қашан болар екен?",- дегенге дейін (қиыншылықта) тербетілді. Естеріңде болсын. Негізінен Алланың жәрдемі жақын. (214) (Мұхаммед Ғ.С.) олар сенен Алла жолында не беретіндіктерін сұрайды. "Нендей хайыр сарып қылсаңдар; Әке-шеше, жақындар, жетімдер, міскіндер және жолда қалғандар үшін. Хайырдан не істесеңдер, күдіксіз Алла оны біледі" де. (215)

كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ وَهُوَ كُرْهٌ لَّكُمْ وَعَسَىٰ أَن تَكْرَهُوا
شَيْئًا وَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ وَعَسَىٰ أَن تُحِبُّوا شَيْئًا وَهُوَ شَرٌّ لَّكُمْ
وَاللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢١٦﴾ يَسْأَلُونَكَ عَنِ الشَّهْرِ
الْحَرَامِ قِتَالٍ فِيهِ قُلْ قِتَالٌ فِيهِ كَبِيرٌ وَصَدٌّ عَن سَبِيلِ اللَّهِ
وَكُفْرٌ بِهِ وَالْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَإِخْرَاجُ أَهْلِهِ مِنْهُ أَكْبَرُ
عِندَ اللَّهِ وَالْفِتْنَةُ أَكْبَرُ مِنَ الْقَتْلِ وَلَا يَزَالُونَ يُقَاتِلُونَكُمْ
حَتَّىٰ يَرُدُّوكُمْ عَن دِينِكُمْ إِنِ اسْتَطَاعُوا وَمَن يَرْتَدِدْ
مِنكُمْ عَن دِينِهِ فَيَمُتْ وَهُوَ كَافِرٌ فَأُولَٰئِكَ حَبِطَتْ
أَعْمَالُهُمْ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَأُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ
هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢١٧﴾ إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ
هَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ أُولَٰئِكَ يَرْجُونَ رَحْمَتَ
اللَّهِ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢١٨﴾ يَسْأَلُونَكَ عَنِ الْخَمْرِ
وَالْمَيْسِرِ قُلْ فِيهِمَا إِثْمٌ كَبِيرٌ وَمَنَافِعُ لِلنَّاسِ وَإِثْمُهُمَا
أَكْبَرُ مِن نَّفْعِهِمَا وَيَسْأَلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَ قُلِ الْعَفْوَ
كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١٩﴾

ربع الحزب ٤



(Әй мүміндер!) Сендерге сүйкімсіз болса да соғыс парыз қылынды. Бір жек көрген нәрселеріңнің сендер үшін хайырлы болуы мүмкін. Және жақсы көрген нәрселеріңнің сендерге жаман болуы да мүмкін. Алла (Т.) біледі, сендер білмейсіңдер. (Бәдір соғысынан бұрын жіберілген бір шалғыншы кәпірлермен қақтығысып қалған күні кешінде Режеп айы көрініп қалады. Б.Ж.Р.М.Х) (216) (Мұхаммед Ғ.С.) олар сенен құрметті айда соғысудан сұрайды. Оларға: "Ол айда соғысу зор кінә. Дегенмен, Алланың жолынан тыю, Оған қарсы келу, Месжід Харамнан тыю және оның тұрғындарын шығару Алла (Т.) ның қасында тағы зор күнә" де. Сондай-ақ жауыздық, кісі өлтіруден де зор. Егер олардың шамалары келсе, сендерді діндеріңнен қайтарғанға дейін өздеріңмен соғысуды үзбейді. Сендерден кім діннен қайтып, ол кәпір күйінде өлсе, олардың ғамалдары дүние, ахиретте де жойылып және олар тозақтық болып, олар онда мәңгі қалады, (217) Шынайы иман келтіргендер, ауа көшкендер және Алла жолында соғысқандар міне солар,Алланың рахметін үміт етеді. Алла аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (218) (Мұхаммед Ғ.С.) олар сенен арақтан, құмардан сұрайды. Оларға: "Екеуінде де зор күнә бар. Адамға пайдасы бола тұра, пайдасынан көрі күнәсы зорырақ" де. Ал және сенен: "Алла жолында не беретіндіктерін" сұрайды. "Артығы беріледі" де. Алла (Т.) сендер түсінер деп аяттарын өстіп баян етеді. (219) (Бұл аят бойынша, арақ пен құмардың зор күнә екендігі, сондай-ақ пайдасынан күнәсы зор екендігі білдіріліп, 4-С. 43-А. та, мас халінде намазға жақындамау нұсқала отырып, 5-С. 90-А. арқылы "нәжіс" делініп кесімді түрде тыйым салынған.)

فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۗ وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الْيَتَامَىٰ ۖ قُلْ إِصْلَاحٌ لَّهُمْ
خَيْرٌ ۖ وَإِن تُخَالِطُوهُمْ فَإِخْوَانُكُمْ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ الْمُفْسِدَ مِنَ
الْمُصْلِحِ ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَأَعْنَتَكُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢٠﴾
وَلَا تَنكِحُوا الْمُشْرِكَاتِ حَتَّىٰ يُؤْمِنَّ ۚ وَلَأَمَةٌ مُّؤْمِنَةٌ خَيْرٌ
مِّن مُّشْرِكَةٍ وَلَوْ أَعْجَبَتْكُمْ ۗ وَلَا تُنكِحُوا الْمُشْرِكِينَ حَتَّىٰ
يُؤْمِنُوا ۚ وَلَعَبْدٌ مُّؤْمِنٌ خَيْرٌ مِّن مُّشْرِكٍ وَلَوْ أَعْجَبَكُمْ ۗ أُولَٰئِكَ
يَدْعُونَ إِلَى النَّارِ ۖ وَاللَّهُ يَدْعُو إِلَى الْجَنَّةِ وَالْمَغْفِرَةِ بِإِذْنِهِ ۖ
وَيُبَيِّنُ آيَاتِهِ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٢١﴾ وَيَسْأَلُونَكَ
عَنِ الْمَحِيضِ ۖ قُلْ هُوَ أَذًى فَاعْتَزِلُوا النِّسَاءَ فِي الْمَحِيضِ ۖ
وَلَا تَقْرَبُوهُنَّ حَتَّىٰ يَطْهُرْنَ ۖ فَإِذَا تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ
أَمَرَكُمُ اللَّهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ التَّوَّابِينَ وَيُحِبُّ الْمُتَطَهِّرِينَ ﴿٢٢٢﴾
نِسَاؤُكُمْ حَرْثٌ لَّكُمْ فَأْتُوا حَرْثَكُمْ أَنَّىٰ شِئْتُمْ ۖ وَقَدِّمُوا لِأَنفُسِكُمْ ۚ
وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّكُم مُّلَاقُوهُ ۗ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ
﴿٢٢٣﴾ وَلَا تَجْعَلُوا اللَّهَ عُرْضَةً لِّأَيْمَانِكُمْ أَن تَبَرُّوا
وَتَتَّقُوا وَتُصْلِحُوا بَيْنَ النَّاسِ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٤﴾



(Дүние, ақиретте ойланыңдар...) (Мұхаммед Ғ.С.) олар сенен жетімдердің жайынан сұрайды. Оларға: "Жетімдерді түзету жақсы. Тіпті оларды қосып алсаңдар, сонда олар туыстарың. (Бөтендігі жоқ.) Алла (Т.) бұзушыны, түзеушіден айырып біледі. Алла қаласа, әлбетте сендерді зорлар еді" де. Шын мәнінде Алла өте үстем, хикмет иесі. (220) Мүшрік қатындармен олар иман келтіргенге дейін үйленбеңдер. Азат мүшрік қатыннан мүмін күң артық. Егер сендерді қызықтырса да. Және иман келтіргерге дейін, мүшрік ерге мүмін әйелдерді де үйлендірмеңдер. Егер олар сендерді қызықтырса да. Мүшрік азат ерден мүмін құл артық. Олар, тозаққа шақырады да, Алла өз үйғаруымен жаннатқа шақырады. Сондай-ақ адамдар үгіт алсын деп, аяттарын баян етеді. (221) (Мұхаммед Ғ.С.) олар сенен етеккір жайынан сұрайды. Оларға: "Ол жиреніштi нәрсе, етеккір кезінде әйелдерден аулак болыңдар. Оларға тазарғанға дейін жақындаспаңдар. Қашан олар нақ тазарса, оларға Алланың өздеріңе бұйырған жерінен жақындасыңдар" де. Шәксіз Алла тәубе етушілерді жақсы көреді әрі таза болушыларды да жақсы көреді. (222) Өйткені әйелдерің егіндіктерің. Егіндіктеріңе қалай қаласаңдар келіңдер. Алдын ала өздерің үшін қамданыңдар. Сондай-ақ Алладан қорқыңдар да негізінен Аллаға қауышатындықтарыңды біліңдер. (Мұхаммед Ғ.С.) мүміндерді қуандыр. Алла деген анттарыңды жақсылық істемеулеріңе, сақсынбауларыңа және адамдардың арасын жарастырмауларыңа бөгет қылмаңдар. (Алланың атымен бұндай ант етпеу, етілген жағдайда кәферат беріп бұзу керек. Ж.М.Т.Ж-Қ.) Алла (Т.) әр нәрсені естуші, білуші. (223)

لَا يُؤَاخِذُكُمُ اللَّهُ بِاللَّغْوِ فِي أَيْمَانِكُمْ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا كَسَبَتْ
قُلُوبُكُمْ ۗ وَاللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿٢٢٥﴾ لِّلَّذِينَ يُؤْلُونَ مِن نِّسَائِهِمْ تَرَبُّصُ
أَرْبَعَةِ أَشْهُرٍ ۖ فَإِن فَاءُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٢٦﴾ وَإِنْ عَزَمُوا
الطَّلَاقَ فَإِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٧﴾ وَالْمُطَلَّقَاتُ يَتَرَبَّصْنَ
بِأَنفُسِهِنَّ ثَلَاثَةَ قُرُوءٍ ۚ وَلَا يَحِلُّ لَهُنَّ أَن يَكْتُمْنَ مَا خَلَقَ اللَّهُ فِي
أَرْحَامِهِنَّ إِن كُنَّ يُؤْمِنَّ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ ۚ وَبُعُولَتُهُنَّ أَحَقُّ بِرَدِّهِنَّ
فِي ذَٰلِكَ إِنْ أَرَادُوا إِصْلَاحًا ۚ وَلَهُنَّ مِثْلُ الَّذِي عَلَيْهِنَّ بِالْمَعْرُوفِ ۚ
وَلِلرِّجَالِ عَلَيْهِنَّ دَرَجَةٌ ۗ وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢٨﴾ الطَّلَاقُ مَرَّتَانِ ۖ
فَإِمْسَاكٌ بِمَعْرُوفٍ أَوْ تَسْرِيحٌ بِإِحْسَانٍ ۗ وَلَا يَحِلُّ لَكُمْ أَن
تَأْخُذُوا مِمَّا آتَيْتُمُوهُنَّ شَيْئًا إِلَّا أَن يَخَافَا أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ
اللَّهِ ۖ فَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ اللَّهِ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا فِيمَا افْتَدَتْ
بِهِ ۗ تِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ فَلَا تَعْتَدُوهَا ۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ اللَّهِ فَأُولَٰئِكَ
هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٢٩﴾ فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا تَحِلُّ لَهُ مِن بَعْدُ حَتَّىٰ تَنكِحَ
زَوْجًا غَيْرَهُ ۗ فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا أَن يَتَرَاجَعَا إِن ظَنَّا أَن
يُقِيمَا حُدُودَ اللَّهِ ۗ وَتِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ يُبَيِّنُهَا لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٢٣٠﴾



Алла анттарыңдағы бос сөзді тергемейді. Алайда жүректерің істегенді есепке алады. (Ойламай ауызша еткен ант есеп емес.) Алла аса жарылқаушы, ерекше жұмсақ. (225) Әйеліне жақындаспауға ант еткендер, төрт ай күтеді. (Егер төрт ай ішінде кәппарат төлеп) анттарын бұзса, шәксіз Алла (Т.) аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (226) Егер олар талақ ниет етсе, (төрт айға дейін антын бұзбаса, талақ болады.) Расында Алла әр нәрсені естуші, білуші. (227) Талақ болған әйелдер, үш етеккір мерзімі күтеді. Оларға жатырларындағы Алланың жаратқанын жасырулары дұрыс емес. Егер олар Аллаға, ақирет күніне сенетін болса, бұл жерде егер жарасуды қаласа, әйелдерін қайта алуға өз ерлері лайығырақ. Ерлердің әйелдердегі хақтары сияқты, әйелдердің де ерлерде белгілі хақтары бар. Әйелдерден көрі ерлердің дәрежесі артық. Алла (Т.) өте үстем, хикмет иесі. (228) Талақ екі рет. Сонда не туралықпен ұстау немесе жақсылықпен ажырасу керек. (Қайталай беру дұрыс емес.) Оларға бергендеріңнен еш нәрсе алуларың халал емес. Бірақ екеуі де Алланың шегін орындай алмаудан (бірге жасай алмаудан) қорықса және сендер де екеуінің Алланың шегін орындай алмауынан қауіп қылсаңдар, ол уақытта әйелдің, еріне бодау беруінде екеуіне де күнә жоқ. Міне осы Алланың шегі, сонда одан өтпеңдер. Ал кім Алланың шегінен өтсе, міне солар залымдар. (229) (Екіден кейін) ер, әйелін мүлде ажыратса, бұдан кейін оған, ол басқа ерге тимейінше халал болмайды. Егер оны, ол (екінші ер) талақ қылса, екеуі де Алланың шегін орындаймыз деп ойласа, қайта табысуларында күнә жоқ. Бұл білген елге Алланың баян еткен шектері. (230)

وَإِذَا طَلَّقْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمْسِكُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ أَوْ
سَرِّحُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ ۚ وَلَا تُمْسِكُوهُنَّ ضِرَارًا لِّتَعْتَدُوا۟ ۚ وَمَن يَفْعَلْ
ذَٰلِكَ فَقَدْ ظَلَمَ نَفْسَهُۥ ۚ وَلَا تَتَّخِذُوٓا۟ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ هُزُوًا ۚ وَٱذْكُرُوا۟
نِعْمَتَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَمَآ أَنزَلَ عَلَيْكُم مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ وَٱلْحِكْمَةِ
يَعِظُكُم بِهِۦ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٣١﴾
وَإِذَا طَلَّقْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا تَعْضُلُوهُنَّ أَن يَنكِحْنَ
أَزْوَٰجَهُنَّ إِذَا تَرَٰضَوْا۟ بَيْنَهُم بِٱلْمَعْرُوفِ ۗ ذَٰلِكَ يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ
مِنكُمْ يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۗ ذَٰلِكُمْ أَزْكَىٰ لَكُمْ وَأَطْهَرُ ۗ وَٱللَّهُ
يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢٣٢﴾ ۞ وَٱلْوَٰلِدَٰتُ يُرْضِعْنَ أَوْلَٰدَهُنَّ
حَوْلَيْنِ كَامِلَيْنِ ۖ لِمَنْ أَرَادَ أَن يُتِمَّ ٱلرَّضَاعَةَ ۚ وَعَلَى ٱلْمَوْلُودِ لَهُۥ رِزْقُهُنَّ
وَكِسْوَتُهُنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ ۚ لَا تُكَلَّفُ نَفْسٌ إِلَّا وُسْعَهَا ۚ لَا تُضَآرَّ
وَٰلِدَةٌۢ بِوَلَدِهَا وَلَا مَوْلُودٌ لَّهُۥ بِوَلَدِهِۦ ۚ وَعَلَى ٱلْوَارِثِ مِثْلُ ذَٰلِكَ ۗ
فَإِنْ أَرَادَا فِصَالًا عَن تَرَاضٍ مِّنْهُمَا وَتَشَاوُرٍ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا ۗ وَإِنْ
أَرَدتُّمْ أَن تَسْتَرْضِعُوٓا۟ أَوْلَٰدَكُمْ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِذَا سَلَّمْتُم مَّآ
ءَاتَيْتُم بِٱلْمَعْرُوفِ ۗ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٣٣﴾

نصف الحزب ٤



(229,230-А. бойынша, әйелін талақ қылдым дегеннен кейін ғыддаты толмай тұрып, екі рет сөзінен қайтуына болады. Бұны "Ражғи" талақ деп атайды) Қашан әйелдерді талақ қылсаңдар да олардың ғыддаты жетсе, сонда оларды туралықпен ұстаңдар немесе оларды дұрыстықпен біржола ажыратыңдар. Оларды зиян салып қанау үшін ұстамаңдар. Кім осыны істесе, рас өзіне зұлымдық қылған болады. Алланың аяттарын мазақ қылмаңдар және Алланың өздеріңе берген нығметін әрі сендерді насиқаттау үшін түсірген Кітапты, хикметті (Құранды, сүннетті) түсініңдер. Сондай-ақ Алладан қорқыңдар да күдіксіз Алланың әр нәрсені толық білетіндігін біліңдер. (231) Қашан әйелдерді талақ қылсаңдар, ғыддаты бітсе, өз ерімен ризаласып үйленуін тоспаңдар. (М.Ж.К.Т.) (Немесе өзара ризаласқан біреумен үйленуін тоспаңдар. Р.Ж-Қ) Бұл сендерден Аллаға, ақирет күніне иман келтіргендерге берілген насихат. Бұл сендер үшін тым таза, өте пәк. Алла біледі, сендер білмейсіңдер. (232) Емізуді тамамдағысы келген кісі үшін; аналар, балаларын толық екі жыл емізеді. Ананың тиісті керегі мен киімі, баланың әкесіне міндет. Әркімге шамасы келетін ғана жүктеледі. Ана, баласы арқылы әрі әке де баласы үшін зиянға ұшыратылмайды. Сондай-ақ мұрагерге де сол сияқты. (Бала емізушінің тиісті хақысы төленеді.) Егер әке-шеше ризалықпен кеңесіп, (омыраудан) айыруды қаласа, сонда екеуіне де күнә жоқ. Ал егер балаларыңды (Бөгде әйелге) емізгілерің келсе, хақысын жақсылап тапсырсаңдар, сендерге күнә жоқ. Алладан қорқыңдар да біліңдер! Расында Алла істегендеріңді толық көруші. (233)

وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ وَيَذَرُونَ أَزْوَٰجًا يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ
أَرْبَعَةَ أَشْهُرٍ وَعَشْرًا ۖ فَإِذَا بَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ
فِيمَا فَعَلْنَ فِىٓ أَنفُسِهِنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ
﴿٢٣٤﴾ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا عَرَّضْتُم بِهِۦ مِنْ خِطْبَةِ ٱلنِّسَآءِ
أَوْ أَكْنَنتُمْ فِىٓ أَنفُسِكُمْ ۚ عَلِمَ ٱللَّهُ أَنَّكُمْ سَتَذْكُرُونَهُنَّ
وَلَٰكِن لَّا تُوَاعِدُوهُنَّ سِرًّا إِلَّآ أَن تَقُولُوا۟ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ۚ
وَلَا تَعْزِمُوا۟ عُقْدَةَ ٱلنِّكَاحِ حَتَّىٰ يَبْلُغَ ٱلْكِتَٰبُ أَجَلَهُۥ ۚ
وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِىٓ أَنفُسِكُمْ فَٱحْذَرُوهُ ۚ وَٱعْلَمُوٓا۟
أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿٢٣٥﴾ لَّا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِن طَلَّقْتُمُ ٱلنِّسَآءَ
مَا لَمْ تَمَسُّوهُنَّ أَوْ تَفْرِضُوا۟ لَهُنَّ فَرِيضَةً ۚ وَمَتِّعُوهُنَّ عَلَى ٱلْمُوسِعِ
قَدَرُهُۥ وَعَلَى ٱلْمُقْتِرِ قَدَرُهُۥ مَتَٰعًۢا بِٱلْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى ٱلْمُحْسِنِينَ
﴿٢٣٦﴾ وَإِن طَلَّقْتُمُوهُنَّ مِن قَبْلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ وَقَدْ فَرَضْتُمْ
لَهُنَّ فَرِيضَةً فَنِصْفُ مَا فَرَضْتُمْ إِلَّآ أَن يَعْفُونَ أَوْ يَعْفُوَا۟
ٱلَّذِى بِيَدِهِۦ عُقْدَةُ ٱلنِّكَاحِ ۚ وَأَن تَعْفُوٓا۟ أَقْرَبُ لِلتَّقْوَىٰ ۚ
وَلَا تَنسَوُا۟ ٱلْفَضْلَ بَيْنَكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٣٧﴾



Сендерден қайтыс болып (артында) қалдырған әйелдердің өздері; төрт ай он күн (ғыддат) күтеді. Әрқашан олардың белгілі ғыддаты бітсе, олардың өздеріне байланысты істеген істерінің (үйлену үшін киініп, түзелуінің) сендерге жауапкерлігі жоқ. Алла не істегендеріңнен толық хабар алушы. (234) Ал (бұндай ғыддат ішіндегі) әйелдерге үйленуді жақауратып ескертулеріңде немесе іштеріңде сақтауларыңда бір сөгіс жоқ. Алла (Т) негізінен сендердің оларды еске алатындықтарыңды біледі. Бірақ олармен жасырын уәде байласпаңдар. Әрине олармен әдеттегі сөз сөйлесу басқа. Ғыддаты жетбейінше неке байлауды ойламаңдар. Расында Алланың жүректеріңдегіні білетіндігін біліңдер. Сонда Одан именіңдер әрі біліңдер. Алла (Т.) тым жарылқаушы, ерекше мүлайым. (235) Сендер әйелдерді жақындасудан, қалың тоқтасудан бұрын талақ қылсаңдар сөгіс жоқ. Сонда оларды шамалы өз жағдайынша, нашар өз халынша дұрыстықпен пайдаландырыңдар. Бұл жақсылық істеушілерге бір борыш. (236) Егер оларға қалың тоқтасып, жақындасудан бұрын талақ қылсаңдар, онда тоқтасқан қалыңның жартысы оларға тән. Бірақ әйел кешсе немесе некенің түйіні қолындағы ер, кеңшілік етсе: (Тұтас берсе) ол басқа. Кеңшілік етулерің тақуалыққа жақынырақ. Сондай-ақ араларыңда кешірімділікті ұмытпаңдар. Шәксіз Алла (Т.) не істегендеріңді толық көруші. (237)

حَٰفِظُواْ عَلَى ٱلصَّلَوَٰتِ وَٱلصَّلَوٰةِ ٱلْوُسْطَىٰ وَقُومُواْ لِلَّهِ
قَٰنِتِينَ ﴿٢٣٨﴾ فَإِنْ خِفْتُمْ فَرِجَالًا أَوْ رُكْبَانًا فَإِذَآ أَمِنتُمْ
فَٱذْكُرُواْ ٱللَّهَ كَمَا عَلَّمَكُم مَّا لَمْ تَكُونُواْ تَعْلَمُونَ
﴿٢٣٩﴾ وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ وَيَذَرُونَ أَزْوَٰجًا وَصِيَّةً
لِّأَزْوَٰجِهِم مَّتَٰعًا إِلَى ٱلْحَوْلِ غَيْرَ إِخْرَاجٍ فَإِنْ خَرَجْنَ
فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِى مَا فَعَلْنَ فِىٓ أَنفُسِهِنَّ مِن
مَّعْرُوفٍ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٤٠﴾ وَلِلْمُطَلَّقَٰتِ مَتَٰعٌۢ
بِٱلْمَعْرُوفِ حَقًّا عَلَى ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٢٤١﴾ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ
ٱللَّهُ لَكُمْ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٤٢﴾ ۞ أَلَمْ تَرَ
إِلَى ٱلَّذِينَ خَرَجُواْ مِن دِيَٰرِهِمْ وَهُمْ أُلُوفٌ حَذَرَ ٱلْمَوْتِ
فَقَالَ لَهُمُ ٱللَّهُ مُوتُواْ ثُمَّ أَحْيَٰهُمْ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى
ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٢٤٣﴾
وَقَٰتِلُواْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱعْلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٤٤﴾
مَّن ذَا ٱلَّذِى يُقْرِضُ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥٓ أَضْعَافًا
كَثِيرَةً وَٱللَّهُ يَقْبِضُ وَيَبْصُۜطُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٤٥﴾



Намаздарға сондай-ақ орта намазға сақтық істеңдер. Аллаға бой ұсынған түрде тұрыңдар. (238) Ал егер қауіп-қатер де болсаңдар, жаяу немесе көлікте (бет алған жаққа ишарамен оқыңдар. М.К.Т.) Қашан бейбіт болсаңдар, сендерге білмегендеріңді үйреткеніндей Алла (Т.) ны зікір етіңдер. (239) Қайтыс болып, әйелдер қалдыратындар; әйелдерінің бір жылға дейін (үйлерінен) шығарылмай қамдалуларын өсиет етсін. Егер өздері шығып олардың өздеріне байланысты дұрыс істеулерінде сендерге бір жауапкершілік жоқ. Алла (Т.) аса үстем, хикмет иесі (Бұл үкім 234. аят бойынша мәнсүх. Р.Ж.М.) (240) Ал ажыратылған әйелдердің де тиісті қамдалулары тақуалар үшін бір міндет. (241) Алла (Т.) түсінулерің үшін сендерге аяттарын осылайша баян етеді. (Израил ұрпақтарына, соғыс әмірі келгенде, өлімнен қорқып, үйлерін тастап қашса да өлімнен құтылмайды. Ж-Қ., Әбу Сұғұд.) (242) (Мұхаммед Ғ.С.) ол мыңдағандардың өлімнен қорқып, жұрттарынан шыққандарын көрмейсің бе? Алла оларға: "Өліңдер" деді. Сонсоң оларды тірілтті. Күдіксіз Алла адамдарға кеңшілік иесі. Дегенмен адамдардың көбі шүкірлік қылмайды.(243) Алла жолында соғысыңдар әрі біліңдер. Алла толық естуші. (244) Кім Аллаға көркем қарыз берсе, (Алла жолында ықыласпен мал жұмсаса) сонда Алла (Т.) ол үшін көптеген есе арттырып береді. Алла тарылтады да кеңітеді. Әрі Ол жаққа қайтарыласыңдар. (245)

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلْمَلَإِ مِنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ مِنۢ بَعْدِ مُوسَىٰٓ إِذْ قَالُوا۟
لِنَبِىٍّ لَّهُمُ ٱبْعَثْ لَنَا مَلِكًا نُّقَٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ قَالَ
هَلْ عَسَيْتُمْ إِن كُتِبَ عَلَيْكُمُ ٱلْقِتَالُ أَلَّا تُقَٰتِلُوا۟ ۖ
قَالُوا۟ وَمَا لَنَآ أَلَّا نُقَٰتِلَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَقَدْ أُخْرِجْنَا
مِن دِيَٰرِنَا وَأَبْنَآئِنَا ۖ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ ٱلْقِتَالُ تَوَلَّوْا۟
إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٤٦﴾ وَقَالَ
لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ ٱللَّهَ قَدْ بَعَثَ لَكُمْ طَالُوتَ مَلِكًا ۚ
قَالُوٓا۟ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُ ٱلْمُلْكُ عَلَيْنَا وَنَحْنُ أَحَقُّ بِٱلْمُلْكِ
مِنْهُ وَلَمْ يُؤْتَ سَعَةً مِّنَ ٱلْمَالِ ۚ قَالَ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰهُ
عَلَيْكُمْ وَزَادَهُۥ بَسْطَةً فِى ٱلْعِلْمِ وَٱلْجِسْمِ ۖ وَٱللَّهُ
يُؤْتِى مُلْكَهُۥ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٤٧﴾
وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ ءَايَةَ مُلْكِهِۦٓ أَن يَأْتِيَكُمُ
ٱلتَّابُوتُ فِيهِ سَكِينَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَبَقِيَّةٌ مِّمَّا
تَرَكَ ءَالُ مُوسَىٰ وَءَالُ هَٰرُونَ تَحْمِلُهُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ ۚ
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٤٨﴾



(Бүкіл тәпсірлер бойынша "Ғамалқа" деген ел, Израил ұрпақтарына басқыншылық жасап, жерлерінен айдап шығарып, ата мұралары, діни кітаптары қойылған Сандықтарын тартып алып кетеді. Ал сол Ғамалқаның ұрпақтарынан Жалұт деген патшаның заманында, Израил ұрпақтары өз пайғамбарларына: "Бізге бір патша сайлап бер, оның қол астында соғысамыз" дейді.) (Мұхаммед Ғ.С.) Мұса (Ғ.С.) дан кейінгі Израил ұрпақтарының бастықтарын көрмейсің бе? Сол уақытта олар өз пайғамбарларына: "Бізге патша сайлап бер, Алла жолында соғысамыз" десті. Пайғамбар: "Мүбада сендерге соғыс парыз қылынса да соғыспасаңдар?!",– деді. Олар: "Бізге Алла жолында соғыспайтын не болды? Расында жұрттарымыздан, бала–шағаларымыздан шығарылдық" десті. Бірақ оларға соғыс парыз болған сәтте, олардың өте аздарынан басқасы бас тартты. Алла залымдарды біледі. (246) Оларға пайғамбарлары: "Дау жоқ, Алла сендерге Талұтты патша сайлады" деді. Олар: "Оның бізге патшалығы қалайша болады? Одан көрі патшалыққа біздер лайықпыз. Сондай–ақ оған малдан да кеңшілік берілмеген еді" десті. Пайғамбар: "Негізінен сендерге оны Алла сайлады да өзін білімде әрі тұлғада артық қылды. Алла әкімшілікті қалағанына береді. Алла, әр нәрсені кеңінен білуші" деді. (247) Және олардың пайғамбарлары: "Оның патшылығының белгісі; Раббыларың тарапынан, көңілге тоқтау болатын сандықтың келуі. Онда Мұса, Һарұн (Ғ.С.) семьяларынан қалған мұралар бар. Оны періштелер көтереді. Расында мұнда анық белгі бар. Егер сенсеңдер. (248)



سُورَةُ البَقَرَةِ — الجُزْءُ الثَّانِي

فَلَمَّا فَصَلَ طَالُوتُ بِالْجُنُودِ قَالَ إِنَّ اللَّهَ مُبْتَلِيكُم
بِنَهَرٍ فَمَن شَرِبَ مِنْهُ فَلَيْسَ مِنِّي وَمَن لَّمْ يَطْعَمْهُ فَإِنَّهُ
مِنِّي إِلَّا مَنِ اغْتَرَفَ غُرْفَةً بِيَدِهِ فَشَرِبُوا مِنْهُ إِلَّا قَلِيلًا
مِّنْهُمْ فَلَمَّا جَاوَزَهُ هُوَ وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ قَالُوا
لَا طَاقَةَ لَنَا الْيَوْمَ بِجَالُوتَ وَجُنُودِهِ قَالَ الَّذِينَ
يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَاقُو اللَّهِ كَم مِّن فِئَةٍ قَلِيلَةٍ
غَلَبَتْ فِئَةً كَثِيرَةً بِإِذْنِ اللَّهِ وَاللَّهُ مَعَ الصَّابِرِينَ ﴿٢٤٩﴾
وَلَمَّا بَرَزُوا لِجَالُوتَ وَجُنُودِهِ قَالُوا رَبَّنَا أَفْرِغْ
عَلَيْنَا صَبْرًا وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا وَانصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ
الْكَافِرِينَ ﴿٢٥٠﴾ فَهَزَمُوهُم بِإِذْنِ اللَّهِ وَقَتَلَ
دَاوُودُ جَالُوتَ وَآتَاهُ اللَّهُ الْمُلْكَ وَالْحِكْمَةَ
وَعَلَّمَهُ مِمَّا يَشَاءُ وَلَوْلَا دَفْعُ اللَّهِ النَّاسَ بَعْضَهُم
بِبَعْضٍ لَّفَسَدَتِ الْأَرْضُ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ ذُو
فَضْلٍ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿٢٥١﴾ تِلْكَ آيَاتُ اللَّهِ
نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ وَإِنَّكَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٢٥٢﴾

٤١

Сонда Талұт әскерлерімен айрылған сәтте: "Расында Алла сендерді бір өзенмен сынайды. Кім одан ішсе, менен емес. Және кім одан татпаса, әрине ол менен. Бірақ кім қолымен көсіп алып қана ішсе басқа" деді. Сонда олардың өте азынан басқасы одан ішті. Сонымен Талұт және онымен бірге иман келтіргендер, өзеннен өткен шақта: "Бізде Жалұт және оның ләшкерлеріне төтеп берер күш жоқ" деді. Сондай олардың анық Аллаға жолығуды ойлағандары: "Алланың қолдауымен қанша аз топ, көп топты жеңген. Алла сабырлылармен бірге" деді. (249) Олар Жалұт және жауынгерлерімен қарсыласқан сәтте: "Раббымыз! сабыр бер, табанымызды бекітіп, бізге кәпір қауымға қарсы жәрдем бере көр!",– деді.(250) Сонда олар, оларды Алланың бұйырығымен жеңіліске ұшыратты. Дауыт Жалұтты өлтірді. Алла (Т) Дауытқа патшалық, даналық берді. Әрі оған қалағанынан үйретті. (Темірден сауыт жасау құстардың тілін білу, т.б. Ж.М.Р.К.) Алла (Т.) адам баласының бірін–бірі арқылы қорғамаса, жер жүзі бұзылар еді. Алла, бүкіл әлемге кеңшілік иесі. (251) (Мұхаммед Ғ.С.) Осылар Алланың аяттары, оны саған шынайы түрде оқимыз. Шын мәнінде сен елшілерденсің. (252)

تِلْكَ ٱلرُّسُلُ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ مِّنْهُم مَّن كَلَّمَ ٱللَّهُ
وَرَفَعَ بَعْضَهُمْ دَرَجَٰتٍ وَءَاتَيْنَا عِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ ٱلْبَيِّنَٰتِ
وَأَيَّدْنَٰهُ بِرُوحِ ٱلْقُدُسِ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا ٱقْتَتَلَ ٱلَّذِينَ
مِنۢ بَعْدِهِم مِّنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ وَلَٰكِنِ ٱخْتَلَفُوا۟
فَمِنْهُم مَّنْ ءَامَنَ وَمِنْهُم مَّن كَفَرَ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا ٱقْتَتَلُوا۟
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ﴿٢٥٣﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنفِقُوا۟
مِمَّا رَزَقْنَٰكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ يَوْمٌ لَّا بَيْعٌ فِيهِ وَلَا خُلَّةٌ وَلَا
شَفَٰعَةٌ وَٱلْكَٰفِرُونَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٢٥٤﴾ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ
ٱلْحَىُّ ٱلْقَيُّومُ لَا تَأْخُذُهُۥ سِنَةٌ وَلَا نَوْمٌ لَّهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا
فِى ٱلْأَرْضِ مَن ذَا ٱلَّذِى يَشْفَعُ عِندَهُۥٓ إِلَّا بِإِذْنِهِۦ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ
أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَىْءٍ مِّنْ عِلْمِهِۦٓ إِلَّا بِمَا
شَآءَ وَسِعَ كُرْسِيُّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَلَا يَـُٔودُهُۥ حِفْظُهُمَا
وَهُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْعَظِيمُ ﴿٢٥٥﴾ لَآ إِكْرَاهَ فِى ٱلدِّينِ قَد تَّبَيَّنَ ٱلرُّشْدُ
مِنَ ٱلْغَىِّ فَمَن يَكْفُرْ بِٱلطَّٰغُوتِ وَيُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ فَقَدِ
ٱسْتَمْسَكَ بِٱلْعُرْوَةِ ٱلْوُثْقَىٰ لَا ٱنفِصَامَ لَهَا وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٥٦﴾



Сол пайғамбарлардың кейбіреулерін кейбіреулерінен артық қылдық. Алла олардың кейбірімен сөйлескен, кейінің дәрежелерін көтерген. Мәрйем ұлы Ғиса (Ғ.С.) ға ашық мұғжизалар бердік те оны Жебрейіл (Ғ.С.) арқылы қуаттадық. Егер Алла каласа, өздеріне ашық дәлелдер келгеннен кейін олар, пайғамбарлардан соң соғыспас еді. Бірақ олар қайшылыққа түсті. Сонда олардың кейі иман келтірді де кейі қарсы шықты. Егер Алла қаласа, олар бірін-бірі өлтірмес еді. Бірақ Алла қалағанын істейді. (253) Әй мүміндер! Сендерге берген несібемізден саудаласу, достық, болысушылық болмайтын бір күннің келуінен бұрын Алла жолында жұмсаңдар. Ал қарсы болушылар, олар залымдар. (254) Алла (Т.), Одан басқа еш тәңір жоқ. Ол тірі, толық меңгеріп тұрушы, Ол қалғымайды да ұйықтамайды. Көктердегі және жердегі нәрселер Оған тән. Оның хұзырында өзінің рұхсатынсыз кім шапағат етеді? Олардың алдарындағыны да арттарындағыны да біледі. Олар, Оның қалауынан басқа еш нәрсе білмейді. Оның күрсісі (білімі) көктер мен жерді сыйдырады. Оған, ол екеуін қорғау ауыр келмейді. Және Ол, өте биік, аса зор. (255) Дінде зорлау жоқ. Расында туралық, азғындықтан ажыратылды. Енді кім жауыздыққа қарсы келіп, Аллаға иман келтірсе, сонда ол рас үзілмейтін (берік) тұтқаны ұстады. Алла әр нәрсені естуші, білуші. (256)

ٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يُخۡرِجُهُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۖ
وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَوۡلِيَآؤُهُمُ ٱلطَّٰغُوتُ يُخۡرِجُونَهُم مِّنَ
ٱلنُّورِ إِلَى ٱلظُّلُمَٰتِۗ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ﴿٢٥٧﴾ أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِي حَآجَّ إِبۡرَٰهِـۧمَ فِي رَبِّهِۦٓ
أَنۡ ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلۡمُلۡكَ إِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ رَبِّيَ ٱلَّذِي يُحۡيِۦ
وَيُمِيتُ قَالَ أَنَا۠ أُحۡيِۦ وَأُمِيتُۖ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَأۡتِي
بِٱلشَّمۡسِ مِنَ ٱلۡمَشۡرِقِ فَأۡتِ بِهَا مِنَ ٱلۡمَغۡرِبِ فَبُهِتَ ٱلَّذِي
كَفَرَۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٥٨﴾ أَوۡ كَٱلَّذِي مَرَّ
عَلَىٰ قَرۡيَةٖ وَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا قَالَ أَنَّىٰ يُحۡيِۦ هَٰذِهِ ٱللَّهُ
بَعۡدَ مَوۡتِهَاۖ فَأَمَاتَهُ ٱللَّهُ مِاْئَةَ عَامٖ ثُمَّ بَعَثَهُۥۖ قَالَ كَمۡ لَبِثۡتَۖ
قَالَ لَبِثۡتُ يَوۡمًا أَوۡ بَعۡضَ يَوۡمٖۖ قَالَ بَل لَّبِثۡتَ مِاْئَةَ عَامٖ
فَٱنظُرۡ إِلَىٰ طَعَامِكَ وَشَرَابِكَ لَمۡ يَتَسَنَّهۡۖ وَٱنظُرۡ إِلَىٰ
حِمَارِكَ وَلِنَجۡعَلَكَ ءَايَةٗ لِّلنَّاسِۖ وَٱنظُرۡ إِلَى
ٱلۡعِظَامِ كَيۡفَ نُنشِزُهَا ثُمَّ نَكۡسُوهَا لَحۡمٗاۚ فَلَمَّا
تَبَيَّنَ لَهُۥ قَالَ أَعۡلَمُ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ﴿٢٥٩﴾



Алла (Т.) иман келтіргендердің досы. Оларды қараңғылықтардан жарыққа шығарады. Ал қарсы болғандардың достары шайтан, оларды жарықтан қараңғылықтарға шығарады. Міне солар тозақтық. Олар, онда мәңгі қалады. (257) (Мұхаммед Ғ.С.) өзіне Алла патшалық берді деп, Ыбырайым (Ғ.С.) мен Раббы жайында таласқанын көрмедің бе? (Бұл Құдаймын деген Бабыл патшасы Намрұд. Ж.Б.М.Р.К.) Сол уақытта Ыбырайым (Ғ.С.): "Раббым өлтіреді де тірілтеді" деді. Ол: "Мен де өлтіремін де тірілтемін" деп, (өлімге бұйырылған біреуді қоя беріп, жазықсыз біреуді өлтіртеді.) Ыбырайым (Ғ.С.): "Расында Алла күнді шығыстан келтіреді, сен оны батыстан келтірші" деді. Сонда кәпір абыржып қалды. Алла залым елді тура жолға салмайды. (258) Немесе сондай қабырғалары төбесіне құлаған бір кенттен өткенді көрмедің бе? (Бұл Ғұзайыр Ғ.С. Ж.Р.Т.Х.) Ол: "Алла бұны өлгеннен кейін қайтып тірілтеді?",– деді. Алла оны жүз жыл өлтіріп, сонсоң тірілтіп: "Қанша жаттың?",– деді. Ол: "Бір күн немесе күннің бір бөлімі жаттым" деді. (Алла): "Олай емес, жүз жыл өліп жаттың, енді тамағыңа сусыныңа бір қара! Өзгермеген. Ал енді есегіңе қара! Сені адамдарға үлгі үшін өстідік. Ал енді сүйектерге қара! Оны қайтып құрастырып, сонан соң оған ет кидіреміз" деді. (Ғұзайыр Ғ.С. шіріген сүйектердің құдыретше құралып, ет бітіп, жанданып түрегелгенін көрді. Ж.) Бұл жағдайлар оған ашықша білінгенде: "Сөзсіз Алланың әр нәрсеге күші жететінін білдім" деді. (259)

وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِـۧمُ رَبِّ أَرِنِى كَيْفَ تُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ قَالَ أَوَلَمْ
تُؤْمِن قَالَ بَلَىٰ وَلَـٰكِن لِّيَطْمَئِنَّ قَلْبِى قَالَ فَخُذْ أَرْبَعَةً مِّنَ
ٱلطَّيْرِ فَصُرْهُنَّ إِلَيْكَ ثُمَّ ٱجْعَلْ عَلَىٰ كُلِّ جَبَلٍ مِّنْهُنَّ جُزْءًا
ثُمَّ ٱدْعُهُنَّ يَأْتِينَكَ سَعْيًا وَٱعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٦٠﴾
مَّثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ كَمَثَلِ حَبَّةٍ
أَنۢبَتَتْ سَبْعَ سَنَابِلَ فِى كُلِّ سُنۢبُلَةٍ مِّا۟ئَةُ حَبَّةٍ وَٱللَّهُ يُضَـٰعِفُ
لِمَن يَشَآءُ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٦١﴾ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ
فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ لَا يُتْبِعُونَ مَآ أَنفَقُوا۟ مَنًّا وَلَآ أَذًى لَّهُمْ
أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ
﴿٢٦٢﴾ ۞ قَوْلٌ مَّعْرُوفٌ وَمَغْفِرَةٌ خَيْرٌ مِّن صَدَقَةٍ يَتْبَعُهَآ
أَذًى وَٱللَّهُ غَنِىٌّ حَلِيمٌ ﴿٢٦٣﴾ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تُبْطِلُوا۟
صَدَقَـٰتِكُم بِٱلْمَنِّ وَٱلْأَذَىٰ كَٱلَّذِى يُنفِقُ مَالَهُۥ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ
وَلَا يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ صَفْوَانٍ عَلَيْهِ
تُرَابٌ فَأَصَابَهُۥ وَابِلٌ فَتَرَكَهُۥ صَلْدًا لَّا يَقْدِرُونَ عَلَىٰ
شَىْءٍ مِّمَّا كَسَبُوا۟ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْكَـٰفِرِينَ ﴿٢٦٤﴾

ربع الحزب ٥



Сонау заманда Ыбырайым (Ғ.С.): "Раббым! Өлікті қайтып тірілтесің, маған көрсет" деді. (Алла): "Маған сенбейсің бе?",- деді. (Ыбырайым Ғ.С.): "Әрине сенемін, бірақ жүрегім орнықсын" деді. (Алла Т.): "Құстардан төртеу ұста да өзіңе үйірлестіріп, (сойып араластыр.) Сонсоң әр таудың басына бір бөлшегін қой да сонан кейін оларды шақыр; дереу саған жетіп келеді. Күдіксіз Алланың өте үстем хикмет иесі екенін біл" деді. (Ыбырайым Ғ.С.) бұйырылғанды орындады. Алланың әмірі бойынша құстар тіріліп келді. (Бұлар: Тауыс, кептер, қарға, қораз делінген. Толық мәлімет тәпсірлерде.) (260) Алла жолында мал сарып қылғандардың мысалы: Әр сабағында, жүз түйір өскен жеті сабақты ұрық тәрізді. Әрі Алла кімге қаласа, неше есе арттыра береді. Алла (Т.) тым кең, әр нәрсені білуші. (261) Сондай хайыр істегендер, бергендеріне міндетсу, ренжіту араластырмаса, (беріп алып бұлданбаса, кейітпесе) оларға Раббыларының хұзырында сыйлық бар. Сондай-ақ оларға қорқыныш жоқ әрі олар қайғырмайды. (262) Көркем сөз және кешірімділік, артынан бұлдану, кейіту араласқан садақадан жақсы. Алла (Т.) бай, жұмсақ. (263) Әй мүміндер! Аллаға, ақирет күніне сенбей, адамдарға көрсету үшін мал сарып қылған кісідей, садақаларыңды міндет қылу, ренжітумен жоймаңдар. Міне соның мысалы: Үстінде топырағы бар тас сияқты, оған қатты нөсер жауса, (топырағын шайып) тас күйінде қалдырды. Олардың еңбектері еш болады. Алла қарсы болған елді тура жолға салмайды. (264)

وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمُ ٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِ ٱللَّهِ
وَتَثْبِيتًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ كَمَثَلِ جَنَّةٍ بِرَبْوَةٍ أَصَابَهَا وَابِلٌ
فَـَٔاتَتْ أُكُلَهَا ضِعْفَيْنِ فَإِن لَّمْ يُصِبْهَا وَابِلٌ فَطَلٌّ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٦٥﴾ أَيَوَدُّ أَحَدُكُمْ أَن تَكُونَ
لَهُۥ جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ وَأَعْنَابٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ لَهُۥ
فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَأَصَابَهُ ٱلْكِبَرُ وَلَهُۥ ذُرِّيَّةٌ ضُعَفَآءُ
فَأَصَابَهَآ إِعْصَارٌ فِيهِ نَارٌ فَٱحْتَرَقَتْ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ
لَكُمُ ٱلْـَٔايَٰتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٦٦﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوٓا۟ أَنفِقُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا كَسَبْتُمْ وَمِمَّآ أَخْرَجْنَا
لَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ وَلَا تَيَمَّمُوا۟ ٱلْخَبِيثَ مِنْهُ تُنفِقُونَ وَلَسْتُم
بِـَٔاخِذِيهِ إِلَّآ أَن تُغْمِضُوا۟ فِيهِ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ غَنِىٌّ حَمِيدٌ
﴿٢٦٧﴾ ٱلشَّيْطَٰنُ يَعِدُكُمُ ٱلْفَقْرَ وَيَأْمُرُكُم بِٱلْفَحْشَآءِ
وَٱللَّهُ يَعِدُكُم مَّغْفِرَةً مِّنْهُ وَفَضْلًا وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٦٨﴾
يُؤْتِى ٱلْحِكْمَةَ مَن يَشَآءُ وَمَن يُؤْتَ ٱلْحِكْمَةَ فَقَدْ
أُوتِىَ خَيْرًا كَثِيرًا وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٢٦٩﴾



Сондай малдарын Алланың ризалығын тілеп, өз көңілдерін бекіту үшін Алла жолында сарып қылғандардың мысалы: Көтеріңкі жердегі нөсер жауып екі есе өнім берген бақша тәрізді. Сонда оған жаңбыр тимей, дымқыл тисе де өнім береді. Алла (Т.) не істегендеріңді толық көруші. (265) Сендердің біреулерің, астарынан өзендер ағатын: Құрмадан, жүзімнен әрбір жемістері бар бақшасы болса да өзіне кәрілік жетіп, нашар жас балалары болса, сонда ол бақшаны жалынды құйын келіп өртеп кетуін қалай ма? (Әрине қаламайды.) Алла (Т.) түсінерсіңдер деп аяттарын өстіп баян етеді. (266) Әй мүміндер! Табыстарыңның және сендер үшін жерден шығарған нәрселеріміздің жақсыларынан, тиісті орынға жұмсаңдар. Ал және өздерің көздеріңді жұмып әрең ғана алатын сапасыз нәрсені Алла жолында беруді ойламаңдар. Біліңдер, Алла бай, мақтаулы. (267) Шайтан сендерді кедейлікпен қорқытады да арсыздықты әмір етеді. Ал Алла (Т.) сендерге өз қасынан жарылқауды, кеңшілікті уәде етеді. Алла аса кең, толық білуші.(268) Алла (Т.) хикметті (терең білімді) қалаған құлына береді. Ал кімге білім берілсе, оған көптеген игілік берілген болады. Бұны ақыл иелері ғана түсіне алады. (269)

وَمَآ أَنفَقۡتُم مِّن نَّفَقَةٍ أَوۡ نَذَرۡتُم مِّن نَّذۡرٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ
يَعۡلَمُهُۥۗ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ أَنصَارٍ ٢٧٠ إِن تُبۡدُواْ
ٱلصَّدَقَٰتِ فَنِعِمَّا هِيَۖ وَإِن تُخۡفُوهَا وَتُؤۡتُوهَا ٱلۡفُقَرَآءَ
فَهُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۚ وَيُكَفِّرُ عَنكُم مِّن سَيِّـَٔاتِكُمۡۗ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٢٧١ ۞ لَّيۡسَ عَلَيۡكَ هُدَىٰهُمۡ
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يَشَآءُۗ وَمَا تُنفِقُواْ مِنۡ خَيۡرٖ
فَلِأَنفُسِكُمۡۚ وَمَا تُنفِقُونَ إِلَّا ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ ٱللَّهِۚ
وَمَا تُنفِقُواْ مِنۡ خَيۡرٖ يُوَفَّ إِلَيۡكُمۡ وَأَنتُمۡ لَا تُظۡلَمُونَ
٢٧٢ لِلۡفُقَرَآءِ ٱلَّذِينَ أُحۡصِرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
لَا يَسۡتَطِيعُونَ ضَرۡبٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ يَحۡسَبُهُمُ
ٱلۡجَاهِلُ أَغۡنِيَآءَ مِنَ ٱلتَّعَفُّفِ تَعۡرِفُهُم بِسِيمَٰهُمۡ
لَا يَسۡـَٔلُونَ ٱلنَّاسَ إِلۡحَافٗاۗ وَمَا تُنفِقُواْ مِنۡ خَيۡرٖ
فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٌ ٢٧٣ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُم
بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ فَلَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ
رَبِّهِمۡ وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٢٧٤

نصف الحزب ٥



Алла жолында не берсеңдер немесе бір нәзір атасаңдар, күдіксіз Алла оны біледі. Және залымдар үшін ешбір жәрдемші болмайды. (Берілген садақалармен аталған нәзірдің қай ниетпен болғанын Алла біледі де қарсы болушыларға жәрдем етілмейді. Р.М.Ж.Қ.) (270) Егер садақаларды көрнеу берсеңдер, сонда ол қандай әйбет. (Басқаларға жетекшілік болады.) Егер оны жасырын беріп әрі оны пақырларға берсеңдер, әрине сендер үшін сонда да жақсы. (Алушының абыройы қорғалып, мақтан араласпайды.) Алла сендердің күнәларыңды жарылқайды. Сондай-ақ Алла істегендеріңді толық білуші. (271) (Мұхаммед Ғ.С.) оларды тура жолға салу саған міндет емес. Бірақ Алла кімді қаласа, тура жолға салады. Нендей хайыр берсеңдер де сонда өздерің үшін; Алланың ризалығын тілеп қана берсеңдер, Алла жолында беретін хайыр өздеріңе толық төленеді әрі сендерге әділсіздік етілмейді. (272) Сондай Алла жолында қамалып шықпай отырған, жер жүзінде жүре алмайтын, білмегендер, оларды абырой сақтағандықтарынан бай деп ойлайтын пақырларға беріңдер. Оларды бейнесінен-ақ танийсың. Олар адамдарға жабысып сұрамайды. Сендер не хайыр берсеңдер расында Алла (Т.) оны біледі. (273) Сондай малдарын күндіз-түні көмес және көрнеу Алла жолында жұмсағандар, сонда оларға Раббыларының сыйлықтары бар. Сондай-ақ оларға қорқу жоқ әрі олар қайғырмайды. (274)

ٱلَّذِينَ يَأْكُلُونَ ٱلرِّبَوٰا۟ لَا يَقُومُونَ إِلَّا كَمَا يَقُومُ ٱلَّذِى
يَتَخَبَّطُهُ ٱلشَّيْطَٰنُ مِنَ ٱلْمَسِّ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوٓا۟ إِنَّمَا ٱلْبَيْعُ
مِثْلُ ٱلرِّبَوٰا۟ وَأَحَلَّ ٱللَّهُ ٱلْبَيْعَ وَحَرَّمَ ٱلرِّبَوٰا۟ فَمَن جَآءَهُۥ مَوْعِظَةٌ
مِّن رَّبِّهِۦ فَٱنتَهَىٰ فَلَهُۥ مَا سَلَفَ وَأَمْرُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ وَمَنْ عَادَ
فَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢٧٥﴾ يَمْحَقُ
ٱللَّهُ ٱلرِّبَوٰا۟ وَيُرْبِى ٱلصَّدَقَٰتِ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ كَفَّارٍ أَثِيمٍ ﴿٢٧٦﴾
إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ
وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ لَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ
وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٢٧٧﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ
وَذَرُوا۟ مَا بَقِىَ مِنَ ٱلرِّبَوٰٓا۟ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٧٨﴾ فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا۟
فَأْذَنُوا۟ بِحَرْبٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَإِن تُبْتُمْ فَلَكُمْ رُءُوسُ
أَمْوَٰلِكُمْ لَا تَظْلِمُونَ وَلَا تُظْلَمُونَ ﴿٢٧٩﴾ وَإِن كَانَ
ذُو عُسْرَةٍ فَنَظِرَةٌ إِلَىٰ مَيْسَرَةٍ وَأَن تَصَدَّقُوا۟ خَيْرٌ لَّكُمْ
إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٢٨٠﴾ وَٱتَّقُوا۟ يَوْمًا تُرْجَعُونَ فِيهِ إِلَى
ٱللَّهِ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٨١﴾



Сондай өсім жегендер, (қабырларынан) жын соғып тұрғандай есеңгіреп тұрады. Бұл олардың: "Сауда да бейне өсім" дегендіктерінің салдарынан. Негізінде Алла сауданы халал, өсімді харам еткен. Сонда кім Раббынан насихат келгенде тыйылса өткені өтіп кетті. Оның ісі Аллаға тән. Ал және кім қайталаса, міне солар тозақтық. Олар онда мәнгі қалады. (275) Алла өсімді жояды да сауданы арттырады. Әрі Алла барлық қарсы келуші күнәкарды жақсы көрмейді. (276) Негізінен иман келтіріп ізгі іс істегендер, намазды толық орындап, зекет бергендер, олар үшін Раббыларынын қасында сыйлық бар. Оларға қорқу жок әрі олар қайғырмайды. (277) Әй мүміндер! Алладан қорқыңдар. Егер сенсеңдер өсімнен қалып қалған (Аласыларыңды) қалдырыңдар (алмаңдар). (278) Егер оны істемесеңдер, (өсім алғанды қоймасаңдар) бұны Аллаға, Пайғамбарына қарсы соғыс деп біліңдер. Егер тәубе қылсаңдар, сонда малдарыңның басы өздеріңдікі. Зұлымдық етпеген және зұлымдыққа ұшырамаған боласыңдар. (279) Ал егер борышты, ауыр жағдайда болса, жақсарғанша қарау керек. Егер де садақа қылсаңдар сендер үшін тағы жақсы. Егер білген болсаңдар. (280) Аллаға қайтарылатын, сонсоң әркімнің еңбегі өздеріне кемітілмей толық берілетін күннен сақсыныңдар. (281)

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا تَدَايَنتُم بِدَيۡنٍ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى
فَٱكۡتُبُوهُۚ وَلۡيَكۡتُب بَّيۡنَكُمۡ كَاتِبُۢ بِٱلۡعَدۡلِۚ وَلَا يَأۡبَ
كَاتِبٌ أَن يَكۡتُبَ كَمَا عَلَّمَهُ ٱللَّهُۚ فَلۡيَكۡتُبۡ وَلۡيُمۡلِلِ
ٱلَّذِي عَلَيۡهِ ٱلۡحَقُّ وَلۡيَتَّقِ ٱللَّهَ رَبَّهُۥ وَلَا يَبۡخَسۡ مِنۡهُ شَيۡـٔٗاۚ
فَإِن كَانَ ٱلَّذِي عَلَيۡهِ ٱلۡحَقُّ سَفِيهًا أَوۡ ضَعِيفًا أَوۡ لَا يَسۡتَطِيعُ
أَن يُمِلَّ هُوَ فَلۡيُمۡلِلۡ وَلِيُّهُۥ بِٱلۡعَدۡلِۚ وَٱسۡتَشۡهِدُواْ شَهِيدَيۡنِ
مِن رِّجَالِكُمۡۖ فَإِن لَّمۡ يَكُونَا رَجُلَيۡنِ فَرَجُلٞ وَٱمۡرَأَتَانِ
مِمَّن تَرۡضَوۡنَ مِنَ ٱلشُّهَدَآءِ أَن تَضِلَّ إِحۡدَىٰهُمَا فَتُذَكِّرَ
إِحۡدَىٰهُمَا ٱلۡأُخۡرَىٰۚ وَلَا يَأۡبَ ٱلشُّهَدَآءُ إِذَا مَا دُعُواْۚ وَلَا تَسۡـَٔمُوٓاْ
أَن تَكۡتُبُوهُ صَغِيرًا أَوۡ كَبِيرًا إِلَىٰٓ أَجَلِهِۦۚ ذَٰلِكُمۡ أَقۡسَطُ
عِندَ ٱللَّهِ وَأَقۡوَمُ لِلشَّهَٰدَةِ وَأَدۡنَىٰٓ أَلَّا تَرۡتَابُوٓاْ إِلَّآ أَن تَكُونَ
تِجَٰرَةً حَاضِرَةٗ تُدِيرُونَهَا بَيۡنَكُمۡ فَلَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ
أَلَّا تَكۡتُبُوهَاۗ وَأَشۡهِدُوٓاْ إِذَا تَبَايَعۡتُمۡۚ وَلَا يُضَآرَّ كَاتِبٞ
وَلَا شَهِيدٞۚ وَإِن تَفۡعَلُواْ فَإِنَّهُۥ فُسُوقُۢ بِكُمۡۗ وَٱتَّقُواْ
ٱللَّهَۖ وَيُعَلِّمُكُمُ ٱللَّهُۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٢٨٢



Әй мүміндер! Егер белгілі бір мерзімге дейін бір-біріңе борыштансаңдар, сонда оны жазыңдар. Араларыңда бір хатшы дұрыс жазсын. Сондай-ақ хатшы Алланың оған үйретуі бойынша жазудан бас тартпасын. Борышты кісі жаздырсын. Раббы болған Алладан қорықсын әрі одан еш нәрсе кемітпесін. Сонда егер борышты есалаң не нашар (жас бала я кәрі) немесе жаздыра алмайтын (сақау т.б.) болса, оның иесі тура жаздырсын. Еркектеріңнен екі айғақ қойыңдар. Егер еркек болмаса онда өздерің ұнатқан айғақтардан бір еркек, екі әйел болады. Егер екеуінің бірі жаңылса, екіншісі оның есіне салады. Куәлер шақырылған сәтте бас тартпасын. Аз, көп болса да белгілі мерзімге дейін жазудан ерінбеңдер. Осыларың Алланың қасында туралық; куәлік үшін мықтырақ және күдіктенбеуге де жақынырақ. Бірақ та өзара қолма-қол алып, беретін әзір сауда болса, жазбауларыңның оқасы жоқ. Саудаласқан кезде айғақ қойыңдар. Хатшы да айғақ та зиянға ұшыратылмасын. Егер оны істесеңдер, рас күнәлы боласыңдар. Алладан қорқыңдар. Әрі Алла сендерге үйретеді. Сондай-ақ Алла (Т.) әр нәрсені толық білуші. (282)

۞ وَإِن كُنتُمْ عَلَىٰ سَفَرٍ وَلَمْ تَجِدُوا كَاتِبًا فَرِهَٰنٌ مَّقْبُوضَةٌ
فَإِنْ أَمِنَ بَعْضُكُم بَعْضًا فَلْيُؤَدِّ الَّذِي اؤْتُمِنَ أَمَٰنَتَهُۥ وَلْيَتَّقِ
اللَّهَ رَبَّهُۥ وَلَا تَكْتُمُوا الشَّهَٰدَةَ وَمَن يَكْتُمْهَا فَإِنَّهُۥٓ
ءَاثِمٌ قَلْبُهُۥ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٢٨٣﴾ لِّلَّهِ مَا فِي السَّمَٰوَٰتِ
وَمَا فِي الْأَرْضِ وَإِن تُبْدُوا مَا فِيٓ أَنفُسِكُمْ أَوْ تُخْفُوهُ
يُحَاسِبْكُم بِهِ اللَّهُ فَيَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ
وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٨٤﴾ ءَامَنَ الرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ
إِلَيْهِ مِن رَّبِّهِۦ وَالْمُؤْمِنُونَ كُلٌّ ءَامَنَ بِاللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ
وَرُسُلِهِۦ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّن رُّسُلِهِۦ وَقَالُوا سَمِعْنَا
وَأَطَعْنَا غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ ﴿٢٨٥﴾ لَا يُكَلِّفُ
اللَّهُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا لَهَا مَا كَسَبَتْ وَعَلَيْهَا مَا اكْتَسَبَتْ
رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذْنَآ إِن نَّسِينَآ أَوْ أَخْطَأْنَا رَبَّنَا وَلَا تَحْمِلْ
عَلَيْنَآ إِصْرًا كَمَا حَمَلْتَهُۥ عَلَى الَّذِينَ مِن قَبْلِنَا رَبَّنَا وَلَا
تُحَمِّلْنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهِۦ وَاعْفُ عَنَّا وَاغْفِرْ لَنَا وَارْحَمْنَآ
أَنتَ مَوْلَىٰنَا فَانصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكَٰفِرِينَ ﴿٢٨٦﴾



Ал егер сапарда болып, хатшы таба алмасаңдар, онда борыштыдан бодау алуға болады. Егер біріңе-бірің сенсеңдер, (бодаусыз берілсе) сенілген жақ аманатын тапсырсын. Сондай-ақ Раббы Алладан қорыңсын. Куәлікті (көргендеріңді) жасырмаңдар. Кім оны жасырса жүрегі күнәкар болады. Алла не істегендеріңді толық біледі. (283) Көктердегі және жердегі нәрселер Алланікі. Іштеріңдегілерді жарияласаңдар да жасырсаңдар да Алла сендерден оның есебін алады. Сонда кімді қаласа, жарылқайды да кімді қаласа, азап қылады. Сондай-ақ Алла (Т.) ның барлық нәрсеге толық күші жетеді. (284) Пайғамбар өзіне Раббы тарапынан түсірілгенге иман келтірді. Мүміндер де барлығы: Аллаға, періштелерге, кітаптарға және пайғамбарларға иман келтірді. "Елшілердің араларын айырмаймыз, естідік те бой ұсындық. Раббымыз! Сенен жарылқау тілейміз, қайтып барар жеріміз де Сенің алдың" деді. (285) Алла (Т) кісіге шамасы келетін міндетті ғана жүктейді; істеген жақсылығы өз пайдасына да, жамандығы зиянына. "Раббымыз! Егер ұмытсақ не жаңылсақ бізді қолға алма. Раббымыз! Бізге бізден бұрынғыларға жүктегеніңдей ауыр жүк жүктеме. Раббым! Бізге шамамыз келмейтінді артпа! Бізді кешір, бізді жарылқа, бізге мәрхамет ет. Сен иемізсің! Бізге кәпір қауымға қарсы жәрдем бер!" (286)




سورة آل عمران

بسم الله الرحمن الرحيم

الٓمٓ ﴿١﴾ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُ ﴿٢﴾ نَزَّلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ
بِٱلۡحَقِّ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَأَنزَلَ ٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ ﴿٣﴾ مِن
قَبۡلُ هُدٗى لِّلنَّاسِ وَأَنزَلَ ٱلۡفُرۡقَانَۗ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ لَهُمۡ
عَذَابٞ شَدِيدٞۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٞ ذُو ٱنتِقَامٍ ﴿٤﴾ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَخۡفَىٰ عَلَيۡهِ
شَيۡءٞ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ ﴿٥﴾ هُوَ ٱلَّذِي يُصَوِّرُكُمۡ
فِي ٱلۡأَرۡحَامِ كَيۡفَ يَشَآءُۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿٦﴾ هُوَ
ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ مِنۡهُ ءَايَٰتٞ مُّحۡكَمَٰتٌ هُنَّ أُمُّ ٱلۡكِتَٰبِ
وَأُخَرُ مُتَشَٰبِهَٰتٞۖ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمۡ زَيۡغٞ فَيَتَّبِعُونَ مَا تَشَٰبَهَ
مِنۡهُ ٱبۡتِغَآءَ ٱلۡفِتۡنَةِ وَٱبۡتِغَآءَ تَأۡوِيلِهِۦۖ وَمَا يَعۡلَمُ تَأۡوِيلَهُۥٓ إِلَّا ٱللَّهُۗ
وَٱلرَّٰسِخُونَ فِي ٱلۡعِلۡمِ يَقُولُونَ ءَامَنَّا بِهِۦ كُلّٞ مِّنۡ عِندِ رَبِّنَاۗ وَمَا يَذَّكَّرُ
إِلَّآ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ﴿٧﴾ رَبَّنَا لَا تُزِغۡ قُلُوبَنَا بَعۡدَ إِذۡ هَدَيۡتَنَا وَهَبۡ
لَنَا مِن لَّدُنكَ رَحۡمَةًۚ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡوَهَّابُ ﴿٨﴾ رَبَّنَآ إِنَّكَ جَامِعُ
ٱلنَّاسِ لِيَوۡمٖ لَّا رَيۡبَ فِيهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخۡلِفُ ٱلۡمِيعَادَ ﴿٩﴾



## 3–ӘЛИ ҒЫМРАН СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Екі жүз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Ұғымын Алла біледі. (1) Алладан басқа ешбір Тәңір жок. Ол тірі, толық меңгеруші. (2) (Мұхаммед Ғ.С.) Алла (Т.) саған, алдындағыны растаушы Құранды шындық бойынша түсірді. Және Тәурат, Інжілді түсірді. (3) Бұрын адамдарға тура жол еді. Және парық қылатын мұғжизаны түсірді. Расында Алланың аяттарына қарсы келгендер үшін қатты азап бар. Алла, өте үстем, өш алу күшіне ие. (4) Шын мәнінде Алла (Т.) ға жердегі, көктегі еш нәрсе жасырын емес. (5) Ол сондай Алла, сендерді жатырларда қалауынша бейнелейді. Одан басқа ешбір тәңір жоқ. Өте үстем, хикмет иесі (6) Ол Алла, саған Құран түсірді. Оның ашық мағналы аяттары бар. Солар Кітаптың негізгі ірге тасы. Екінші ұқсас ұғымда аяттар бар. Ал жүректерінде қыңырлық болғандар, бұзақылық іздеп, ұқсас мағналы аяттардың ұғымын іздестіріп соңына түседі. Оның ұғымын Алла ғана біледі. Сондай–ақ ғылымында озат болғандар: "Бұған сендік. Барлығы Раббымыздың қасынан" дейді. Бұны ақыл иелері ғана түсінеді. (7) Раббымыз! Бізді тура жолға салғаннан кейін жүрегімізді ауытқытпа. Және бізге өз қасыңнан игілік бер. Күдіксіз Сен өте берегенсің. (8) Раббымыз! Расында Сен күдіксіз келетін бір күнде адамдарды жинаушысың. Сөз жоқ, Алла уәдесінен айнымайды. (9)

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا لَن تُغْنِيَ عَنْهُمْ أَمْوَالُهُمْ وَلَا أَوْلَادُهُم
مِّنَ اللَّهِ شَيْئًا ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمْ وَقُودُ النَّارِ ﴿١٠﴾ كَدَأْبِ آلِ
فِرْعَوْنَ وَالَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ ۗ
وَاللَّهُ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿١١﴾ قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُوا سَتُغْلَبُونَ
وَتُحْشَرُونَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ ۚ وَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿١٢﴾ قَدْ كَانَ
لَكُمْ آيَةٌ فِي فِئَتَيْنِ الْتَقَتَا ۖ فِئَةٌ تُقَاتِلُ فِي سَبِيلِ اللَّهِ
وَأُخْرَىٰ كَافِرَةٌ يَرَوْنَهُم مِّثْلَيْهِمْ رَأْيَ الْعَيْنِ ۚ وَاللَّهُ
يُؤَيِّدُ بِنَصْرِهِ مَن يَشَاءُ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّأُولِي
الْأَبْصَارِ ﴿١٣﴾ زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ الشَّهَوَاتِ مِنَ النِّسَاءِ
وَالْبَنِينَ وَالْقَنَاطِيرِ الْمُقَنطَرَةِ مِنَ الذَّهَبِ وَالْفِضَّةِ
وَالْخَيْلِ الْمُسَوَّمَةِ وَالْأَنْعَامِ وَالْحَرْثِ ۗ ذَٰلِكَ مَتَاعُ
الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَاللَّهُ عِندَهُ حُسْنُ الْمَآبِ ﴿١٤﴾ ۞ قُلْ
أَؤُنَبِّئُكُم بِخَيْرٍ مِّن ذَٰلِكُمْ ۚ لِلَّذِينَ اتَّقَوْا عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّاتٌ
تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا وَأَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ
وَرِضْوَانٌ مِّنَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِالْعِبَادِ ﴿١٥﴾

الحزب ٦



Расында сондай қарсы болғандардың балалары, малдары Алладан (келетін) еш нәрсеге төтеп бере алмайды. Міне солар тозақтың отындары. (10) Әдеттері; Перғауынның сыбайластарынікі жене олардан бұрынғылардікі тәрізді. Олар аяттарымызды жасынға шығарған. Сонда Алла оларды күнәлары себепті азаптаған. Алланың азабы қатты. (11) (Мұхаммед Ғ.С.) сондай қарсы болғандарға: "Тез жеңілесіңдер де тозаққа жиналасыңдар. Нендей жаман орын." де (12) (Бәдір соғысындағы) екі топтың қарсыласуында сендерге бір ғибрат бар. Бір топ Алла жолында соғысады. Екінші жақ қарсы еді. Олар Мұсылмандарды, көздерімен, өздеріндей екі есе көруде еді. (Негізінде Мұсылмандар, үш жүз он үш, кәпірлер мыңдай еді.) Алла кімді қаласа, өз жәрдемімен қолдайды. Расында бұнда қырағылар үшін әрине ғибрат бар. (13) Адам баласы үшін қатындар, балалар, алтын күмістен жиналған қазыналар, сәнделген аттар, малдар және егіндерді қызыға сүю әдемі көрсетілді. Бірақ олар дүние тіршілігінің сәні. Негізінде орынның жақсысы Алланың қасында. (14) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Сендерге бұларыңнан да жақсы нәрседен хабар берейін бе?",- де. Сондай тақуалар үшін Алланың қасында астарынан өзендер ағатын, онда мәңгі тұратын бақшалар сондай–ақ тап–таза жұбайлар әрі Алланың ризалығы бар. Алла (Т.) құлдарын толық көруші. (15)

ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ إِنَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَقِنَا
عَذَابَ ٱلنَّارِ ﴿١٦﴾ ٱلصَّٰبِرِينَ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلْقَٰنِتِينَ
وَٱلْمُنفِقِينَ وَٱلْمُسْتَغْفِرِينَ بِٱلْأَسْحَارِ ﴿١٧﴾ شَهِدَ
ٱللَّهُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَأُو۟لُوا۟ ٱلْعِلْمِ قَآئِمًۢا بِٱلْقِسْطِ
لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١٨﴾ إِنَّ ٱلدِّينَ عِندَ
ٱللَّهِ ٱلْإِسْلَٰمُ وَمَا ٱخْتَلَفَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ
بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ وَمَن يَكْفُرْ بِـَٔايَٰتِ
ٱللَّهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿١٩﴾ فَإِنْ حَآجُّوكَ فَقُلْ أَسْلَمْتُ
وَجْهِىَ لِلَّهِ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِ وَقُل لِّلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْأُمِّيِّـۧنَ
ءَأَسْلَمْتُمْ فَإِنْ أَسْلَمُوا۟ فَقَدِ ٱهْتَدَوا۟ وَّإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّمَا
عَلَيْكَ ٱلْبَلَٰغُ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِٱلْعِبَادِ ﴿٢٠﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْفُرُونَ
بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقْتُلُونَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَيَقْتُلُونَ
ٱلَّذِينَ يَأْمُرُونَ بِٱلْقِسْطِ مِنَ ٱلنَّاسِ فَبَشِّرْهُم
بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢١﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ
فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٢٢﴾



Сондай: "Раббымыз! иман келтірдік, күнәмызды жарылқа да от ғазабынан сақта" дегендер; (16) Олар сабыр етушілер, шыншылдар, бой үсынушылар, Алла жолында мал сарып қылушылар және таң сәріден жарылқану тілеушілер, (таң намазын оқушылар,) (17) Алла (Т.), періштелер және әділет үстінде түрушы ғылым иелері, расында тым үстем, хикмет иесі Алладан басқа ешбір тәңір жоқтығына куәлік берді. (18) Алланың қасында шынайы дін Ислам. Сондай Кітап берілгендер, өздеріне мәлімет келгеннен кейін араларындағы күншілдіктен ғана талас–тартысқа түсті. Кім Алланың аяттарына қарсы келсе, күдіксіз Алла тез есеп көруші. (19) (Мүхаммел Ғ.С.) олар сенімен сөз таластыруға кірісce: "Өзімді Аллаға тапсырдым әрі маған ергендерді де" де. Сондай–ақ Кітап берілгендерге де надандарға да: "Исламды қабыл еттіңдер ме?",– де. Егер олар Исламды қабыл етсе, тура жол табар еді. Ал егер олар бет бүрса, саған жалғастыру ғана міндет. Алла қүлдарын нақ көруші. (20) Алланың аяттарына қарсы келгендер және жазықсыз пайғамбарларды өлтіргендер, сондай–ақ адамдарға туралықты әмір еткендерді өлтіргендер, соларды күйзелтуші ғазаппен шүйіншіле. (21) Міне солар дүниеде де ақиретте де ғамалдары жойылғандар. Сондай–ақ олар үшін жәрдемші жоқ. (22)

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ أُوتُوا نَصِيبًا مِّنَ الْكِتَابِ يُدْعَوْنَ إِلَىٰ كِتَابِ اللَّهِ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٌ مِّنْهُمْ وَهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٢٣﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا لَن تَمَسَّنَا النَّارُ إِلَّا أَيَّامًا مَّعْدُودَاتٍ وَغَرَّهُمْ فِي دِينِهِم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٢٤﴾ فَكَيْفَ إِذَا جَمَعْنَاهُمْ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ فِيهِ وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٥﴾ قُلِ اللَّهُمَّ مَالِكَ الْمُلْكِ تُؤْتِي الْمُلْكَ مَن تَشَاءُ وَتَنزِعُ الْمُلْكَ مِمَّن تَشَاءُ وَتُعِزُّ مَن تَشَاءُ وَتُذِلُّ مَن تَشَاءُ بِيَدِكَ الْخَيْرُ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٦﴾ تُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَتُولِجُ النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ وَتُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَتُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ وَتَرْزُقُ مَن تَشَاءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٢٧﴾ لَّا يَتَّخِذِ الْمُؤْمِنُونَ الْكَافِرِينَ أَوْلِيَاءَ مِن دُونِ الْمُؤْمِنِينَ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَلَيْسَ مِنَ اللَّهِ فِي شَيْءٍ إِلَّا أَن تَتَّقُوا مِنْهُمْ تُقَاةً وَيُحَذِّرُكُمُ اللَّهُ نَفْسَهُ وَإِلَى اللَّهِ الْمَصِيرُ ﴿٢٨﴾ قُلْ إِن تُخْفُوا مَا فِي صُدُورِكُمْ أَوْ تُبْدُوهُ يَعْلَمْهُ اللَّهُ وَيَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٩﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) сондай кітаптардан үлес берілгендердің араларына үкім беру үшін Алланың Кітабына шақырылғандарды көрмейсің бе? Сонсоң олардың бір бөлімі Одан бет бұрады. Сондай–ақ олар үдайы бет бұрушы. (23) Бұл олардың: "Бізге тозақ оты, санаулы күндер ғана соқтығады" дегендіктері себепті. Дін жайындағы жасанды нәрселері оларды алдады. (24) Болуы шәксіз күнде жинағанымызда сондай–ақ әркімге әділетсіздік етілмей еңбектері толық берілгенде, жағдайлары қалай болар еді?... (25) (Мұхаммед Ғ.С.): "Әй мүлік иесі Алла! Кімге қаласаң мүлік бересің де кімнен қаласаң, дәулетті аласың. Сондай–ақ кімді қаласаң ардақтайсың да кімді қаласаң қорлайсың. Жақсылық Сенің қолыңда. Шәксіз әр нәрсеге күшің жетеді" деп айт. (26) Түнді күндізге айналдырасың да күндізді түнге айналдырасың. Сондай–ақ өліден тіріні шығарып, тіріден өліні шығарасың. Және кімді қаласаң сансыз несібе бересің...(27) Мүміндер, мүмірдерден өзге кәпірлерді дос тұтпасын. Әлдекім осыны істесе, Аллаға еш нәрседе байланысы жоқ. Бірақ олардан сақтану үшін болса басқа. Алла сендерді өзі қорқытады. Және барар орын Алла жақ. (28) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Көңілдеріңде бір нәрсені жасырсаңдар да жарияласаңдар да Алла оны біледі. Әрі Алланың барлық нәрсеге толық күші жетуші" де. (29)

يوم تجد كل نفس ما عملت من خير محضرا وما عملت من سوء تود لو أن بينها وبينه أمدا بعيدا ويحذركم الله نفسه والله رءوف بالعباد ﴿٣٠﴾ قل إن كنتم تحبون الله فاتبعوني يحببكم الله ويغفر لكم ذنوبكم والله غفور رحيم ﴿٣١﴾ قل أطيعوا الله والرسول فإن تولوا فإن الله لا يحب الكافرين ﴿٣٢﴾ ۞ إن الله اصطفى آدم ونوحا وآل إبراهيم وآل عمران على العالمين ﴿٣٣﴾ ذرية بعضها من بعض والله سميع عليم ﴿٣٤﴾ إذ قالت امرأت عمران رب إني نذرت لك ما في بطني محررا فتقبل مني إنك أنت السميع العليم ﴿٣٥﴾ فلما وضعتها قالت رب إني وضعتها أنثى والله أعلم بما وضعت وليس الذكر كالأنثى وإني سميتها مريم وإني أعيذها بك وذريتها من الشيطان الرجيم ﴿٣٦﴾ فتقبلها ربها بقبول حسن وأنبتها نباتا حسنا وكفلها زكريا كلما دخل عليها زكريا المحراب وجد عندها رزقا قال يا مريم أنى لك هذا قالت هو من عند الله إن الله يرزق من يشاء بغير حساب ﴿٣٧﴾

ربع الحزب ٦



Сол күні әркім істеген игілігін әзір табады да істеген жамандығының арасымен өз арасының ұзақ қашықтықта болуын қалайды. Алла сендерді өзі сақсындырады. Алла (Т.) құлдарына тым жұмсақ. (30) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Егер Алланы сүйсеңдер, онда маған ілесіңдер. Алла (Т.) сендерді жақсы көріп, күнәларыңды жарылқайды. Өйткені, Алла аса жарылқаушы, ерекше мейірімді" де. (31) Және оларға: "Аллаға әрі Пайғамбарға бой ұсыныңдар" де. Егер олар бет бұрса, сонда Алла қарсы болушыларды сүймейді. (32) Негізінен Алла (Т.) Адам мен Нұх (Ғ.С) ты және Ыбырайым (Ғ.С.) мен Ғымранның жұрағатын әлемдерге ардақты қылды. (33) (Бұлар) бір-бірінен тараған ұрпақ. Алла әр нәрсені естуші, білуші. (34) Ғымранның жұбайы (фақуза қызы Ханна): "Раббым! Ішімдегіні азат қылған түрде Саған арнадым, менен қабыл айла! Расында Сен өзің аса естуші, білушісің" деді. (35) Сонда ол, қыз тапқан сәтте: " Раббым! Шынында мен қыз таптым" деді. Алла оның не тапқанын біледі. Ұл, қыздай емес. "Мен оның атын Мәрйем қойдым. Оны да ұрпағын да шайтаннан Саған сиындырамын" деді. (36) Сонда оны Раббы жақсы қабылдап, көркем өсірумен өсірді және оған Зәкерияны (Ғ.С.) ие қылды. Зәкерия оның хұжырасына әр кіргенде оның қасында көрек тапты. "Әй Мәрйем! Осы саған қайдан келді?",- деді. Мәрйем: "Ол Алланың қасынан, шәксіз Алла қалаған құлын есепсіз ризықтандырады" деді. (37)

هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهُۥۖ قَالَ رَبِّ هَبۡ لِي مِن لَّدُنكَ ذُرِّيَّةٗ
طَيِّبَةًۖ إِنَّكَ سَمِيعُ ٱلدُّعَآءِ ﴿٣٨﴾ فَنَادَتۡهُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَهُوَ قَآئِمٞ
يُصَلِّي فِي ٱلۡمِحۡرَابِ أَنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحۡيَىٰ مُصَدِّقَۢا بِكَلِمَةٖ مِّنَ
ٱللَّهِ وَسَيِّدٗا وَحَصُورٗا وَنَبِيّٗا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٣٩﴾ قَالَ رَبِّ
أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَقَدۡ بَلَغَنِيَ ٱلۡكِبَرُ وَٱمۡرَأَتِي عَاقِرٞۖ قَالَ
كَذَٰلِكَ ٱللَّهُ يَفۡعَلُ مَا يَشَآءُ ﴿٤٠﴾ قَالَ رَبِّ ٱجۡعَل لِّيٓ ءَايَةٗۖ
قَالَ ءَايَتُكَ أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَةَ أَيَّامٍ إِلَّا رَمۡزٗاۗ وَٱذۡكُر
رَّبَّكَ كَثِيرٗا وَسَبِّحۡ بِٱلۡعَشِيِّ وَٱلۡإِبۡكَٰرِ ﴿٤١﴾ وَإِذۡ قَالَتِ
ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَٰمَرۡيَمُ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰكِ وَطَهَّرَكِ وَٱصۡطَفَىٰكِ
عَلَىٰ نِسَآءِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٤٢﴾ يَٰمَرۡيَمُ ٱقۡنُتِي لِرَبِّكِ وَٱسۡجُدِي
وَٱرۡكَعِي مَعَ ٱلرَّٰكِعِينَ ﴿٤٣﴾ ذَٰلِكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهِ
إِلَيۡكَۚ وَمَا كُنتَ لَدَيۡهِمۡ إِذۡ يُلۡقُونَ أَقۡلَٰمَهُمۡ أَيُّهُمۡ يَكۡفُلُ
مَرۡيَمَ وَمَا كُنتَ لَدَيۡهِمۡ إِذۡ يَخۡتَصِمُونَ ﴿٤٤﴾ إِذۡ قَالَتِ
ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَٰمَرۡيَمُ إِنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٖ مِّنۡهُ ٱسۡمُهُ ٱلۡمَسِيحُ
عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ وَجِيهٗا فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَمِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ﴿٤٥﴾



Сол арада Зәкерия (Ғ.С.) Раббына жалбарынды: "Раббым! Маған қасыңнан игі ұрпақ бер. Шәксіз Сен тілекті естушісің" деді. (38) Зәкерия (Ғ.С.) хұжырада намаз оқып тұрғанда, періштелер оған: "Расында Алла (Т.) саған, Алладан болған әмірді (Ғиса Ғ.С. ды) растаушы, ел ағасы, нәпсіне ие, игілерден бір Пайғамбар болатын Яхьямен қуанышқа бөлейді" деп дауыстады. (39) (Зәкерия Ғ.С.): "Раббым! Менің ұлым қалайша болады? Негізінен өзіме кәрілік жетті. Әйелім бедеу" деді. "Осылайша Алла қалағанын істейді" (делінген жауап алды.) (40) "Раббым! Маған бір белгі көрсет" деді. "Белгің; үш күн адамдармен ымдап қана сөйлесуің. Раббыңды көп зікір ет те ертелі-кеш дәріпте" деді. (41) Сол уақытта періштелер: "Әй Мәрием! Шәксіз, Алла сені таңдады, тазартты және әлемдегі әйелдерден ардақты қылды" деді. (42) "Әй Мәрием! Раббыңа бой ұсын, сәжде ет және рүкүғ қылушылармен бірге рүкүғ қыл." (43) (Мұхаммед Ғ.С.) міне бұл саған Біз уахи етіп отырған көмес хабарлардан. Олардың қайсысы Мәриемге ие болады деп, қаламдарын (шар) салған кезде, қастарында жоқ едің. Сондай-ақ олар таласқан сәтте де алдарында емес едің. (44) Сол уақытта періштелер: "Әй Мәрием! Расында Алла сені өз тарапынан бір сөзбен қуантады; оның аты Мәсих Ғиса Мәриям ұлы, дүние ақиретте беделді сондай-ақ Аллаға жақындардан болады" деді. (45)

وَيُكَلِّمُ ٱلنَّاسَ فِى ٱلْمَهْدِ وَكَهْلًا وَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٤٦﴾
قَالَتْ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِى وَلَدٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِى بَشَرٌ قَالَ كَذَٰلِكِ
ٱللَّهُ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ إِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ﴿٤٧﴾
وَيُعَلِّمُهُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَٱلتَّوْرَىٰةَ وَٱلْإِنجِيلَ ﴿٤٨﴾
وَرَسُولًا إِلَىٰ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ أَنِّى قَدْ جِئْتُكُم بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ
أَنِّىٓ أَخْلُقُ لَكُم مِّنَ ٱلطِّينِ كَهَيْـَٔةِ ٱلطَّيْرِ فَأَنفُخُ فِيهِ
فَيَكُونُ طَيْرًۢا بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَأُبْرِئُ ٱلْأَكْمَهَ وَٱلْأَبْرَصَ
وَأُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَأُنَبِّئُكُم بِمَا تَأْكُلُونَ وَمَا تَدَّخِرُونَ
فِى بُيُوتِكُمْ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٤٩﴾
وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَىَّ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ وَلِأُحِلَّ لَكُم
بَعْضَ ٱلَّذِى حُرِّمَ عَلَيْكُمْ وَجِئْتُكُم بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ
فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿٥٠﴾ إِنَّ ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ
هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٥١﴾ ۞ فَلَمَّآ أَحَسَّ عِيسَىٰ مِنْهُمُ
ٱلْكُفْرَ قَالَ مَنْ أَنصَارِىٓ إِلَى ٱللَّهِ قَالَ ٱلْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ
أَنصَارُ ٱللَّهِ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَٱشْهَدْ بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ﴿٥٢﴾

نصف الحزب ٦



Бесікте және ержеткенде адамдарға сөйлейді. Әрі игілерден болады. (46) Мәрием: "Раббым! Маған бір адам тиіспесе сонда балам қалайша болады!",- деді. (Періштелер): "Солайша Алла қалағанын жаратады" деді. Қашан бір істің болуын қаласа, тек қана оны "бол" дейді, Сонда ол, бола қалады. (47) Алла (Т.) оған кітапты, хикметті және Тәурат, Інжілді үйретеді. (48) Сондай-ақ оны Израил ұрпақтарына елші қылады: "Шын мәнінде сендерге Раббыларыңнан мұғжизамен келдім. Сендерге құстың мүсіні сияқты жасап, оны үрлеймін. Сонда Алланың бұйрығынша құс болады. Және Алланың бұйрығынша, анадан тума соқырды, аламесті жазып, өлікті тірілтемін әрі үйлеріңде не жеп нені қойғандарыңнан хабар беремін. Расында бұл жағдайда сендер үшін әрине үлгі бар. Егер иман келтірген болсаңдар." (49) "Сондай-ақ сендерге алдымдағы Тәуратты растаушы әрі Раббыларыңнан сендерге арам етілген кей нәрселерді халал ететін аят келтірдім. Алладан қорқыңдар да маған бой ұсыныңдар" (деді.) (50) "Негізінен Алла менің де Раббым, сендердің де Раббыларың. Оған құлшылық қылыңдар, тура жол осы" (51) Сонда Ғиса (Ғ.С.) олардан қарсылық сезген кезде: "Алла жолында жәрдемшім кім?",- деді. Хауарилер: "Біздер Алла үшін көмекшіміз, Аллаға иман келтірдік, куә бол, шынайы мұсылманбыз" деді. (Хауарилер он екі кісі еді. Ж.М.Р.) (52)



الجزء الثالث — سورة آل عمران

ربنا آمنا بما أنزلت واتبعنا الرسول فاكتبنا مع الشاهدين ﴿٥٣﴾ ومكروا ومكر الله والله خير الماكرين ﴿٥٤﴾ إذ قال الله يا عيسى إني متوفيك ورافعك إلي ومطهرك من الذين كفروا وجاعل الذين اتبعوك فوق الذين كفروا إلى يوم القيامة ثم إلي مرجعكم فأحكم بينكم فيما كنتم فيه تختلفون ﴿٥٥﴾ فأما الذين كفروا فأعذبهم عذابا شديدا في الدنيا والآخرة وما لهم من ناصرين ﴿٥٦﴾ وأما الذين آمنوا وعملوا الصالحات فيوفيهم أجورهم والله لا يحب الظالمين ﴿٥٧﴾ ذلك نتلوه عليك من الآيات والذكر الحكيم ﴿٥٨﴾ إن مثل عيسى عند الله كمثل آدم خلقه من تراب ثم قال له كن فيكون ﴿٥٩﴾ الحق من ربك فلا تكن من الممترين ﴿٦٠﴾ فمن حاجك فيه من بعد ما جاءك من العلم فقل تعالوا ندع أبناءنا وأبناءكم ونساءنا ونساءكم وأنفسنا وأنفسكم ثم نبتهل فنجعل لعنت الله على الكاذبين ﴿٦١﴾

٥٧

"Раббымыз! Түсіргеніңе иман келтіріп, Пайғамбарға ердік; енді бізді куә болушылар мен бірге жаз." (53) Олар айлакерлік істеді, Алла да амалын тапты. Алла тәсілшілердің жақсысы. (Яһудилер Ғиса (Ғ.С.) ны өлтіру үшін айлакерлік жасады. Алла (Т.) амалын тауып, олардың біреуін Ғиса (Ғ.С.) ға ұқсатты. Олар соны өлтірді. Ж.М.Р.К.Т.) (54) Сол уақытта Алла: "Әй Ғиса! Сені Мен алушымын! (Т.К.Ж–Қ.) Сондай-ақ өз тарапыма көтерушімін әрі қарсы болғандардан тазартушымын да саған ілескендерді қияметке дейін қарсы болғандарға үстем қыламын. Сонсоң қайтар жерлерің Мен жақ! Сонда таласқан нәрселеріңе үкім беремін" деді. (55) "Ал енді сондай қарсы келгендерді, дүниеде де ахиретте де өздерін қатты азаппен қинаймын әрі олар үшін ешбір жәрдемші болмайды." (56) Және сондай иман келтіріп, ізгі іс істегендер, сондай олардың сыйлықтары толық беріледі. Алла залымдарды жақсы көрмейді. (57) (Мұхаммед Ғ.С.) міне осыны саған аяттардан, хикметті насихаттардан оқимыз. (58) Шын мәнінде Алла қасында Ғиса (Ғ.С.) ның жағдайы: Өзін топырақтан жаратып, сонсоң "бол" дегенде бола қалған Адам (Ғ.С.) ның жағдайы сияқты. (59) (Мұхаммед Ғ.С.) Раббыңнан бір хақиқат. Енді күдіктенушілерден болма. (60) Ал Ғиса (Ғ.С.) жайында саған мәлімет келгеннен кейін өзіңмен кім таласса да оларға: "Келіңдер! Балаларымызды, балаларыңды, әйелдерімізді, әйелдеріңді, өздерімізді және өздеріңді шақырып алайық. Сонсоң Алланың лағынеті өтірікшілерге болсын! Деп қарғасайық" де. (61) (Нажыраннан келген дін басшыларына: "Егер Ғиса (Ғ.С.) жайындағы сенімдерің рас болса, бала-шағаларымызбен жиналып, Алланың лағынеті өтірікшілерге болсын!",- деп, (Мұхаммед Ғ.С.) Фатыма, Хасан, Хұсайынды ертіп шыққан екен. Ж.Р.М.Т.Х.)

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْقَصَصُ الْحَقُّ ۚ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا اللَّهُ ۚ وَإِنَّ اللَّهَ لَهُوَ
الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٦٢﴾ فَإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِالْمُفْسِدِينَ ﴿٦٣﴾
قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ تَعَالَوْا إِلَىٰ كَلِمَةٍ سَوَاءٍ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ
أَلَّا نَعْبُدَ إِلَّا اللَّهَ وَلَا نُشْرِكَ بِهِ شَيْئًا وَلَا يَتَّخِذَ بَعْضُنَا
بَعْضًا أَرْبَابًا مِّن دُونِ اللَّهِ ۚ فَإِن تَوَلَّوْا فَقُولُوا اشْهَدُوا بِأَنَّا
مُسْلِمُونَ ﴿٦٤﴾ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تُحَاجُّونَ فِي
إِبْرَاهِيمَ وَمَا أُنزِلَتِ التَّوْرَاةُ وَالْإِنجِيلُ إِلَّا مِن بَعْدِهِ ۚ أَفَلَا
تَعْقِلُونَ ﴿٦٥﴾ هَا أَنتُمْ هَٰؤُلَاءِ حَاجَجْتُمْ فِيمَا لَكُم بِهِ
عِلْمٌ فَلِمَ تُحَاجُّونَ فِيمَا لَيْسَ لَكُم بِهِ عِلْمٌ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ
لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٦﴾ مَا كَانَ إِبْرَاهِيمُ يَهُودِيًّا وَلَا نَصْرَانِيًّا وَلَٰكِن كَانَ
حَنِيفًا مُّسْلِمًا وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٦٧﴾ إِنَّ أَوْلَى النَّاسِ
بِإِبْرَاهِيمَ لَلَّذِينَ اتَّبَعُوهُ وَهَٰذَا النَّبِيُّ وَالَّذِينَ آمَنُوا ۗ وَاللَّهُ وَلِيُّ
الْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٨﴾ وَدَّت طَّائِفَةٌ مِّنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَوْ يُضِلُّونَكُمْ
وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّا أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ﴿٦٩﴾ يَا أَهْلَ
الْكِتَابِ لِمَ تَكْفُرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ وَأَنتُمْ تَشْهَدُونَ ﴿٧٠﴾



Расында осы (Ғиса Ғ.С. ға байланысты) қиссалар әлбетте шындық. Алладан басқа ешбір тәңір жоқ. Шын мәнінде Ол Алла, аса үстем, тым кемеңгер. (Бұл Христиандардың үш элементтік сенімдеріне тойтарыс. Р.М.Б.Ж-Қ.) (62) Егер олар (Алланы бірлеуден) бет бұрса, Алла бұзақыларды біледі. (63) (Мұхаммед Ғ.С.): "Әй Кітап иелері! Біздің арамызбен сендердің араларыңа бірдей бір сөзге келіңдер; жалғыз Аллаға құлшылық қылайық, Оған еш нәрсені ортақ қоспайық. Сондай-ақ Алладан өзге бір-бірімізді тәңір тұтпайық" деп айт. Егер олар жүз бұрса: "Куә болыңдар, шәксіз біз Мұсылман болдық" деңдер. (64) Әй Кітап иелері! Ыбырайым (Ғ.С.) жайында не үшін таласасыңдар? Негізінен Інжіл де Тәурат та одан кейін түсірілген. Ойламайсыңдар ма? (65) Ал сендер мәліметтерің болған нәрсеге таластыңдар ғой. Білмеген нәрселеріңе неге таласасыңдар? Алла біледі, сендер білмейсіңдер. (66) Ыбырайым (Ғ.С.) Яһуди де, Христиан да емес еді, нағыз Мұсылман еді. Ортақ қосушылардан емес еді. (67) Расында адамдардың Ыбырайым (Ғ.С.) ға ең жақындары; оған ергендер мен осы Пайғамбар (Мұхаммед Ғ.С.) және де мүміндер. Алла мүміндердің иесі. (68) Кітап иелерінің бір тобы, сендерді адастыруды қалады. Олар, өздерін ғана адастырады. Бірақ олар аңғармайды. (69) Әй Кітап иелері! Өздерің көріп, біле тұра, Алланың аяттарына не үшін қарсы келесіңдер? (70)

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَلۡبِسُونَ ٱلۡحَقَّ بِٱلۡبَٰطِلِ وَتَكۡتُمُونَ ٱلۡحَقَّ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ﴿٧١﴾ وَقَالَت طَّآئِفَةٞ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ ءَامِنُواْ بِٱلَّذِيٓ أُنزِلَ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَجۡهَ ٱلنَّهَارِ وَٱكۡفُرُوٓاْ ءَاخِرَهُۥ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ﴿٧٢﴾ وَلَا تُؤۡمِنُوٓاْ إِلَّا لِمَن تَبِعَ دِينَكُمۡ قُلۡ إِنَّ ٱلۡهُدَىٰ هُدَى ٱللَّهِ أَن يُؤۡتَىٰٓ أَحَدٞ مِّثۡلَ مَآ أُوتِيتُمۡ أَوۡ يُحَآجُّوكُمۡ عِندَ رَبِّكُمۡۗ قُلۡ إِنَّ ٱلۡفَضۡلَ بِيَدِ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ﴿٧٣﴾ يَخۡتَصُّ بِرَحۡمَتِهِۦ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ﴿٧٤﴾ ۞ وَمِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ مَنۡ إِن تَأۡمَنۡهُ بِقِنطَارٖ يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيۡكَ وَمِنۡهُم مَّنۡ إِن تَأۡمَنۡهُ بِدِينَارٖ لَّا يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيۡكَ إِلَّا مَا دُمۡتَ عَلَيۡهِ قَآئِمٗاۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُواْ لَيۡسَ عَلَيۡنَا فِي ٱلۡأُمِّيِّـۧنَ سَبِيلٞ وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ﴿٧٥﴾ بَلَىٰ مَنۡ أَوۡفَىٰ بِعَهۡدِهِۦ وَٱتَّقَىٰ فَإِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُتَّقِينَ ﴿٧٦﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَشۡتَرُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَأَيۡمَٰنِهِمۡ ثَمَنٗا قَلِيلًا أُوْلَٰٓئِكَ لَا خَلَٰقَ لَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ وَلَا يَنظُرُ إِلَيۡهِمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿٧٧﴾

رُبع الحزب ٦



Әй Кітап иелері! Не үшін шындықты, бұзықтықпен араластырып, біле тұра хақиқатты жасырасыңдар? (71) Кітап иелерінің бір тобы, (өзара): "Мүміндерге түсірілген Құранға күндіздің алдында (таңертең) иман келтіріп, күндіздің соңында (кешке жақын) қарсы шығыңдар. Мүмкін олар (күдіктеніп, діндерінен) қайтар" десті. (72) Ал және олар: "Өз діндеріңе ергендерге ғана сеніңдер" деді. (Мұхаммед Ғ.С.): "Расында Алланың жолы тура жол" деп айт. (Тағы олар өзара): "Сендерге берілгендей ешбіреуге берілетіндігіне немесе олардың, Раббыларыңның жанында сендерге дәлелдейтіндіктеріне де сенбеңдер" десті. (Мұхаммед Ғ.С.): "Шын мәнінде кеңшілік Алланың қолында, Ол кімді қаласа, соған береді. Сондай-ақ Алла аса кең, әр нәрсені білуші" деп айт. (73) Ол, қалаған кісісіне мәрхаметін арнайды және Алла зор кеңшілік иесі. (74) (Мұхаммед Ғ.С.) кейбір Кітап иелеріне, толып жатқан нәрсе аманат қойсаң да, саған өтейтіндері бар. Тіпті бір динар аманат берсең де, ұдайы басында қақшиып тұрсаң, әрең беретіндері де бар. Оның себебі олардың: "Надандар (Яһуди болмағандар) жайында бізге тергеу жоқ" дегендіктерінен. Сондай-ақ олар Аллаға біле тұра өтірік айтады. (75) Олай емес! Кім өз уәдесін орындаса, Алладан қорықса, расында Алла (Т.) тақуаларды жақсы көреді. (76) Негізінен сондай Аллаға берген серттерімен, анттарын аз ақшаға (дүниеге) айырбастағандар, міне солардың ахиретте бір сыбағасы жоқ. Қиямет күні Алла оларға сөз қатпайды да оларға қарамайды әрі оларды ағартпайды. Сондай-ақ олар үшін күйзелтуші азап бар. (77)

وَإِنَّ مِنْهُمْ لَفَرِيقًا يَلْوُونَ أَلْسِنَتَهُم بِالْكِتَابِ لِتَحْسَبُوهُ
مِنَ الْكِتَابِ وَمَا هُوَ مِنَ الْكِتَابِ وَيَقُولُونَ هُوَ
مِنْ عِندِ اللَّهِ وَمَا هُوَ مِنْ عِندِ اللَّهِ وَيَقُولُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ
وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٨﴾ مَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُؤْتِيَهُ اللَّهُ الْكِتَابَ
وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ ثُمَّ يَقُولَ لِلنَّاسِ كُونُوا عِبَادًا لِّي مِن
دُونِ اللَّهِ وَلَٰكِن كُونُوا رَبَّانِيِّينَ بِمَا كُنتُمْ تُعَلِّمُونَ الْكِتَابَ
وَبِمَا كُنتُمْ تَدْرُسُونَ ﴿٧٩﴾ وَلَا يَأْمُرَكُمْ أَن تَتَّخِذُوا الْمَلَائِكَةَ
وَالنَّبِيِّينَ أَرْبَابًا ۗ أَيَأْمُرُكُم بِالْكُفْرِ بَعْدَ إِذْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿٨٠﴾
وَإِذْ أَخَذَ اللَّهُ مِيثَاقَ النَّبِيِّينَ لَمَا آتَيْتُكُم مِّن كِتَابٍ
وَحِكْمَةٍ ثُمَّ جَاءَكُمْ رَسُولٌ مُّصَدِّقٌ لِّمَا مَعَكُمْ لَتُؤْمِنُنَّ
بِهِ وَلَتَنصُرُنَّهُ ۚ قَالَ أَأَقْرَرْتُمْ وَأَخَذْتُمْ عَلَىٰ ذَٰلِكُمْ إِصْرِي ۖ
قَالُوا أَقْرَرْنَا ۚ قَالَ فَاشْهَدُوا وَأَنَا مَعَكُم مِّنَ الشَّاهِدِينَ ﴿٨١﴾
فَمَن تَوَلَّىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْفَاسِقُونَ ﴿٨٢﴾
أَفَغَيْرَ دِينِ اللَّهِ يَبْغُونَ وَلَهُ أَسْلَمَ مَن فِي السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ طَوْعًا وَكَرْهًا وَإِلَيْهِ يُرْجَعُونَ ﴿٨٣﴾



Расында кітап иелерінен бір бөлімі, Кітапта болмағанды Кітапта бар екен деп ойлауың үшін тілдерін бұрмалап оқиды да: "Осы Алланың қасынан келді" дейді. Бірақ ол Алланың қасынан емес. Сондай–ак олар біле тұра өтірік айтады. (78) Алла бір адамға кітап, даналық және пайғамбарлық берген болса, сонсоң оның басқа адамдарға: "Алланы қойып маған құл болыңдар" деулері лайық емес. Бірақ: Кітапты үйретулерің, оқуларың бойынша нағыз Құдайшыл болыңдар" (деулері лайық.) (79) Сондай–ақ олар сендерге: "Періштелерді, пайғамбарларды тәңір жасап алыңдар!",– деп бұйырмайды. Сендерді Мұсылман болғаннан кейін қарсылыққа бұйыра ма? (80) Сол уақытта Алла (Т.) пайғамбарлардан: "Сендерге Кітап, хикмет бердім, соңыра жандарыңдағыны растаушы Пайғамбар келсе, әлбетте оған иман келтіріп, әрине оған жәрдем етесіңдер! Мойындап ауыр міндетімді қабыл алдыңдар ма?",– дегенде, олар: "Қабыл алдық!",– деген. (Алла): "Ендеше куә болыңдар. Мен де сендермен бірге куә болушылардanмын" деген. (81) Ал сонда бұдан кейін кім бет бұрса, міне солар бұзақылар. (82) Олар, Алланың дінінен басқа дін іздей ме? Көктердегі және жердегі барлық жан иесі ерікті, еріксіз Аллаға бой ұсынады. сондай–ақ олар, ол жаққа қайтарылады. (83)

قُلْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ عَلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ عَلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ
وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ وَٱلْأَسْبَاطِ وَمَآ أُوتِىَ
مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ
مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُۥ مُسْلِمُونَ ﴿٨٤﴾ وَمَن يَبْتَغِ غَيْرَ ٱلْإِسْلَٰمِ
دِينًا فَلَن يُقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٨٥﴾
كَيْفَ يَهْدِى ٱللَّهُ قَوْمًا كَفَرُوا۟ بَعْدَ إِيمَٰنِهِمْ وَشَهِدُوٓا۟
أَنَّ ٱلرَّسُولَ حَقٌّ وَجَآءَهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ
ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٨٦﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُمْ أَنَّ عَلَيْهِمْ لَعْنَةَ ٱللَّهِ
وَٱلْمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿٨٧﴾ خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ
عَنْهُمُ ٱلْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿٨٨﴾ إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ مِنۢ
بَعْدِ ذَٰلِكَ وَأَصْلَحُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٨٩﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ بَعْدَ إِيمَٰنِهِمْ ثُمَّ ٱزْدَادُوا۟ كُفْرًا لَّن تُقْبَلَ تَوْبَتُهُمْ
وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلضَّآلُّونَ ﴿٩٠﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَمَاتُوا۟ وَهُمْ
كُفَّارٌ فَلَن يُقْبَلَ مِنْ أَحَدِهِم مِّلْءُ ٱلْأَرْضِ ذَهَبًا وَلَوِ
ٱفْتَدَىٰ بِهِۦٓ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٩١﴾



(Мұхаммед Ғ.С.): "Біз Аллаға, өзімізге түсірілген Құранға, Ыбырайым, Ысмайыл, Ысқақ, Яғқұп (Ғ.С.) тарға және ұрпақтарына түсірілгенге және Мұса, Ғиса (Ғ.С.) ларға сондай-ақ пайғамбарларға Раббыларынан түсірілгенге де иман келтірдік; ешбіреуінің араларында айырмашылық жасамаймыз. Сондай-ақ біздер Ол Аллаға бой ұсынушылармыз" де. (84) Кім Исламнан басқа бір дін іздесе, әсте одан қабыл етілмейді де ахиретте зиянға ұшыраушылардан болады. (85) Аллаға иман келтіріп, шын мәнінде Пайғамбардың хақтығына куә болғаннан әрі оларға ашық дәлелдер келгеннен кейін қарсы шыққан қауымды Алла қалайша тура жолға салады? Алла залым елді тура жолға салмайды. (86) Міне солардың жазалары: Шәксіз оларға Алланың, періштелердің әрі біртұтас адамдардың қарғысы болады. (87) Олар қарғыста мүлде қалады да олардан азап жеңілтілмейді және оларға назар аударылмайды. (88) Бірақ сондай иман келтіріп, сонсоң тәубе еткендер және де ғамалдарын түзелткендер басқа. Расында Алла (Т.) аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (89) Ал сондай иман келтіргеннен кейін қарсы болғандар және қарсылықтарын арттырғандар, олардың тәубесі әсте қабыл болмайды. Міне солар, жолдан адасқандар. (90) Негізінен қарсы келіп, кәпір күйінде өлгендер, олардың әрбіреуі жер жүзі толы алтын төлесе де әсте қабыл етілмейді. Міне солар үшін күйзелтуші азап бар. Сондай-ақ оларға ешбір жәрдемші жоқ. (91)

لَن تَنَالُوا الْبِرَّ حَتَّىٰ تُنفِقُوا مِمَّا تُحِبُّونَ وَمَا تُنفِقُوا مِن شَيْءٍ
فَإِنَّ اللَّهَ بِهِ عَلِيمٌ ﴿٩٢﴾ كُلُّ الطَّعَامِ كَانَ حِلًّا لِّبَنِي
إِسْرَائِيلَ إِلَّا مَا حَرَّمَ إِسْرَائِيلُ عَلَىٰ نَفْسِهِ مِن قَبْلِ أَن تُنَزَّلَ
التَّوْرَاةُ قُلْ فَأْتُوا بِالتَّوْرَاةِ فَاتْلُوهَا إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ
﴿٩٣﴾ فَمَنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ مِن بَعْدِ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ
هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٩٤﴾ قُلْ صَدَقَ اللَّهُ فَاتَّبِعُوا مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا
وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٩٥﴾ إِنَّ أَوَّلَ بَيْتٍ وُضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِي
بِبَكَّةَ مُبَارَكًا وَهُدًى لِّلْعَالَمِينَ ﴿٩٦﴾ فِيهِ آيَاتٌ بَيِّنَاتٌ مَّقَامُ
إِبْرَاهِيمَ وَمَن دَخَلَهُ كَانَ آمِنًا وَلِلَّهِ عَلَى النَّاسِ حِجُّ الْبَيْتِ
مَنِ اسْتَطَاعَ إِلَيْهِ سَبِيلًا وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ عَنِ الْعَالَمِينَ
﴿٩٧﴾ قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تَكْفُرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ وَاللَّهُ شَهِيدٌ
عَلَىٰ مَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٨﴾ قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تَصُدُّونَ عَن
سَبِيلِ اللَّهِ مَنْ آمَنَ تَبْغُونَهَا عِوَجًا وَأَنتُمْ شُهَدَاءُ وَمَا اللَّهُ
بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٩٩﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِن تُطِيعُوا
فَرِيقًا مِّنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ يَرُدُّوكُم بَعْدَ إِيمَانِكُمْ كَافِرِينَ ﴿١٠٠﴾



Сүйген нәрселеріңді Алла жолында жұмсамайынша, әсте жақсылыққа жете алмайсыңдар. Не берсеңдер де Алла (Т.) оны толық біледі. (92) Тәурат түсірілуден бұрын, Исраилдың (Яғқұп Ғ.С. ның) өзіне ғана арам еткенінен басқа барлық тағам Исраил ұрпақтарына халал еді. (Мұхаммед Ғ.С.) оларға айт: "Егер сөздерің шын болса, Тәуратты әкеліп соны оқыңдар." (93) Ал бұдан кейін кім Аллаға өтірік жала жапса, міне солар залымдар. (94) (Мұхаммед Ғ.С.): "Алла шын айтты, ал онда бір бағыттағы Ыбырайым (Ғ.С.) ның жолына еріңдер, ол ортақ қосушылардан емес еді" деп айт. (95) Негізінен адам баласы үшін Меккеде алғаш құрылған үй (Қағба) бүкіл әлемге мүбарак және тура жол. (96) Онда ашық белгілер, Ыбырайым (Ғ.С.) ның орны бар. Сондай-ақ кім оған кірсе, аман болады. Оның жолына шамасы келген кісілер, Алла үшін Қағбаны зират ету (хаж қылу) керек. Ал кім қарсы келсе, Алла барлық әлемнен бай. (97) (Мұхаммед Ғ.С.): "Әй Кітап иелері! Не үшін Алланың аяттарына қарсы келесіңдер? Алла сендердің не істегендеріңе куә. (Оған аян.)" деп айт (98) (Мұхаммед Ғ.С.): "Әй Кітап иелері! Өздерің туралығына куә бола тұра не үшін қисықтық іздеп, мүміндерді Алланың жолынан тыясыңдар? Алла сендердің не істегендеріңнен ғапыл емес" де. (99) Әй мүміндер! Кітап берілгендердің бір бөліміне бой ұсынсаңдар, сендерді иман келтіргеннен кейін қарсылыққа қайтарады. (100)

وَكَيْفَ تَكْفُرُونَ وَأَنتُمْ تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ وَفِيكُمْ
رَسُولُهُۥ ۗ وَمَن يَعْتَصِم بِٱللَّهِ فَقَدْ هُدِىَ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٠١﴾
يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ تُقَاتِهِۦ وَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم
مُّسْلِمُونَ ﴿١٠٢﴾ وَٱعْتَصِمُوا۟ بِحَبْلِ ٱللَّهِ جَمِيعًا وَلَا تَفَرَّقُوا۟ ۚ
وَٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ كُنتُمْ أَعْدَآءً فَأَلَّفَ بَيْنَ قُلُوبِكُمْ
فَأَصْبَحْتُم بِنِعْمَتِهِۦٓ إِخْوَٰنًا وَكُنتُمْ عَلَىٰ شَفَا حُفْرَةٍ مِّنَ ٱلنَّارِ
فَأَنقَذَكُم مِّنْهَا ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ
﴿١٠٣﴾ وَلْتَكُن مِّنكُمْ أُمَّةٌ يَدْعُونَ إِلَى ٱلْخَيْرِ وَيَأْمُرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ
وَيَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿١٠٤﴾ وَلَا
تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ تَفَرَّقُوا۟ وَٱخْتَلَفُوا۟ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ ۚ
وَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٠٥﴾ يَوْمَ تَبْيَضُّ وُجُوهٌ وَتَسْوَدُّ
وُجُوهٌ ۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱسْوَدَّتْ وُجُوهُهُمْ أَكَفَرْتُم بَعْدَ إِيمَٰنِكُمْ
فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿١٠٦﴾ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱبْيَضَّتْ
وُجُوهُهُمْ فَفِى رَحْمَةِ ٱللَّهِ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿١٠٧﴾ تِلْكَ ءَايَٰتُ
ٱللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِٱلْحَقِّ ۗ وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٨﴾



Сендерге Алланың аяттары оқылуда әрі іштерінде Алланың елшісі бола тұра қалайша қарсы келесіңдер? Және кім Аллаға жабысса, сонда әрине ол тура жолға түсірілді. (101) Әй мүміндер! Алладан шынайы қорқумен қорқыңдар да Мұсылман болған күйде ғана өліңдер. (102) Түп-түгел Алланың жібіне (дініне) жабысыңдар да бөлінбеңдер. Сондай-ақ өздеріңе Алланың берген нығметін еске алыңдар. Өйткені: Бір-біріңе дұшпан едіңдер, жүректеріңнің арасын жарастырды, Оның игілігімен туысқ айналдыңдар. Оттан бі шұңқырдың ернеуінде едіңдер сендерді одан құтқарды. Осылайша Алла сендерге аяттарын тура жолға түсулерің үшін баян етеді. (103) Сендерден жақсылыққа шақыратын сондай-ақ дұрыстыққа қосып, бұрыстықтан тосатын бір топ болсын. Міне солар құтылушылар. (Бір Ислам қоғамы болу шарт. Ж-Қ.) (104) Өздеріне ашық дәлелдер келгеннен кейін сондай бөлініп, қайшылыққа түскендер тәрізді болмаңдар. Міне соларға зор азап бар. (105) Қиямет күні кей беттер ағарып, кей беттер қараяды. Сонда қара беттерге: "Иман келтіргеннен кейін қарсы келдіңдер ме? Ендеше, қарсы келулерің себепті азапты татыңдар!",- (делінеді.) (106) Ал енді ақ жүзділер, Алланың рахметінде болады да, олар онда мәңгі калады. (107) Осы Алланың аяттары. (Мұхаммед Ғ.С.) оны, саған шындықпен оқимыз. Алла (Т.), әлемге зұлымдық етуді қаламайды. (108)

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ
﴿١٠٩﴾ كُنتُمْ خَيْرَ أُمَّةٍ أُخْرِجَتْ لِلنَّاسِ تَأْمُرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ
وَتَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَتُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ ۗ وَلَوْ ءَامَنَ
أَهْلُ ٱلْكِتَٰبِ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُم ۚ مِّنْهُمُ ٱلْمُؤْمِنُونَ
وَأَكْثَرُهُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿١١٠﴾ لَن يَضُرُّوكُمْ إِلَّآ أَذًى ۖ
وَإِن يُقَٰتِلُوكُمْ يُوَلُّوكُمُ ٱلْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ﴿١١١﴾ ضُرِبَتْ
عَلَيْهِمُ ٱلذِّلَّةُ أَيْنَ مَا ثُقِفُوٓا۟ إِلَّا بِحَبْلٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَحَبْلٍ مِّنَ ٱلنَّاسِ
وَبَآءُو بِغَضَبٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ ٱلْمَسْكَنَةُ ۚ ذَٰلِكَ
بِأَنَّهُمْ كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقْتُلُونَ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ
حَقٍّ ۚ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا۟ وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ﴿١١٢﴾ ۞ لَيْسُوا۟ سَوَآءً ۗ
مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ أُمَّةٌ قَآئِمَةٌ يَتْلُونَ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ ءَانَآءَ ٱلَّيْلِ
وَهُمْ يَسْجُدُونَ ﴿١١٣﴾ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ
وَيَأْمُرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَيُسَٰرِعُونَ
فِي ٱلْخَيْرَٰتِ وَأُو۟لَٰٓئِكَ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١١٤﴾ وَمَا يَفْعَلُوا۟
مِنْ خَيْرٍ فَلَن يُكْفَرُوهُ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلْمُتَّقِينَ ﴿١١٥﴾

الحزب ٧



Көктердегі және жердегі нәрселер Алланың иелігінде және барлық істер Аллаға қайтарылады. (109) Сендер адам баласы үшін игілікті әмір етіп, қарсылықтан тыятын сондай-ақ Аллаға сенетін хайырлы бір үммет болып, шығарылдыңдар. Ал егер Кітап иелері иман келтірсе еді, әлбетте олар үшін жақсы болар еді. Олардан иман келтіргендер де бар. Олардың көбірегі бұзақылар. (110) Олар сендерге реніштен басқа зиян бере алмайды. Ал егер сендермен соғысса, сырт айналып қашады. Сонсоң оларға жәрдем етілмейді. (111) Қайда болса да оларға қорлық соққысы тиген. Бірақ Алладан қорғау және адамдардан келісім болса басқа. Әрі олар Алланың ашуына ұшырап, кедейшіліктің де соққысын жеді. Осы олардың Алланың аяттарына қарсы келулері, жазықсыз пайғамбарларды өлтірулері себепті. Сондай-ақ олардың қылмысты болып шектен шығуларының салдарынан. (112) Кітап иелерінің бәрі бірдей емес. Олардың түн мезгілінде тіке тұрып, Алланың аяттарын оқып, сәжде ететін бір тобы бар. (Сәлам ұлы Ғабдұлла сияқты. Ж.К.Р.Т.Ж-Қ.) (113) Олар Аллаға, ахирет күніне сенеді де дұрысқа қосып, бұрыстан тосады. Сондай-ақ хайырлы істерде жарысады. Міне солар ізгілер. (114) Олар хайырдан не істесе де тойтарылмайды. (Зая кетпейді.) Алла (Т.) тақуаларды толық біледі. (115)

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗاۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١١٦ مَثَلُ مَا يُنفِقُونَ فِي هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا كَمَثَلِ رِيحٖ فِيهَا صِرٌّ أَصَابَتۡ حَرۡثَ قَوۡمٖ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَأَهۡلَكَتۡهُۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَٰكِنۡ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ١١٧ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ بِطَانَةٗ مِّن دُونِكُمۡ لَا يَأۡلُونَكُمۡ خَبَالٗا وَدُّواْ مَا عَنِتُّمۡ قَدۡ بَدَتِ ٱلۡبَغۡضَآءُ مِنۡ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَمَا تُخۡفِي صُدُورُهُمۡ أَكۡبَرُۚ قَدۡ بَيَّنَّا لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۖ إِن كُنتُمۡ تَعۡقِلُونَ ١١٨ هَٰٓأَنتُمۡ أُوْلَآءِ تُحِبُّونَهُمۡ وَلَا يُحِبُّونَكُمۡ وَتُؤۡمِنُونَ بِٱلۡكِتَٰبِ كُلِّهِۦ وَإِذَا لَقُوكُمۡ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوۡاْ عَضُّواْ عَلَيۡكُمُ ٱلۡأَنَامِلَ مِنَ ٱلۡغَيۡظِۚ قُلۡ مُوتُواْ بِغَيۡظِكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١١٩ إِن تَمۡسَسۡكُمۡ حَسَنَةٞ تَسُؤۡهُمۡ وَإِن تُصِبۡكُمۡ سَيِّئَةٞ يَفۡرَحُواْ بِهَاۖ وَإِن تَصۡبِرُواْ وَتَتَّقُواْ لَا يَضُرُّكُمۡ كَيۡدُهُمۡ شَيۡـًٔاۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا يَعۡمَلُونَ مُحِيطٞ ١٢٠ وَإِذۡ غَدَوۡتَ مِنۡ أَهۡلِكَ تُبَوِّئُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ مَقَٰعِدَ لِلۡقِتَالِۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ١٢١



Негізінен қарсы болғандардың малдары, балалары Алладан ешбір нәрсені қорғамайды. Міне солар тозақтық, олар онда мәңгі қалады. (116) Олардың бұл дүние тіршілігінде қылған хайырларының мысалы: Өздеріне зұлымдық істеген елдің егініне тиіп жоқ еткен суық боран тәрізді. Оларға Алла зұлымдық етпеді, бірақ олар өздеріне зұлымдық етті. (117) Әй мүміндер! Өздеріңнен өзгелерді сырдас тұтпаңдар. Олар сендерге қастандықтан тартынбайды. Сондай-ақ олар күйзелулеріңді қалайды. Олардың кектері ауызынан-ақ көрініп тұр. Әрі олардың жүректерінде жасырғандары тағы үлкен. Егер түсінетін болсаңдар, әрине сендерге аяттарымызды баян еттік. (118) Я, сендер оларды жақсы көрсеңдер де, олар сендерді жақсы көрмейді. Сондай-ақ сендер Кітаптың бәріне сенесіңдер. Қашан олар сендерге кездессе: "Иман келтірдік" деп, ал қашан олар оңашалана қалса, сендерге деген ызаларының зардабынан саусақтарын шайнар. (Мұхаммед Ғ.С.): "Ызаланған бойда өліп кетіңдер!" де. Шәксіз Алла көкіректегілерді толық біледі. (119) Егер сендерге бір игілік жетсе, оларға жаман көрінеді. Ал егер сендерге бір жамандық жетсе, оған олар хош болады. Егер сабыр етсеңдер, сақтық істесеңдер, олардың сығандықтары сендерге ешбір зиян қылмайды. Күдіксіз Алла (Т.) Олардың не істегендерін толық біледі. (120) (Мұхаммед Ғ.С. Ұхыт соғысы кезінде) үйіңнен ерте шығып, мүміндерді соғыс үшін орындарға орналастыруда едің. Алла әр нәрсені естіп, білуші. (121)

إِذْ هَمَّت طَّآئِفَتَانِ مِنكُمْ أَن تَفْشَلَا وَٱللَّهُ وَلِيُّهُمَا وَعَلَى
ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١٢٢﴾ وَلَقَدْ نَصَرَكُمُ ٱللَّهُ بِبَدْرٍ وَأَنتُمْ
أَذِلَّةٌ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٢٣﴾ إِذْ تَقُولُ لِلْمُؤْمِنِينَ
أَلَن يَكْفِيَكُمْ أَن يُمِدَّكُمْ رَبُّكُم بِثَلَٰثَةِ ءَالَٰفٍ مِّنَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ
مُنزَلِينَ ﴿١٢٤﴾ بَلَىٰٓ إِن تَصْبِرُواْ وَتَتَّقُواْ وَيَأْتُوكُم مِّن فَوْرِهِمْ
هَٰذَا يُمْدِدْكُمْ رَبُّكُم بِخَمْسَةِ ءَالَٰفٍ مِّنَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ مُسَوِّمِينَ
﴿١٢٥﴾ وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا بُشْرَىٰ لَكُمْ وَلِتَطْمَئِنَّ قُلُوبُكُم بِهِۦ وَمَا
ٱلنَّصْرُ إِلَّا مِنْ عِندِ ٱللَّهِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَكِيمِ ﴿١٢٦﴾ لِيَقْطَعَ طَرَفًا
مِّنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَوْ يَكْبِتَهُمْ فَيَنقَلِبُواْ خَآئِبِينَ ﴿١٢٧﴾ لَيْسَ لَكَ
مِنَ ٱلْأَمْرِ شَيْءٌ أَوْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ أَوْ يُعَذِّبَهُمْ فَإِنَّهُمْ ظَٰلِمُونَ
﴿١٢٨﴾ وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِ يَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ
وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢٩﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ لَا تَأْكُلُواْ ٱلرِّبَوٰٓاْ أَضْعَٰفًا مُّضَٰعَفَةً وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿١٣٠﴾ وَٱتَّقُواْ ٱلنَّارَ ٱلَّتِيٓ أُعِدَّتْ لِلْكَٰفِرِينَ
﴿١٣١﴾ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١٣٢﴾



(Ұхыт соғысында мұнафықтар майданнан қасақана қайтып кеткендіктен, оң-сол екі қанаттағы топқада қобалжу кірді.) Сол уақытта сендерден екі топ, уайымдап үрейленді. Сондай-ақ Алла (Т.) ол екеуінің жәрдемшісі еді. Мүміндер, Аллаға тәуекел етсін. (122) Әрине Алла сендерге Бәдірде де жәрдем етті. Онда сендер тағы нашар едіңдер. Алладан қорқыңдар, әлбетте шүкір еткен боласыңдар. (123) (Мұхаммед Ғ.С.) сол уақытта (Бәдірде) мүміндерге: "Раббыларың сендерге періштелерден үш мың түсіріп жәрдем етсе, жетпей ме?",- деуде едің. (124) Әрине егер сабыр етсеңдер, сақсынсаңдар сондай-ақ жау дереу осы араға жетіп келетін болса, Раббыларың сендерге бес мың белгілеулі періштелермен жәрдем етеді. (125) Алла (Т.) мұны сендер үшін қуаныш әрі онымен жүректерің орнықсын деп қана етеді. Нұсрат, өте үстем, хикмет иесі Алланың қасынан ғана болады. (126) Сондай-ақ кәпірлердің бір жағын қыру немесе абыржыту, олардың күдер үзіп қайтулары үшін. (127) (Мұхаммед Ғ.С.) ешбір іс сенің еркіңде емес. Алла немесе олардың тәубесін қабыл етеді әлде оларды қинайды. Өйткені, олар залымдар. (128) Көктер мен жердегілердің бәрі Аллаға тән. Кімді қаласа, жарылқап, кімді қаласа, азап қылады. Сондай-ақ Алла аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (129) Әй мүміндер! Үсті-үстіне өсім жемеңдер, Алладан қорқыңдар. Әрине құтыларсыңдар. (130) Сондай-ақ қарсы болғандар үшін дайындалған оттан қорқыңдар. (131) Әрі Аллаға және Елшісіне бой ұсыныңдар, әлбетте мәрхаметке бөленесіңдер. (132)

نصف الحزب ٧

وَسَارِعُوٓاْ إِلَىٰ مَغۡفِرَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ وَجَنَّةٍ عَرۡضُهَا
ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلۡأَرۡضُ أُعِدَّتۡ لِلۡمُتَّقِينَ ١٣٣ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ
فِي ٱلسَّرَّآءِ وَٱلضَّرَّآءِ وَٱلۡكَٰظِمِينَ ٱلۡغَيۡظَ وَٱلۡعَافِينَ
عَنِ ٱلنَّاسِۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٣٤ وَٱلَّذِينَ إِذَا
فَعَلُواْ فَٰحِشَةً أَوۡ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ ذَكَرُواْ ٱللَّهَ فَٱسۡتَغۡفَرُواْ
لِذُنُوبِهِمۡ وَمَن يَغۡفِرُ ٱلذُّنُوبَ إِلَّا ٱللَّهُ وَلَمۡ يُصِرُّواْ عَلَىٰ
مَا فَعَلُواْ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ١٣٥ أُوْلَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُم مَّغۡفِرَةٞ
مِّن رَّبِّهِمۡ وَجَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَاۚ وَنِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ١٣٦ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِكُمۡ سُنَنٞ
فَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ
١٣٧ هَٰذَا بَيَانٞ لِّلنَّاسِ وَهُدٗى وَمَوۡعِظَةٞ لِّلۡمُتَّقِينَ ١٣٨
وَلَا تَهِنُواْ وَلَا تَحۡزَنُواْ وَأَنتُمُ ٱلۡأَعۡلَوۡنَ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ
١٣٩ إِن يَمۡسَسۡكُمۡ قَرۡحٞ فَقَدۡ مَسَّ ٱلۡقَوۡمَ قَرۡحٞ مِّثۡلُهُۥۚ
وَتِلۡكَ ٱلۡأَيَّامُ نُدَاوِلُهَا بَيۡنَ ٱلنَّاسِ وَلِيَعۡلَمَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ وَيَتَّخِذَ مِنكُمۡ شُهَدَآءَۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٤٠



Раббыларыңның жарылқауына және тақуалар үшін әзірленген, кеңдігі жер мен көктей жәннәтке жарысыңдар. (133) Олар кеңшілікте, таршылықта Алла жолында мал сарып қылғандар. Сондай-ақ олар ашуларын жеңушілер, адамдарды кешірім етушілер. Алла (Т.) жақсылық істеушілерді сүйеді. (134) Ал олар қашан арсыздық істесе не өздеріне зұлымдық қылса, Алланы естеріне алып, күнәларының жарылқануын тілейді. Күнәларды Алладан басқа кім жарылқайды. Сондай-ақ олар істеген істеріне біле тұра қасарыспайды. (135) Міне солардың сыйлықтары Раббылары тарапынан жарылқау және астарынан өзендер ағатын ұжмақтар. Олар онда мәңгі қалады. Ғамал істеушілердің сыйлықтары нендей айбат! (136) Сендерден бұрын түрлі уақиғалар өткен. Жер жүзін кезіңдер: Жасынға шығарушылардың соңының не болғанын көріңдер. (137) Бұл (Құран) адам баласы үшін ашық түсінік, тура жол және тақуалар үшін насихат. (138) (Мұсылмандар!) Босамаңдар да қайғырмаңдар. Егер мүмін болсаңдар, әлбетте үстем боласыңдар. (139) Сендер (Ұхытта) жараланған болсаңдар, әрине (Бәдірде) ол ел де, сол құсап жараланған болатын. Осы күндерді адамдардың араларында айналдырамыз. Өстіп Аллаға сенушілерді анықтау және сендерден шәйіт алу үшін.... Алла залымдарды сүймейді. (140)

وَلِيُمَحِّصَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَيَمْحَقَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٤١﴾ أَمْ
حَسِبْتُمْ أَن تَدْخُلُوا۟ ٱلْجَنَّةَ وَلَمَّا يَعْلَمِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ جَٰهَدُوا۟
مِنكُمْ وَيَعْلَمَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿١٤٢﴾ وَلَقَدْ كُنتُمْ تَمَنَّوْنَ ٱلْمَوْتَ مِن
قَبْلِ أَن تَلْقَوْهُ فَقَدْ رَأَيْتُمُوهُ وَأَنتُمْ تَنظُرُونَ ﴿١٤٣﴾ وَمَا مُحَمَّدٌ
إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِ ٱلرُّسُلُ ۚ أَفَإِي۟ن مَّاتَ أَوْ قُتِلَ
ٱنقَلَبْتُمْ عَلَىٰٓ أَعْقَٰبِكُمْ ۚ وَمَن يَنقَلِبْ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ فَلَن يَضُرَّ
ٱللَّهَ شَيْـًٔا ۗ وَسَيَجْزِى ٱللَّهُ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿١٤٤﴾ وَمَا كَانَ
لِنَفْسٍ أَن تَمُوتَ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ كِتَٰبًا مُّؤَجَّلًا ۗ وَمَن يُرِدْ
ثَوَابَ ٱلدُّنْيَا نُؤْتِهِۦ مِنْهَا وَمَن يُرِدْ ثَوَابَ ٱلْءَاخِرَةِ نُؤْتِهِۦ
مِنْهَا ۚ وَسَنَجْزِى ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿١٤٥﴾ وَكَأَيِّن مِّن نَّبِىٍّ قَٰتَلَ مَعَهُۥ
رِبِّيُّونَ كَثِيرٌ فَمَا وَهَنُوا۟ لِمَآ أَصَابَهُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَمَا ضَعُفُوا۟
وَمَا ٱسْتَكَانُوا۟ ۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿١٤٦﴾ وَمَا كَانَ قَوْلَهُمْ
إِلَّآ أَن قَالُوا۟ رَبَّنَا ٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَإِسْرَافَنَا فِىٓ أَمْرِنَا وَثَبِّتْ
أَقْدَامَنَا وَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٤٧﴾ فَـَٔاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ
ثَوَابَ ٱلدُّنْيَا وَحُسْنَ ثَوَابِ ٱلْءَاخِرَةِ ۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٤٨﴾



Сонымен қатар мүмірдерді тазарту және кәпірлерді жою үшін. (141) Әйтпесе, сендерден соғысқандарды анықтап, сабырлыларды ашаламай, жәннәтке кіріп кетеміз деп ойлайсыңдар ма? (142) Расында сендер өлімге кездесуден бұрын оны тілеуші едіңдер. Ал енді оны көрдіңдер де, қарап тұрсыңдар. (Ұхыт соғысында "Мұхаммед Ғ.С. өлтірілді" деген хабар тарап, Мұсылмандар абыржып қалды.) (143) Мұхаммед (Ғ.С.) бір елші ғана, одан бұрын да елшілер өткен. Ал сонда ол өлсе не өлтірілсе, сендер сонда өкше (із) леріңе айналасыңдар ма? (Қайта кәпір боласыңдар ма?) Кім өкше ізіне қайтса Аллаға ешбір зиян келтірмейді. Сондай-ақ Алла, шүкір етушілерді сыйлайды. (144) Алланың бұйрығы болмайынша ешкім өлмейді, ол жазулы бір мерзім. Кім дүниенің пайдасын тілесе, оған одан береміз. Ал кім ахирет пайдасын қаласа, оған одан береміз. Сондай-ақ шүкірлік етушілерді сыйлаймыз. (145) Қаншалаған пайғамбар онымен бірге көптеген құдайшылдар соғысқан болатын; сонда бастарына келгенге олар босамады да осалдамады Сондай-ақ именбеді. Алла қажырлыларды жақсы көреді. (146) Ал олардың сөздері: "Раббымыз! Күнәларымызды, ісіміздегі орынсыздықтарымызды кеше көр әрі табанымызды мықтап, кәпір қауымға қарсы жәрдем бер!",- деу ғана еді. (147) Сондықтан Алла (Т.) оларға дүние пайдасын беріп, ахирет пайдасының ең көркеміне бөледі. Алла жақсылық істеушілерді сүйеді. (148)

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تُطِيعُواْ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
يَرُدُّوكُمۡ عَلَىٰٓ أَعۡقَٰبِكُمۡ فَتَنقَلِبُواْ خَٰسِرِينَ ﴿١٤٩﴾
بَلِ ٱللَّهُ مَوۡلَىٰكُمۡۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلنَّٰصِرِينَ ﴿١٥٠﴾ سَنُلۡقِي
فِي قُلُوبِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلرُّعۡبَ بِمَآ أَشۡرَكُواْ بِٱللَّهِ
مَا لَمۡ يُنَزِّلۡ بِهِۦ سُلۡطَٰنٗاۖ وَمَأۡوَىٰهُمُ ٱلنَّارُۖ وَبِئۡسَ
مَثۡوَى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٥١﴾ وَلَقَدۡ صَدَقَكُمُ ٱللَّهُ
وَعۡدَهُۥٓ إِذۡ تَحُسُّونَهُم بِإِذۡنِهِۦۖ حَتَّىٰٓ إِذَا فَشِلۡتُمۡ
وَتَنَٰزَعۡتُمۡ فِي ٱلۡأَمۡرِ وَعَصَيۡتُم مِّنۢ بَعۡدِ مَآ أَرَىٰكُم
مَّا تُحِبُّونَۚ مِنكُم مَّن يُرِيدُ ٱلدُّنۡيَا وَمِنكُم
مَّن يُرِيدُ ٱلۡأٓخِرَةَۚ ثُمَّ صَرَفَكُمۡ عَنۡهُمۡ لِيَبۡتَلِيَكُمۡۖ
وَلَقَدۡ عَفَا عَنكُمۡۗ وَٱللَّهُ ذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ
﴿١٥٢﴾ ۞ إِذۡ تُصۡعِدُونَ وَلَا تَلۡوُۥنَ عَلَىٰٓ أَحَدٖ
وَٱلرَّسُولُ يَدۡعُوكُمۡ فِيٓ أُخۡرَىٰكُمۡ فَأَثَٰبَكُمۡ
غَمَّۢا بِغَمّٖ لِّكَيۡلَا تَحۡزَنُواْ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمۡ
وَلَا مَآ أَصَٰبَكُمۡۗ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ﴿١٥٣﴾



Әй мүміндер! Егер кәпірлерге бой ұсынсаңдар, сендерді кері қайтарады. Сонда зиян етушілерге айналасыңдар. (149) Әрине иелерің Алла, Ол нұсрат беріушілердің жақсысы. (150) Ешбір дәлел түсірілмеген нәрсені Аллаға ортақ қосулары себепті кәпірлердің жүректеріне қорқу саламыз. Сондай-ақ олардың орындары от. Залымдардың орны нендей жаман! (Мұхаммед Ғ.С. Ұхыт соғысында бір топ адамды арт жақтағы бір кезеңге қойып: "Бұл арадан әсте айрылмаңдар!",- деген болса да, олар жау жеңілді деп ойлап, араласып кетіп, бір неше кісімен бастықтың ғана қалғанын сезген жау, оларды типыл қылып, арт жақты қоршап кеткендіктен Мұсылмандар қатты абыржып, шақыруға қарамай қаша бастайды.) (151) Расында Алла, сендерге деген уәдесін шындыққа айналдырып, Оның бұйрығымен оларды өлтіре бастадыңдар. Дегенмен Алла өздеріңе сүйген нәрселеріңді көрсеткеннен кейін, осалдық қылып, берілген әмір жайында таластыңдар да қарсы келдіңдер. Сендерден біреулер дүниені қалайды да біреулер ахиретті қалайды . Сонсоң Алла сендерді сынау үшін олардан беттеріңді қайтарды да оныменқатар кешірім етті. Алла мүміндерге кеңшілік иесі. (152) Сол уақытта Пайғамбар арттарыңнан шақырса да ешкімге қайрылмай ұзап бара жаттыңдар. Алла, сендерді қолдарыңнан кеткенге де бастарыңа келгенге де кейімеулерің үшін қайғы үстіне қайғыға ұшыратты. Алла (Т.) не істегендеріңді толық біледі. (153)

ثُمَّ أَنزَلَ عَلَيْكُم مِّنۢ بَعْدِ ٱلْغَمِّ أَمَنَةً نُّعَاسًا يَغْشَىٰ طَآئِفَةً
مِّنكُمْ ۖ وَطَآئِفَةٌ قَدْ أَهَمَّتْهُمْ أَنفُسُهُمْ يَظُنُّونَ بِٱللَّهِ غَيْرَ
ٱلْحَقِّ ظَنَّ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ ۖ يَقُولُونَ هَل لَّنَا مِنَ ٱلْأَمْرِ مِن شَىْءٍ ۗ
قُلْ إِنَّ ٱلْأَمْرَ كُلَّهُۥ لِلَّهِ ۗ يُخْفُونَ فِىٓ أَنفُسِهِم مَّا لَا يُبْدُونَ لَكَ ۖ
يَقُولُونَ لَوْ كَانَ لَنَا مِنَ ٱلْأَمْرِ شَىْءٌ مَّا قُتِلْنَا هَٰهُنَا ۗ قُل لَّوْ كُنتُمْ
فِى بُيُوتِكُمْ لَبَرَزَ ٱلَّذِينَ كُتِبَ عَلَيْهِمُ ٱلْقَتْلُ إِلَىٰ مَضَاجِعِهِمْ ۖ
وَلِيَبْتَلِىَ ٱللَّهُ مَا فِى صُدُورِكُمْ وَلِيُمَحِّصَ مَا فِى قُلُوبِكُمْ ۗ
وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿١٥٤﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَلَّوْا۟ مِنكُمْ
يَوْمَ ٱلْتَقَى ٱلْجَمْعَانِ إِنَّمَا ٱسْتَزَلَّهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ بِبَعْضِ مَا
كَسَبُوا۟ ۖ وَلَقَدْ عَفَا ٱللَّهُ عَنْهُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٥٥﴾ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَقَالُوا۟ لِإِخْوَٰنِهِمْ إِذَا
ضَرَبُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ أَوْ كَانُوا۟ غُزًّى لَّوْ كَانُوا۟ عِندَنَا مَا مَاتُوا۟ وَمَا
قُتِلُوا۟ لِيَجْعَلَ ٱللَّهُ ذَٰلِكَ حَسْرَةً فِى قُلُوبِهِمْ ۗ وَٱللَّهُ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۗ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١٥٦﴾ وَلَئِن قُتِلْتُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ
أَوْ مُتُّمْ لَمَغْفِرَةٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَحْمَةٌ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ﴿١٥٧﴾



Сонсоң (Алла) сендерге қайғыдан кейін тыныштық үқысын жіберді де сендердің бір бөлімдеріңді баурап алды. Және бір топтың, жандары қайғы болып, олар Аллаға орынсыз надандық ой ойлады. Олар: "Бүл істе бізде не ерік бар?",- десті. (Мүхаммед Ғ.С.) оларға: "Барлық іс Алланың еркінде" деп айт. Ал олар іштерінде жасырған нәрселерін саған әшкерелемейді. Тағы олар: "Іс біздің еркімізде болса еді, осы жерде өлтірілмес едік" дейді. (Мүхаммед Ғ.С.) оларға: "Егер сендер үйлеріңде болсаңдар да, өлтірілуі жазылғандар, әрине өлтірілетін жерлерінде болар еді" деп айт. Алла көкіректеріңдегіні сынау және жүректеріңдегіні тазарту үшін өстіді. Сондай-ақ Алла көкейлердегіні толық білуші. (154) Шын мәнінде (Үхыт соғысы күні) екі топ кездескен сәтте, сендерден бет бүрғандарды кейбір қылықтарының салдарынан шайтан мүлде тайдыра жаздады. Расында Алла оларды кешірім етті. Шәксіз, Алла аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (155) Әй мүміндер! Кәпірлер сияқты болмаңдар! Олар жер жүзінде кезіп жүрген немесе соғыста болған туыстары үшін: "Егер олар жанымызда болса еді, өлмес те өлтірілмес те еді" деді. Алла бүны олардың жүректеріне қасірет қылу үшін өстіді. Алла тірілтеді де, өлтіреді. Сондай-ақ Алла (Т.) не істегендеріңді толық көруші. (156) Егер Алла жолында өлтірілсеңдер немесе өлсеңдер, әрине Алланың жарылқауы әрі мәрхаметі олардың барлық жиған-тергендерінен жақсы. (157)

وَلَئِن مُّتُّمْ أَوْ قُتِلْتُمْ لَإِلَى ٱللَّهِ تُحْشَرُونَ ﴿١٥٨﴾ فَبِمَا رَحْمَةٍ مِّنَ
ٱللَّهِ لِنتَ لَهُمْ وَلَوْ كُنتَ فَظًّا غَلِيظَ ٱلْقَلْبِ لَٱنفَضُّوا۟ مِنْ حَوْلِكَ
فَٱعْفُ عَنْهُمْ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُمْ وَشَاوِرْهُمْ فِى ٱلْأَمْرِ فَإِذَا عَزَمْتَ
فَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَوَكِّلِينَ ﴿١٥٩﴾ إِن يَنصُرْكُمُ ٱللَّهُ
فَلَا غَالِبَ لَكُمْ وَإِن يَخْذُلْكُمْ فَمَن ذَا ٱلَّذِى يَنصُرُكُم مِّنۢ
بَعْدِهِۦ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١٦٠﴾ وَمَا كَانَ لِنَبِىٍّ أَن
يَغُلَّ وَمَن يَغْلُلْ يَأْتِ بِمَا غَلَّ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ
نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٦١﴾ أَفَمَنِ ٱتَّبَعَ رِضْوَٰنَ
ٱللَّهِ كَمَنۢ بَآءَ بِسَخَطٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَمَأْوَىٰهُ جَهَنَّمُ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ
﴿١٦٢﴾ هُمْ دَرَجَٰتٌ عِندَ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿١٦٣﴾
لَقَدْ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ إِذْ بَعَثَ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ
يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَٰبَ
وَٱلْحِكْمَةَ وَإِن كَانُوا۟ مِن قَبْلُ لَفِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿١٦٤﴾
أَوَلَمَّآ أَصَٰبَتْكُم مُّصِيبَةٌ قَدْ أَصَبْتُم مِّثْلَيْهَا قُلْتُمْ أَنَّىٰ هَٰذَا
قُلْ هُوَ مِنْ عِندِ أَنفُسِكُمْ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٦٥﴾



Егер өлсеңдер не өлтірілсеңдер де әрине Алланың алдына жиналасыңдар. (158) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға Алланың мейірімі бойынша, жұмсақ сыңай байқаттың. Егер тұрпайы, қатал жүректі болсаң еді, әрине олар маңайыңнан таркап кетер еді. Сондықтан оларды кешірім етіп, олар үшін жарылқау тіле де іс жөнінде олармен кеңес қыл. Сонда қашан қарар берсең, Аллаға тәуекел ет. Негізінен Алла тәуекелшілерді жақсы көреді. (159) Егер Алла сендерге нұсрат берсе, сонда сендерге үстем келуші болмайды. Ал егер Алла сендерді тастаса, (жәрдем қылмаса,) одан кейін сендерге кім жәрдем етеді? Сондай-ақ мүміндер Аллаға тәуекел етсін. (Рауаят бойынша олжаны ойлап, Ұхыт соғысында қарауылды тастап кеткендерге ескерту. Р.Т.Т-Қ.) (160) Бір пайғамбар үшін олжаға қаралық істеуі мүмкін емес. Ал егер кім қаралық істесе, қиямет күні қаралық істеген нәрсесімен келеді. Сонсоң әркімнің еңбегі толық беріледі. Сондай-ақ олар зұлымдыққа ұшырамайды. (161) Алланың ризалығын іздеген кісі, Алланың ашуына ұшырап, орны тозақ болған кісімен тең бе? Ол нендей жаман орын. (162) Олар Алланың қасында түрлі дәрежелерде болады. Сондай-ақ олардың не істегендерін толық көруші. (163) Расында Алла (Т.) мүміндерге қамқорлық етіп, олардың ішіне өздерінен, оларға Алланың аятын оқитын, оларды тазартатын және оларға Кітап, хикмет үйрететін Елші жіберді. Өйткені, олар бұрын ашық адасуда еді. (164) Сендер оларды екі есесіне ұшыратқан бір қайғыға, өздерің ұшырағандықтан: " Бұл қайдан келді?",- дедіңдер. (Ұхытта Мұсылманнан жетпіс кісі шейіт болған болса, Бәдірде кәпірден жетпісі өліп, жетпісі қолға түскен еді.) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Ол өз пиғылдарыңнан" деп айт. Шәксіз Алланың әр нәрсеге күші жетуші. (165)

وَمَآ أَصَٰبَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡتَقَى ٱلۡجَمۡعَانِ فَبِإِذۡنِ ٱللَّهِ وَلِيَعۡلَمَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿١٦٦﴾ وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ نَافَقُواْۚ وَقِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ قَٰتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوِ ٱدۡفَعُواْۖ قَالُواْ لَوۡ نَعۡلَمُ قِتَالٗا لَّٱتَّبَعۡنَٰكُمۡۗ هُمۡ لِلۡكُفۡرِ يَوۡمَئِذٍ أَقۡرَبُ مِنۡهُمۡ لِلۡإِيمَٰنِۚ يَقُولُونَ بِأَفۡوَٰهِهِم مَّا لَيۡسَ فِي قُلُوبِهِمۡۚ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يَكۡتُمُونَ ﴿١٦٧﴾ ٱلَّذِينَ قَالُواْ لِإِخۡوَٰنِهِمۡ وَقَعَدُواْ لَوۡ أَطَاعُونَا مَا قُتِلُواْۗ قُلۡ فَٱدۡرَءُواْ عَنۡ أَنفُسِكُمُ ٱلۡمَوۡتَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ﴿١٦٨﴾ وَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ قُتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمۡوَٰتَۢاۚ بَلۡ أَحۡيَآءٌ عِندَ رَبِّهِمۡ يُرۡزَقُونَ ﴿١٦٩﴾ فَرِحِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ وَيَسۡتَبۡشِرُونَ بِٱلَّذِينَ لَمۡ يَلۡحَقُواْ بِهِم مِّنۡ خَلۡفِهِمۡ أَلَّا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ﴿١٧٠﴾ ۞ يَسۡتَبۡشِرُونَ بِنِعۡمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَضۡلٖ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿١٧١﴾ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِلَّهِ وَٱلرَّسُولِ مِنۢ بَعۡدِ مَآ أَصَابَهُمُ ٱلۡقَرۡحُۚ لِلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ مِنۡهُمۡ وَٱتَّقَوۡاْ أَجۡرٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٢﴾ ٱلَّذِينَ قَالَ لَهُمُ ٱلنَّاسُ إِنَّ ٱلنَّاسَ قَدۡ جَمَعُواْ لَكُمۡ فَٱخۡشَوۡهُمۡ فَزَادَهُمۡ إِيمَٰنٗا وَقَالُواْ حَسۡبُنَا ٱللَّهُ وَنِعۡمَ ٱلۡوَكِيلُ ﴿١٧٣﴾

الحزب ٨



Ал және сендерге (Ұхытта) екі топ қарсыласқан күнгі тиген соққы, Алланың бұйрығымен мүміндерді байқау үшін еді. (166) Сондай-ақ мұнапықтарды да байқау үшін... Ал оларға: "Келіңдер, Алла жолында соғысыңдар, не қорғанысқа тұрыңдар" делінсе, олар: "Егер соғысуды білсек, әрине арттарыңнан ерер едік" деді. Олар ол күні иманнан көрі қарсылыққа жақынырақ еді. Олар жүректерінде болмағанды ауыздарымен айта береді. Негізінде Алла, олардың жасырын нәрселерін жақсы біледі. (167) (Мұхаммед Ғ.С.) өздері отырып, туыстарына: "Егер тілімізді алса еді, олар өлтірілмес еді" дегендерге: "Сөздерің шын болса, өлімді өздеріңнен кетіріңдер" деп айт. (168) Алла жолында өлтірілгендерді өлі деп ойлама, әрине олар тірі. Раббыларының жанында олар ризыққа бөлендіріледі. (169) Олар Алланың кеңшілігімен өздеріне берген нәрселеріне мәз-мейрам болады да, әзірше өздеріне қосылмай арттарында калғандарды да: "Оларға қорқыныш жоқ әрі олар қайғырмайды" деп шүйіншілегілері келеді. (170) Тағы олар Алладан болған нығметке, кеңшілікке қуанады. Шынында Алла мүміндердің сауабын жоймайды. (171) Өздері соққы жегеннен кейін де Алла және Елшісінің нұсқауларын қабылдағандар сондай-ақ олардың жақсылық істеп, тақуа болғандары үшін зор сыйлық бар. (172) Оларға адамдар: "Сендер үшін ел жиналды, сондықтан олардан қорқыңдар" деді. (Бұл сөз) олардың иманын арттырды да олар: "Бізге Алла жетіп асады, Ол нендей жақсы ие" деді. (173)

فَانقَلَبُوا بِنِعْمَةٍ مِّنَ اللَّهِ وَفَضْلٍ لَّمْ يَمْسَسْهُمْ سُوءٌ وَاتَّبَعُوا
رِضْوَانَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ ذُو فَضْلٍ عَظِيمٍ ﴿١٧٤﴾ إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ الشَّيْطَانُ
يُخَوِّفُ أَوْلِيَاءَهُ فَلَا تَخَافُوهُمْ وَخَافُونِ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٧٥﴾
وَلَا يَحْزُنكَ الَّذِينَ يُسَارِعُونَ فِي الْكُفْرِ ۚ إِنَّهُمْ لَن يَضُرُّوا اللَّهَ
شَيْئًا ۗ يُرِيدُ اللَّهُ أَلَّا يَجْعَلَ لَهُمْ حَظًّا فِي الْآخِرَةِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ
عَظِيمٌ ﴿١٧٦﴾ إِنَّ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الْكُفْرَ بِالْإِيمَانِ لَن يَضُرُّوا
اللَّهَ شَيْئًا وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٧﴾ وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا
أَنَّمَا نُمْلِي لَهُمْ خَيْرٌ لِّأَنفُسِهِمْ ۚ إِنَّمَا نُمْلِي لَهُمْ لِيَزْدَادُوا إِثْمًا ۚ
وَلَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٧٨﴾ مَّا كَانَ اللَّهُ لِيَذَرَ الْمُؤْمِنِينَ عَلَىٰ مَا
أَنتُمْ عَلَيْهِ حَتَّىٰ يَمِيزَ الْخَبِيثَ مِنَ الطَّيِّبِ ۗ وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُطْلِعَكُمْ
عَلَى الْغَيْبِ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَجْتَبِي مِن رُّسُلِهِ مَن يَشَاءُ ۖ فَآمِنُوا بِاللَّهِ
وَرُسُلِهِ ۚ وَإِن تُؤْمِنُوا وَتَتَّقُوا فَلَكُمْ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٩﴾ وَلَا
يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ يَبْخَلُونَ بِمَا آتَاهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ هُوَ خَيْرًا
لَّهُم ۖ بَلْ هُوَ شَرٌّ لَّهُمْ ۖ سَيُطَوَّقُونَ مَا بَخِلُوا بِهِ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ
وَلِلَّهِ مِيرَاثُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٨٠﴾



(Ұхыт соғысының келер жылы Мекке кәпірлері Мединеге келіп: "Соғысуға жиналып жатыр" деген хабарды алған Мұсылмандардың жігері қайнап, жолға шыққанда, жау қорқып, қайтып кетіп, Мұсылмандар аман-есен пайдаланып қайтады. Ж.М.Р.Т-Қ.) Сондықтан олар Алланың нығметі және кеңшілігімен бір сәтсіздікке ұшырамай Алланың ризалығына бөленіп, қайта оралды. Алла (Т.) зор кеңшілік иесі. (174) Негізінен шайтан өз достарын қорқытады. Сондықтан олардан қорықпаңдар да Менен қорқыңдар, егер мүмін болсаңдар. (175) (Мұхаммед Ғ.С.) олардың қарсылыкка жарысулары сені кейітпесін. Өйткені, олар Аллаға әсте зиян келтіре алмайды. Алла оларға ахиретте бір несібе бермеуді қалайды. Сондай-ақ олар үшін зор қинау бар. (176) Негізінен сондай иманның орнына қарсылықты айырбастағандар, олар да Аллаға ешбір зиян бере алмайды және олар үшін күйзелтуші азап бар. (177) Ал және сондай қарсы болғандар, негізінен оларға мұрса беруімізді, өздеріне хайырлы деп әсте ойламасын. Шын мәнінде күнәларын арттырсын деп қана орай береміз. Сондай-ақ олар үшін қорлаушы қинау бар. (178) Алла, мүміндерді осы сендер болған күйде, жақсыдан жаманды айырмай қоюшы емес. Әрі сендерге көместі де білдірмейді. Бірақ елшілерінен қалағанын таңдап, соған білдіреді. Ендеше, Аллаға, елшілеріне иман келтіріңдер егер иман келтіріп, тақуа болсаңдар, Сонда сендер үшін зор сыйлық бар. (179) Алланың кеңшілігінен өздеріне берген нәрселеріне сараңдық істегендер, олардың сараңдық қылған нәрселері, қиямет күні өздерінің мойындарына оралады. Сондай-ақ көктер мен жердің мирасы Алланікі. Әрі Алла олардың не істегендерін толық біледі. (180)

لَقَدْ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوْلَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ فَقِيرٌ وَنَحْنُ أَغْنِيَآءُ
سَنَكْتُبُ مَا قَالُوا۟ وَقَتْلَهُمُ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَنَقُولُ
ذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلْحَرِيقِ ﴿١٨١﴾ ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ
وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿١٨٢﴾ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ
ٱللَّهَ عَهِدَ إِلَيْنَآ أَلَّا نُؤْمِنَ لِرَسُولٍ حَتَّىٰ يَأْتِيَنَا بِقُرْبَانٍ
تَأْكُلُهُ ٱلنَّارُ ۗ قُلْ قَدْ جَآءَكُمْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِى بِٱلْبَيِّنَٰتِ
وَبِٱلَّذِى قُلْتُمْ فَلِمَ قَتَلْتُمُوهُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿١٨٣﴾
فَإِن كَذَّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ جَآءُو بِٱلْبَيِّنَٰتِ
وَٱلزُّبُرِ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُنِيرِ ﴿١٨٤﴾ كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِ ۗ
وَإِنَّمَا تُوَفَّوْنَ أُجُورَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۖ فَمَن زُحْزِحَ
عَنِ ٱلنَّارِ وَأُدْخِلَ ٱلْجَنَّةَ فَقَدْ فَازَ ۗ وَمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ
إِلَّا مَتَٰعُ ٱلْغُرُورِ ﴿١٨٥﴾ ۞ لَتُبْلَوُنَّ فِىٓ أَمْوَٰلِكُمْ
وَأَنفُسِكُمْ وَلَتَسْمَعُنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ
مِن قَبْلِكُمْ وَمِنَ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوٓا۟ أَذًى كَثِيرًا ۚ
وَإِن تَصْبِرُوا۟ وَتَتَّقُوا۟ فَإِنَّ ذَٰلِكَ مِنْ عَزْمِ ٱلْأُمُورِ ﴿١٨٦﴾

ربع الحزب ٨



Әрине олардың: "Алла кедей, біз баймыз" деген сөздерін Алла естіді. Олардың айтқандарын және жазықсыз пайғамбарларды өлтіргендерін жазамыз да, оларға: "Күйдіруші азапты татыңдар!",- дейміз. (181) Бұл қолекі істегендеріңнің сазайы. Шәксіз Алла, құлдарына зұлымдық қылушы емес. (182) Сондай: "Расында Алла (Т.) бізге от жеп кететін бір құрбан келтірмейінше, ешбір пайғамбарға иман келтірмеуімізге серт берген" дегендерге (Мұхаммед Ғ.С.): "Сендерге менен бұрынғы пайғамбарлар ашық дәлелдерді сондай-ақ айтқандарыңды келтірген еді. Егер сөздерің рас болса, оларды неге өлтірдіңдер?",- деп айт. (183) (Мұхаммед Ғ.С.) егер олар сені мойындамаса, сенен бұрынғы ашық дәлелдер, нұсқалар және түрлі кітап келтірген пайғамбарларды да мойындамаған еді. (184) Әркім өлімді татады. Шын мәнінде қиямет күні ақыларың толық төленеді. Сонда кім оттан құтқарылып ұжмаққа кіргізілсе, рас құтылды. Негізінде дүние тіршілігі алданыштың ғана нәрсесі. (185) Малдарың және жандарың жайында әрине сыналасыңдар; сондай-ақ сендерден бұрынғы кітап берілгендерден және мүшріктерден де көптеген реніш естисіңдер. Егер сабыр етсеңдер әрі сақсынсаңдар; шәксіз бұл маңызды істер. (186)

وَإِذْ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ لَتُبَيِّنُنَّهُۥ لِلنَّاسِ
وَلَا تَكْتُمُونَهُۥ فَنَبَذُوهُ وَرَآءَ ظُهُورِهِمْ وَٱشْتَرَوْا۟ بِهِۦ ثَمَنًا
قَلِيلًا ۖ فَبِئْسَ مَا يَشْتَرُونَ ﴿١٨٧﴾ لَا تَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَفْرَحُونَ
بِمَآ أَتَوا۟ وَّيُحِبُّونَ أَن يُحْمَدُوا۟ بِمَا لَمْ يَفْعَلُوا۟ فَلَا تَحْسَبَنَّهُم
بِمَفَازَةٍ مِّنَ ٱلْعَذَابِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٨٨﴾ وَلِلَّهِ مُلْكُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٨٩﴾ إِنَّ فِى
خَلْقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱخْتِلَٰفِ ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ لَءَايَٰتٍ
لِّأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿١٩٠﴾ ٱلَّذِينَ يَذْكُرُونَ ٱللَّهَ قِيَٰمًا وَقُعُودًا
وَعَلَىٰ جُنُوبِهِمْ وَيَتَفَكَّرُونَ فِى خَلْقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
رَبَّنَا مَا خَلَقْتَ هَٰذَا بَٰطِلًا سُبْحَٰنَكَ فَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ﴿١٩١﴾
رَبَّنَآ إِنَّكَ مَن تُدْخِلِ ٱلنَّارَ فَقَدْ أَخْزَيْتَهُۥ ۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ
أَنصَارٍ ﴿١٩٢﴾ رَّبَّنَآ إِنَّنَا سَمِعْنَا مُنَادِيًا يُنَادِى لِلْإِيمَٰنِ أَنْ
ءَامِنُوا۟ بِرَبِّكُمْ فَـَٔامَنَّا ۚ رَبَّنَا فَٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَكَفِّرْ عَنَّا
سَيِّـَٔاتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ ٱلْأَبْرَارِ ﴿١٩٣﴾ رَبَّنَا وَءَاتِنَا مَا وَعَدتَّنَا
عَلَىٰ رُسُلِكَ وَلَا تُخْزِنَا يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ إِنَّكَ لَا تُخْلِفُ ٱلْمِيعَادَ ﴿١٩٤﴾



Сол уақытта Алла (Т.) Кітап берілгендерден: "Әлбетте оны адамдарға түсіндіріңдер, жасырмаңдар" деп, сенім алған. Дегенмен олар, оны арт жақтарына тастады. Әрі олар оны аз бір бағаға айырбастап алды. Сонда олар нендей жаман нәрсе сатып алды. (187) (Мұхаммед Ғ.С.) сондай істегендеріне мәз болып, істемегендерімен де мақталуларын сүйгендерді есепке алма. Сондай-ақ оларды азаптан құтылады деп әсте ойлама. Өйткені олар үшін жан түршігерлік азап бар. (188) Көктер мен жердің иелігі Аллаға тән. Алла (Т.) ның әр нәрсеге толық күші жетеді. (189) Шәксіз көктердің және жердің жаратылуында түннің және күндіздің өзгеруінде әлбетте ақыл иелері үшін дәлелдер бар. (190) Олар тіке тұрып, отырып, жамбасынан жатып (әр халде) Алланы еске алады. Сондай-ақ олар көктер мен жердің жаратылуы жайында ойланады да: "Раббымыз! Сен мұны босқа жаратпадың, Сен рәксің, бізді от азабынан сақта!" (191) "Раббымыз! Сен кімді отқа салсаң, расында оны қорладың. Залымдардың еш жәрдемшісі жоқ." (192) "Раббымыз! Біз: 'Раббыларыңа иман келтіріңдер' (деп) шақырған шақырушыны естіп, иман келтірдік. Раббымыз! Енді күнәларымызды жарылқап, жамандықтарымызды жасыр. Және жақсылармен бірге өлім бер!" (193) "Раббымыз! Бізге елшілеріңе уәде еткендеріңді бер. Сондай-ақ бізді қиямет күні қорлама. Күдіксіз Сен уәдеден айнымайсың" (деп тілейді) (194)

وَٱسْتَغْفِرِ ٱللَّهَ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٠٦﴾ وَلَا تُجَٰدِلْ
عَنِ ٱلَّذِينَ يَخْتَانُونَ أَنفُسَهُمْ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ
خَوَّانًا أَثِيمًا ﴿١٠٧﴾ يَسْتَخْفُونَ مِنَ ٱلنَّاسِ وَلَا يَسْتَخْفُونَ
مِنَ ٱللَّهِ وَهُوَ مَعَهُمْ إِذْ يُبَيِّتُونَ مَا لَا يَرْضَىٰ مِنَ ٱلْقَوْلِ وَكَانَ
ٱللَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطًا ﴿١٠٨﴾ هَٰٓأَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ جَٰدَلْتُمْ
عَنْهُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا فَمَن يُجَٰدِلُ ٱللَّهَ عَنْهُمْ يَوْمَ
ٱلْقِيَٰمَةِ أَم مَّن يَكُونُ عَلَيْهِمْ وَكِيلًا ﴿١٠٩﴾ وَمَن يَعْمَلْ
سُوٓءًا أَوْ يَظْلِمْ نَفْسَهُۥ ثُمَّ يَسْتَغْفِرِ ٱللَّهَ يَجِدِ ٱللَّهَ غَفُورًا
رَّحِيمًا ﴿١١٠﴾ وَمَن يَكْسِبْ إِثْمًا فَإِنَّمَا يَكْسِبُهُۥ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ
وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١١١﴾ وَمَن يَكْسِبْ خَطِيٓـَٔةً أَوْ إِثْمًا
ثُمَّ يَرْمِ بِهِۦ بَرِيٓـًٔا فَقَدِ ٱحْتَمَلَ بُهْتَٰنًا وَإِثْمًا مُّبِينًا ﴿١١٢﴾ وَلَوْلَا
فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكَ وَرَحْمَتُهُۥ لَهَمَّت طَّآئِفَةٌ مِّنْهُمْ أَن
يُضِلُّوكَ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمْ وَمَا يَضُرُّونَكَ مِن
شَىْءٍ وَأَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَعَلَّمَكَ
مَا لَمْ تَكُن تَعْلَمُ وَكَانَ فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكَ عَظِيمًا ﴿١١٣﴾



Алладан жарылқану тіле. Негізінен Алла (Т.) аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (106) Өздеріне кесір істегендер үшін сөз таластырма. Өйткені; Алла, қаралықшыл күнәкарды жақсы көрмейді. (107) Олар адамнан жасырса да, Алладан жасыра алмайды. Алла, олар түнделетіп, разы болмайтын сөз қылғанда олармен бірге еді. Алла олардың не істегендерін бүлжытпай біледі. (108) Ал міне сендер дүние тіршілігінде олар тарапынан дауластыңдар, сонда қиямет күні олар тарапынан Алламен кім дауласа алады? Немесе оларға кім уәкіл бола алады? (109) Біреу бір жамандық істесе немесе өзіне зұлымдық қылса да, сонсоң Алладан жарылқану тілесе, Алланы аса жарылқаушы, ерекше мейірімді табар еді. (110) Ал және біреу күнә істесе, сонда негізінен ол өзіне істеген болады. Алла (Т.) толық білуші, аса дана. (111) Тағы да біреу, бір қателік немесе күнә істесе, оны, ақ біреуге жапса, расында ол жала қойып, ашық күнә жүктеп алған болады. (112) (Мұхаммед Ғ.С.) егер саған Алланың ілтипаты, мәрхаметі болмаса еді, әрине олардың бір тобы сені адастыруды ойлаған еді. Олар өздерін ғана адастырады да саған ешбір зиян келтіре алмайды. Өйткені Алла, саған Құранды және хикметті түсірді әрі саған білмегендеріңді үйретті. Сондай-ақ Алла (Т.) ның саған деген ілтипаты өте ірі. (113)

نصف الحزب ١٠

لَا خَيْرَ فِي كَثِيرٍ مِّن نَّجْوَىٰهُمْ إِلَّا مَنْ أَمَرَ بِصَدَقَةٍ
أَوْ مَعْرُوفٍ أَوْ إِصْلَٰحٍۭ بَيْنَ ٱلنَّاسِ ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ
ٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِ ٱللَّهِ فَسَوْفَ نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١١٤﴾ وَمَن
يُشَاقِقِ ٱلرَّسُولَ مِنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُ ٱلْهُدَىٰ وَيَتَّبِعْ غَيْرَ
سَبِيلِ ٱلْمُؤْمِنِينَ نُوَلِّهِۦ مَا تَوَلَّىٰ وَنُصْلِهِۦ جَهَنَّمَ ۖ وَسَآءَتْ
مَصِيرًا ﴿١١٥﴾ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِۦ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ
ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا
﴿١١٦﴾ إِن يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ إِنَٰثًا وَإِن يَدْعُونَ
إِلَّا شَيْطَٰنًا مَّرِيدًا ﴿١١٧﴾ لَّعَنَهُ ٱللَّهُ ۘ وَقَالَ لَأَتَّخِذَنَّ
مِنْ عِبَادِكَ نَصِيبًا مَّفْرُوضًا ﴿١١٨﴾ وَلَأُضِلَّنَّهُمْ وَلَأُمَنِّيَنَّهُمْ
وَلَءَامُرَنَّهُمْ فَلَيُبَتِّكُنَّ ءَاذَانَ ٱلْأَنْعَٰمِ وَلَءَامُرَنَّهُمْ
فَلَيُغَيِّرُنَّ خَلْقَ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يَتَّخِذِ ٱلشَّيْطَٰنَ وَلِيًّا
مِّن دُونِ ٱللَّهِ فَقَدْ خَسِرَ خُسْرَانًا مُّبِينًا ﴿١١٩﴾
يَعِدُهُمْ وَيُمَنِّيهِمْ ۖ وَمَا يَعِدُهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٢٠﴾
أُو۟لَٰٓئِكَ مَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ وَلَا يَجِدُونَ عَنْهَا مَحِيصًا ﴿١٢١﴾



**Олардың өзара күңкілдерінің көбінде хайыр жоқ. Бірақ, кім бір садақаны не бір игілікті немесе адамдардың арасын жарастыруды әмір етсе, ол хайырлы. Және біреу, осыны Алланың ризалығын іздеп істесе, сонда оған жедел ірі сауап береміз. (114) Ал біреу, өзіне тура жол айқындалғаннан кейін Пайғамбарға қарсы шықса, сондай–ақ мүміндердің жолынан басқа жол іздесе, оны бұрылған жағына бұрамыз да тозаққа саламыз. Ол нендей жаман орын! (115)**

**Негізінен Алла, өзіне ортақ қосудь жарылқамайды. Одан басқа кімд қаласа, жарылқайды. Ал және кі Аллаға ортақ қосса, расында өт тзаққа адасты. (116) (Мекк мүшріктері,) олар, Алладан өзг тұрғашыларға ғана жалбарынды Негізінен олар қасарысқаı шайтанға жалбарынды. (53–С.19–А 43–С.19–А.) (117) Алла оны қарғады Сонда шайтан: "Әрине құлдарыңнаı белгілі бір үлес аламын" деді. (118 "Және оларды әрине адастырамын әлбетте оларды босқа үміттендіремін. Әрі оларға міндетт түрде әмір етемін. Сонда олар Малдардың құлақтарын (бұтқа арнап) тіледі. Сондай–ақ оларға әрине Алланың жаратқаны өзгертуді бұйырамын" (деді.) Кім Алладан өзге шайтанды дос тұтса сонда рас ашық зиянға ұшыраған болды. (119) Шайтан оларға уәде беріп, оларды босқа үміттендіреді Шайтанның оларға уәдесі алдау ғана.(120) Міне солардың орны тозақ. Сондай–ақ олар одан қашар жер таба алмайды.(121)**

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ سَنُدْخِلُهُمْ
جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا وَعْدَ
اللَّهِ حَقًّا وَمَنْ أَصْدَقُ مِنَ اللَّهِ قِيلًا ﴿١٢٢﴾ لَيْسَ بِأَمَانِيِّكُمْ
وَلَا أَمَانِيِّ أَهْلِ الْكِتَابِ مَن يَعْمَلْ سُوءًا يُجْزَ بِهِ
وَلَا يَجِدْ لَهُ مِن دُونِ اللَّهِ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿١٢٣﴾ وَمَن
يَعْمَلْ مِنَ الصَّالِحَاتِ مِن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَى وَهُوَ مُؤْمِنٌ
فَأُولَئِكَ يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ نَقِيرًا ﴿١٢٤﴾ وَمَنْ
أَحْسَنُ دِينًا مِّمَّنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ وَاتَّبَعَ
مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا وَاتَّخَذَ اللَّهُ إِبْرَاهِيمَ خَلِيلًا ﴿١٢٥﴾ وَلِلَّهِ مَا
فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ وَكَانَ اللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ
مُّحِيطًا ﴿١٢٦﴾ وَيَسْتَفْتُونَكَ فِي النِّسَاءِ قُلِ اللَّهُ يُفْتِيكُمْ
فِيهِنَّ وَمَا يُتْلَى عَلَيْكُمْ فِي الْكِتَابِ فِي يَتَامَى النِّسَاءِ
اللَّاتِي لَا تُؤْتُونَهُنَّ مَا كُتِبَ لَهُنَّ وَتَرْغَبُونَ أَن تَنكِحُوهُنَّ
وَالْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ الْوِلْدَانِ وَأَن تَقُومُوا لِلْيَتَامَى
بِالْقِسْطِ وَمَا تَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِهِ عَلِيمًا ﴿١٢٧﴾



Иман келтіріп, ізгі іс істегендерді астарынан өзендер ағатын бақшаларға кіргіземіз де, олар онда мәңгі қалады. Өйткені, Алланың уәдесі хақ. Алла (Т.) дан тура сөзді кім? (122) (Әй мүшріктер!) Не сендердің ойларыңша, не Кітап иелерінің ойларынша да емес. Кім бір жаман іс қылса, сол себепті жазаланады. Ол үшін Алладан өзге ие де жәрдемші де таба алмайды. (123) Еркектен немесе әйелден кім иман келтіруші болып, ізгі істерден істесе, міне солар жәннәтке кіреді. Түк де әділетсіздікке ұшыратылмайды. (124) Кім діни тұрғыдан жақсылық істеуші болып, жүзін Аллаға тапсырып, нағыз Ыбырайым (Ғ.С.) ның дініне ерген кісіден жақсы бола алады? Алла (Т.) Ыбырайым (Ғ.С.) ды дос тұтқан. (125) Көктердегі әрі жердегі нәрселер Алланікі. Сондай–ақ Алла әр нәрсені толық меңгеруші. (126) (Мұхаммед Ғ.С.) олар сенен, әйелдер жайында пәтуа сұрайды. Оларға: "Алла сендерге олар жөнінде пәтуасын білдіреді: Бұл сендерге оқылатын Кітапта да, оларға жазылған мирастарын бермей өздерін алуға қызығатын жетім әйелдермен байқұс балалар және жетімдерге дұрыс қамқорлық істеу жайында пәтуа береді" де. Және хайырдан не істесеңдер сөз жоқ, оны Алла біледі. (127)

وَإِنِ امْرَأَةٌ خَافَتْ مِنۢ بَعْلِهَا نُشُوزًا أَوْ إِعْرَاضًا فَلَا جُنَاحَ
عَلَيْهِمَآ أَن يُصْلِحَا بَيْنَهُمَا صُلْحًا وَالصُّلْحُ خَيْرٌ وَأُحْضِرَتِ
الْأَنفُسُ الشُّحَّ وَإِن تُحْسِنُوا وَتَتَّقُوا فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ
بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ١٢٨ وَلَن تَسْتَطِيعُوٓا أَن تَعْدِلُوا
بَيْنَ النِّسَآءِ وَلَوْ حَرَصْتُمْ فَلَا تَمِيلُوا كُلَّ الْمَيْلِ
فَتَذَرُوهَا كَالْمُعَلَّقَةِ وَإِن تُصْلِحُوا وَتَتَّقُوا فَإِنَّ اللَّهَ
كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ١٢٩ وَإِن يَتَفَرَّقَا يُغْنِ اللَّهُ كُلًّا
مِّن سَعَتِهِ وَكَانَ اللَّهُ وَاسِعًا حَكِيمًا ١٣٠ وَلِلَّهِ مَا فِي
السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ وَلَقَدْ وَصَّيْنَا الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ
مِن قَبْلِكُمْ وَإِيَّاكُمْ أَنِ اتَّقُوا اللَّهَ وَإِن تَكْفُرُوا فَإِنَّ لِلَّهِ
مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ وَكَانَ اللَّهُ غَنِيًّا حَمِيدًا ١٣١
وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ وَكِيلًا ١٣٢
إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ أَيُّهَا النَّاسُ وَيَأْتِ بِآخَرِينَ وَكَانَ
اللَّهُ عَلَىٰ ذَٰلِكَ قَدِيرًا ١٣٣ مَّن كَانَ يُرِيدُ ثَوَابَ الدُّنْيَا فَعِندَ
اللَّهِ ثَوَابُ الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَكَانَ اللَّهُ سَمِيعًا بَصِيرًا ١٣٤



Егер бір әйел, ерінің жеруінен немесе бет бұруынан қорықса, өзара келісіп жарасуларында екеуіне де күнә жоқ. Сондай-ақ жарасу жақсы. Нәпсілер қытымырлыққа бейім жаратылған. Егер жақсы шығысып, сақсынсаңдар негізінен Алла (Т.) не істегендеріңді толық біледі. (128) Қаншалық тырыссаңдар да әйелдердің арасына әсте әділдік істей алмайсыңдар. Ендеше, (біреуіне) мүлде ауып кетіп, өзгесін жіпсіз байлағандай етіп қоймаңдар. (Байсыз қатын құсап, дел-салда жүрмесін.) Егер түзеліп, сақсынсаңдар, негізінен Алла тым жарылқаушы, ерекше мейірімді. (129) Егер екеуі ажыраса, Алла әрқайсысын өз кеңшілігінен қамтамасыз етеді. Өйткені, Алла аса кең, өте дана. (130) Көктердегі және жердегі нәрселер Аллаға тән. Сендерден бұрынғы кітап берілгендерге де, сендерге де: "Алладан қорқыңдар!",- деп өсиет еткенбіз. Егер қарсы келсеңдер, сонда да көктер мен жердегі нәрселер Алланікі. Алла мұңсыз, мақтаулы. (131) Көктердегі әрі жердегі нәрселер Алланікі. Алла (Т.) кепілдік тұрғысынан жеткілікті. (132) Әй адам баласы! Егер Алла қаласа, сендерді кетіріп, басқаларды әкелер еді. Міне осыған Алланың күші толық жетеді (133) Кім дүниенің пайдасын тілесе, Сонда дүние, ахиреттің пайдасы Алланың қасында. Сондай-ак Алла әр нәрсені естуші, ерекше мейірімді. (134)

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُونُوا۟ قَوَّٰمِينَ بِٱلْقِسْطِ شُهَدَآءَ لِلَّهِ
وَلَوْ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمْ أَوِ ٱلْوَٰلِدَيْنِ وَٱلْأَقْرَبِينَ ۚ إِن يَكُنْ غَنِيًّا
أَوْ فَقِيرًا فَٱللَّهُ أَوْلَىٰ بِهِمَا ۖ فَلَا تَتَّبِعُوا۟ ٱلْهَوَىٰٓ أَن تَعْدِلُوا۟ ۚ وَإِن
تَلْوُۥٓا۟ أَوْ تُعْرِضُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿١٣٥﴾ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ ءَامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلَّذِى نَزَّلَ
عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ مِن قَبْلُ ۚ وَمَن يَكْفُرْ
بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ فَقَدْ ضَلَّ
ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ﴿١٣٦﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ثُمَّ كَفَرُوا۟ ثُمَّ ءَامَنُوا۟
ثُمَّ كَفَرُوا۟ ثُمَّ ٱزْدَادُوا۟ كُفْرًا لَّمْ يَكُنِ ٱللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ
سَبِيلًۢا ﴿١٣٧﴾ بَشِّرِ ٱلْمُنَٰفِقِينَ بِأَنَّ لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٣٨﴾ ٱلَّذِينَ
يَتَّخِذُونَ ٱلْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ أَيَبْتَغُونَ
عِندَهُمُ ٱلْعِزَّةَ فَإِنَّ ٱلْعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا ﴿١٣٩﴾ وَقَدْ نَزَّلَ عَلَيْكُمْ فِى
ٱلْكِتَٰبِ أَنْ إِذَا سَمِعْتُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ يُكْفَرُ بِهَا وَيُسْتَهْزَأُ بِهَا فَلَا
تَقْعُدُوا۟ مَعَهُمْ حَتَّىٰ يَخُوضُوا۟ فِى حَدِيثٍ غَيْرِهِۦٓ ۚ إِنَّكُمْ إِذًا مِّثْلُهُمْ ۗ
إِنَّ ٱللَّهَ جَامِعُ ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱلْكَٰفِرِينَ فِى جَهَنَّمَ جَمِيعًا ﴿١٤٠﴾



Әй мүміндер! Әділдікте мықты тұрып, егер өздеріңнің, әке-шешелеріңнің және жақындарыңның зиянына болса да, Алла үшін айғақ болыңдар; бай немесе кедей болса да. Өйткені Алла, екеуіне де тым жақын. (Олардың халін біледі.) Ендеше әділдік істеуде нәпсіге ермеңдер. Егер тілдеріңді бұрып, шындықты бұрмаласаңдар, шәксіз Алла не істегендеріңді толық білуші. (135) Әй мүміндер! Аллаға, Пайғамбарына және оған түсірген Құранға сондай-ақ одан бұрынғы түсірген кітапқа иман келтіріңдер. Ал кім Аллаға, періштелеріне, кітаптарына, елшілеріне және ахирет күніне қарсы шықса, сонда тым ұзақ адасты. (136) Негізінен сондай иман келтіріп сонсоң қарсы келгендер, тағы иман келтіріп, және қарсы шыққандар, сонсоң қарсылығын арттырғандар, міне, Алла соларды жарылқамайды да, тура жолға да салмайды. (Яһудилер әуелі Мұсаға иман келтірді. Сонсоң бұзауға табынып, қарсы келді. Сонсоң Мұсаға иман келтіріп, Ғисаға қарсы болды да, Мұхаммед (Ғ.С.) ке қарсылықтарын арттыра түсті. Б.М.Ж.Т. т.б.) (137) (Мұхаммед Ғ.С.) мұнафықтарға, өздеріне негізінен күйзелтуші азап бар екендігін шүйіншіле. (138) Сондай мүміндерден өзге кәпірлерді дос тұтқандар, олардың қасынан ізет іздей ме? Шын мәнінде ізет бүтіндей Аллаға тән. (139) Расында сендерге Кітапта: "Алланың аяттарына қарсы келінгендігін және ажыуаланғандығын сендер естіген сәтте; олар бұдан басқа сөзге кіріскенше, олармен бірге отырмаңдар; әйтпесе сендер де солар сияқты боласыңдар" деп үкім түсірді. Шәксіз Алла мұнафықтармен кәпірлерді біртұтас тозаққа жинаушы. (140)

ٱلَّذِينَ يَتَرَبَّصُونَ بِكُمْ فَإِن كَانَ لَكُمْ فَتْحٌ مِّنَ ٱللَّهِ قَالُوٓا۟ أَلَمْ
نَكُن مَّعَكُمْ وَإِن كَانَ لِلْكَٰفِرِينَ نَصِيبٌ قَالُوٓا۟ أَلَمْ نَسْتَحْوِذْ
عَلَيْكُمْ وَنَمْنَعْكُم مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ فَٱللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ
ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ وَلَن يَجْعَلَ ٱللَّهُ لِلْكَٰفِرِينَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ سَبِيلًا ﴿١٤١﴾
إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَهُوَ خَٰدِعُهُمْ وَإِذَا قَامُوٓا۟ إِلَى
ٱلصَّلَوٰةِ قَامُوا۟ كُسَالَىٰ يُرَآءُونَ ٱلنَّاسَ وَلَا يَذْكُرُونَ ٱللَّهَ إِلَّا
قَلِيلًا ﴿١٤٢﴾ مُّذَبْذَبِينَ بَيْنَ ذَٰلِكَ لَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ وَلَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ
وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلًا ﴿١٤٣﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
لَا تَتَّخِذُوا۟ ٱلْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ أَتُرِيدُونَ
أَن تَجْعَلُوا۟ لِلَّهِ عَلَيْكُمْ سُلْطَٰنًا مُّبِينًا ﴿١٤٤﴾ إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ
فِى ٱلدَّرْكِ ٱلْأَسْفَلِ مِنَ ٱلنَّارِ وَلَن تَجِدَ لَهُمْ نَصِيرًا ﴿١٤٥﴾
إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ وَأَصْلَحُوا۟ وَٱعْتَصَمُوا۟ بِٱللَّهِ وَأَخْلَصُوا۟
دِينَهُمْ لِلَّهِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ مَعَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۖ وَسَوْفَ يُؤْتِ ٱللَّهُ
ٱلْمُؤْمِنِينَ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٤٦﴾ مَّا يَفْعَلُ ٱللَّهُ بِعَذَابِكُمْ
إِن شَكَرْتُمْ وَءَامَنتُمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ شَاكِرًا عَلِيمًا ﴿١٤٧﴾



Сондай сендерді аңдығандар, сендерге Алладан бір жеңіс келсе: "Бізде сендермен бірге емес пе едік?",– деді. Ал егер кәпірлерге бір олжа түссе, оларға: "Сендерге үстемдік келтіріп, сендерді мүміндерден қорғамадық па?",– деді. Енді Алла араларыңа қиямет күні үкім қылады, сондай–ақ Алла кәпірлер үшін мүміндерге қарсы жол қоймайды. (141) Мұнафықтар, Алланы алдамақшы болады. Негізінен Алла, оларды алдауға ұшыратады. Қашан олар намазға тұрса, жалқауланып тұрады. Адамдарға көрсету үшін оқып, олар Алланы өте аз еске алады. (142) Олар, осы екі арада дел–салда. Не бұларда жоқ, не оларда жоқ. Алла біреуді адастырса оған әсте жол таба алмайсың. (143) Әй мүміндер! Мүміндерден өзге кәпірлерді дос тұтпаңдар. Өз зияндарың үшін ашық дәлел қылуды қалайсыңдар ма? (144) Негізінен мұнафықтар тозақтың ең төменгі қабатында болады. Әрі оларға ешбір жәрдемші таба алмайсың. (145) Бірақ тәубе еткендер, өздерін түзелткендер және Аллаға жабысып, діндерінде ықыласты болғандар, міне солар мүміндермен бірге. Алла (Т.) мүміндерге жедел бір сыйлық береді. (146) Егер шүкірлік етіп, иман келтірсеңдер, Алла сендерді неге азап қылсын? Өйткені, Алла (Т.) шүкірлікті бағалаушы, толық білуші.(147)

لَّا يُحِبُّ ٱللَّهُ ٱلْجَهْرَ بِٱلسُّوٓءِ مِنَ ٱلْقَوْلِ إِلَّا مَن ظُلِمَ ۚ وَكَانَ
ٱللَّهُ سَمِيعًا عَلِيمًا ﴿١٤٨﴾ إِن تُبْدُوا۟ خَيْرًا أَوْ تُخْفُوهُ أَوْ تَعْفُوا۟ عَن
سُوٓءٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوًّا قَدِيرًا ﴿١٤٩﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْفُرُونَ
بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيُرِيدُونَ أَن يُفَرِّقُوا۟ بَيْنَ ٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ
وَيَقُولُونَ نُؤْمِنُ بِبَعْضٍ وَنَكْفُرُ بِبَعْضٍ وَيُرِيدُونَ
أَن يَتَّخِذُوا۟ بَيْنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ﴿١٥٠﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَٰفِرُونَ
حَقًّا ۚ وَأَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابًا مُّهِينًا ﴿١٥١﴾ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَلَمْ يُفَرِّقُوا۟ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ أُو۟لَٰٓئِكَ سَوْفَ
يُؤْتِيهِمْ أُجُورَهُمْ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٥٢﴾ يَسْـَٔلُكَ
أَهْلُ ٱلْكِتَٰبِ أَن تُنَزِّلَ عَلَيْهِمْ كِتَٰبًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ۚ فَقَدْ سَأَلُوا۟
مُوسَىٰٓ أَكْبَرَ مِن ذَٰلِكَ فَقَالُوٓا۟ أَرِنَا ٱللَّهَ جَهْرَةً فَأَخَذَتْهُمُ
ٱلصَّٰعِقَةُ بِظُلْمِهِمْ ۚ ثُمَّ ٱتَّخَذُوا۟ ٱلْعِجْلَ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ
ٱلْبَيِّنَٰتُ فَعَفَوْنَا عَن ذَٰلِكَ ۚ وَءَاتَيْنَا مُوسَىٰ سُلْطَٰنًا مُّبِينًا ﴿١٥٣﴾
وَرَفَعْنَا فَوْقَهُمُ ٱلطُّورَ بِمِيثَٰقِهِمْ وَقُلْنَا لَهُمُ ٱدْخُلُوا۟ ٱلْبَابَ سُجَّدًا
وَقُلْنَا لَهُمْ لَا تَعْدُوا۟ فِى ٱلسَّبْتِ وَأَخَذْنَا مِنْهُم مِّيثَٰقًا غَلِيظًا ﴿١٥٤﴾



Алла (Т.) жаман сөздің жарияланып сөйленуін жақсы көрмейді. Бірақ зұлымдыққа ұшыраған біреудікі басқа. Алла әр нәрсені естиді, біледі. (148) Егер бір жақсылықты ашықтасаңдар немесе оны жасырсаңдар не бір жамандықты кешсеңдер, сонда күдіксіз Алла аса кешірімді, тым күшті (149) Шәксіз, сондай Аллаға, пайғамбарларына қарсы келгендер, олар, Алла мен пайғамбарларының арасын айыруды қалайды. Және де олар: "(Пайғамбарлардың) кейіне сенеміз де кейіне қарсы келеміз" дейді; сөйтіп олар екі ортадан жол табуды қалайды. (150) Міне олар анық кәпірлер. Кәпірлер үшін қорлаушы қинау дайындадық. (151) Және сондай Аллаға, пайғамбарларына иман келтіргендер, олардан ешбіреуінің арасын айырмайды; міне солардың сыйлықтары тезінен беріледі. Сондай-ақ Алла (Т.) өте жарылқаушы, ерекше мейірімді. (152) (Мұхаммед Ғ.С.) Кітап иелері сенен көктен бір кітап түсіруіңді сұрайды. Расында олар Мұса (Ғ.С.) дан одан да зорғыны сұраған. Сонда олар: "Алланы бізге ашық көрсет!",– дегенде, олардың кесірлері себепті нажағай түсті. Сонсоң оларға ашық дәлелдер келгеннен кейін де, олар бұзауды тәңір жасап алды. Сонда соларды да кештік. Сондай-ақ Мұса (Ғ.С.) ға ашық мұғжиза бердік. (153) Олардың уәделері себепті үстеріне Тұр тауын көтердік. Және оларға: "Қақпадан сәжде қылып кіріңдер" дедік. Тағы оларға: "Сенбі күні шектен шықпаңдар!",– дедік. Сөйтіп олардан ауыр серт алдық. (154)

فَبِمَا نَقْضِهِم مِّيثَٰقَهُمْ وَكُفْرِهِم بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَقَتْلِهِمُ ٱلْأَنۢبِيَآءَ
بِغَيْرِ حَقٍّ وَقَوْلِهِمْ قُلُوبُنَا غُلْفٌۢ ۚ بَلْ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَيْهَا بِكُفْرِهِمْ
فَلَا يُؤْمِنُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٥٥﴾ وَبِكُفْرِهِمْ وَقَوْلِهِمْ عَلَىٰ مَرْيَمَ
بُهْتَٰنًا عَظِيمًا ﴿١٥٦﴾ وَقَوْلِهِمْ إِنَّا قَتَلْنَا ٱلْمَسِيحَ عِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ
رَسُولَ ٱللَّهِ وَمَا قَتَلُوهُ وَمَا صَلَبُوهُ وَلَٰكِن شُبِّهَ لَهُمْ ۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ
ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ ۚ مَا لَهُم بِهِۦ مِنْ عِلْمٍ إِلَّا ٱتِّبَاعَ ٱلظَّنِّ ۚ
وَمَا قَتَلُوهُ يَقِينًۢا ﴿١٥٧﴾ بَل رَّفَعَهُ ٱللَّهُ إِلَيْهِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا
﴿١٥٨﴾ وَإِن مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ إِلَّا لَيُؤْمِنَنَّ بِهِۦ قَبْلَ مَوْتِهِۦ ۖ وَيَوْمَ
ٱلْقِيَٰمَةِ يَكُونُ عَلَيْهِمْ شَهِيدًا ﴿١٥٩﴾ فَبِظُلْمٍ مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُوا۟
حَرَّمْنَا عَلَيْهِمْ طَيِّبَٰتٍ أُحِلَّتْ لَهُمْ وَبِصَدِّهِمْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ
كَثِيرًا ﴿١٦٠﴾ وَأَخْذِهِمُ ٱلرِّبَوٰا۟ وَقَدْ نُهُوا۟ عَنْهُ وَأَكْلِهِمْ أَمْوَٰلَ ٱلنَّاسِ
بِٱلْبَٰطِلِ ۚ وَأَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ مِنْهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٦١﴾ لَّٰكِنِ
ٱلرَّٰسِخُونَ فِى ٱلْعِلْمِ مِنْهُمْ وَٱلْمُؤْمِنُونَ يُؤْمِنُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ وَمَآ
أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ ۚ وَٱلْمُقِيمِينَ ٱلصَّلَوٰةَ ۚ وَٱلْمُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ
وَٱلْمُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ أُو۟لَٰٓئِكَ سَنُؤْتِيهِمْ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٦٢﴾



Дегенмен олардың серттерін бұзулары, Алланың аяттарына қарсы шығулары, пайғамбарларды жазықсыз өлтірулері және жүректеріміз перделі деулері себепті Алла, әрине олардың қарсылықтары салдарынан жүректерін мөрлеген. Сондықтан өте азы ғана иман келтіреді.(155) Және олардың (Ғиса Ғ.С. ға) қарсы шығулары әрі Мәриемге зор жала жапсырған сөздері себепті, (156) Тағы да; "Алланың елшісі, Мәрием ұлы Ғиса Мәсихты өлтірдік!",– дегендіктері.... Негізінде олар оны өлтірмеді де, аспады; бірақ оларға, ұқсатылды (Олар Ғисаға ұқсатылған біреуді өлтірді. Б.Ж.М.К.) Расында, ол жайында қайшылықтағылар, әрине одан күдіктенуде. Олардың оған байланысты мәліметтері жоқ. Бірақ күмәннің ғана соңында. Олар оны анық өлтірмеді. (157) Олай емес, Алла оны өз тарапына көтерді. Алла (Т.) өте үстем, хикмет иесі. (158) Кітап иелері, Ғиса (Ғ.С.) ға өлуінен бұрын әлбетте иман келтіреді. (Ж.Б.М.К.) Және қиямет күнінде ол оларға куә болады. (159) Сонда Яһудилердің зұлымдықтарының және көптеген адамдарды Алланың жолынан тосуларының салдарынан оларға халал етілген көптеген жақсы нәрселерді оларға арам қылдық. (8–С.146–А.) (160). Және де оларға тыйым салынған бола тұра өсім алулары әрі адамдардың малдарын орынсыз жеулері, сондай-ақ олардан қарсы келгендер үшін; күйзелтуші азап әзірледік. (161) Дегенмен іштерінен ғылымда озат болғандар және иман келтіргендер, саған түсірілгенге әрі сенен бұрынғы түсірілгенге сенеді. Және намазды орындаушылар, зекет берушілер әрі Аллаға, ахирет күніне сенушілер, әрине соларға зор сыйлық береміз. (162)

الحزب ١١

إِنَّا أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ كَمَا أَوْحَيْنَا إِلَىٰ نُوحٍ وَالنَّبِيِّينَ مِن بَعْدِهِ ۚ وَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَالْأَسْبَاطِ وَعِيسَىٰ وَأَيُّوبَ وَيُونُسَ وَهَارُونَ وَسُلَيْمَانَ ۚ وَآتَيْنَا دَاوُودَ زَبُورًا ﴿١٦٣﴾ وَرُسُلًا قَدْ قَصَصْنَاهُمْ عَلَيْكَ مِن قَبْلُ وَرُسُلًا لَّمْ نَقْصُصْهُمْ عَلَيْكَ ۚ وَكَلَّمَ اللَّهُ مُوسَىٰ تَكْلِيمًا ﴿١٦٤﴾ رُّسُلًا مُّبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَى اللَّهِ حُجَّةٌ بَعْدَ الرُّسُلِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿١٦٥﴾ لَّٰكِنِ اللَّهُ يَشْهَدُ بِمَا أَنزَلَ إِلَيْكَ ۖ أَنزَلَهُ بِعِلْمِهِ ۖ وَالْمَلَائِكَةُ يَشْهَدُونَ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا ﴿١٦٦﴾ إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ قَدْ ضَلُّوا ضَلَالًا بَعِيدًا ﴿١٦٧﴾ إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَظَلَمُوا لَمْ يَكُنِ اللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ طَرِيقًا ﴿١٦٨﴾ إِلَّا طَرِيقَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ﴿١٦٩﴾ يَا أَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَاءَكُمُ الرَّسُولُ بِالْحَقِّ مِن رَّبِّكُمْ فَآمِنُوا خَيْرًا لَّكُمْ ۚ وَإِن تَكْفُرُوا فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٧٠﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) Нұх (Ғ.С.) және одан кейінгі пайғамбарларға уахи еткеніміздей саған да уахи еттік. Сондай-ақ Ыбырайым, Ысмайыл, Ісхақ, Яғқұп (Ғ.С.), ұрпақтарына және Ғиса, Әйүп, Юныс, Һарұн және Сүлеймен (Ғ.С.) ге де уахи еттік. Әрі Дәуіт (Ғ.С.) ке Зәбұрды бердік. (163) Және саған бұрынғы пайғамбарларды баян қылдық, сондай-ақ пайғамбарлардың саған баян етпегеніміз де бар. Және Алла (Т.) Мұса (Ғ.С.) ға (тікелей) сөйлескен. (164) Пайғамбарларды қуандырушы, қорқытушы етіп жібердік: Елшілерден кейін адамдардың Аллаға қарсы сылтауы болмауы үшін. Алла (Т.) аса үстем, хикмет иесі. (165) Алайда Алла, саған түсіргенін біле тұра түсіргендігіне куәлік етеді және періштелер де куә болады. Негізінде Алла куәлікте жеткілікті. (166) Күдіксіз, сондай қарсы болғандар және Алланың жолынан тосқандар, расында ұзақ адасумен адасты. (167) Шәксіз сондай қарсы шығып, зұлымдық қылғандарды тура жолға да салмайды. (168) Бірақ тозақтың ғана жолына салады да, олар онда мәңгі қалады. Осы, Аллаға оңай. (169) Әй адам баласы! Рас сендерге Пайғамбар, Раббыларыңнан хақиқатты келтірді. Сондықтан иман келтіріңдер, сендер үшін жақсы. Егер қарсы келсеңдер, сонда күдіксіз көктердегі және жердегі барлық нәрсе Алланікі. Алла (Т.) аса білуші, хикмет иесі. (170)

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لَا تَغۡلُواْ فِي دِينِكُمۡ وَلَا تَقُولُواْ
عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡحَقَّۚ إِنَّمَا ٱلۡمَسِيحُ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ رَسُولُ
ٱللَّهِ وَكَلِمَتُهُۥٓ أَلۡقَىٰهَآ إِلَىٰ مَرۡيَمَ وَرُوحٞ مِّنۡهُۖ فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ
وَرُسُلِهِۦۖ وَلَا تَقُولُواْ ثَلَٰثَةٌۚ ٱنتَهُواْ خَيۡرٗا لَّكُمۡۚ إِنَّمَا ٱللَّهُ إِلَٰهٞ
وَٰحِدٞۖ سُبۡحَٰنَهُۥٓ أَن يَكُونَ لَهُۥ وَلَدٞۘ لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلٗا ١٧١ لَّن يَسۡتَنكِفَ
ٱلۡمَسِيحُ أَن يَكُونَ عَبۡدٗا لِّلَّهِ وَلَا ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ ٱلۡمُقَرَّبُونَۚ
وَمَن يَسۡتَنكِفۡ عَنۡ عِبَادَتِهِۦ وَيَسۡتَكۡبِرۡ فَسَيَحۡشُرُهُمۡ
إِلَيۡهِ جَمِيعٗا ١٧٢ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
فَيُوَفِّيهِمۡ أُجُورَهُمۡ وَيَزِيدُهُم مِّن فَضۡلِهِۦۖ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ
ٱسۡتَنكَفُواْ وَٱسۡتَكۡبَرُواْ فَيُعَذِّبُهُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا وَلَا
يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ١٧٣ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ
قَدۡ جَآءَكُم بُرۡهَٰنٞ مِّن رَّبِّكُمۡ وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ نُورٗا مُّبِينٗا ١٧٤
فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَٱعۡتَصَمُواْ بِهِۦ فَسَيُدۡخِلُهُمۡ
فِي رَحۡمَةٖ مِّنۡهُ وَفَضۡلٖ وَيَهۡدِيهِمۡ إِلَيۡهِ صِرَٰطٗا مُّسۡتَقِيمٗا ١٧٥



Әй Кітап иелері! Діндерінде артық кетпеңдер. Аллаға байланысты шындықты айтыңдар. Шынайы түрде Мәрйем ұлы Мәсих Ғиса, Алланың елшісі әрі Мәрйемге жалғастырған сөзі және Алла тарапынан бір рух. Ендеше Аллаға және елшілеріне сеніңдер. Әрі (Алланы) "үшеу" демеңдер, (одан) тыйылыңдар. Сендер үшін жақсы. Шынайы түрде Алла бір-ақ Тәңір. Ол баласы болудан пәк. Көктердегі және жердегі нәрселер Оған тән. Алла уәкілдікте жетік.(171) Ғиса да, Аллаға жақын періштелер де Аллаға құл болудан әсте арланбайды. Кім Оған құлшылықтан арланып дандайсыса, сонда оларды түтас өз тарапына жинайды. (Басқа барар жері жоқ.) (172) Ал енді сондай иман келтіріп, ізгі іс істегендердің сыйлықтарын толық береді. Әрі оларға өз ілтипатынан арттырады. Ал және сондай арланып менменсігендерді күйзелтуші азапқа ұшыратады. Сондай-ақ олар үшін Алладан басқа құтқарушы не дос не жәрдемші таба алмайды. (173) Әй адам баласы! Сендерге Раббыларыңнан дәлел келді. Сондай-ақ сендер үшін бір ашық нұр (Құран) түсірдік. (174) Ал енді Аллаға сеніп, Оған жабысқандарды өз тарапынан мәрхамет және ілтипатқа бөлейді де, өзіне баратын тура жолға салады. (175)




Олар сенен пәтуа сұрайды. Оларға айт: "Алла сендерге "Кәлала" жайында пәтуа береді: (4-С.12-А.) Егер әке-шешесі және баласы жок біреу өлсе, оның бір қыз туысы болса, сонда оған қалған мирастың жартысы тиеді. Егер өлген әйел болып, оның баласы болмаса, еркек туысы оның мирасқоры болады. Егер өлгеннің қыз туысы екеу болса, екеуіне қалған мирастың үштен екісі тиеді. Және мирасқорлар ер, әйелдер аралас болса, сонда бір ерге екі әйелдің сыбағасындай тиеді. Алла (Т.) адасарсыңдар деп сендерге ашық түсінік береді. Алла әр нәрсені толық біледі." (176)

## 5-МӘИДА СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Жүз жиырма аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Әй мүміндер! Уәделеріңді орындаңдар. Сендерге ыхрамда аңды халал санамау шартымен, сендерге түсіндірілетіндерден баска хайуандар халал кылынды. Күдіксіз Алла не тілесе оны әмір етеді. (1) Әй иман келтіргендер! Алланың белгілеріне, (хаж ғамалдарына,) құрметті айға, құрбандықтарға, мойындарына тағылған белгілерге және Раббыларының ризалығын, ілтипатын іздеп, ардақты үйге (Кағбаға) келуші хажыларға құрметсіздік етпеңдер. Және қашан ыхрамнан шықсаңдар аң аулай аласыңдар. Және сендерді Месжіт Харамнан тосқан елдің кегі, шектен шығуларыңа сылтау болмасын. (Сендерді Кағбадан тыйған болса да, кек сақтамаңдар.) Жақсылыққа, тақуалыққа жәрдемдесіңдер. Күнәға және дұшпандыққа жәрдемдеспеңдер. Алладан қорқыңдар! Күдіксіз Алланың азабы қатты. (2)

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمُ ٱلْمَيْتَةُ وَٱلدَّمُ وَلَحْمُ ٱلْخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ لِغَيْرِ ٱللَّهِ
بِهِۦ وَٱلْمُنْخَنِقَةُ وَٱلْمَوْقُوذَةُ وَٱلْمُتَرَدِّيَةُ وَٱلنَّطِيحَةُ وَمَآ أَكَلَ
ٱلسَّبُعُ إِلَّا مَا ذَكَّيْتُمْ وَمَا ذُبِحَ عَلَى ٱلنُّصُبِ وَأَن تَسْتَقْسِمُوا۟
بِٱلْأَزْلَٰمِ ۚ ذَٰلِكُمْ فِسْقٌ ۗ ٱلْيَوْمَ يَئِسَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن دِينِكُمْ
فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَٱخْشَوْنِ ۚ ٱلْيَوْمَ أَكْمَلْتُ لَكُمْ دِينَكُمْ وَأَتْمَمْتُ
عَلَيْكُمْ نِعْمَتِى وَرَضِيتُ لَكُمُ ٱلْإِسْلَٰمَ دِينًا ۚ فَمَنِ ٱضْطُرَّ فِى
مَخْمَصَةٍ غَيْرَ مُتَجَانِفٍ لِّإِثْمٍ ۙ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣﴾
يَسْـَٔلُونَكَ مَاذَآ أُحِلَّ لَهُمْ ۖ قُلْ أُحِلَّ لَكُمُ ٱلطَّيِّبَٰتُ ۙ وَمَا عَلَّمْتُم
مِّنَ ٱلْجَوَارِحِ مُكَلِّبِينَ تُعَلِّمُونَهُنَّ مِمَّا عَلَّمَكُمُ ٱللَّهُ ۖ فَكُلُوا۟ مِمَّآ أَمْسَكْنَ
عَلَيْكُمْ وَٱذْكُرُوا۟ ٱسْمَ ٱللَّهِ عَلَيْهِ ۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿٤﴾
ٱلْيَوْمَ أُحِلَّ لَكُمُ ٱلطَّيِّبَٰتُ ۖ وَطَعَامُ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ حِلٌّ
لَّكُمْ وَطَعَامُكُمْ حِلٌّ لَّهُمْ ۖ وَٱلْمُحْصَنَٰتُ مِنَ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ وَٱلْمُحْصَنَٰتُ
مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ إِذَآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ
مُحْصِنِينَ غَيْرَ مُسَٰفِحِينَ وَلَا مُتَّخِذِىٓ أَخْدَانٍ ۗ وَمَن يَكْفُرْ
بِٱلْإِيمَٰنِ فَقَدْ حَبِطَ عَمَلُهُۥ وَهُوَ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٥﴾



Сендерге: Өлексе, аққан қан, доңыз еті және Алладан басқаның атымен бауыздалған мал арам қылынды. (2-С.173-А.) Бірде буынып, ұрылып, құлап, сүзіліп өлген малдар және жыртқыш жеген мал арам. Бірақ (жаны шықпай) бауыздағандарың басқа. Және тігілген тасқа (бұтқа) арнап бауыздалған мал әрі оқтар арқылы талай сынауларың (бал ашуларың) да арам етілді. Бұларың бұзықтық. Бүгін кәпірлер діндеріңнен (тосудан) күдер үзді. Олардан қорықпаңдар, Менен қорқыңдар. Бүгін діндеріңді толықтастырдым және нығметімді тамамдадым. Сондай-ақ сендерге Ислам дінін қоштап ұнаттым. Кім аштықтан шарасыз қалса, күнәға ауытқымаса (жеуге болады.) Шәксіз Алла тым жарылқаушы, ерекше мейірімді. (3) Олар, сенен өздеріне не нәрсенің халал қылынғандығын сұрайды: "Сендерге таза нәрселер (дін бойынша халал нәрселер. М.Ж.Қ.) халал қылынды" де. Және де Алланың өздеріңе білдіргенін үйретіп, тәрбиелеген жыртқыштарды: Алланың атын айтып (аңға) салсаңдар, сендер үшін ұстағандарын жеңдер. Алладан қорқыңдар, күдіксіз Алла (Т.) есепте өте тез. (4) Бүгін сендерге жақсы нәрселер халал етілді. Кітап берілген (Христиан, Яһуди) дердің тамағы (бауыздағандары .Б.Ж.М.К.Р.Т.) халал етілді. Сендердің тамақтарың оларға да халал етілді. Және мүміндерден абыройлы әйелдермен әрі сендерден бұрын Кітап берілген (Христиан, Яһуди) дерден де абыройлы әйелдермен мәһерлерін беріп, бой суытушы, астыртын көңілдес болмай үйленулерің халал етілді. Кім иманға қарсы шықса, Сонда оның ғамалы жойылды және ол, ақиретте де зиян етушілерден болады. (5)

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا قُمۡتُمۡ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ فَٱغۡسِلُواْ
وُجُوهَكُمۡ وَأَيۡدِيَكُمۡ إِلَى ٱلۡمَرَافِقِ وَٱمۡسَحُواْ بِرُءُوسِكُمۡ
وَأَرۡجُلَكُمۡ إِلَى ٱلۡكَعۡبَيۡنِۚ وَإِن كُنتُمۡ جُنُبٗا فَٱطَّهَّرُواْۚ
وَإِن كُنتُم مَّرۡضَىٰٓ أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوۡ جَآءَ أَحَدٞ مِّنكُم مِّنَ ٱلۡغَآئِطِ
أَوۡ لَٰمَسۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمۡ تَجِدُواْ مَآءٗ فَتَيَمَّمُواْ صَعِيدٗا طَيِّبٗا
فَٱمۡسَحُواْ بِوُجُوهِكُمۡ وَأَيۡدِيكُم مِّنۡهُۚ مَا يُرِيدُ ٱللَّهُ
لِيَجۡعَلَ عَلَيۡكُم مِّنۡ حَرَجٖ وَلَٰكِن يُرِيدُ لِيُطَهِّرَكُمۡ
وَلِيُتِمَّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٦
وَٱذۡكُرُواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَمِيثَٰقَهُ ٱلَّذِي وَاثَقَكُم
بِهِۦٓ إِذۡ قُلۡتُمۡ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ
ٱلصُّدُورِ ٧ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُواْ قَوَّٰمِينَ لِلَّهِ
شُهَدَآءَ بِٱلۡقِسۡطِۖ وَلَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ شَنَـَٔانُ قَوۡمٍ عَلَىٰٓ
أَلَّا تَعۡدِلُواْۚ ٱعۡدِلُواْ هُوَ أَقۡرَبُ لِلتَّقۡوَىٰۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ
ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ٨ وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٌ عَظِيمٞ ٩



Әй мүміндер! Қашан намазға түрсаңдар, (түрарда,) жүздеріңді және шынтақтарға дейін қолдарыңды жуыңдар. Бастарыңа мәсих тартыңдар. (сипаңдар.) Және екі тобықтарға дейін аяқтарыңды жуыңдар. Егер де жүніп болсаңдар, (бой дәретсіз болсаңдар,) толық тазаланыңдар. (Шомылыңдар.) Егер науқас не сапар да болсаңдар немесе сендерден біреу түзге отырып келсе не әйелге жақындассаңдар, сонда су таба алмасаңдар таза жерге тәяммүм соғыңдар; онымен беті-қолдарыңды сипаңдар. Өйткені, Алла, сендерге ауыршылық қаламайды. Бірақ, сендерді тазартуды сондай-ақ шүкірлік етулерің үшін сендерге нығметтерін тамамдауды қалайды. (6) Алланың сендерге берген нығметін және: "Естідік, бой үсындық" деп байлаған серттеріңді еске алыңдар! Әрі Алладан қорқыңдар! Күдіксіз Алла көкіректегілерді толық білуші. (7) Әй мүміндер! Алла үшін куәлікте туралық үстінде мықты түрыңдар. Және бір елдің өшпенділігі сендерді әділсіздікке тартпасын. Әділдік істеңдер. Сол тақуалыққа жақынырақ. Және Алладан қорқыңдар. Күдіксіз Алла не істегендеріңнен толық хабар алушы. (8) Алла (Т.) сондай иман келтіріп, ізгі іс істегендерге жарылқау әрі ірі сыйлық уәде етті. (9)

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ
ٱلۡجَحِيمِ ١٠ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتَ
ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ هَمَّ قَوۡمٌ أَن يَبۡسُطُوٓاْ إِلَيۡكُمۡ أَيۡدِيَهُمۡ
فَكَفَّ أَيۡدِيَهُمۡ عَنكُمۡۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ
ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١١ ۞ وَلَقَدۡ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ بَنِيٓ
إِسۡرَٰٓءِيلَ وَبَعَثۡنَا مِنۡهُمُ ٱثۡنَيۡ عَشَرَ نَقِيبٗاۖ وَقَالَ ٱللَّهُ
إِنِّي مَعَكُمۡۖ لَئِنۡ أَقَمۡتُمُ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَيۡتُمُ ٱلزَّكَوٰةَ
وَءَامَنتُم بِرُسُلِي وَعَزَّرۡتُمُوهُمۡ وَأَقۡرَضۡتُمُ ٱللَّهَ قَرۡضًا
حَسَنٗا لَّأُكَفِّرَنَّ عَنكُمۡ سَيِّـَٔاتِكُمۡ وَلَأُدۡخِلَنَّكُمۡ
جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ فَمَن كَفَرَ بَعۡدَ
ذَٰلِكَ مِنكُمۡ فَقَدۡ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ١٢ فَبِمَا
نَقۡضِهِم مِّيثَٰقَهُمۡ لَعَنَّٰهُمۡ وَجَعَلۡنَا قُلُوبَهُمۡ قَٰسِيَةٗۖ
يُحَرِّفُونَ ٱلۡكَلِمَ عَن مَّوَاضِعِهِۦ وَنَسُواْ حَظّٗا مِّمَّا
ذُكِّرُواْ بِهِۦۚ وَلَا تَزَالُ تَطَّلِعُ عَلَىٰ خَآئِنَةٖ مِّنۡهُمۡ إِلَّا قَلِيلٗا مِّنۡهُمۡۖ
فَٱعۡفُ عَنۡهُمۡ وَٱصۡفَحۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٣

ثلاثة أرباع الحزب ١١



Сондай қарсы келіп, аяттарымызды өтірікке үйғарғандар, солар тозақтық. (10) Әй мүміндер! Алла (Т.) ның сендерге берген бағын еске алыңдар: Сол уақытта бір ел (суық) қолын созған еді де, Алла олардың қолын сендерден тосқан еді. Сондықтан Алладан қорқыңдар және мүміндер Аллаға тәуекел етсін. (11) Расында Алла Израил үрпақтарынан уәде алған еді. Олардан он екі бастық жіберген едік. Алла (оларға): "Мен сендермен біргемін; егер намазды орындасаңдар, зекет берсеңдер, елшілеріме иман келтіріп, оларға көмек берсеңдер және Аллаға көркем қарыз берсеңдер, (Алла жолында мал жүмсасаңдар,) әлбетте жамандықтарыңды жойып, сендерді астарынан өзендер ағатын бақшаларға кіргіземіз. Ал сонда сендерден біреу қарсы болса, тура жолдан адасқан болады" деді. (12) Сонда олардың серттерін бүзулары себепті оларға лағынет етіп, жүректерін қатайттық. Олар, (Тәурат) сөздерін орнынан өзгертіп, оларға берілген үгітті үмытты. Олардың өте азынан басқасының қиянаткерліктерін үдайы сезіп отырасың. Сонда да оларды кешірім етіп, елеме. Расында Алла (Т.) игілік істеушілерді сүйеді. (13)

وَمِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّا نَصَٰرَىٰٓ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَهُمۡ
فَنَسُواْ حَظّٗا مِّمَّا ذُكِّرُواْ بِهِۦ فَأَغۡرَيۡنَا بَيۡنَهُمُ ٱلۡعَدَاوَةَ
وَٱلۡبَغۡضَآءَ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ وَسَوۡفَ يُنَبِّئُهُمُ ٱللَّهُ
بِمَا كَانُواْ يَصۡنَعُونَ ١٤ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ
قَدۡ جَآءَكُمۡ رَسُولُنَا يُبَيِّنُ لَكُمۡ كَثِيرٗا مِّمَّا
كُنتُمۡ تُخۡفُونَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَيَعۡفُواْ عَن
كَثِيرٖۚ قَدۡ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٞ وَكِتَٰبٞ
مُّبِينٞ ١٥ يَهۡدِي بِهِ ٱللَّهُ مَنِ ٱتَّبَعَ رِضۡوَٰنَهُۥ
سُبُلَ ٱلسَّلَٰمِ وَيُخۡرِجُهُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى
ٱلنُّورِ بِإِذۡنِهِۦ وَيَهۡدِيهِمۡ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ
١٦ لَّقَدۡ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡمَسِيحُ
ٱبۡنُ مَرۡيَمَۚ قُلۡ فَمَن يَمۡلِكُ مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـًٔا إِنۡ أَرَادَ
أَن يُهۡلِكَ ٱلۡمَسِيحَ ٱبۡنَ مَرۡيَمَ وَأُمَّهُۥ وَمَن فِي
ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗاۗ وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ
وَمَا بَيۡنَهُمَاۚ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٧



Және "Христианбыз" дегендерден де серт алған едік. Дегенмен олар да берілген үгіттен үлестерін ұмытты. Сондықтан араларына қиямет күніне дейін дұшпандық, өштік салдық. Және Алла (Т.) оларға не істегендерінің хабарын тез береді. (14) Әй Кітап иелері! Сендерге Кітаптан жасырған нәрселеріңнің көбін ашық түсіндіретін және көбірегінен елемей өтіп кететін Елшіміз келді. Расында сендерге Алладан бір нұр және ашық бір Кітап (Құран) келді. (15) Алла (Т.) кім өз ризасына түйлессе, сол Кітап арқылы есендік жолдарына салады және өз нұсқауымен қараңғылықтардан жарыққа шығарып түп–тура жолға салады. (16) Расында: "Алланы, Мәрйем ұлы Мәсих" дегендер кәпір Болды. "Егер Алла, Мәрйем ұлы Мәсихты және оның шешесін де, тіпті жер жүзіндегі біртұтас жан иесін жоқ етуді қаласа, Алладан құтқаруға кім ие?",– де. Көктер мен жердің және екеуінің арасындағылардың иелігі Аллаға тән. Ол қалағанын жаратады әрі Алланың әр нәрсеге толық күші жетуші. (17)

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ وَٱلنَّصَٰرَىٰ نَحْنُ أَبْنَٰٓؤُا۟ ٱللَّهِ وَأَحِبَّٰٓؤُهُۥ ۚ قُلْ
فَلِمَ يُعَذِّبُكُم بِذُنُوبِكُم ۖ بَلْ أَنتُم بَشَرٌ مِّمَّنْ خَلَقَ ۚ يَغْفِرُ لِمَن
يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ ۚ وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ وَإِلَيْهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٨﴾ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ قَدْ جَآءَكُمْ
رَسُولُنَا يُبَيِّنُ لَكُمْ عَلَىٰ فَتْرَةٍ مِّنَ ٱلرُّسُلِ أَن تَقُولُوا۟ مَا جَآءَنَا
مِنۢ بَشِيرٍ وَلَا نَذِيرٍ ۖ فَقَدْ جَآءَكُم بَشِيرٌ وَنَذِيرٌ ۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ
شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٩﴾ وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ ٱذْكُرُوا۟
نِعْمَةَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ جَعَلَ فِيكُمْ أَنۢبِيَآءَ وَجَعَلَكُم مُّلُوكًا
وَءَاتَىٰكُم مَّا لَمْ يُؤْتِ أَحَدًا مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٠﴾ يَٰقَوْمِ ٱدْخُلُوا۟
ٱلْأَرْضَ ٱلْمُقَدَّسَةَ ٱلَّتِى كَتَبَ ٱللَّهُ لَكُمْ وَلَا تَرْتَدُّوا۟ عَلَىٰٓ أَدْبَارِكُمْ
فَتَنقَلِبُوا۟ خَٰسِرِينَ ﴿٢١﴾ قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّ فِيهَا قَوْمًا جَبَّارِينَ
وَإِنَّا لَن نَّدْخُلَهَا حَتَّىٰ يَخْرُجُوا۟ مِنْهَا فَإِن يَخْرُجُوا۟ مِنْهَا
فَإِنَّا دَٰخِلُونَ ﴿٢٢﴾ قَالَ رَجُلَانِ مِنَ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ
أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمَا ٱدْخُلُوا۟ عَلَيْهِمُ ٱلْبَابَ فَإِذَا دَخَلْتُمُوهُ
فَإِنَّكُمْ غَٰلِبُونَ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَتَوَكَّلُوٓا۟ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٣﴾



Янудилер мен Христиандар: "Біздер Алланың ұлдары және сүйгендеріміз" деді. Оларға айт: "Онда Алла күнәларың себепті сендерді неге азаптайды? Керісінше сендер Алланың жаратқан адамысыңдар." Алла қалаған кісісін жарылқап және қалаған кісісін азаптайды. Көктердің және жердің әрі екі арасындағылардың барлығы Алланың иелігінде және барар жер де Оның алды. (18) Әй Кітап иелері! Пайғамбарлардың арасы үзілгенде, сендерге Елшіміз келді. "Бізге қуантушы, қорқытушы келмеді" дерсіңдер деп, міне сендерге қуантушы, қорқытушы Елші келді. Алла (Т.) ның барлық нәрсеге толық күші жетуші. (19) Бір заманда Мұса (Ғ.С.) өз еліне: " Әй елім! Алланың сендерге берген нығметін еске алыңдар! Өз іштеріңде пайғамбарлар шығарды, әрі сендерді патшалар жасады. Сондай-ақ сендерге әлемде ешкімге берілмеген нығметін берді" деген. (20) Және: "Әй елім! Алла, сендерге жазған қасиетті жерге (Құдыс, Шамға) кіріңдер. Арттарыңа қайтпаңдар, әйтпесе зиян етушілерге айналасыңдар" деген. (21) Олар: "Әй Мұса! Ол жерде зорлықшыл ел бар. Олар ол жерден шықпайынша біз ол жерге әсте кірмейміз. Егер олар ол жерден шықса әрине кіреміз" деді (22) Қорыққандардан болып, өздерін Алла нығметке бөлеген екі кісі: "Олардың үстіне қақпадан кіріңдер. Сонда қашан одан кірсеңдер, сендер үстем боласыңдар. Егер мұмін болсаңдар Аллаға тәуекел етіңдер" деді. (23)

قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّا لَن نَّدْخُلَهَآ أَبَدًا مَّا دَامُوا۟ فِيهَا فَٱذْهَبْ
أَنتَ وَرَبُّكَ فَقَٰتِلَآ إِنَّا هَٰهُنَا قَٰعِدُونَ ﴿٢٤﴾ قَالَ رَبِّ
إِنِّى لَآ أَمْلِكُ إِلَّا نَفْسِى وَأَخِى فَٱفْرُقْ بَيْنَنَا وَبَيْنَ ٱلْقَوْمِ
ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٢٥﴾ قَالَ فَإِنَّهَا مُحَرَّمَةٌ عَلَيْهِمْ أَرْبَعِينَ سَنَةً
يَتِيهُونَ فِى ٱلْأَرْضِ فَلَا تَأْسَ عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْفَٰسِقِينَ
﴿٢٦﴾ ۞ وَٱتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ ٱبْنَىْ ءَادَمَ بِٱلْحَقِّ إِذْ قَرَّبَا قُرْبَانًا
فَتُقُبِّلَ مِنْ أَحَدِهِمَا وَلَمْ يُتَقَبَّلْ مِنَ ٱلْءَاخَرِ قَالَ لَأَقْتُلَنَّكَ
قَالَ إِنَّمَا يَتَقَبَّلُ ٱللَّهُ مِنَ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٢٧﴾ لَئِنۢ بَسَطتَ إِلَىَّ يَدَكَ
لِتَقْتُلَنِى مَآ أَنَا۠ بِبَاسِطٍ يَدِىَ إِلَيْكَ لِأَقْتُلَكَ إِنِّىٓ أَخَافُ ٱللَّهَ
رَبَّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٨﴾ إِنِّىٓ أُرِيدُ أَن تَبُوٓأَ بِإِثْمِى وَإِثْمِكَ فَتَكُونَ
مِنْ أَصْحَٰبِ ٱلنَّارِ وَذَٰلِكَ جَزَٰٓؤُا۟ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٩﴾ فَطَوَّعَتْ
لَهُۥ نَفْسُهُۥ قَتْلَ أَخِيهِ فَقَتَلَهُۥ فَأَصْبَحَ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٣٠﴾
فَبَعَثَ ٱللَّهُ غُرَابًا يَبْحَثُ فِى ٱلْأَرْضِ لِيُرِيَهُۥ كَيْفَ يُوَٰرِى
سَوْءَةَ أَخِيهِ قَالَ يَٰوَيْلَتَىٰٓ أَعَجَزْتُ أَنْ أَكُونَ مِثْلَ هَٰذَا
ٱلْغُرَابِ فَأُوَٰرِىَ سَوْءَةَ أَخِى فَأَصْبَحَ مِنَ ٱلنَّٰدِمِينَ ﴿٣١﴾

الحزب ١٢



"Әй Мүса! Олар ол жерде тұрғанда біз оған тіпті кірмейміз. Өзің және Раббың барып соғысыңдар. Әрине біз мұнда отырамыз" деді. (24) (Мүса Ғ.С.): "Раббым! Мен өзіме, туысыма ғана ие бола аламын. Бұзақы елден арамызды ажырата көр!",– деді. (25) (Алла Т.): "Енді оларға, ол жер шынайы түрде қырық жыл арам қылынды. Олар сол жерде абыржып жүреді. Онда бұзақы елге қайғырма" деді. (26) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға Адам (Ғ.С.) ның екі ұлының әңгімесін шынайы түрде оқы: "Сол уақытта екеуі Аллаға жақындық үшін құрбан шалған еді. Сонда біреуінен қабылданып, екіншісінен қабылданбаған еді." (Құрбаны қабылданбаған Қабыл):" Әлбетте мен сені өлтіремін" деді. Сонда (Һабыл): "Алла сөзсіз тақуалардың құрбаның қабыл етеді" деді. (27) "Сен мені шын өлтіруге қол созсаң да, мен сені өлтіру үшін қол созбаймын. Күдіксіз мен әлемдердің Раббы Алладан қорқамын!" (28) "Сөзсіз мен, сенің өз күнәңмен менің күнәмді жүктеп, тозақтық болуыңды қалаймын. Осы, залымдардың жазасы." (29) Сонда оның нәпсісі, туысын өлтіруге қызықтырды да ол, оны өлтіріп, зиянға ұшыраушылардан болды. (Адам Ғ.С. егіз ұл–қыздарды ауыстырып үйлендіреді екен. Бірақ Қабыл өз сыңарымды аламын деп, Һабыл екеуі серттесіп құрбан шалғанда құрбаны қабылданбаған Қабыл, Һабылды өлтіріп, қайтерін білмей көтеріп жүргенде Құдіретше екі қарға таласып бірін–бірі өлтіріп, көмгенін көріп, көмеді. Б.М.Р.К. т.б.) (30) Сонда Алла, оған туысының өлігін жасыруын көрсетуі үшін жіберген қарға, жерді қаза бастағанда: "Әттең! Маған не болды? Туысының денесін көмген қарға құрлы бола алмадым ба?",– деді де, өкінушілерден болды. (31)

مِنْ أَجْلِ ذَٰلِكَ كَتَبْنَا عَلَىٰ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ أَنَّهُۥ مَن قَتَلَ
نَفْسًۢا بِغَيْرِ نَفْسٍ أَوْ فَسَادٍ فِى ٱلْأَرْضِ فَكَأَنَّمَا قَتَلَ
ٱلنَّاسَ جَمِيعًا وَمَنْ أَحْيَاهَا فَكَأَنَّمَآ أَحْيَا ٱلنَّاسَ
جَمِيعًا وَلَقَدْ جَآءَتْهُمْ رُسُلُنَا بِٱلْبَيِّنَٰتِ ثُمَّ إِنَّ كَثِيرًا
مِّنْهُم بَعْدَ ذَٰلِكَ فِى ٱلْأَرْضِ لَمُسْرِفُونَ ﴿٣٢﴾ إِنَّمَا
جَزَٰٓؤُا۟ ٱلَّذِينَ يُحَارِبُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَسْعَوْنَ فِى ٱلْأَرْضِ
فَسَادًا أَن يُقَتَّلُوٓا۟ أَوْ يُصَلَّبُوٓا۟ أَوْ تُقَطَّعَ أَيْدِيهِمْ
وَأَرْجُلُهُم مِّنْ خِلَٰفٍ أَوْ يُنفَوْا۟ مِنَ ٱلْأَرْضِ ذَٰلِكَ
لَهُمْ خِزْىٌ فِى ٱلدُّنْيَا وَلَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ
﴿٣٣﴾ إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ مِن قَبْلِ أَن تَقْدِرُوا۟ عَلَيْهِمْ فَٱعْلَمُوٓا۟
أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٤﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱبْتَغُوٓا۟ إِلَيْهِ ٱلْوَسِيلَةَ وَجَٰهِدُوا۟ فِى سَبِيلِهِۦ
لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٣٥﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوْ أَنَّ
لَهُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُۥ مَعَهُۥ لِيَفْتَدُوا۟ بِهِۦ مِنْ
عَذَابِ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ مَا تُقُبِّلَ مِنْهُمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٣٦﴾



Соның салдарынан Израил ұрпақтарына: Кім кісі өлтірмеген немесе жер жүзінде бұзақылық қылмаған біреуді өлтірсе, сонда шынайы түрде барлық адамды өлтіргенмен және кім оны тірілтсе, (өлімнен құтқарса,) барлық адамды тірілткенмен тең деп жаздық. Расында оларға елшілеріміз ашық дәлелдермен келді. Бірақ содан кейін де олардың көбірегі жер жүзінде шектен шығушылар болды. (32) Алла және Елшісімен жағаласқандардың және жер жүзінде бұзақылық жасап жүргендердің жазасы: Өлтірілулері, не асылулары, яки; қол–аяқтарының қиғаштап кесілулері немесе жерден айдалулары. Бұл олардың дүниедегі жапасы. Және олар үшін ахиретте ірі азап бар. (33) Бірақ сендердің оларға ықбалдарың жүруден бұрын тәубе қылғандар басқа. Сонда Алла (Т.) ның аса жарылқаушы, ерекше мейірімді екенін біліңдер. (34) Әй иман келтіргендер! Алладан қорқыңдар, Оған жақындасуды іздеңдер. (Бой ұсыну арқылы тырысыңдар. М.Ж.Р. т.б.) Және екі дүниеде құтылып мұратқа жетулерің үшін, Оның жолында күресіңдер. (35) Күдіксіз сондай кәпірлер жер жүзіндегі барлық нәрсені және онымен бірге тағы сондай нәрсені қиямет күнінің азабынан (құтылу үшін) төлеуге салса да олардан қабыл етілмейді де, оларға жан түрішгерлік қинау бар. (36)

يُرِيدُونَ أَن يَخْرُجُوا مِنَ النَّارِ وَمَا هُم بِخَارِجِينَ مِنْهَا
وَلَهُمْ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٣٧﴾ وَالسَّارِقُ وَالسَّارِقَةُ فَاقْطَعُوا
أَيْدِيَهُمَا جَزَاءً بِمَا كَسَبَا نَكَالًا مِّنَ اللَّهِ وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ
﴿٣٨﴾ فَمَن تَابَ مِن بَعْدِ ظُلْمِهِ وَأَصْلَحَ فَإِنَّ اللَّهَ يَتُوبُ
عَلَيْهِ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٩﴾ أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ لَهُ مُلْكُ
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ يُعَذِّبُ مَن يَشَاءُ وَيَغْفِرُ لِمَن يَشَاءُ
وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤٠﴾ ۞ يَا أَيُّهَا الرَّسُولُ
لَا يَحْزُنكَ الَّذِينَ يُسَارِعُونَ فِي الْكُفْرِ مِنَ الَّذِينَ
قَالُوا آمَنَّا بِأَفْوَاهِهِمْ وَلَمْ تُؤْمِن قُلُوبُهُمْ وَمِنَ الَّذِينَ
هَادُوا سَمَّاعُونَ لِلْكَذِبِ سَمَّاعُونَ لِقَوْمٍ
آخَرِينَ لَمْ يَأْتُوكَ يُحَرِّفُونَ الْكَلِمَ مِن بَعْدِ مَوَاضِعِهِ
يَقُولُونَ إِنْ أُوتِيتُمْ هَٰذَا فَخُذُوهُ وَإِن لَّمْ تُؤْتَوْهُ فَاحْذَرُوا
وَمَن يُرِدِ اللَّهُ فِتْنَتَهُ فَلَن تَمْلِكَ لَهُ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا
أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَمْ يُرِدِ اللَّهُ أَن يُطَهِّرَ قُلُوبَهُمْ لَهُمْ فِي
الدُّنْيَا خِزْيٌ وَلَهُمْ فِي الْآخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٤١﴾

الحزب ١٢



Олар оттан шығуларын қалайды. Дегенмен олар одан шығушы емес. Және олар үшін тұрақты азап бар. (37) Ер және әйел ұрының, қылмыстарына жаза әрі Алладан бір өнеге түрінде қолдарын кесіңдер. Алла (Т.) аса үстем, хикмет иесі. (38) Ал кім зұлымдықтан кейін тәубе қылса, түзелсе, сонда шәксіз Алла оның тәубесін қабыл етеді. Алла аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (39) Расында көктер мен жердің әкімшілігі Аллаға тән екенін білмедің бе? Кімді қаласа жазалайды да, кімді қаласа жарылқайды. Әрі Алланың әр нәрсеге күші жетуші. (40) Әй Пайғамбар! Ауыздарымен: "Сендік" деп, жүректері сенбегендермен Яьудилерден күпірде жарысқандар сені кейітпесін. Олар өтірікке құлақ асады; сондай-ақ саған келмеген басқа бір қауым үшін тыңдайды. Және олар сөзді орындалғаннан кейін өзгертеді: "Егер сендерге осы берілсе, оны алыңдар да, егер ол берілмесе, онда бой тартыңдар!",– дейді. (Хайбар Яьудилері зинашы ер, әйелді Тәурат үкімі бойынша өлтіруге қимай: Өлім жазасын берсе, алмаңдар да, дүре жазасын берсе алыңдар" деп Мұхаммед Ғ.С. ға жібереді. Б.Ж.М.К. т.б.) (Мұхаммед Ғ.С.) Алла (Т.), біреудің бұзылуын қаласа, сен ол үшін Алладан дәнеңеге ие бола алмайсың. Міне солар, Алланың жүректерін тазартуды қаламағандар. Оларға дүниеде жапа әрі ахиретте де, зор азап бар. (41)

سَمَّٰعُونَ لِلْكَذِبِ أَكَّٰلُونَ لِلسُّحْتِ ۚ فَإِن جَآءُوكَ
فَٱحْكُم بَيْنَهُمْ أَوْ أَعْرِضْ عَنْهُمْ ۖ وَإِن تُعْرِضْ عَنْهُمْ فَلَن
يَضُرُّوكَ شَيْـًٔا ۖ وَإِنْ حَكَمْتَ فَٱحْكُم بَيْنَهُم بِٱلْقِسْطِ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ ﴿٤٢﴾ وَكَيْفَ يُحَكِّمُونَكَ وَعِندَهُمُ
ٱلتَّوْرَىٰةُ فِيهَا حُكْمُ ٱللَّهِ ثُمَّ يَتَوَلَّوْنَ مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ ۚ
وَمَآ أُو۟لَٰٓئِكَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٣﴾ إِنَّآ أَنزَلْنَا ٱلتَّوْرَىٰةَ فِيهَا
هُدًى وَنُورٌ ۚ يَحْكُمُ بِهَا ٱلنَّبِيُّونَ ٱلَّذِينَ أَسْلَمُوا۟ لِلَّذِينَ
هَادُوا۟ وَٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلْأَحْبَارُ بِمَا ٱسْتُحْفِظُوا۟ مِن كِتَٰبِ
ٱللَّهِ وَكَانُوا۟ عَلَيْهِ شُهَدَآءَ ۚ فَلَا تَخْشَوُا۟ ٱلنَّاسَ
وَٱخْشَوْنِ وَلَا تَشْتَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِى ثَمَنًا قَلِيلًا ۚ وَمَن لَّمْ يَحْكُم
بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٤٤﴾ وَكَتَبْنَا عَلَيْهِمْ
فِيهَآ أَنَّ ٱلنَّفْسَ بِٱلنَّفْسِ وَٱلْعَيْنَ بِٱلْعَيْنِ وَٱلْأَنفَ
بِٱلْأَنفِ وَٱلْأُذُنَ بِٱلْأُذُنِ وَٱلسِّنَّ بِٱلسِّنِّ وَٱلْجُرُوحَ
قِصَاصٌ ۚ فَمَن تَصَدَّقَ بِهِۦ فَهُوَ كَفَّارَةٌ لَّهُۥ ۚ وَمَن
لَّمْ يَحْكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٤٥﴾



Олар өтірікке құлақ салушы, арам жеушілер. (Мұхаммед Ғ.С.) егер олар саған келсе, араларына үкім бер, немесе олардан жүз бұр. Егер олардан жүз бұрсаң да, олар саған ешбір зиян бере алмайды. Ал егер араларына үкім берсең, тура үкім бер. Шәксіз Алла турашылдарды сүйеді. (42) Олардың қасындағы Тәуратта Алланың үкімі бола тұра саған қалайша жүгініседі? Сонан соң да одан олар бас тартады. Өйткені олар сенуші емес. (43) Күдіксіз Тәуратты түсірдік, онда тура жол және нұр бар. Аллаға бой ұсынған пайғамбарлар, Яһудилерге онымен үкім етер еді. Және Алланың Кітабын қорғауға міндеттендірілген сопылармен ғалымдар да, онымен үкім етер еді. Олар оған куәгер еді. Ендеше адамдардан қорықпаңдар да, Менен қорқыңдар және аяттарымды аз бір ақшаға сатпаңдар! Кім Алланың түсіргенімен үкім етпесе, міне солар қарсы болушылар. (44) Оларға Тәуратта: Жанға жан, көзге көз, мұрынға мұрын, құлаққа құлақ, тіске тіс және жараларға да, қарама–қарсы төлеу (қысас) жаздық. Дегенмен біреу, оны кешірім етсе, сонда ол оған кәппарат болады. (Өз күнәсы кешіледі.) Және кім Алла түсірген заң бойынша билік етпесе, міне солар залымдар. (45)

وَقَفَّيْنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ
ٱلتَّوْرَىٰةِ ۖ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْإِنجِيلَ فِيهِ هُدًى وَنُورٌ وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ
يَدَيْهِ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ وَهُدًى وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٦﴾ وَلْيَحْكُمْ
أَهْلُ ٱلْإِنجِيلِ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فِيهِ ۚ وَمَن لَّمْ يَحْكُم بِمَآ أَنزَلَ
ٱللَّهُ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٤٧﴾ وَأَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ
بِٱلْحَقِّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ وَمُهَيْمِنًا
عَلَيْهِ ۖ فَٱحْكُم بَيْنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ ۖ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَهُمْ
عَمَّا جَآءَكَ مِنَ ٱلْحَقِّ ۚ لِكُلٍّ جَعَلْنَا مِنكُمْ شِرْعَةً وَمِنْهَاجًا ۚ
وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَٰكِن لِّيَبْلُوَكُمْ فِى مَآ
ءَاتَىٰكُمْ ۖ فَٱسْتَبِقُوا۟ ٱلْخَيْرَٰتِ ۚ إِلَى ٱللَّهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا
فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٤٨﴾ وَأَنِ ٱحْكُم بَيْنَهُم بِمَآ
أَنزَلَ ٱللَّهُ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَهُمْ وَٱحْذَرْهُمْ أَن يَفْتِنُوكَ عَنۢ
بَعْضِ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيْكَ ۖ فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَٱعْلَمْ أَنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُصِيبَهُم
بِبَعْضِ ذُنُوبِهِمْ ۗ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلنَّاسِ لَفَٰسِقُونَ ﴿٤٩﴾ أَفَحُكْمَ
ٱلْجَٰهِلِيَّةِ يَبْغُونَ ۚ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ ٱللَّهِ حُكْمًا لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿٥٠﴾



**Және пайғамбарлардың ізінше өзінің алдындағы Тәуратты растаушы етіп, Мәрйем ұлы Ғисаны жалғастырдық. Әрі оған ішінде туралық, нұр болған алдындағы Тәуратты бекітуші сондай-ақ сақтанушылар үшін тура жол, үгіт түрінде Інжілді бердік. (46) Інжіл иелері ондағы Алланың нұсқауымен үкім етпесе, міне солар бұзақылар. (47) (Мұхаммед Ғ.С.) саған шынайы түрде Құранды өзінен бұрынғы кітаптарды растаушы және оларды қорғаушы түрінде түсірдік. Олардың араларына Алланың өзіңе түсіргенімен үкім қыл. Өзіңе келген шындықтан айрылып, олардың ойларына еліктеме! Сендердің ербіреулерің үшін бір жол-жоба қойдық. Егер Алла қаласа еді, барлығыңды бір-ақ үммет қылар еді. Алайда сендерге берген жол-жобаларында сынамақшы. Ендеше жақсылыққа жарысыңдар. Біртұтас барар жерлерің Алла жақ. Ол сендердің таласқан нәрселеріңді білдіреді. (48) Олардың араларына Алланың түсіргенімен үкім ет. Олардың ойларына ілеспе және саған Алла түсірген кей үкімдерден сені бұзуларынан сақтан! Егер олар жүз бұрса, күдіксіз Алла оларды кей күнәлары себепті қайғыға ұшыратуды қалайды деп біл. Расында адамдардың көбі бұзық. (49) Олар жаһилиет дәуірінің үкімін іздей ме? Анық нанған ел үшін Алладан жақсы үкім беруші кім? (50)**

نصف الحزب ١٢

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ ٱلۡيَهُودَ وَٱلنَّصَٰرَىٰٓ أَوۡلِيَآءَۘ بَعۡضُهُمۡ
أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٖۚ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمۡ فَإِنَّهُۥ مِنۡهُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٥١ فَتَرَى ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ يُسَٰرِعُونَ فِيهِمۡ
يَقُولُونَ نَخۡشَىٰٓ أَن تُصِيبَنَا دَآئِرَةٞۚ فَعَسَى ٱللَّهُ أَن يَأۡتِيَ بِٱلۡفَتۡحِ أَوۡ أَمۡرٖ
مِّنۡ عِندِهِۦ فَيُصۡبِحُواْ عَلَىٰ مَآ أَسَرُّواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۡ نَٰدِمِينَ ٥٢
وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَهَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ
إِنَّهُمۡ لَمَعَكُمۡۚ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ فَأَصۡبَحُواْ خَٰسِرِينَ ٥٣ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَن يَرۡتَدَّ مِنكُمۡ عَن دِينِهِۦ فَسَوۡفَ يَأۡتِي ٱللَّهُ بِقَوۡمٖ يُحِبُّهُمۡ
وَيُحِبُّونَهُۥٓ أَذِلَّةٍ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ أَعِزَّةٍ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ يُجَٰهِدُونَ فِي
سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا يَخَافُونَ لَوۡمَةَ لَآئِمٖۚ ذَٰلِكَ فَضۡلُ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ
وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ٥٤ إِنَّمَا وَلِيُّكُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱلَّذِينَ
يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُمۡ رَٰكِعُونَ ٥٥ وَمَن يَتَوَلَّ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ فَإِنَّ حِزۡبَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلۡغَٰلِبُونَ ٥٦ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَكُمۡ هُزُوٗا وَلَعِبٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ
ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلِكُمۡ وَٱلۡكُفَّارَ أَوۡلِيَآءَۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٥٧



Әй мүміндер! Яһудилер мен Христиандарды дос тұтпаңдар! Олар бір-біреулерінің достары. Сендерден кім оларды дос тұтса, сонда күдіксіз ол олардан. Расында Алла залым елді тура жолға салмайды. (51) Сондай жүректерінде дерті бар мұнафықтардың: "Бізге бір сұмдық келуінен (Мұсылманнан күн кетіп қалуынан) қорқамыз" деп, олардың арасында жүгіріп жүргендерін көресің. Бәлкім Алла бір жеңіс берер немесе өз қасынан бір әмір берер, сонда олар жүректеріндегі жасырғандарына өкінер. (52) Ал сондай иман келтіргендер: "Шынайы түрде сендермен біргеміз деп, Алланың атымен мықты ант ішкендер осылар ма?" дейді. Олардың ғамалдары жойылып, зиян етушілерден болды. (53) Әй мүміндер! Сендерден кім дінінен шықса, Алла (Т.) жедел бір қауым әкеледі; Алла оларды жақсы көреді және олар да Алланы жақсы көреді. Мүміндерге карсы жұмсақ, кәпірлерге қарсы қатал, Алла жолында соғысады. Сөгіс берушілердің сөгісінен олар қорықпайды. Осы, Алланың қалағанына беретін ілтипаты. Өйткені, Алла өте кең, аса білуші. (54) Шынайы түрде сендердің достарың Алла және Елшісі және де намазды толық орындайтын, зекет беретін әрі рүкүғ қылушы мүміндер. (55) Кім Алланы, Елшісін және мүміндерді дос тұтса, шынайы түрде Алланы жақтаған топ. Солар, жеңіске ие болады. (56) Әй мүміндер! Сендерден бұрын Кітап берілгендерден діндеріңді сайқы-мазаққа алып ойыншық еткендерді дос тұтпаңдар және кәпірлерді де дос көрмеңдер. Егер мүмін болсаңдар, Алладан қорқыңдар. (57)

وَإِذَا نَادَيْتُمْ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ ٱتَّخَذُوهَا هُزُوًا وَلَعِبًا ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْقِلُونَ ﴿٥٨﴾ قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ هَلْ تَنقِمُونَ مِنَّآ إِلَّآ أَنْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلُ وَأَنَّ أَكْثَرَكُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٥٩﴾ قُلْ هَلْ أُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكَ مَثُوبَةً عِندَ ٱللَّهِ مَن لَّعَنَهُ ٱللَّهُ وَغَضِبَ عَلَيْهِ وَجَعَلَ مِنْهُمُ ٱلْقِرَدَةَ وَٱلْخَنَازِيرَ وَعَبَدَ ٱلطَّٰغُوتَ أُو۟لَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ﴿٦٠﴾ وَإِذَا جَآءُوكُمْ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَقَد دَّخَلُوا۟ بِٱلْكُفْرِ وَهُمْ قَدْ خَرَجُوا۟ بِهِۦ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا كَانُوا۟ يَكْتُمُونَ ﴿٦١﴾ وَتَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٦٢﴾ لَوْلَا يَنْهَىٰهُمُ ٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلْأَحْبَارُ عَن قَوْلِهِمُ ٱلْإِثْمَ وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ﴿٦٣﴾ وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ يَدُ ٱللَّهِ مَغْلُولَةٌ غُلَّتْ أَيْدِيهِمْ وَلُعِنُوا۟ بِمَا قَالُوا۟ بَلْ يَدَاهُ مَبْسُوطَتَانِ يُنفِقُ كَيْفَ يَشَآءُ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم مَّآ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا وَأَلْقَيْنَا بَيْنَهُمُ ٱلْعَدَٰوَةَ وَٱلْبَغْضَآءَ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ كُلَّمَآ أَوْقَدُوا۟ نَارًا لِّلْحَرْبِ أَطْفَأَهَا ٱللَّهُ وَيَسْعَوْنَ فِى ٱلْأَرْضِ فَسَادًا وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٦٤﴾



Және қашан намазға (азан) шақырсаңдар, олар оны ойын қылып келекеге алды. Осы, олардың шынайы түрде түсінбейтін халық болғандықтарынан.(58) (Мұхаммед Ғ.С. оларға) айт: "Әй Кітап иелері! Бізді Аллаға әрі өзімізге түсірілгенге және бұрынғы түсірілгенге иман келтіргендігіміз үшін ғана қоштамайсыңдар ма? Шынында көбің бұзақысыңдар." (59) (Оларға) айт: "Сендерге Алланың қасында жаза тұрғысынан бұдан да жаманын хабарлайын ба?" Алла біреуді қарғап оған ашуланса және олардан маймылдар, доңыздар, тағы бұтқа табынатындар қылса, міне солар, орны жаман және тура жолдан мүлде адасқандар. (60) Және қашан олар сендерге келсе: "Иман келтірдік" дейді. Расында олар қарсылықпен кіріп және онымен шыққан болатын. Алла олардың жасырғандарын жақсы біледі. (61) Олардың көбірегінің күнәда, дұшпандықта және арам жеуде жарысқандарын көресің. Олардың істеген істері неткен жаман. (62) Егер олардың сопылары, ғалымдары; оларды күнәлы сөздерінен, арам жеулерінен тыйса еді! Әрине олардың істегендері нендей жаман. (63) Және Яһудилер: "Алланың қолы байланған (сараң)" деді. Бұл сөздері себепті олардың қолдары байланып, лағынеттелді. Керісінше, Алланың құдырет қолдары ашық, қалағанынша береді. Әрине Раббың тарапынан саған түсірілген (Құран), олардың көбінің азғындығын, қарсылығын арттырады. Сондай-ақ олардың арасына қияметке дейін дұшпандық, өштік салдық. Сондықтан әрқашан олар соғыс үшін от тамызса, Алла оны өшірді. Олар жер жүзінде бұзықтыққа тырысады. Алла бұзақыларды жақсы көрмейді. (64)

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ الْكِتَابِ آمَنُوا وَاتَّقَوْا لَكَفَّرْنَا عَنْهُمْ
سَيِّئَاتِهِمْ وَلَأَدْخَلْنَاهُمْ جَنَّاتِ النَّعِيمِ ﴿٦٥﴾ وَلَوْ أَنَّهُمْ أَقَامُوا
التَّوْرَاةَ وَالْإِنْجِيلَ وَمَا أُنْزِلَ إِلَيْهِمْ مِنْ رَبِّهِمْ لَأَكَلُوا مِنْ
فَوْقِهِمْ وَمِنْ تَحْتِ أَرْجُلِهِمْ ۚ مِنْهُمْ أُمَّةٌ مُقْتَصِدَةٌ ۖ وَكَثِيرٌ مِنْهُمْ
سَاءَ مَا يَعْمَلُونَ ﴿٦٦﴾ ۞ يَا أَيُّهَا الرَّسُولُ بَلِّغْ مَا أُنْزِلَ إِلَيْكَ
مِنْ رَبِّكَ ۖ وَإِنْ لَمْ تَفْعَلْ فَمَا بَلَّغْتَ رِسَالَتَهُ ۚ وَاللَّهُ يَعْصِمُكَ
مِنَ النَّاسِ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ ﴿٦٧﴾ قُلْ يَا أَهْلَ
الْكِتَابِ لَسْتُمْ عَلَىٰ شَيْءٍ حَتَّىٰ تُقِيمُوا التَّوْرَاةَ وَالْإِنْجِيلَ
وَمَا أُنْزِلَ إِلَيْكُمْ مِنْ رَبِّكُمْ ۗ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِنْهُمْ مَا أُنْزِلَ
إِلَيْكَ مِنْ رَبِّكَ طُغْيَانًا وَكُفْرًا ۖ فَلَا تَأْسَ عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ
﴿٦٨﴾ إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ هَادُوا وَالصَّابِئُونَ وَالنَّصَارَىٰ
مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٩﴾ لَقَدْ أَخَذْنَا مِيثَاقَ بَنِي
إِسْرَائِيلَ وَأَرْسَلْنَا إِلَيْهِمْ رُسُلًا ۖ كُلَّمَا جَاءَهُمْ رَسُولٌ بِمَا
لَا تَهْوَىٰ أَنْفُسُهُمْ فَرِيقًا كَذَّبُوا وَفَرِيقًا يَقْتُلُونَ ﴿٧٠﴾

ثلاثة أرباع الحزب ١٢



Егер Кітап иелері иман келтіріп, тақуалық қылса еді, әлбетте олардың жамандықтарын жойып, оларды Нағым жәннәтіне кіргізер едік. (65) Егер олар Тәурат, Інжілді және Раббылары тарапынан өздеріне түсірілгенді толық орындаса еді, әрине олар үстіңгі жақтарынан (ағаштардың жемістерінен) әрі аяқтарының астынан (жердің өсімдіктерінен) жейтін еді. Олардың бір орташа тобы бар. Дегенмен олардың көбінің істеген істері жаман еді. (66) Әй Пайғамбар! Раббың тарапынан түсірілгенді жалғастыр. Егер оны істемесең, елшілік міндетін жалғастырмаған боласың. Алла сені адамдардан қорғайды. Күдіксіз Алла қарсы болған елді тура жолға салмайды. (67) (Мұхаммед Ғ.С. оларға) айт: "Әй Кітап иелері! Інжіл, Тәуратты және Раббыларың тарапынан сендерге түсірілгенді толық орындағанға дейін дәнеңе емессіңдер!" Әрине саған түсірілген Құран олардың көбінің азғындығын, қарсылығын арттырады. Сонда қарсы келген елге уайым жеме. (68) Негізінен Аллаға сенгендер, Яһудилер, Сабилер, және Христиандардан кім Аллаға, ахирет күніне иман келтіріп, ізгі іс істесе, сонда оларға қорқу да жоқ әрі қайғырмайды. (69) Әрине Израил ұрпақтарынан серт алып, оларға елшілер жіберген едік. Қашан да оларға бір елші, көңілдері тартпаған нәрсе келтірсе бір бөлімін өтірікке шығарып, бір бөлімін өлтіреді. (70)

وَحَسِبُوٓا۟ أَلَّا تَكُونَ فِتْنَةٌ فَعَمُوا۟ وَصَمُّوا۟ ثُمَّ تَابَ ٱللَّهُ
عَلَيْهِمْ ثُمَّ عَمُوا۟ وَصَمُّوا۟ كَثِيرٌ مِّنْهُمْ ۚ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا
يَعْمَلُونَ ﴿٧١﴾ لَقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ
ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ ۖ وَقَالَ ٱلْمَسِيحُ يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱعْبُدُوا۟
ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبَّكُمْ ۖ إِنَّهُۥ مَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدْ حَرَّمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ
ٱلْجَنَّةَ وَمَأْوَىٰهُ ٱلنَّارُ ۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ﴿٧٢﴾
لَّقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ ثَالِثُ ثَلَٰثَةٍ ۘ وَمَا مِنْ
إِلَٰهٍ إِلَّآ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۚ وَإِن لَّمْ يَنتَهُوا۟ عَمَّا يَقُولُونَ لَيَمَسَّنَّ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٣﴾ أَفَلَا يَتُوبُونَ
إِلَى ٱللَّهِ وَيَسْتَغْفِرُونَهُۥ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٧٤﴾
مَّا ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِ
ٱلرُّسُلُ وَأُمُّهُۥ صِدِّيقَةٌ ۖ كَانَا يَأْكُلَانِ ٱلطَّعَامَ ۗ
ٱنظُرْ كَيْفَ نُبَيِّنُ لَهُمُ ٱلْـَٔايَٰتِ ثُمَّ ٱنظُرْ أَنَّىٰ
يُؤْفَكُونَ ﴿٧٥﴾ قُلْ أَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا
يَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ۚ وَٱللَّهُ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٧٦﴾



Олар, (пайғамбарларды жалғандау, өлтірулері себепті. Ж.М.Р. т.б.) бір сүмдық болмайды деп, ойлады да соқыр, саңырау болып алды. Сонсоң Алла олардың тәубесін қабыл етті. Және де олардың көбі сокыр, саңырау болды. Алла (Т.) олардың не істегендерін толық көруші. (71) Расында Мәрйем ұлы Мәсихты: "Алла" дегендер кәпір болды. Негізінде Мәсих: "Әй Израил ұрпақтары! Аллаға құлшылық қылыңдар! Менің Раббым; әрі сендердің Раббыларың! Өйткені, кім Аллаға ортақ қосса, расында Алла оған жәннәтті арам етеді. Оның орны тозақ оты. Сондай-ақ залымдар үшін жәрдемші жоқ" деген. (72) Расында: "Алла, үштің үшіншісі" дегендер кәпір болды. Бір Тәңірден басқа тәңір жоқ. Егер олар бұл айтқандарынан тыйылмаса, олардан; сондай қарсы келгендерге күйзелтуші азап кездеседі. (73) Сонда да Аллаға тәубе етіп, жарылқану тілемей ме? Алла (Т.) аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (74) Мәрйем ұлы Мәсих; бір пайғамбар ғана. Одан бұрын да пайғамбарлар өткен. Оның анасы шыншыл. Екеуі де тамақ жейтұғын. (Әй Мұхаммед!) Қара! Оларға аяттарымызды қалай ашық баян етеміз. Сонсоң қалай бұрылып бара жатқандарын көр! (75) (Мұхаммед Ғ.С.) оларга айт: " Алладан өзге сендерге пайда, зиян келтіре алмайтынға құлшылық қыласыңдар ма?" Негізінде Алла, әр нәрсені естуші, білуші. (76)

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لَا تَغْلُوا۟ فِى دِينِكُمْ غَيْرَ ٱلْحَقِّ
وَلَا تَتَّبِعُوٓا۟ أَهْوَآءَ قَوْمٍ قَدْ ضَلُّوا۟ مِن قَبْلُ وَأَضَلُّوا۟
كَثِيرًا وَضَلُّوا۟ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ﴿٧٧﴾ لُعِنَ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ مِنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَلَىٰ لِسَانِ دَاوُۥدَ وَعِيسَى
ٱبْنِ مَرْيَمَ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا۟ وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ﴿٧٨﴾
كَانُوا۟ لَا يَتَنَاهَوْنَ عَن مُّنكَرٍ فَعَلُوهُ لَبِئْسَ
مَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ ﴿٧٩﴾ تَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ
يَتَوَلَّوْنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ أَنفُسُهُمْ
أَن سَخِطَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَفِى ٱلْعَذَابِ هُمْ خَٰلِدُونَ ﴿٨٠﴾
وَلَوْ كَانُوا۟ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلنَّبِىِّ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْهِ
مَا ٱتَّخَذُوهُمْ أَوْلِيَآءَ وَلَٰكِنَّ كَثِيرًا مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ
﴿٨١﴾ ۞ لَتَجِدَنَّ أَشَدَّ ٱلنَّاسِ عَدَٰوَةً لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱلْيَهُودَ
وَٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ وَلَتَجِدَنَّ أَقْرَبَهُم مَّوَدَّةً لِّلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّا نَصَٰرَىٰ ذَٰلِكَ بِأَنَّ مِنْهُمْ
قِسِّيسِينَ وَرُهْبَانًا وَأَنَّهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٨٢﴾

الجزء ٧ الحزب ١٢



(Мұхаммед Ғ.С.): "Әй Кітап иелері! Діндеріңде орынсыз шектен шықпаңдар және бұрынғы нақ жолдан адасқан әрі көптерді адастырған сондай–ақ тегіс жолдан азған қауымның әуесіне ілеспеңдер" де. (77) Сондай Израил ұрпақтарынан қарсы болғандарға, Дауыт және Мәрйем ұлы Ғиса (Ғ.С.) ның тілі арқылы лағынет етілген. Ол қарсы келулері, шектен шығуларының салдарынан. (78) Олар бір-бірлерін істеген жамандықтарынан тыймайтын болған. Расында олардың істегендері нендей жаман. (79) Олардан көбінің кәпірлерді дос тұтқанын көресің. Алланың ашуына жолығып, азапта мәңгі қалатындықтан олардың ілгері жіберген нәрселері нендей жаман. (80) Егер олар Аллаға, Пайғамбарға және оған түсірілген Құранға иман келтірген болса, оларды дос тұтпас еді. Бірақ олардың көбі бұзақылар. (81) Әрине мүміндерге адамдардан ең қатты дұшпан түрінде Яһудилерді, Мүшріктерді табасың. Және мүмірдерге сүйіспеншілік тұрғысынан олардың жақынырағын: "Біз Христианбыз" дегендерден табасың. Бұл олардың даналары, тақуаларының болуы және олардың менменсімейтіндіктері себепті. (82) (Хабашістанға барған Мұсылмандар, Христиан Нажжаши патшаның алдында Құран оқығанда ықылас білдірген екен. Ж.М.Т.Х.Ж–Қ.)

وَإِذَا سَمِعُوا۟ مَآ أُنزِلَ إِلَى ٱلرَّسُولِ تَرَىٰٓ أَعْيُنَهُمْ تَفِيضُ مِنَ
ٱلدَّمْعِ مِمَّا عَرَفُوا۟ مِنَ ٱلْحَقِّ يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱكْتُبْنَا مَعَ
ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٨٣﴾ وَمَا لَنَا لَا نُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَمَا جَآءَنَا مِنَ ٱلْحَقِّ
وَنَطْمَعُ أَن يُدْخِلَنَا رَبُّنَا مَعَ ٱلْقَوْمِ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٤﴾ فَأَثَٰبَهُمُ
ٱللَّهُ بِمَا قَالُوا۟ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا
وَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٨٥﴾ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟
بِـَٔايَٰتِنَآ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَحِيمِ ﴿٨٦﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
لَا تُحَرِّمُوا۟ طَيِّبَٰتِ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ
لَا يُحِبُّ ٱلْمُعْتَدِينَ ﴿٨٧﴾ وَكُلُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ حَلَٰلًا طَيِّبًا
وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤْمِنُونَ ﴿٨٨﴾ لَا يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ
بِٱللَّغْوِ فِىٓ أَيْمَٰنِكُمْ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا عَقَّدتُّمُ ٱلْأَيْمَٰنَ
فَكَفَّٰرَتُهُۥٓ إِطْعَامُ عَشَرَةِ مَسَٰكِينَ مِنْ أَوْسَطِ مَا تُطْعِمُونَ
أَهْلِيكُمْ أَوْ كِسْوَتُهُمْ أَوْ تَحْرِيرُ رَقَبَةٍ فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ
ثَلَٰثَةِ أَيَّامٍ ذَٰلِكَ كَفَّٰرَةُ أَيْمَٰنِكُمْ إِذَا حَلَفْتُمْ وَٱحْفَظُوٓا۟
أَيْمَٰنَكُمْ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٨٩﴾



Олар Пайғамбарға түсірілген (Құран) ді тыңдаған заманда, шындықты танығандықтарынан көздерінің жасқа толғанын көресің. Олар: "Раббымыз! Иман келтірдік, бізді куә болушылардан жаза көр!",- дейді. (83) "Аллаға әрі өзімізге келген шындыққа неге иман келтірмейміз? Өйткені, Раббымыздың игі елдермен бірге етуінен үміт етеміз." (84) Сонда Алла оларға бұл сөздері себепті астарынан өзендер ағатын, онда мүлде қалатын бақшаларды бағыштады. Жақсылықтың бодауы осы. (85) Және қарсы болғандар, аяттарымызды өтірікке жорығандар солар тозақтық. (86) Әй мүміндер! Алланың сендерге халал еткен жақсы нәрселерді арам етіп шектен аспаңдар. Шынында Алла шектен шығушыларды жақсы көрмейді. (87) Және Алланың сендерге берген халал, таза несібесінен жеңдер. Сондай-ақ өздерің иман келтірген Алладан қорқыңдар. (88) Алла (Т.) анттарыңдағы бос сөзді есепке алмайды. Алайда біле тұра істеген анттарыңнан жауапкер етер. (Ант бұзсаңдар.) Оның төлеуі: Үй-іштеріңе жегізетін орта есеппен он міскінді тамақтандыру, не оларды киіндіру, немесе бір құл азат ету. Мұны таппаған біреу, үш күн ораза ұстау. (Бұзған) анттарыңның жазасы осы. Анттарыңды қорғаңдар. Алла (Т.) сендерге аяттарын осылайша түсіндіреді, шүкірлік етерсіңдер. (89)


الجزء السابع سورة المائدة

يا أيها الذين ءامنوا إنما الخمر والميسر والأنصاب والأزلام رجس
من عمل الشيطان فاجتنبوه لعلكم تفلحون ٩٠ إنما يريد
الشيطان أن يوقع بينكم العداوة والبغضاء في الخمر والميسر
ويصدكم عن ذكر الله وعن الصلوة فهل أنتم منتهون ٩١ وأطيعوا
الله وأطيعوا الرسول واحذروا فإن توليتم فاعلموا أنما على
رسولنا البلاغ المبين ٩٢ ليس على الذين ءامنوا وعملوا
الصالحات جناح فيما طعموا إذا ما اتقوا وءامنوا وعملوا
الصالحات ثم اتقوا وءامنوا ثم اتقوا وأحسنوا والله يحب المحسنين
٩٣ يا أيها الذين ءامنوا ليبلونكم الله بشيء من الصيد تناله
أيديكم ورماحكم ليعلم الله من يخافه بالغيب فمن اعتدى بعد
ذلك فله عذاب أليم ٩٤ يا أيها الذين ءامنوا لا تقتلوا الصيد
وأنتم حرم ومن قتله منكم متعمدا فجزاء مثل ما قتل من النعم
يحكم به ذوا عدل منكم هديا بالغ الكعبة أو كفارة طعام
مساكين أو عدل ذلك صياما ليذوق وبال أمره عفا الله عما
سلف ومن عاد فينتقم الله منه والله عزيز ذو انتقام ٩٥

١٢٣

Әй мүміндер! Арақ, құмар, тікілген тастар (бұттар) және бал ашатын оқтар лас, шайтанның істерінен. Одан сақтаныңдар, құтыларсыңдар. (90) Негізінен шайтан, арақта, құмарда араларыңа дұшпандық әрі кек салып, Алланы еске алудан және намаздан тосуды қалайды. Ал сонда да тыйылмайсыңдар ма? (91) Аллаға бой ұсыныңдар және де Елшісіне бой ұсынып сақтаныңдар. Сонда егер жүз бұрсаңдар, біліңдер! Пайғамбарымыздың міндеті ашық түрде жалғастыру ғана. (92) Иман келтіріп ізгі іс істегендерге, қашан олар сақтанса, сене отырып игілік істесе, тағы сақтанып сенсе, сонан соң сақтанып жақсылық істесе, (бұрынғы) жегендері күнә емес. Өйткені, Алла жақсылық істеушілерді жақсы көреді. (93) Әй иман келтіргендер! Алла, кімнің, өзін көрмей-ақ қорқатынын мәлімдеу үшін; ыхрамда, қолдарың, найзаларың жетіп тұрған аң арқылы әлбетте сендерді сынайды. Кім бұдан кейін шектен шықса, оған күйзелтуші азап бар. (Хұдайбияда Мұсылмандар ыхрам киген кезде, Құдыретше аң көбейіп, қол тиетін, найза жететін жерге келеді. Б.М.К.Р. т.б.) (94) Әй мүміндер! Сендер ыхрамда аң өлтірмеңдер. Сендерден біреу оны әтейге өлтірсе, оның жазасы; өлтіргеніндей бір мал, оны, сендерден екі әділ кісі Қағбаға баратын бір құрбанды үкім етеді. Не бодауына міскіндерді тамақтандыру немесе оның орнына ораза ұстау. Бұл істегенінің жазасын тату үшін. Алла (Т.) өткенді кешірді. Кім қайтадан істесе, Алла оны жазалайды. Алла өте үстем, өш алу күшіне ие. (95)

الحزب ١٣

أحل لكم صيد البحر وطعامه متاعا لكم وللسيارة وحرم
عليكم صيد البر ما دمتم حرما واتقوا الله الذي إليه
تحشرون ﴿٩٦﴾ جعل الله الكعبة البيت الحرام
قياما للناس والشهر الحرام والهدي والقلائد ذلك لتعلموا
أن الله يعلم ما في السموات وما في الأرض وأن الله بكل
شيء عليم ﴿٩٧﴾ اعلموا أن الله شديد العقاب وأن الله
غفور رحيم ﴿٩٨﴾ ما على الرسول إلا البلغ والله يعلم ما
تبدون وما تكتمون ﴿٩٩﴾ قل لا يستوي الخبيث والطيب
ولو أعجبك كثرة الخبيث فاتقوا الله يأولي الألبب
لعلكم تفلحون ﴿١٠٠﴾ يأيها الذين ءامنوا لا تسألوا
عن أشياء إن تبد لكم تسؤكم وإن تسألوا عنها حين ينزل
القرءان تبد لكم عفا الله عنها والله غفور حليم ﴿١٠١﴾ قد
سألها قوم من قبلكم ثم أصبحوا بها كفرين ﴿١٠٢﴾
ما جعل الله من بحيرة ولا سائبة ولا وصيلة ولا حام ولكن
الذين كفروا يفترون على الله الكذب وأكثرهم لا يعقلون ﴿١٠٣﴾



Сендерге теңіз аңы және оны жеу халал қылынды. Сендерге әрі жолаушыларға пайдалы. Және сендерге ыхрамдағы мезгіл бойынша құрылықтың аңы арам қылынды. Алдына жиналатын Алладан қорқыңдар. (96) Алла (Т.) құрметті үй Кағбаны, адам баласы үшін тұрақ қылды. Және құрметті айды, құрбандықты және мойнына тағылған белгілерді де. Бұл Алланың көктердегі әрі жердегі нәрселерді шынайы түрде білетіндігін және күдіксіз Алланың әр нәрсені толық білуші екендігін білулерің үшін. (97) Біліңдер! Күдіксіз Алла қатты азап иесі, шынында Алла өте жарылқаушы, ерекше мейірімді. (98) Пайғамбарға жалғастыру ғана міндет. Алла көрнеу істегендеріңді де, жасырғандарыңды да біледі. (99) (Мұхаммед Ғ.С.): "Сені арам нәрсенің көптігі қызықтырса да, лас пен таза бір емес. Ендеше, әй ақыл иелері! Алладан қорқыңдар, әрине құтыларсыңдар" де. (Хаж парыз болды деген аят түскенде Пайғамбардан: "әр жылы ма?",– деп сұрағандарға сол сәтте жауап бермей кейін:"Егер я деп жауап берсем әр жылы парыз болып қалатын еді" деген екен. Б.М.Қ.Х.Т.) (100) Әй мүміндер! Егер айқындалса сендерге жаман болатын нәрсені сұрамаңдар. Құран түсірілгенде оны сұрасаңдар білдірілетін еді. Алла оны кешті. Алла аса жарылқаушы, өте жұмсақ. (101) Расында сендерден бұрынғы бір ел де сөйтіп сұрап, сонан кейін оған қарсы болған еді. (Араптар жаһилиет дәурінде кейбір малдарды бұтқа арнап, мінбей, саумай" бахира, сайыба, уасила және хам" деп азат қылып қоя беріп мұны, Аллаға құлшылық дейтұғын.) (102) Алла (Т.) "бахира, сайыба, уасила және хам" деп арнауға бұйырмады. Бірақ кәпірлер Аллаға өтірік жала қойды. Олардың көбі түсінбейді. (103)

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا إِلَىٰ مَا أَنزَلَ اللَّهُ وَإِلَى الرَّسُولِ قَالُوا
حَسْبُنَا مَا وَجَدْنَا عَلَيْهِ آبَاءَنَا ۚ أَوَلَوْ كَانَ آبَاؤُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ
شَيْئًا وَلَا يَهْتَدُونَ ﴿١٠٤﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا عَلَيْكُمْ أَنفُسَكُمْ
لَا يَضُرُّكُم مَّن ضَلَّ إِذَا اهْتَدَيْتُمْ ۚ إِلَى اللَّهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا
فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٠٥﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا شَهَادَةُ
بَيْنِكُمْ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ الْمَوْتُ حِينَ الْوَصِيَّةِ اثْنَانِ ذَوَا
عَدْلٍ مِّنكُمْ أَوْ آخَرَانِ مِنْ غَيْرِكُمْ إِنْ أَنتُمْ ضَرَبْتُمْ فِي الْأَرْضِ
فَأَصَابَتْكُم مُّصِيبَةُ الْمَوْتِ ۚ تَحْبِسُونَهُمَا مِن بَعْدِ الصَّلَاةِ
فَيُقْسِمَانِ بِاللَّهِ إِنِ ارْتَبْتُمْ لَا نَشْتَرِي بِهِ ثَمَنًا وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۙ
وَلَا نَكْتُمُ شَهَادَةَ اللَّهِ إِنَّا إِذًا لَّمِنَ الْآثِمِينَ ﴿١٠٦﴾ فَإِنْ عُثِرَ عَلَىٰ
أَنَّهُمَا اسْتَحَقَّا إِثْمًا فَآخَرَانِ يَقُومَانِ مَقَامَهُمَا مِنَ الَّذِينَ
اسْتَحَقَّ عَلَيْهِمُ الْأَوْلَيَانِ فَيُقْسِمَانِ بِاللَّهِ لَشَهَادَتُنَا أَحَقُّ
مِن شَهَادَتِهِمَا وَمَا اعْتَدَيْنَا إِنَّا إِذًا لَّمِنَ الظَّالِمِينَ ﴿١٠٧﴾ ذَٰلِكَ
أَدْنَىٰ أَن يَأْتُوا بِالشَّهَادَةِ عَلَىٰ وَجْهِهَا أَوْ يَخَافُوا أَن تُرَدَّ أَيْمَانٌ بَعْدَ
أَيْمَانِهِمْ ۗ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاسْمَعُوا ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ﴿١٠٨﴾



Қашан оларға: "Алла түсірген Құранға және Пайғамбарға келіңдер" делінсе, олар: "Аталарымызды тапқан жол өзімізге жетеді" дейді. Ата-бабалары еш нәрсе білмеген және тура жолда болмаған болса да ма? (104) Әй мүміндер! Сендер өздеріңді түзелтулерің керек. Өздерің тура жолда болсаңдар, адасқан біреу сендерге кесір тигізе алмайды. Барлықтарыңның барар жерлерің Алла жақ. Сонда Алла сендерге не істегендеріңнің хабарын береді.

(105) Әй мүміндер! Қашан сендерге өлім таяп, өсиет еткен сәтте, араларыңа өздеріңнен екі әділ кісі, немесе сендер жер жүзінде жолаушы жүріп өлім қайғысы келсе, өздеріңнен басқа екі айғак болсын. (Сауда бабымен Шамға барған бір Мұсылман өлерінде бұйымдарын екі Христиан жолдасына тапсырады. Бұлар Мединедегі мұрагерлеріне тапсырғанда, бір құнды нәрсесін алып қалады. Б.М.Р.Ж.А.) Егер бұл куәлерден күдіктенсеңдер, намаздан кейін екеуін тосып қоярсыңдар. Сонда екеуі: "Алланың атымен ант етеміз. Егер жақындарымыз болса да антымызды сатпаймыз, Алланың әмірі бойынша куәлікті жасырмаймыз. Егер жасырсақ, әлбетте күнәкар боламыз" деп ант ішеді. (106) Сонда егер ол екеуінің күнәкар болғандықтары байқалса, әріптестер жақтан ең жақын лайықты екеу, олардың орнына тұрып: "Алланың атымен берген куәлігіміз ол екеуінің куәліктерінен көрі анығырақ. Әрі біз шектен шықпадық. Егер олай істесек, әрине залымдардан боламыз" деп ант ішеді. (107) Бұл түп-тура куәлік берулеріне және анттан кейінгі анттың қабыл етілмеуінен қорқуларына ең жақын жағдай. Және Алладан қорқыңдар, әмірді тыңдаңдар. Алла бұзақы елді тура жолға салмайды. (108)

نصف الحزب ١٣

يَوْمَ يَجْمَعُ اللَّهُ الرُّسُلَ فَيَقُولُ مَاذَآ أُجِبْتُمْ قَالُوا لَا عِلْمَ
لَنَآ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّـٰمُ الْغُيُوبِ ﴿١٠٩﴾ إِذْ قَالَ اللَّهُ يَـٰعِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ
اذْكُرْ نِعْمَتِي عَلَيْكَ وَعَلَىٰ وَٰلِدَتِكَ إِذْ أَيَّدتُّكَ بِرُوحِ
الْقُدُسِ تُكَلِّمُ النَّاسَ فِي الْمَهْدِ وَكَهْلًا وَإِذْ عَلَّمْتُكَ
الْكِتَـٰبَ وَالْحِكْمَةَ وَالتَّوْرَىٰةَ وَالْإِنجِيلَ وَإِذْ تَخْلُقُ
مِنَ الطِّينِ كَهَيْـَٔةِ الطَّيْرِ بِإِذْنِي فَتَنفُخُ فِيهَا فَتَكُونُ طَيْرًا
بِإِذْنِي وَتُبْرِئُ الْأَكْمَهَ وَالْأَبْرَصَ بِإِذْنِي وَإِذْ تُخْرِجُ
الْمَوْتَىٰ بِإِذْنِي وَإِذْ كَفَفْتُ بَنِي إِسْرَٰٓءِيلَ عَنكَ إِذْ
جِئْتَهُم بِالْبَيِّنَـٰتِ فَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ إِنْ هَـٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ
مُّبِينٌ ﴿١١٠﴾ وَإِذْ أَوْحَيْتُ إِلَى الْحَوَارِيِّـۧنَ أَنْ ءَامِنُوا بِي
وَبِرَسُولِي قَالُوٓا ءَامَنَّا وَاشْهَدْ بِأَنَّنَا مُسْلِمُونَ ﴿١١١﴾ إِذْ قَالَ
الْحَوَارِيُّونَ يَـٰعِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ هَلْ يَسْتَطِيعُ رَبُّكَ أَن
يُنَزِّلَ عَلَيْنَا مَآئِدَةً مِّنَ السَّمَآءِ قَالَ اتَّقُوا اللَّهَ إِن كُنتُم
مُّؤْمِنِينَ ﴿١١٢﴾ قَالُوا نُرِيدُ أَن نَّأْكُلَ مِنْهَا وَتَطْمَئِنَّ قُلُوبُنَا
وَنَعْلَمَ أَن قَدْ صَدَقْتَنَا وَنَكُونَ عَلَيْهَا مِنَ الشَّـٰهِدِينَ ﴿١١٣﴾



Қиямет күні Алла (Т.) пайғамбарларды жинап алып: " Сендерге не жауап берілді?",– дейді. Олар: "Біздің ешбір мәліметіміз жоқ. Күдіксіз Сен ғана көместерді толық білушісің" деп жауап береді. (109) Сол уақытта Алла (Т.): "Әй Мәрйем ұлы Ғиса! Саған әрі анаңа берген нығметімді есіңе ал. Сол уакытта сені Жебірейіл арқылы қуаттаған едім. Бесікте және ержеткенде адамдармен сөйлесуші едің. Саған Кітапты, даналықты, Тәурат, Інжілді үйреттім. Және сол уақытта Менің бұйыруыммен балшықтан құстың бейнесі құсаған жасап, оның ішіне үрлегеніңде бұйыруыммен құс болатын еді. Және бұйыруыммен іштен туған соқырды да, аламесті де жазатын едің. Және бұйыруыммен өлікті (тірілтіп) шығарар едің. Және сол уақытта Израил ұрпақтарына ашық дәлелдермен келгеніңде, олардың қарсы шыққандары: "Бұл ашык жадыдан басқа еш нәрсе емес" дегенде, сені олардан қорғаған едім" деді. (110) Сол уакытта Хауариларға: "Маған әрі Елшіме сеніңдер" деп білдірген едім. Олар: "Біз сендік, біздің шынайы Мұсылман болғандығымызға куә бол" деген еді. (111) Сол уақытта Хауарилар: "Әй Мерйем ұлы Ғиса! Раббың бізге көктен бір дастарқан түсіре ала ма?" деген еді. "Егер сенсеңдер Алладан қорқыңдар" деді. (112) Хауарилар: "Біздің одан жегіміз келеді. Жүректеріміз орнықсын әрі сенің бізге шын айтқаныңды білейік. Сондай-ақ оған куә болушылардан болайық" десті. (113)

قَالَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ ٱللَّهُمَّ رَبَّنَآ أَنزِلْ عَلَيْنَا مَآئِدَةً مِّنَ ٱلسَّمَآءِ
تَكُونُ لَنَا عِيدًا لِّأَوَّلِنَا وَءَاخِرِنَا وَءَايَةً مِّنكَ وَٱرْزُقْنَا وَأَنتَ
خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ﴿١١٤﴾ قَالَ ٱللَّهُ إِنِّى مُنَزِّلُهَا عَلَيْكُمْ فَمَن يَكْفُرْ بَعْدُ
مِنكُمْ فَإِنِّىٓ أُعَذِّبُهُۥ عَذَابًا لَّآ أُعَذِّبُهُۥٓ أَحَدًا مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١١٥﴾
وَإِذْ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ ءَأَنتَ قُلْتَ لِلنَّاسِ ٱتَّخِذُونِى
وَأُمِّىَ إِلَٰهَيْنِ مِن دُونِ ٱللَّهِ قَالَ سُبْحَٰنَكَ مَا يَكُونُ لِىٓ أَنْ
أَقُولَ مَا لَيْسَ لِى بِحَقٍّ إِن كُنتُ قُلْتُهُۥ فَقَدْ عَلِمْتَهُۥ تَعْلَمُ مَا فِى
نَفْسِى وَلَآ أَعْلَمُ مَا فِى نَفْسِكَ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّٰمُ ٱلْغُيُوبِ ﴿١١٦﴾ مَا
قُلْتُ لَهُمْ إِلَّا مَآ أَمَرْتَنِى بِهِۦٓ أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبَّكُمْ وَكُنتُ
عَلَيْهِمْ شَهِيدًا مَّا دُمْتُ فِيهِمْ فَلَمَّا تَوَفَّيْتَنِى كُنتَ أَنتَ ٱلرَّقِيبَ
عَلَيْهِمْ وَأَنتَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿١١٧﴾ إِن تُعَذِّبْهُمْ فَإِنَّهُمْ عِبَادُكَ
وَإِن تَغْفِرْ لَهُمْ فَإِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١١٨﴾ قَالَ ٱللَّهُ هَٰذَا يَوْمُ
يَنفَعُ ٱلصَّٰدِقِينَ صِدْقُهُمْ لَهُمْ جَنَّٰتٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ
خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا رَّضِىَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا۟ عَنْهُ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١١٩﴾
لِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا فِيهِنَّ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌۢ ﴿١٢٠﴾



Мәрйем ұлы Ғиса: "Әй Алла! Раббымыз! Бізге аспаннан дастарқан түсір! Бұрынғы, соңғымызға мереке әрі Сенен бір белгі болсын. Бізді ризықтандыр! Сен ризықтандырушылардың ең жақсысысың" деді. (114) Алла: "Күдіксіз Мен, ол дастарқанды түсіремін. Сонда, егер одан кейін сендерден кім қарсы келсе, шынайы түрде Мен оны дүниеде ешкімді азаптамаған азаппен азаптаймын" деді (115) (Сол уақта) Алла: "Әй Мәрйем ұлы Ғиса! Адамдарға, Алланы қойып, мені әрі анамды екі тәңір етіп алыңдар деп сен айттың ба?",- дейді. (Ғиса Ғ.С.): "Әй Алла! Сені пәктеймін. Тиісті болмаған нәрсені айту маған жараспайды. Егер деген болсам, сонда Сен, оны анық білесің. Сондай-ақ менің ішімдегіні Сен білесің, мен Сенікін білмеймін. Сен шынайы түрде көместерді толық білушісің" дейді. (116) Оларға: "Сен, маған бұйырғанды ғана; Аллаға құлшылық қылыңдар! Менің әрі сендердің Раббыларың дегеннен басқаны айтпадым. Олардың ішінде болғанымда, оларға байқаушы болдым. Сен мені алған шақта, оларға өзің бақылаушысың. Негізінде Сен әр нәрсені толық білушісің." (117) "Егер оларды азаптасаң да олар құлдарың, егер оларды жарылқасаң да күдіксіз Сен аса үстем, хикмет иесісің." (118) Алла (Т.): "Бүгін шыншылдардың шындықтары пайда беретін бір күн. Оларға астарынан өзендер ағатын ұжмақтар бар. Олар онда мәңгі қалады да, Алла олардан разы болады әрі олар да Алладан разы болады. Бұл ірі қол жеткендік" дейді. (119) Көктер мен жер әрі екі арасындағылар Алланың меншігінде. Оның әр нәрсеге күші толық жетеді. (120)

سورة الأنعام

بسم الله الرحمن الرحيم

الحمد لله الذي خلق السماوات والأرض وجعل الظلمات والنور ثم الذين كفروا بربهم يعدلون ﴿١﴾ هو الذي خلقكم من طين ثم قضى أجلا وأجل مسمى عنده ثم أنتم تمترون ﴿٢﴾ وهو الله في السماوات وفي الأرض يعلم سركم وجهركم ويعلم ما تكسبون ﴿٣﴾ وما تأتيهم من آية من آيات ربهم إلا كانوا عنها معرضين ﴿٤﴾ فقد كذبوا بالحق لما جاءهم فسوف يأتيهم أنباء ما كانوا به يستهزئون ﴿٥﴾ ألم يروا كم أهلكنا من قبلهم من قرن مكناهم في الأرض ما لم نمكن لكم وأرسلنا السماء عليهم مدرارا وجعلنا الأنهار تجري من تحتهم فأهلكناهم بذنوبهم وأنشأنا من بعدهم قرنا آخرين ﴿٦﴾ ولو نزلنا عليك كتابا في قرطاس فلمسوه بأيديهم لقال الذين كفروا إن هذا إلا سحر مبين ﴿٧﴾ وقالوا لولا أنزل عليه ملك ولو أنزلنا ملكا لقضي الأمر ثم لا ينظرون ﴿٨﴾



## 6–ӘНҒАМ СҮРЕСІ:

Меккеде түскен, жүз алпыс бес аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Барлық мақтау, сондай көктер мен жерді жаратқан және қараңғылықтар мен жарықты жасаған Аллаға тән. Мұның соңында да қарсы болғандар, Раббыларына (басқаларды) теңейді. (1) Ол сондай Алла сендерді балшықтан жаратып сонан соң өлім мезгілін белгіледі. Және белгілі (қиямет) мерзімі де Оның қасында. Сонда да күдіктенесіңдер ме? (2) Көктерде әрі жердегі Ол Алла, көрнеулеріңді де, көместеріңді де біледі. (3) Оларға Раббыларынан әрқандай аят келсе, олар одан мүлде бет бұрушы еді. (4) Тіпті оларға келген шындықты (Құранды) да жасынға шығарды. Дегенмен жақында тәлкек қылғандарға (жазасының) хабары келеді. (5) Олардан бұрын қаншалаған нәсілдерді жоқ еткенімізді көрмеді ме? Оларға жер жүзінде сендерге бермеген мүмкіншілікті берген едік. Оларға аспаннан жаңбыр жіберіп, астарынан өзендер ағыздық. Бірақ, қылмыстары себепті оларды жоқ еттік те олардан кейін басқа нәсіл жараттық. (6) (Мұхаммед Ғ.С.) егер саған қағазда жазулы бір Кітап жіберсек те, оны олар қолдарымен ұстаса еді. Әрине қарсы болғандар: "Бұл ап–ашық сиқырдан басқа емес" дер еді. (7) Бірде олар: "Пайғамбарға бір періште неге түсірілмейді?",– деді. Егер періште түсірсек еді, (оған да қарсы келгендіктерінен) іс біткен болып оларға сонан кейін мұрса берілмес еді. (8)

وَلَوْ جَعَلْنَٰهُ مَلَكًا لَّجَعَلْنَٰهُ رَجُلًا وَلَلَبَسْنَا عَلَيْهِم مَّا
يَلْبِسُونَ ﴿٩﴾ وَلَقَدِ ٱسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ فَحَاقَ
بِٱلَّذِينَ سَخِرُوا۟ مِنْهُم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿١٠﴾
قُلْ سِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ ثُمَّ ٱنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ
ٱلْمُكَذِّبِينَ ﴿١١﴾ قُل لِّمَن مَّا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ قُل لِّلَّهِ
كَتَبَ عَلَىٰ نَفْسِهِ ٱلرَّحْمَةَ لَيَجْمَعَنَّكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ
لَا رَيْبَ فِيهِ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ
﴿١٢﴾ ۞ وَلَهُۥ مَا سَكَنَ فِى ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ
﴿١٣﴾ قُلْ أَغَيْرَ ٱللَّهِ أَتَّخِذُ وَلِيًّا فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَهُوَ يُطْعِمُ
وَلَا يُطْعَمُ قُلْ إِنِّىٓ أُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَسْلَمَ وَلَا
تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٤﴾ قُلْ إِنِّىٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ
رَبِّى عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٥﴾ مَّن يُصْرَفْ عَنْهُ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ
رَحِمَهُۥ وَذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٦﴾ وَإِن يَمْسَسْكَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ
فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا هُوَ وَإِن يَمْسَسْكَ بِخَيْرٍ فَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ
قَدِيرٌ ﴿١٧﴾ وَهُوَ ٱلْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِۦ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْخَبِيرُ ﴿١٨﴾

ربع الحزب ١٣



**Егер Пайғамбарды бір періште қылсақ едік, оны да бір адам (бейнесінде) қылар едік те, оларға күдіктенген сайын шақ салған болар едік. (9) (Мұхаммед Ғ.С.) сенен бұрынғы пайғамбарлар да мазақталған болатын. Пайғамбарларды тәлкек қылғандарды, ажыуалаған нәрселері бастарына жетті. (10) "Жер жүзін кезіңдер де сонан соң өтірікке үйғарушылардың соңы не болатынын көріңдер." де. (11) (Оларға) айт: "Көктердегі және жердегі нәрселер кімдікі?", "Алланікі" де. Ол мәрхамет етуді өз міндетіне алған. Сендерді болуы күмәнсыз қиямет күнінде жинайды. Сондай өздеріне кесір тигізгендер; олар сенбейді. (12) күндіз-түні тұрып тұрған нәрселер Онікі. Ол әр нәрсені естуші, білуші. (13) "Көктер мен жерді жаратушы Ол, өзі көректендіретін, көректенбейтін Алладан басқаны дос тұтайын ба?",- де. "Күдіксіз мен Мұсылман болған кісінің тұңғышы болуыма бұйырылдым" де. Және әсте ортақ қошушылардан болма. (14) (Мұхаммед Ғ.С.): "Егер Раббыма қарсы келсем ұлы күннің азабынан қорқамын"де. (15) Ол күні кім азаптан сейілтілсе, рас оған мәрхамет етілді. Осы анық қол жетушілік. (16) Алла егер саған бір зиян келтірсе, сонда оны өзінен басқа ешбір айықтырушы жоқ. Ал егер саған бір игілік тигізсе, Оның әр нәрсеге толық күші жетуші. (17) Және Ол құлдарына өте өктем. Ол толық үкім иесі, әр нәрседен хабар алушы. (18)**

قل أي شيء أكبر شهادة قل الله شهيد بيني وبينكم وأوحي إلي هذا القرآن لأنذركم به ومن بلغ أئنكم لتشهدون أن مع الله آلهة أخرى قل لا أشهد قل إنما هو إله واحد وإنني بريء مما تشركون ﴿١٩﴾ الذين آتيناهم الكتاب يعرفونه كما يعرفون أبناءهم الذين خسروا أنفسهم فهم لا يؤمنون ﴿٢٠﴾ ومن أظلم ممن افترى على الله كذبا أو كذب بآياته إنه لا يفلح الظالمون ﴿٢١﴾ ويوم نحشرهم جميعا ثم نقول للذين أشركوا أين شركاؤكم الذين كنتم تزعمون ﴿٢٢﴾ ثم لم تكن فتنتهم إلا أن قالوا والله ربنا ما كنا مشركين ﴿٢٣﴾ انظر كيف كذبوا على أنفسهم وضل عنهم ما كانوا يفترون ﴿٢٤﴾ ومنهم من يستمع إليك وجعلنا على قلوبهم أكنة أن يفقهوه وفي آذانهم وقرا وإن يروا كل آية لا يؤمنوا بها حتى إذا جاءوك يجادلونك يقول الذين كفروا إن هذا إلا أساطير الأولين ﴿٢٥﴾ وهم ينهون عنه وينأون عنه وإن يهلكون إلا أنفسهم وما يشعرون ﴿٢٦﴾ ولو ترى إذ وقفوا على النار فقالوا يا ليتنا نرد ولا نكذب بآيات ربنا ونكون من المؤمنين ﴿٢٧﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) "Куәлік тұрғысынан қай нәрсе үлкен?",– де. "Мені мен сендердің араларыңда Алла куә және маған осы Құран, сендерді сондай–ақ кімге жетіссе, оларды қорқытуым үшін уақи етілді; Сендер Алламен бірге басқа тәңірлер барлығына айғақ бола аласыңдар ма?",– де. "Мен куәлік бере алмаймын! Шынайы түрде Ол, жалғыз Тәңір. Күдіксіз мен сендердің қосқан ортақтарыңнан аулақпын" де. (19) Біз өздеріне Кітап бергендер, оны (Мұхаммед Ғ.С. ды) ұлдарын танығандай таныйды. Сондай өздеріне зиян еткендер, олар сенбейді. (20) Және Аллаға өтірік жала қойғандардан немесе аяттарын өтірікке жорығандардан кім залымырақ? Күдіксіз Алла залымдарды құтқармайды. (21) Оларды қиямет күні түгел жинаймыз да, сонан соң: "Аллаға ойша косқан ортақтарың қайда?" дейміз. (22) Сонан кейін олардың: "Аллаға серт! Раббымыз, біз ортақ қоспаған едік" дегеннен басқа сылтаулары болмайды. (23) Қара! Олар өздеріне қалай өтірік айтты. Және Алланың ортағы деген бұттары сөйтіп жоқ болды. (24) (Мұхаммед Ғ.С.) олардан саған кейбіреулері құлақ салады. Бірақ олардың жүректеріне ұқпайтын қалтқы қойдық әрі құлақтарында кереңдік бар. Олар әр мұғжизаны көрсе де сенбейді. Тіпті саған келсе, олар сөз таластырады да қарсы болғандар: "Бұл (Құран) бұрынғылардың ертегілерінен басқа еш нәрсе емес" дейді. (25) Олар (адамдарды) тосады да, өздері де одан ұзақтасады. Сөйтіп өздерін жояды. Бірақ олар сенбейді. (26) Олардың отқа тоқтатылғанын көрсең: "Әттең! Біз (дүниге) қайтарылсақ, Раббымыздың аяттарын өтірікке үйғармас едік те сенушілерден болар едік" дейді. (27)

بَلْ بَدَا لَهُم مَّا كَانُوا يُخْفُونَ مِن قَبْلُ وَلَوْ رُدُّوا لَعَادُوا لِمَا نُهُوا عَنْهُ
وَإِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿٢٨﴾ وَقَالُوا إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا وَمَا نَحْنُ
بِمَبْعُوثِينَ ﴿٢٩﴾ وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ وُقِفُوا عَلَىٰ رَبِّهِمْ قَالَ أَلَيْسَ هَٰذَا
بِالْحَقِّ قَالُوا بَلَىٰ وَرَبِّنَا قَالَ فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ
﴿٣٠﴾ قَدْ خَسِرَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِلِقَاءِ اللَّهِ حَتَّىٰ إِذَا جَاءَتْهُمُ السَّاعَةُ
بَغْتَةً قَالُوا يَا حَسْرَتَنَا عَلَىٰ مَا فَرَّطْنَا فِيهَا وَهُمْ يَحْمِلُونَ أَوْزَارَهُمْ
عَلَىٰ ظُهُورِهِمْ أَلَا سَاءَ مَا يَزِرُونَ ﴿٣١﴾ وَمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا إِلَّا
لَعِبٌ وَلَهْوٌ وَلَلدَّارُ الْآخِرَةُ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَ أَفَلَا تَعْقِلُونَ
﴿٣٢﴾ قَدْ نَعْلَمُ إِنَّهُ لَيَحْزُنُكَ الَّذِي يَقُولُونَ فَإِنَّهُمْ لَا يُكَذِّبُونَكَ
وَلَٰكِنَّ الظَّالِمِينَ بِآيَاتِ اللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٣٣﴾ وَلَقَدْ كُذِّبَتْ
رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ فَصَبَرُوا عَلَىٰ مَا كُذِّبُوا وَأُوذُوا حَتَّىٰ أَتَاهُمْ نَصْرُنَا
وَلَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَاتِ اللَّهِ وَلَقَدْ جَاءَكَ مِن نَّبَإِ الْمُرْسَلِينَ
﴿٣٤﴾ وَإِن كَانَ كَبُرَ عَلَيْكَ إِعْرَاضُهُمْ فَإِنِ اسْتَطَعْتَ أَن تَبْتَغِيَ
نَفَقًا فِي الْأَرْضِ أَوْ سُلَّمًا فِي السَّمَاءِ فَتَأْتِيَهُم بِآيَةٍ وَلَوْ شَاءَ
اللَّهُ لَجَمَعَهُمْ عَلَى الْهُدَىٰ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْجَاهِلِينَ ﴿٣٥﴾



Керісінше олардың бұрыннан жасырған нәрселері айқындалды. Егер олар дүниеге қайтарылса еді, әрине оларға тыйым салынған істерді қайтадан істер еді. Күдіксіз олар мүлде өтірікші. (28) Олар: "Дүние тіршілігімізден басқа ешбір өмір жоқ. Тағы бір қайта тірілуші емеспіз" деді. (29) (Мұхаммед Ғ.С.) Раббыларының хұзырында тоқтатылғандарын көрсең! (Алла): "Бұл шындық емес пе екен?",- дейді. Олар: "Шын екен! Раббымызға ант етеміз" дейді. Алла, оларға: "Ендеше, қарсы болғандықтарыңның азабын татыңдар" дейді. (30) Расында сондай Аллаға жолығуды өтірікке жорығандар, зиянға ұшырады. Хатте оларға кенеттен қиямет келсе, олар: "Өкінішке орай бұл жөнде кемшілік қылған екеміз ғой" дейді. Олар күнәларын арқаларына көтереді. Сақ болыңдар! Көтергендері нендей жаман. (31) Дүние тіршілігі еш нәрсе емес. Ойын-сауық ғана. Әрине ахирет жұрты тақуалар үшін жақсы. Сонда да түсінбейсіңдер ме? (32) Расында білеміз, күдіксіз олардың айтқандары сені кейітеді. Олар сені өтірікке санап отырған жоқ. Бірақ залымдар Алланың аяттарына қарсы келеді. (33) Расында сенен бұрынғы пайғамбарлар да жасынға шығарылған еді. Сонда олар жалғаншы саналғандықтарына және көрген жапаларына жәрдеміміз келгенге дейін сабыр еткен болатын. Алланың сөздерін өзгертуші жоқ. Расында саған пайғамбарлардың қиссаларынан келді. (34) Егер саған олардың жүз бұрулары ауыр келсе, қане! Қолыңнан келсе, жерде бір тесік немесе көкте бір саты іздеп тауып бір мұғжиза келтір! (Мұғжиза келтіру пайғамбарлардың еркінде емес. Алланың қалауы бойынша болады. 40-С. 78-А.) Егер Алла қаласа еді, оларды тура жолға жинар еді. Ендеше, сен надандардан болма. (35)

الحزب ١٤

إنما يستجيب الذين يسمعون والموتى يبعثهم الله ثم إليه يرجعون ﴿٣٦﴾ وقالوا لولا نزل عليه آية من ربه قل إن الله قادر على أن ينزل آية ولكن أكثرهم لا يعلمون ﴿٣٧﴾ وما من دابة في الأرض ولا طائر يطير بجناحيه إلا أمم أمثالكم ما فرطنا في الكتاب من شيء ثم إلى ربهم يحشرون ﴿٣٨﴾ والذين كذبوا بآياتنا صم وبكم في الظلمات من يشإ الله يضلله ومن يشأ يجعله على صراط مستقيم ﴿٣٩﴾ قل أرأيتكم إن أتاكم عذاب الله أو أتتكم الساعة أغير الله تدعون إن كنتم صادقين ﴿٤٠﴾ بل إياه تدعون فيكشف ما تدعون إليه إن شاء وتنسون ما تشركون ﴿٤١﴾ ولقد أرسلنا إلى أمم من قبلك فأخذناهم بالبأساء والضراء لعلهم يتضرعون ﴿٤٢﴾ فلولا إذ جاءهم بأسنا تضرعوا ولكن قست قلوبهم وزين لهم الشيطان ما كانوا يعملون ﴿٤٣﴾ فلما نسوا ما ذكروا به فتحنا عليهم أبواب كل شيء حتى إذا فرحوا بما أوتوا أخذناهم بغتة فإذا هم مبلسون ﴿٤٤﴾



Шынымен тыңдағандар қабылдайды. Сондай–ақ өліктерді Алла тірілтеді. Сонан кейін оның алдына қайтарылады. (36) Олар: "Ол Пайғамбарға бір мұғжиза түсірілсе еді?",– деді. (Мұхаммед Ғ.С.): "Шәксіз Алланың мұғжиза түсіруге күші жетеді. Бірақ олардың көбі білмейді" де. (37) Жердегі жүрген жандық және қанатымен ұшқан құс; (жаратылу, көректену, өмір және өлімде, Б.Ж.М.Р.Т. т.б.) сендер құсаған топтықтар. Жазуда еш нәрседен кенде етпедік. Сонан соң олар Раббыларының алдына жиналады. (38) Және сондай аяттарымызды жалғанға санағандар, саңырау, сақау қараңғылықтарда. Алла кімді қаласа оны тура жолға салады. (39) Аллаға ортақ қосушыларға: "Егер сендерге Алланың азабы келсе немесе қиямет келсе, Алладан басқаны шақырасыңдар ма? Егер сөздерің рас болса, маған білдіріңдер" де. (40) Керісінше, Ол Алланы ғана шақырасыңдар да Ол қаласа, шақырған нәрселеріңнен айықтырады. Қосқан ортақтарыңды ұмытасыңдар... (41) Расында сенен бұрынғы үмметтерге де (пайғамбар) жіберген едік... Олар жалбарынсын деп, таршылық, қиыншылық арқылы қолға алдық. (42) Сонда оларға таршылығымыз келген заман жалбарынса еді. Бірақ олардың жүректері қатайған және шайтан оларға істегендерін әдемі көрсеткен. (43) Сөйтіп олар берілген үгітті ұмытқан кезде, оларға әр нәрсенің есігін ашып жібердік. Хатте берілген нәрсеге мәз–мейрам болғанға дейін. Оларды кенеттен қолға алғанымызда, сол уақытта олар, күдерлерін бір–ақ үзді. (44)

فَقُطِعَ دَابِرُ ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ۚ وَٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٥﴾
قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَخَذَ ٱللَّهُ سَمْعَكُمْ وَأَبْصَٰرَكُمْ وَخَتَمَ عَلَىٰ قُلُوبِكُم
مَّنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِهِ ۗ ٱنظُرْ كَيْفَ نُصَرِّفُ ٱلْءَايَٰتِ
ثُمَّ هُمْ يَصْدِفُونَ ﴿٤٦﴾ قُلْ أَرَءَيْتَكُمْ إِنْ أَتَىٰكُمْ عَذَابُ ٱللَّهِ
بَغْتَةً أَوْ جَهْرَةً هَلْ يُهْلَكُ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٤٧﴾ وَمَا
نُرْسِلُ ٱلْمُرْسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ ۖ فَمَنْ ءَامَنَ وَأَصْلَحَ
فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٤٨﴾ وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا
يَمَسُّهُمُ ٱلْعَذَابُ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ﴿٤٩﴾ قُل لَّآ أَقُولُ لَكُمْ
عِندِى خَزَآئِنُ ٱللَّهِ وَلَآ أَعْلَمُ ٱلْغَيْبَ وَلَآ أَقُولُ لَكُمْ إِنِّى مَلَكٌ ۖ
إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَىَّ ۚ قُلْ هَلْ يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ ۚ
أَفَلَا تَتَفَكَّرُونَ ﴿٥٠﴾ وَأَنذِرْ بِهِ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ أَن يُحْشَرُوٓا۟
إِلَىٰ رَبِّهِمْ ۙ لَيْسَ لَهُم مِّن دُونِهِۦ وَلِىٌّ وَلَا شَفِيعٌ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ
﴿٥١﴾ وَلَا تَطْرُدِ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ رَبَّهُم بِٱلْغَدَوٰةِ وَٱلْعَشِىِّ يُرِيدُونَ
وَجْهَهُۥ ۖ مَا عَلَيْكَ مِنْ حِسَابِهِم مِّن شَىْءٍ وَمَا مِنْ حِسَابِكَ
عَلَيْهِم مِّن شَىْءٍ فَتَطْرُدَهُمْ فَتَكُونَ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٢﴾



Сонда зұлымдық қылған елдің арты кесілді. Және барлық мақтау әлемдердің Раббы Аллаға тән. (45) (Әй Мұхамед Ғ.С.): "Егер Алла есту, көру сезімдеріңді алып, жүректеріңді мөрлесе, Алладан басқа сендерге оны әкелетін тәңір кім? Маған білдіріңдер" де. Қара! Аяттарымызды қандай айырып түсіндіреміз. Одан кейінде олар, одан жүз бұрады. (46) (Мұхаммед Ғ.С. оларға) айт: "Маған көрсетіңдер! Егер сендерге кенеттен немесе көрнеу Алланың азабы келсе, залым елден басқа кім жоқ етіледі?" (47) Елшілерімізді қуантушы әрі қорқытушы етіп жібереміз. Сонда кім иман келтіріп өзін түзелтсе, онда оларға қорқу жоқ әрі қайғырмайды. (48) Және аяттарымызды жасынға шығарғандарды зұлымдықтары себепті азап қолға алады. (49) (Әй Мұхаммед Ғ.С. Оларға) айт: "Жанымда Алланың қазынасы бар демеймін, көместі де білмеймін. Және сендерге періштемін де демеймін. Мен өзіме уахи етілгенге ғана ілесемін. Көзді мен көзсіз тең бе? Ойламайсыңдар ма?",– де. (50) Раббыларының алдына жиналудан қорыққандарға онымен ескерт. Олар үшін Алладан өзге бір дос та қолдаушы да жоқ. Олардың сақсынулары керек. (51) (Мұхаммед Ғ.С.) сондай күндіз–түні Раббыларына жалбарынып, Оның дидарын тілегендерді қума. Олардың есебінен саған еш нәрсе жоқ. Және сенің есебіңнен оларға да еш нәрсе жоқ. (Бір–біріңе жауапкершілік жоқ.) Сондықтан оларды қусаң зұлымдық қылғандардан боласың. (52) (Құрайш бастықтары Пайғамбарға: "Жаныңдағы нашар адамдармен бірге отырудан арланамыз. Оларды қуып жіберсең келіп отырар едік" деген екен. Б.Ж.М.К.Р.Х.Т. т.б.)

وَكَذَٰلِكَ فَتَنَّا بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لِّيَقُولُوٓا۟ أَهَٰٓؤُلَآءِ مَنَّ ٱللَّهُ
عَلَيْهِم مِّنۢ بَيْنِنَآ ۗ أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِأَعْلَمَ بِٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٥٣﴾ وَإِذَا
جَآءَكَ ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِنَا فَقُلْ سَلَٰمٌ عَلَيْكُمْ ۖ كَتَبَ
رَبُّكُمْ عَلَىٰ نَفْسِهِ ٱلرَّحْمَةَ ۖ أَنَّهُۥ مَنْ عَمِلَ مِنكُمْ سُوٓءًۢا
بِجَهَٰلَةٍ ثُمَّ تَابَ مِنۢ بَعْدِهِۦ وَأَصْلَحَ فَأَنَّهُۥ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥٤﴾
وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ وَلِتَسْتَبِينَ سَبِيلُ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٥٥﴾
قُلْ إِنِّى نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ ۚ قُل لَّآ أَتَّبِعُ
أَهْوَآءَكُمْ ۙ قَدْ ضَلَلْتُ إِذًا وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُهْتَدِينَ ﴿٥٦﴾
قُلْ إِنِّى عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّى وَكَذَّبْتُم بِهِۦ ۚ مَا عِندِى مَا
تَسْتَعْجِلُونَ بِهِۦٓ ۚ إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۖ يَقُصُّ ٱلْحَقَّ ۖ وَهُوَ خَيْرُ
ٱلْفَٰصِلِينَ ﴿٥٧﴾ قُل لَّوْ أَنَّ عِندِى مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِۦ لَقُضِىَ
ٱلْأَمْرُ بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٨﴾
۞ وَعِندَهُۥ مَفَاتِحُ ٱلْغَيْبِ لَا يَعْلَمُهَآ إِلَّا هُوَ ۚ وَيَعْلَمُ مَا فِى
ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ ۚ وَمَا تَسْقُطُ مِن وَرَقَةٍ إِلَّا يَعْلَمُهَا وَلَا حَبَّةٍ
فِى ظُلُمَٰتِ ٱلْأَرْضِ وَلَا رَطْبٍ وَلَا يَابِسٍ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ﴿٥٩﴾

ربع الحزب ١٤



Осылайша олардан кейін, кейі арқылы (Құрайштың бастықтары жарлы Мұсылмандарды): "Арамыздан Алланың игілік еткен адамдары осы ма?",– деулері үшін сынадық. Алла (Т.) шүкірлік еткендерді біледі емес пе? (53) Қашан саған аяттарымызға сенгендер келсе: "Сәламүн Ғалейкүм (Сендерге есендік болсын)" де. Раббыларың мәрхамет етуді өз үстіне алған. Шәксіз Алла, сендерден біреу, білмей бір жамандық істеп, сонан кейін тәубе қылып, өзін түзелтсе, сөз жоқ. Алла аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (54) Осылайша күнәкарлардың жолы анықталуы үшін аяттарымызды ашалап баян етеміз. (55) "Расында мен Алладан басқа сиынғандарыңа құлшылық етуден тосылдым" де. "Сендердің ойларыңа қосылмаймын. Ол уақытта адасқан сондай–ақ тура жол таппағандардан боламын" де (Мұхаммед Ғ.С.). (56) (Мұхаммед Ғ.С.) : "Шынында мен Раббым тарапынан ашық бір дәлел үстіндемін. Сендер оны жалғандадыңдар. Сендер, жедел тілеген (азап) менде жоқ. Билік Аллаға ғана тән. Ол туралықпен үкім етеді. Және Ол үкім етушілердің ең жақсысы" де. (57) "Егер сендердің асығыс тілегендерің менде болса еді, әрине сендер мен менің арамда іс біткен болар еді" де. Алла (Т.) залымдарды толық біледі. (58) Көместің кілттері Оның жанында. Оны Ол, өзі ғана біледі. Және құрылықтағы, теңіздегі нәрселерді біледі. Бір жапырақ түссе де, Алла оны біледі. Және жердің қараңғылықтарындағы құрғақ және жас ұрыққа дейін ашық Кітапта бар. (59)




Ол сондай түнде сендерді өлідей ұйықтатады. Және күндіз не істегендеріңді біледі. Сонан соң сендерді белгілі бір мерзім толтыру үшін күндіз оятады. Соңыра қайтып барар жерлерің Сол жақ. Одан кейін істеген істеріңді түсіндіреді. (60) Және Ол, құлдарының үстіне өктем, Сендерге қорушы (періште) лар жібереді. Біреулеріңе өлім келген сәтте, періштелеріміз жанын алады әрі еш кемістік етпейді. (61) Одан кейін хак иесі Аллаға ұсынылады. Сақ болыңдар, билік Оған тән. Әрі Ол есепшілердің ең жүйрігі. (62) (Мұхаммед Ғ.С.): "Құрылықта, теңіздің қараңғылықтарынан сендерді кім құтқарады? Осыдан бізді, құтқарсаң, әлбетте шүкір етушілерден болар едік деп, Оған жасырын жалынып, тілейсіңдер" де. (63) (Әй Мұхаммед! Оларға) айт: "Сендерді бұдан әрі барлық бейнеттерден Алла құтқарады. Сонда да сендер ортақ қосасыңдар!" (64) "Ол, сендерге үстеріңнен немесе аяқтарыңның астынан азап жіберуге, не сендерді топтар түрінде ұрыстырып біріңе-біріңнің кесірін таттыруға күші жетеді" де. Қара! Олардың түсінулері үшін аяттарымызды қалай ашық баян етеміз. (65) Оны (Құранды) хақиқат бола тұра ұлтың жасынға шығарды. (Мұхаммед Ғ.С.): "Сендерге уәкіл емеспін" де (66) Әр хабардың нәтижеленетін бір уакыты бар. Жақында білесіңдер. (67) (Мұхаммед Ғ.С.) аяттарымыз турасында олардың ажыуаға кіріскенін көрген сәтте, басқа сөзге кірiскендеріне шейін олардан бет бұр. Егер шайтан саған ұмыттырса, есіңе түскеннен кейін залымдар тобымен бірге отырма! (68)

وَمَا عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَّقُونَ مِنْ حِسَابِهِم مِّن شَيْءٍ وَلَٰكِن ذِكْرَىٰ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٦٩﴾ وَذَرِ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا دِينَهُمْ لَعِبًا وَلَهْوًا وَغَرَّتْهُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا وَذَكِّرْ بِهِۦٓ أَن تُبْسَلَ نَفْسٌۢ بِمَا كَسَبَتْ لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيٌّ وَلَا شَفِيعٌ وَإِن تَعْدِلْ كُلَّ عَدْلٍ لَّا يُؤْخَذْ مِنْهَآ أُولَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أُبْسِلُوا بِمَا كَسَبُوا لَهُمْ شَرَابٌ مِّنْ حَمِيمٍ وَعَذَابٌ أَلِيمٌۢ بِمَا كَانُوا يَكْفُرُونَ ﴿٧٠﴾ قُلْ أَنَدْعُوا مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُنَا وَلَا يَضُرُّنَا وَنُرَدُّ عَلَىٰٓ أَعْقَابِنَا بَعْدَ إِذْ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ كَٱلَّذِى ٱسْتَهْوَتْهُ ٱلشَّيَٰطِينُ فِى ٱلْأَرْضِ حَيْرَانَ لَهُۥٓ أَصْحَٰبٌ يَدْعُونَهُۥٓ إِلَى ٱلْهُدَى ٱئْتِنَا قُلْ إِنَّ هُدَى ٱللَّهِ هُوَ ٱلْهُدَىٰ وَأُمِرْنَا لِنُسْلِمَ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧١﴾ وَأَنْ أَقِيمُوا ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّقُوهُ وَهُوَ ٱلَّذِىٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٧٢﴾ وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ وَيَوْمَ يَقُولُ كُن فَيَكُونُ قَوْلُهُ ٱلْحَقُّ وَلَهُ ٱلْمُلْكُ يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْخَبِيرُ ﴿٧٣﴾



Сондай сақсынғандарға олардың есебінен (жауапкершілік) еш нәрсе түспейді. Бірақ ескертуге болады. Бәлкім олар сақсынар. (69) Сондай діндерін ойын–сауыққа алғандарды және дүние тіршілігіне алданғандарды қойып, Құран арқылы ескерт. Біреу қылығы себепті зиянға ұшырамасын. Негізінен оған Алладан өзге ешбір дос не қолдаушы жоқ. Және әрқандай төлеу берсе де одан алынбайды. Міне сондай қылықтарының салдарынан жанышталғандар үшін қарсылыктары себепті қайнап тұрған судан, сусын әрі жан түршігерлік азап бар. (70) (Мұхаммед Ғ.С.): "Алладан басқа бізге пайда, зиян келтіре алмайтын нәрсеге сиынайық па? Алла тура жолға салғаннан кейін қайтып, шайтан баурап, жер жүзінде абыржыған жолдастары: 'Біз жақтағы тура жолға кел' деп шақырып жүрген кісі құсайық па?",– де. "Алланың жолы тура жол. Және әлемдердің Раббына бой ұсынуға бұйырылдық" де. (71) "Намазды толық орындауға, Алладан қорқуға (бұйырылдық.)" Ол сондай Алла, хұзырына барып жиналасыңдар. (72) Ол, көктер мен жерді шындықпен жаратты. Ол: "Бол" деген күні бола кетеді. Оның сөзі шын. Сұр үрілетін (қиямет) күні әкімшілік Оныкі. Көместі және көрнеуді білуші әрі Ол хикмет иесі, толық хабар алушы. (73)

۞ وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ ءَازَرَ أَتَتَّخِذُ أَصْنَامًا ءَالِهَةً إِنِّىٓ
أَرَىٰكَ وَقَوْمَكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٧٤﴾ وَكَذَٰلِكَ نُرِىٓ إِبْرَٰهِيمَ
مَلَكُوتَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلِيَكُونَ مِنَ ٱلْمُوقِنِينَ ﴿٧٥﴾
فَلَمَّا جَنَّ عَلَيْهِ ٱلَّيْلُ رَءَا كَوْكَبًا قَالَ هَٰذَا رَبِّى فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ
لَآ أُحِبُّ ٱلْءَافِلِينَ ﴿٧٦﴾ فَلَمَّا رَءَا ٱلْقَمَرَ بَازِغًا قَالَ هَٰذَا
رَبِّى فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَئِن لَّمْ يَهْدِنِى رَبِّى لَأَكُونَنَّ مِنَ ٱلْقَوْمِ
ٱلضَّآلِّينَ ﴿٧٧﴾ فَلَمَّا رَءَا ٱلشَّمْسَ بَازِغَةً قَالَ هَٰذَا رَبِّى هَٰذَآ
أَكْبَرُ فَلَمَّآ أَفَلَتْ قَالَ يَٰقَوْمِ إِنِّى بَرِىٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ﴿٧٨﴾
إِنِّى وَجَّهْتُ وَجْهِىَ لِلَّذِى فَطَرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
حَنِيفًا وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٧٩﴾ وَحَآجَّهُۥ قَوْمُهُۥ قَالَ
أَتُحَٰٓجُّوٓنِّى فِى ٱللَّهِ وَقَدْ هَدَىٰنِ وَلَآ أَخَافُ مَا تُشْرِكُونَ بِهِۦٓ
إِلَّآ أَن يَشَآءَ رَبِّى شَيْـًٔا وَسِعَ رَبِّى كُلَّ شَىْءٍ عِلْمًا أَفَلَا
تَتَذَكَّرُونَ ﴿٨٠﴾ وَكَيْفَ أَخَافُ مَآ أَشْرَكْتُمْ وَلَا
تَخَافُونَ أَنَّكُمْ أَشْرَكْتُم بِٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ عَلَيْكُمْ
سُلْطَٰنًا فَأَىُّ ٱلْفَرِيقَيْنِ أَحَقُّ بِٱلْأَمْنِ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨١﴾



Сол уақытта Ыбырайым әкесі Әзерге: "Бұттарды тәңір тұттыңдар ма? Расында мен сені де еліңді де анық адасуда көремін" деген. (74) Осылайша Ыбырайым (Ғ.С.) ға сенушілерден болуы үшін көктердің, жердің (Ғажайып) мүліктерін көрсеттік. (75) Оны түн қаптаған сәтте, бір жұлдыз көрді де: "Осы менің Раббым" деді. Жұлдыз батқан кезде; "Бататындарды жақсы көрмеймін" деді (76) Туған айды көргенде: "Осы менің Раббым" деді. Ол батқанда: "Егер Раббым тура жолға салмаған болса еді, әрине мен де адасқан елден болар едім" деді. (77) Және шыққан күнді көргенде: "Осы менің Раббым, мынау үлкенірек" деді. Ол батқан сәтте: "Әй қауымым! Расында, сендер Аллаға ортақ қосқан нәрселерден бездім" деді. (78) "Мен шынайы түрде жүзімді көктерді, жерді жаратқанға мүлде жөнелттім. Және ортақ қосушылардан емеспін" деді. (79) Елі онымен тартысқа кірісті. "Мені рас тура жолға салған Алла жайында менімен таласасыңдар ма? Мен сендердің Оған ортақ қосқан нәрселеріңнен қорықпаймын. Бірақ Раббым не нәрсе қаласа, (болады.) Раббымның білімі әр нәрсені қамтыған. Ойланбайсыңдар ма?",- деді. (80) "Сендердің қосқан ортақтарыңнан қалайша қорқамын. Сендер ешбір дәлел түсірілмеген нәрсені Аллаға ортақ қосудан қорықпайсыңдар. Сенім тұрғысынан екі топтың қайсысы лайығырақ? Егер білетін болсаңдар." (81).

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَمۡ يَلۡبِسُوٓاْ إِيمَٰنَهُم بِظُلۡمٍ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلۡأَمۡنُ
وَهُم مُّهۡتَدُونَ ﴿٨٢﴾ وَتِلۡكَ حُجَّتُنَآ ءَاتَيۡنَٰهَآ إِبۡرَٰهِيمَ عَلَىٰ
قَوۡمِهِۦۚ نَرۡفَعُ دَرَجَٰتٖ مَّن نَّشَآءُۗ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٞ ﴿٨٣﴾
وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَۚ كُلًّا هَدَيۡنَاۚ وَنُوحًا
هَدَيۡنَا مِن قَبۡلُۖ وَمِن ذُرِّيَّتِهِۦ دَاوُۥدَ وَسُلَيۡمَٰنَ وَأَيُّوبَ
وَيُوسُفَ وَمُوسَىٰ وَهَٰرُونَۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ﴿٨٤﴾
وَزَكَرِيَّا وَيَحۡيَىٰ وَعِيسَىٰ وَإِلۡيَاسَۖ كُلّٞ مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٥﴾
وَإِسۡمَٰعِيلَ وَٱلۡيَسَعَ وَيُونُسَ وَلُوطٗاۚ وَكُلّٗا فَضَّلۡنَا عَلَى
ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٨٦﴾ وَمِنۡ ءَابَآئِهِمۡ وَذُرِّيَّٰتِهِمۡ وَإِخۡوَٰنِهِمۡۖ وَٱجۡتَبَيۡنَٰهُمۡ
وَهَدَيۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ﴿٨٧﴾ ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهۡدِي
بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۚ وَلَوۡ أَشۡرَكُواْ لَحَبِطَ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ
يَعۡمَلُونَ ﴿٨٨﴾ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحُكۡمَ وَٱلنُّبُوَّةَۚ
فَإِن يَكۡفُرۡ بِهَا هَٰٓؤُلَآءِ فَقَدۡ وَكَّلۡنَا بِهَا قَوۡمٗا لَّيۡسُواْ بِهَا بِكَٰفِرِينَ
﴿٨٩﴾ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُۖ فَبِهُدَىٰهُمُ ٱقۡتَدِهۡۗ قُل لَّآ
أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ أَجۡرًاۖ إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرَىٰ لِلۡعَٰلَمِينَ ﴿٩٠﴾



Сондай иман келтіріп, сенімдерін зұлымдықпен былғамағандар, міне соларда сенімділік бар. Және олар тура жолға түсірілгендер. (82) Ыбырайым (Ғ.С.) ның еліне байланысты берген дәлеліміз осы. Қалағанымыздың дәрежесін көтереміз. Күдіксіз Раббың хикмет иесі, толық білуші. (83) Және оған Ысхақ, Яғқұпты беріп, барлығын тура жолға салдық. Бұрын Нұх (Ғ.С.) ты да тура жолға салып және оның ұрпақтарынан Дауыт, Сүлеймен, Әйүп, Юсып, Мұса және Һарұн (Ғ.С.) ға да (тура жол көрсеттік.) Игілік істеушілерге осындай сыйлық береміз. (84) Және Зәкерия, Яхя, Ғиса және Іляс барлығы жақсылардан. (85) Және Ысмайыл, Әлясағ, Юныс әрі Лұт, барлығын әлемге ардақты қылдық. (86) Және олардың аталарынан, ұрпақтарынан, туыстарынан да таңдап алып тура жолға салдық. (87) Алланың нұсқауы осы. Құлдарынан кімді қаласа, тура жолға салады. Егер олар ортақ қосса еді, әрине олардың істеген ғамалдары жойылып кетер еді. (88) Міне бұлар, өздеріне Кітап, даналық және пайғамбарлық бергендеріміз. Егер енді бұлар (Құрайштар), Қарсы келсе, қарсы келмейтін бір елді оларға уәкіл етеміз. (5–С.54–А.) (89) Міне солар, Алланың тура жолға салған (пайғамбар) дары. (Мұхаммед Ғ.С.) онда олардың жолын қу және: "Сендерден ақы сұрамаймын. Өйткені Құран әлемге үгіт ғана" де. (90)

وَمَا قَدَرُوا اللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِ إِذْ قَالُوا مَا أَنْزَلَ اللَّهُ عَلَىٰ بَشَرٍ مِنْ شَيْءٍ
قُلْ مَنْ أَنْزَلَ الْكِتَابَ الَّذِي جَاءَ بِهِ مُوسَىٰ نُورًا وَهُدًى لِلنَّاسِ
تَجْعَلُونَهُ قَرَاطِيسَ تُبْدُونَهَا وَتُخْفُونَ كَثِيرًا وَعُلِّمْتُمْ مَا لَمْ تَعْلَمُوا
أَنْتُمْ وَلَا آبَاؤُكُمْ قُلِ اللَّهُ ثُمَّ ذَرْهُمْ فِي خَوْضِهِمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩١﴾
وَهَٰذَا كِتَابٌ أَنْزَلْنَاهُ مُبَارَكٌ مُصَدِّقُ الَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ وَلِتُنْذِرَ
أُمَّ الْقُرَىٰ وَمَنْ حَوْلَهَا وَالَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ يُؤْمِنُونَ بِهِ
وَهُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ﴿٩٢﴾ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى
اللَّهِ كَذِبًا أَوْ قَالَ أُوحِيَ إِلَيَّ وَلَمْ يُوحَ إِلَيْهِ شَيْءٌ وَمَنْ قَالَ سَأُنْزِلُ
مِثْلَ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ وَلَوْ تَرَىٰ إِذِ الظَّالِمُونَ فِي غَمَرَاتِ الْمَوْتِ
وَالْمَلَائِكَةُ بَاسِطُو أَيْدِيهِمْ أَخْرِجُوا أَنْفُسَكُمُ الْيَوْمَ
تُجْزَوْنَ عَذَابَ الْهُونِ بِمَا كُنْتُمْ تَقُولُونَ عَلَى اللَّهِ غَيْرَ الْحَقِّ
وَكُنْتُمْ عَنْ آيَاتِهِ تَسْتَكْبِرُونَ ﴿٩٣﴾ وَلَقَدْ جِئْتُمُونَا فُرَادَىٰ
كَمَا خَلَقْنَاكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَتَرَكْتُمْ مَا خَوَّلْنَاكُمْ وَرَاءَ ظُهُورِكُمْ
وَمَا نَرَىٰ مَعَكُمْ شُفَعَاءَكُمُ الَّذِينَ زَعَمْتُمْ أَنَّهُمْ فِيكُمْ شُرَكَاءُ
لَقَدْ تَقَطَّعَ بَيْنَكُمْ وَضَلَّ عَنْكُمْ مَا كُنْتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٩٤﴾



Алланы лайықты түрде бағаламағандар, сол уақытта: "Алла, адам баласына ешбір нәрсе түсірмеді" деді. "Мұса (Ғ.С.) ның адам баласына бір нұр және туралық түрінде әкелген Кітабын кім түсірді? Сендер оны бөлшек-бөлшек қағаздар етіп, кейбірін көрсетіп, көбін жасырасыңдар. Негізінде аталарыңның әрі сендердің білмегендерің үйретілген болатын. Оны Алла түсірді" де. Сонан соң оларды қойып қой, азғындықтарында ойнасын. (91) Бұл (Құран) кенттердің анасы Меккеліктерді, маңындағы адамдарды үгіттеуің үшін Біз саған түсірген өзінен бұрынғыны растаушы құтты бір Кітап. Сондай ақиретке сенгендер, бұған сенеді де, олар намаздарына сақтық істейді. (92) Алланы жасынға шығарған немесе өзіне ешбір уақи етілмесе де: "Маған уақи етілді" деген, және: "Алла түсірген сияқтыны мен де түсірем" дегеннен кім залымырақ? (Мұхаммед Ғ.С.) егер залымдарды өлім қиналысында, періштелер қолдарын созып: "Жандарыңды шығарыңдар! Бүгін Аллаға қарсы орынсыз сөйлегендерің, Оның аяттарына менменсігендерің себепті қорлаушы азаппен жазаланасыңдар" дегенде бір көрсең! (93) "Расында алғаш рет жаратқанымыздай бізге жалғыз-жалғыз келдіңдер. Сендерге берген нәрселерімізді арт жақтарыңа тастадыңдар. Сондай-ақ қолдаушы болады деп ойлаған серіктеріңді сендермен бірге көре алмаймын. Әрине араларыңдағы байланыс үзілді. Ол ойлаған нәрселерің сендерден жым-жылас болды" (Оларға деп айтылады.) (94)

إِنَّ ٱللَّهَ فَالِقُ ٱلْحَبِّ وَٱلنَّوَىٰ ۖ يُخْرِجُ ٱلْحَيَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ وَمُخْرِجُ ٱلْمَيِّتِ مِنَ ٱلْحَيِّ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٩٥﴾ فَالِقُ ٱلْإِصْبَاحِ وَجَعَلَ ٱلَّيْلَ سَكَنًا وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ حُسْبَانًا ۚ ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْعَلِيمِ ﴿٩٦﴾ وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلنُّجُومَ لِتَهْتَدُوا۟ بِهَا فِي ظُلُمَٰتِ ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ ۗ قَدْ فَصَّلْنَا ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٩٧﴾ وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَكُم مِّن نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ فَمُسْتَقَرٌّ وَمُسْتَوْدَعٌ ۗ قَدْ فَصَّلْنَا ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَفْقَهُونَ ﴿٩٨﴾ وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجْنَا بِهِۦ نَبَاتَ كُلِّ شَيْءٍ فَأَخْرَجْنَا مِنْهُ خَضِرًا نُّخْرِجُ مِنْهُ حَبًّا مُّتَرَاكِبًا وَمِنَ ٱلنَّخْلِ مِن طَلْعِهَا قِنْوَانٌ دَانِيَةٌ وَجَنَّٰتٍ مِّنْ أَعْنَابٍ وَٱلزَّيْتُونَ وَٱلرُّمَّانَ مُشْتَبِهًا وَغَيْرَ مُتَشَٰبِهٍ ۗ ٱنظُرُوٓا۟ إِلَىٰ ثَمَرِهِۦٓ إِذَآ أَثْمَرَ وَيَنْعِهِۦٓ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكُمْ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٩٩﴾ وَجَعَلُوا۟ لِلَّهِ شُرَكَآءَ ٱلْجِنَّ وَخَلَقَهُمْ ۖ وَخَرَقُوا۟ لَهُۥ بَنِينَ وَبَنَٰتٍۭ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٠٠﴾ بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُۥ وَلَدٌ وَلَمْ تَكُن لَّهُۥ صَٰحِبَةٌ ۖ وَخَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ ۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٠١﴾



Күдіксіз Алла, түйірді және ұрықты жарушы. Және өліден тіріні, тіріден өліні шығарушы. Міне Алла осы. Ал сонда қайда бұрылып бара жатырсыңдар? (95) Таңды сөгуші, түнді тынығу және күн мен айды есеп үшін жаратқан. Осылар, аса үстем, толық білуші Алланың өлшеуі. (96) Ол, құрылық және теңіздің қараңғылықтарында сол арқылы жол табуларың үшін жұлдыздарды жаратқан. Расында аяттарымызды білетін елге ашық түсіндірдік. (97) Және Ол, сендерді бір–ақ кісіден жаратқан. Сендерге (атаның белінде, ананың қарнында немесе жердің үстінде, астында М.Р.) уақытша тұрақ әрі орын бар. Расында ұғатын қауымға аяттарымызды ашықтан–ашық баян еттік. (98) Және Ол, аспаннан жаңбыр жаудырды. Ол арқылы әр түрлі өсімдікті шығардық та, одан жасылдық (көк) шығарып үсті–үстіне үйысқан түйірді шығарамыз. Және құрма ағашының қауашағынан салбыраған шумақтар және жүзім бақларын, бір–біріне ұқсаған, ұқсамаған зәйтін, анар шығарамыз. Мәуеленгенде әрі піскенде жемістеріне бір қараңдар; міне шәксіз осыларда сенген ел үшін әрине дәлелдер бар. (99) Және де олар, Алла жаратқан жындарды Оған теңеді. Және олар білместіктен Оған ұлдар, қыздар үйғарды. Ол олардың сипаттағандарынан пәк, жоғары. (100) Көктер мен жерді жоқтан бар етуші. Оның баласы қалайша болады? Оның бір жұбайы жоқ. Барлық нәрсені жаратқан әрі Ол, әр нәрсені толық білуші. (101)

ذلكم الله ربكم لا إله إلا هو خالق كل شيء
فاعبدوه وهو على كل شيء وكيل ﴿١٠٢﴾ لا تدركه
الأبصار وهو يدرك الأبصار وهو اللطيف الخبير ﴿١٠٣﴾
قد جاءكم بصائر من ربكم فمن أبصر فلنفسه ومن عمي
فعليها وما أنا عليكم بحفيظ ﴿١٠٤﴾ وكذلك نصرف
الآيات وليقولوا درست ولنبينه لقوم يعلمون ﴿١٠٥﴾
اتبع ما أوحي إليك من ربك لا إله إلا هو وأعرض عن
المشركين ﴿١٠٦﴾ ولو شاء الله ما أشركوا وما جعلناك عليهم
حفيظا وما أنت عليهم بوكيل ﴿١٠٧﴾ ولا تسبوا الذين
يدعون من دون الله فيسبوا الله عدوا بغير علم كذلك زينا
لكل أمة عملهم ثم إلى ربهم مرجعهم فينبئهم بما كانوا
يعملون ﴿١٠٨﴾ وأقسموا بالله جهد أيمانهم لئن جاءتهم آية
ليؤمنن بها قل إنما الآيات عند الله وما يشعركم أنها إذا
جاءت لا يؤمنون ﴿١٠٩﴾ ونقلب أفئدتهم وأبصارهم كما لم
يؤمنوا به أول مرة ونذرهم في طغيانهم يعمهون ﴿١١٠﴾



Міне бұл сипаттарға ие болған Раббыларың Алла. Одан басқа ешбір тәңір жоқ. Ол, барлық нәрсені жаратушы. Ендеше Оған құлшылық қылыңдар. Ол әр нәрсеге кепіл. (102) Көздер Оған жете алмайды. Ол, көздерді көреді. Және Ол, өте жұмсақ, толық білуші. (103) Расында Сендерге Раббыларың тарапынан көрнеу дәлелдер келді. Кім оны көрсе өзі үшін. Және кім көрмесе зияны өзіне. Мен сендерге күзетші емеспін. (104) Осылайша аяттарды ашық түсіндіреміз. Олар: "Біреуден үйренген екенсің" дейді. Сөйтсе де Құранды білген елге түсіндіреміз. (105) Раббың тарапынан саған уахи етілгенге мойын ұсын. Алладан басқа тәңір жоқ. Ортақ қосушылардан жүз бұр. (106) Егер Алла қаласа еді, олар ортак қоспас еді. Сені оларға күзетші қылмадық. Сондай-ақ сен оларға кепіл де емессің. (107) Олардың Алладан өзге сиынғандарын боқтамаңдар. Олар білмей шектен шығып Аллаға тіл тигізеді. Осылайша Әр топқа өз істерін әдемі көрсеттік. Сонан соң қайтар орындары Раббыларына. Сонда оларға не істегендерін білдіреді. (108) Олар өздеріне бір мұғжиза көрсетілсе, оған міндетті түрде сенетіндіктеріне Алланың атымен қатты ант қылды. (Мұхаммед Ғ.С.): "Мұғжизалар Алланың қасында" де. Шынайы түрде оларға мұғжиза келсе де, сенбейтіндігін сезбейсіңдер ме? (109) Олардың көңілдерін, көздерін теріс айналдырамыз. Алғаш рет оған сенбегендіктері сияқты оларды сергелдеңдікте қойып қоямыз. Олар қаңғырып жүреді. (110)


سورة الأنعام الجزء الثامن

وَلَوْ أَنَّنَا نَزَّلْنَا إِلَيْهِمُ الْمَلَٰٓئِكَةَ وَكَلَّمَهُمُ الْمَوْتَىٰ وَحَشَرْنَا عَلَيْهِمْ كُلَّ شَيْءٍ قُبُلًا مَّا كَانُوا لِيُؤْمِنُوٓا إِلَّآ أَن يَشَآءَ اللَّهُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ يَجْهَلُونَ ﴿١١١﴾ وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا شَيَٰطِينَ الْإِنسِ وَالْجِنِّ يُوحِي بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ زُخْرُفَ الْقَوْلِ غُرُورًا ۚ وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ مَا فَعَلُوهُ ۖ فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُونَ ﴿١١٢﴾ وَلِتَصْغَىٰٓ إِلَيْهِ أَفْـِٔدَةُ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْءَاخِرَةِ وَلِيَرْضَوْهُ وَلِيَقْتَرِفُوا مَا هُم مُّقْتَرِفُونَ ﴿١١٣﴾ أَفَغَيْرَ اللَّهِ أَبْتَغِي حَكَمًا وَهُوَ الَّذِيٓ أَنزَلَ إِلَيْكُمُ الْكِتَٰبَ مُفَصَّلًا ۚ وَالَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ الْكِتَٰبَ يَعْلَمُونَ أَنَّهُ مُنَزَّلٌ مِّن رَّبِّكَ بِالْحَقِّ ۖ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُمْتَرِينَ ﴿١١٤﴾ وَتَمَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ صِدْقًا وَعَدْلًا ۚ لَّا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِهِ ۚ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿١١٥﴾ وَإِن تُطِعْ أَكْثَرَ مَن فِي الْأَرْضِ يُضِلُّوكَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ ۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ﴿١١٦﴾ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ مَن يَضِلُّ عَن سَبِيلِهِ ۖ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ﴿١١٧﴾ فَكُلُوا مِمَّا ذُكِرَ اسْمُ اللَّهِ عَلَيْهِ إِن كُنتُم بِـَٔايَٰتِهِ مُؤْمِنِينَ ﴿١١٨﴾

١٤٢

Егер оларға періштелерді түсірсек те және оларға өліктер сөйлессе де сондай-ақ олардың алдына әр нәрсені жинасақ та олар нанушы емес. Әрине Алла қаласа басқа. Бірақ олардың көбі білмейді. (111) Осылайша әр пайғамбарға адамдардың және жынның шайтандарынан дұшпан қылдық. Олар алдап бір-біріне жалтыраған сөздерді сыбырлайды. Раббың қаласа еді, олар оны жасамас еді. Оларды жасанды сөздерімен қойып қой. (112) Олар, ақиретке сенбегендердің көңілдері оған ауып разы болсын да, істеген күнәларын істей берсін (деп күңкілдейді). (113) (Мұхаммед Ғ.С.): "Ол, сендерге егжей-тегжейлі Кітап түсірді. Сонда да Алладан басқа би іздейін бе?",- (де.) Және сондай Кітап бергендеріміз, о (Құран) ның Раббың тарапынан шындықпен түсірілгенін біледі. Ендеше, әсте күдіктенушілерден болма. (114) Раббыңның сөзі (Құран) шындық әрі туралықпен тамамдалған. Оның, сөздерін өзгертуші жоқ. Ол, толық естуші, аса білуші. (115) Егер сен жер жүзіндегі адамдардың көбіне көнсең сені Алланың жолынан адастырады. Олар ойларына ғана ілеседі де, мүлде жорамалдайды. (116) Күдіксіз Раббың жолынан адасқандарды жақсы біледі. Әрі Ол, тура жолдағыларды да әбден біледі. (117) Ендеше, Алланың аяттарына сенуші болсаңдар Алланың аты айтылғаннан жеңдер. (Бауыздалғанда Алланың аты айтылған Хайуандарды жеңдер.) (118)

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تَأْكُلُوا مِمَّا ذُكِرَ اسْمُ اللَّهِ عَلَيْهِ وَقَدْ فَصَّلَ
لَكُم مَّا حَرَّمَ عَلَيْكُمْ إِلَّا مَا اضْطُرِرْتُمْ إِلَيْهِ ۗ وَإِنَّ كَثِيرًا لَّيُضِلُّونَ
بِأَهْوَائِهِم بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِالْمُعْتَدِينَ ﴿١١٩﴾
وَذَرُوا ظَاهِرَ الْإِثْمِ وَبَاطِنَهُ ۚ إِنَّ الَّذِينَ يَكْسِبُونَ الْإِثْمَ
سَيُجْزَوْنَ بِمَا كَانُوا يَقْتَرِفُونَ ﴿١٢٠﴾ وَلَا تَأْكُلُوا مِمَّا لَمْ يُذْكَرِ
اسْمُ اللَّهِ عَلَيْهِ وَإِنَّهُ لَفِسْقٌ ۗ وَإِنَّ الشَّيَاطِينَ لَيُوحُونَ إِلَىٰ
أَوْلِيَائِهِمْ لِيُجَادِلُوكُمْ ۖ وَإِنْ أَطَعْتُمُوهُمْ إِنَّكُمْ لَمُشْرِكُونَ ﴿١٢١﴾
أَوَمَن كَانَ مَيْتًا فَأَحْيَيْنَاهُ وَجَعَلْنَا لَهُ نُورًا يَمْشِي بِهِ فِي
النَّاسِ كَمَن مَّثَلُهُ فِي الظُّلُمَاتِ لَيْسَ بِخَارِجٍ مِّنْهَا ۚ كَذَٰلِكَ
زُيِّنَ لِلْكَافِرِينَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٢٢﴾ وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا
فِي كُلِّ قَرْيَةٍ أَكَابِرَ مُجْرِمِيهَا لِيَمْكُرُوا فِيهَا ۖ وَمَا
يَمْكُرُونَ إِلَّا بِأَنفُسِهِمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ﴿١٢٣﴾ وَإِذَا جَاءَتْهُمْ
آيَةٌ قَالُوا لَن نُّؤْمِنَ حَتَّىٰ نُؤْتَىٰ مِثْلَ مَا أُوتِيَ رُسُلُ اللَّهِ ۘ اللَّهُ
أَعْلَمُ حَيْثُ يَجْعَلُ رِسَالَتَهُ ۗ سَيُصِيبُ الَّذِينَ أَجْرَمُوا
صَغَارٌ عِندَ اللَّهِ وَعَذَابٌ شَدِيدٌ بِمَا كَانُوا يَمْكُرُونَ ﴿١٢٤﴾



Алланың аты айтылғанды жемейтін сендерге не болды? Өте шарасыз болмағанда сендерге арам етілген нәрселерді ашық білдірген. Олардың көбі білместіктен ойша адастырады. Күдіксіз Раббың Ол, шектен шығушыларды жақсы біледі. (119) Күнәның көрнеуін де көмесін де тастаңдар. Күдіксіз күнә істегендер, істегендері себепті жазаландырылады. (120) Және оған, Алланың аты айтылмай (бауыздалған мал) жемеңдер. Күдіксіз арам нәрсе. (Оны жеу дұрыс емес.) Расында шайтандар сендермен тартысу үшін, өз сыпайластарына сыбырлайды. Егер оларға бой ұсынсаңдар, (Аллаға) шерік қосушылардан боласыңдар. (121) Өлі біреуді тірілтіп, оған адамдардың ішінде онымен жүретін жарық қылсақ, ол, қараңғылықтарда қалып одан шыға алмайтын біреу құсаған бола ма? Осылайша кәпірлерге, істеген істері әдемі көрсетілді. (122) Сөйтіп әр кентте онда айлакерлік қылулары үшін оның бұзықтарын бастық қылдық. Олар өздеріне ғана айлакерлік жасағандарын аңғармайды. (123) Оларға бір аят келген сәтте: "Алланың елшілеріне берілген сияқты бізге де берілгенге дейін иман келтірмейміз" деген. Алла елшілікті қалай басқаратынын біледі. Қылмыстылар; айлакерліктері себепті Алланың қасында қорлық әрі қатты қинауға душар болады. (124)

فَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يَهْدِيَهُۥ يَشْرَحْ صَدْرَهُۥ لِلْإِسْلَٰمِ ۖ وَمَن يُرِدْ
أَن يُضِلَّهُۥ يَجْعَلْ صَدْرَهُۥ ضَيِّقًا حَرَجًا كَأَنَّمَا يَصَّعَّدُ
فِى ٱلسَّمَآءِ ۚ كَذَٰلِكَ يَجْعَلُ ٱللَّهُ ٱلرِّجْسَ عَلَى ٱلَّذِينَ
لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٢٥﴾ وَهَٰذَا صِرَٰطُ رَبِّكَ مُسْتَقِيمًا ۗ قَدْ فَصَّلْنَا
ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٢٦﴾ ۞ لَهُمْ دَارُ ٱلسَّلَٰمِ عِندَ رَبِّهِمْ ۖ
وَهُوَ وَلِيُّهُم بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٢٧﴾ وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا
يَٰمَعْشَرَ ٱلْجِنِّ قَدِ ٱسْتَكْثَرْتُم مِّنَ ٱلْإِنسِ ۖ وَقَالَ أَوْلِيَآؤُهُم
مِّنَ ٱلْإِنسِ رَبَّنَا ٱسْتَمْتَعَ بَعْضُنَا بِبَعْضٍ وَبَلَغْنَآ أَجَلَنَا ٱلَّذِىٓ
أَجَّلْتَ لَنَا ۚ قَالَ ٱلنَّارُ مَثْوَىٰكُمْ خَٰلِدِينَ فِيهَآ إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُ ۗ إِنَّ
رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿١٢٨﴾ وَكَذَٰلِكَ نُوَلِّى بَعْضَ ٱلظَّٰلِمِينَ بَعْضًۢا
بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿١٢٩﴾ يَٰمَعْشَرَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ أَلَمْ يَأْتِكُمْ
رُسُلٌ مِّنكُمْ يَقُصُّونَ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِى وَيُنذِرُونَكُمْ لِقَآءَ
يَوْمِكُمْ هَٰذَا ۚ قَالُوا۟ شَهِدْنَا عَلَىٰٓ أَنفُسِنَا ۖ وَغَرَّتْهُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا
وَشَهِدُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ أَنَّهُمْ كَانُوا۟ كَٰفِرِينَ ﴿١٣٠﴾ ذَٰلِكَ
أَن لَّمْ يَكُن رَّبُّكَ مُهْلِكَ ٱلْقُرَىٰ بِظُلْمٍ وَأَهْلُهَا غَٰفِلُونَ ﴿١٣١﴾

الحزب ١٥



Сонда Алла, кімді тура жолға салуды қаласа, Ислам үшін оның көңілін кеңітеді. Және біреуді адастырғысы келсе, оның көңілін көкке шығарып бара жатқандай өте тарайтады. Өстіп Алла, иман келтірмегендерді қорлайды. (125) (Мұхаммед Ғ.С.) Міне осы Рабыңның тура жолы. Расында үгіт алатын елге аяттарымызды ашық білдірдік. (126) Оларға Раббыларының қасында бейбіттік жұрты бар. Істегендері себепті Алла, олардың досы. (127) Оларды түтас жинаған күні: "Әй жын тобы! Адамдардан (азғырып) көбейттіңдер" (делінелі.) Олардың адамдардан болған достары: "Раббымыз! Бір-бірімізден пайдаландық. Бізге Сен берген мерзім жетіп келді" дейді. (Алла да): "Орындарың тозақ, онда мүлде қаласыңдар. Бірақ Алла қаласа басқа" дейді. Күдіксіз Раббың хикмет иесі, толык білуші. (128) Осылайша залымдардың істегендері себепті бірін-біріне үстем қыламыз. (129) "Әй жын мен адамдар тобы! Сендерге іштеріңнен аяттарымды баян етіп, бұл күнге кездесулеріңді ескертетін елшілер келмеді ме?",- (делінеді.) Олар: "Раббымыз! Өзімізге куәміз" дейді. Оларды дүние тіршілігі алдаған. Олар өздерінің анык карсы болғандықтарына айғақ болды. (130) Осы (елші жіберілу), Раббың, халқы хабарсыз бір кентті зұлымдықпен жоқ етуші емес. (131)

وَلِكُلٍّ دَرَجَٰتٌ مِّمَّا عَمِلُوا۟ ۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا
يَعْمَلُونَ ﴿١٣٢﴾ وَرَبُّكَ ٱلْغَنِىُّ ذُو ٱلرَّحْمَةِ ۚ إِن يَشَأْ
يُذْهِبْكُمْ وَيَسْتَخْلِفْ مِنۢ بَعْدِكُم مَّا يَشَآءُ كَمَآ
أَنشَأَكُم مِّن ذُرِّيَّةِ قَوْمٍ ءَاخَرِينَ ﴿١٣٣﴾ إِنَّ مَا
تُوعَدُونَ لَءَاتٍ ۖ وَمَآ أَنتُم بِمُعْجِزِينَ ﴿١٣٤﴾ قُلْ يَٰقَوْمِ
ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّى عَامِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ
مَن تَكُونُ لَهُۥ عَٰقِبَةُ ٱلدَّارِ ۗ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ
﴿١٣٥﴾ وَجَعَلُوا۟ لِلَّهِ مِمَّا ذَرَأَ مِنَ ٱلْحَرْثِ وَٱلْأَنْعَٰمِ
نَصِيبًا فَقَالُوا۟ هَٰذَا لِلَّهِ بِزَعْمِهِمْ وَهَٰذَا لِشُرَكَآئِنَا ۖ
فَمَا كَانَ لِشُرَكَآئِهِمْ فَلَا يَصِلُ إِلَى ٱللَّهِ ۖ
وَمَا كَانَ لِلَّهِ فَهُوَ يَصِلُ إِلَىٰ شُرَكَآئِهِمْ ۗ
سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿١٣٦﴾ وَكَذَٰلِكَ زَيَّنَ
لِكَثِيرٍ مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ قَتْلَ أَوْلَٰدِهِمْ
شُرَكَآؤُهُمْ لِيُرْدُوهُمْ وَلِيَلْبِسُوا۟ عَلَيْهِمْ دِينَهُمْ ۖ
وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا فَعَلُوهُ ۖ فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُونَ ﴿١٣٧﴾



Және әркімнің істегеніне қарай дәрежелері бар. Раббың олардың істеген істерінен хабарсыз емес. (132) Раббың бай әрі мәрхамет иесі. Қаласа сендерді кетіреді де, сендерді басқа қауымның ұрпағынан жаратқанындай сендерден кейін қалағанын орындарыңа келтіреді. (133) Күдіксіз сендерге етілген уәде (қиямет) әлбетте келеді. Сендер тоса алмайсыңдар. (134) (Мұхаммед Ғ.С.): "Әй елім! Шамадарыңша істеңдер. Әрине мен де істеушімін. Соңғы жұрт кімдікі болады? Тез білесіңдер. Расында зұлымдар құтылмайды" де. (135) Олар, Алла жаратқан егіннен, малдан үлес қылады да, өз ойдарынша: "Бұл Алланікі, бұл ортақтарымыздікі" деді. Сонда ортақтарынікі ортақтарына жетеді. Олар нендей жаман үкім береді. (136) (Жаһилиет заманында кәпірлер егіннен, малдан Аллаға да, бұтқа да арнап сыбаға айырып, кейде Алла бай деп, Оған арналғанды бұтқа ауыстырып, бұтқа арналғанды Аллаға ауыстырмайтын болған. Б.Ж.М.К.Р.Т.Х.Ж-Қ.) Сол сияқты ортақтары, мүшріктердің көбін жою әрі олардың діндерін шатастыру үшін балаларын өлтіруді әдемі көрсетті. Егер Алла қаласа еді, олар оны істемес еді. Енді оларды жасандылары бойынша қойып қой. (137)

وَقَالُوا۟ هَٰذِهِۦٓ أَنْعَٰمٌ وَحَرْثٌ حِجْرٌ لَّا يَطْعَمُهَآ إِلَّا مَن
نَّشَآءُ بِزَعْمِهِمْ وَأَنْعَٰمٌ حُرِّمَتْ ظُهُورُهَا وَأَنْعَٰمٌ لَّا يَذْكُرُونَ
ٱسْمَ ٱللَّهِ عَلَيْهَا ٱفْتِرَآءً عَلَيْهِ ۚ سَيَجْزِيهِم بِمَا كَانُوا۟
يَفْتَرُونَ ﴿١٣٨﴾ وَقَالُوا۟ مَا فِى بُطُونِ هَٰذِهِ ٱلْأَنْعَٰمِ
خَالِصَةٌ لِّذُكُورِنَا وَمُحَرَّمٌ عَلَىٰٓ أَزْوَٰجِنَا ۖ وَإِن يَكُن
مَّيْتَةً فَهُمْ فِيهِ شُرَكَآءُ ۚ سَيَجْزِيهِمْ وَصْفَهُمْ ۚ إِنَّهُۥ
حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿١٣٩﴾ قَدْ خَسِرَ ٱلَّذِينَ قَتَلُوٓا۟ أَوْلَٰدَهُمْ
سَفَهًۢا بِغَيْرِ عِلْمٍ وَحَرَّمُوا۟ مَا رَزَقَهُمُ ٱللَّهُ ٱفْتِرَآءً عَلَى ٱللَّهِ ۚ
قَدْ ضَلُّوا۟ وَمَا كَانُوا۟ مُهْتَدِينَ ﴿١٤٠﴾ ۞ وَهُوَ ٱلَّذِىٓ
أَنشَأَ جَنَّٰتٍ مَّعْرُوشَٰتٍ وَغَيْرَ مَعْرُوشَٰتٍ وَٱلنَّخْلَ وَٱلزَّرْعَ
مُخْتَلِفًا أُكُلُهُۥ وَٱلزَّيْتُونَ وَٱلرُّمَّانَ مُتَشَٰبِهًا وَغَيْرَ
مُتَشَٰبِهٍ ۚ كُلُوا۟ مِن ثَمَرِهِۦٓ إِذَآ أَثْمَرَ وَءَاتُوا۟ حَقَّهُۥ يَوْمَ
حَصَادِهِۦ ۖ وَلَا تُسْرِفُوٓا۟ ۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلْمُسْرِفِينَ ﴿١٤١﴾
وَمِنَ ٱلْأَنْعَٰمِ حَمُولَةً وَفَرْشًا ۚ كُلُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ
ٱللَّهُ وَلَا تَتَّبِعُوا۟ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ ۚ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿١٤٢﴾

الحزب ١٥



Олар ойларынша: "Бұл малдар мен егіндер арам. Біздің қалағандарымыз ғана жейді. Және осы хайуандардың арқалары (5–С. 103–А. Мініске, жүкке) арам етілген" деген. Тағы бір малдар (бауыздағанда) оған қасарысып, Алланың атын айтпайды. Алла оларды өтірік жала жабулары себепті жазаландырады. (138) Және олар: "Бұл малдың қарындарындағылар (тірі шықса) ерлерімізге ғана тән, әйелдерімізге арам" деп, егер өлі шықса онда олар ортак. Алла олардың орынсыз сөйлеулерінің жазасын береді. Күдіксіз Алла хикмет иесі, толық білуші. (139) Сондай ақымақтық, білместікпен балаларын өлтіргендер, Аллаға қасарысып, Алланың өздеріне берген несібесін арам еткендер зиянға ұшыраған. Олар адасқан әрі тура жол да таппайды. (140) Ол сондай Алла аспалы және аспасыз бақшаларды, құрма ағаштарын, түрлі жемісті, өсімдіктерді, зейтін және анарды бір–біріне ұқсаған, ұқсамаған түрде жаратқан. Әрбірі жеміс берген кезде, жемісінен жеңдер. Оны жиып алған күнде құшырын беріңдер; Ысырап етпеңдер. Күдіксіз Алла ысырап етушілерді жақсы көрмейді. (141) Және көлік болатын әрі ұсақ малдарды жаратты. Сендерге Алланың ризықтандырған нәрсесінен жеңдер, шайтанның ізіне ермеңдер. Өйткені ол, сендерге ашық дұшпан. (142)

ثَمَٰنِيَةَ أَزْوَٰجٍ مِّنَ ٱلضَّأْنِ ٱثْنَيْنِ وَمِنَ ٱلْمَعْزِ ٱثْنَيْنِ
قُلْ ءَآلذَّكَرَيْنِ حَرَّمَ أَمِ ٱلْأُنثَيَيْنِ أَمَّا ٱشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ
أَرْحَامُ ٱلْأُنثَيَيْنِ نَبِّـُٔونِى بِعِلْمٍ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿١٤٣﴾
وَمِنَ ٱلْإِبِلِ ٱثْنَيْنِ وَمِنَ ٱلْبَقَرِ ٱثْنَيْنِ قُلْ ءَآلذَّكَرَيْنِ
حَرَّمَ أَمِ ٱلْأُنثَيَيْنِ أَمَّا ٱشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ أَرْحَامُ ٱلْأُنثَيَيْنِ
أَمْ كُنتُمْ شُهَدَآءَ إِذْ وَصَّىٰكُمُ ٱللَّهُ بِهَٰذَا فَمَنْ
أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا لِّيُضِلَّ ٱلنَّاسَ بِغَيْرِ
عِلْمٍ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٤٤﴾ قُل لَّآ أَجِدُ
فِى مَآ أُوحِىَ إِلَىَّ مُحَرَّمًا عَلَىٰ طَاعِمٍ يَطْعَمُهُۥٓ إِلَّآ أَن يَكُونَ
مَيْتَةً أَوْ دَمًا مَّسْفُوحًا أَوْ لَحْمَ خِنزِيرٍ فَإِنَّهُۥ رِجْسٌ أَوْ
فِسْقًا أُهِلَّ لِغَيْرِ ٱللَّهِ بِهِۦ فَمَنِ ٱضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَإِنَّ
رَبَّكَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤٥﴾ وَعَلَى ٱلَّذِينَ هَادُوا۟ حَرَّمْنَا
كُلَّ ذِى ظُفُرٍ وَمِنَ ٱلْبَقَرِ وَٱلْغَنَمِ حَرَّمْنَا عَلَيْهِمْ
شُحُومَهُمَآ إِلَّا مَا حَمَلَتْ ظُهُورُهُمَآ أَوِ ٱلْحَوَايَآ أَوْ مَا
ٱخْتَلَطَ بِعَظْمٍ ذَٰلِكَ جَزَيْنَٰهُم بِبَغْيِهِمْ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ﴿١٤٦﴾



(Жаһилийет дәурінде арaптар малдардың кейде еркегін, кейде ұрғашысын, кейде іштегі тумасын ойша арам еткен екен. Ж.М.К.Р.Т.Ж–Қ.) Ол сегіз түр жаратты. (Еркек, ұрғашы) қойдан екеу, ешкіден екеу. (Мұхаммед Ғ.С.): "Алла екі еркегін немесе екі ұрғашысын арам етті ме? Оған екі ұрғашысының жатырларындағылар да қосыла ма? Егер сөздерің шын болса маған біліп түсіндіріңдер" де. (143) Және түйеден екеу, сиырдан да екеу. "Екі еркегін немесе екі ұрғашысын арам етті ме? Оған екі ұрғашысының жатырларындағылар да қосыла ма? Немесе Алла сендерге осыны нұсқағанда бар ма едіңдер?",– де. Білмесе де адамдарды адастыру үшін Аллаға өтірік жала жапқаннан кім залымырақ? Күдіксіз Алла, залым елді тура жолға салмайды. (144) (Мұхаммед Ғ.С.): "Маған уахи етілгенде, жейтін кісіге жеуге арам болған нәрсені таппадым. Бірақ жемтік, немесе ағызылған қан, негізінен арам доңыз еті, немесе күнәлы болып, Алладан басқаның атымен бауыздалған мал арам. Біреу бас тартпай, шектен шықпай шарасыз қалса, (жеуіне болады.) Күдіксіз Раббың аса жарылқаушы, ерекше мейірімді" де. (145) Және Яһудилерге барлық тырнақты хайуанды арам қылдық. Әрі оларға сиыр, қойдың майларын да арам қылдық. Бірақ қыртыс майларымен шажырқай және жілік майларын арам қылмадық. Осылайша олардың шектен шығулары себепті жазаландырдық. Расында турасын айтушымыз. (146)

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل رَّبُّكُمْ ذُو رَحْمَةٍ وَاسِعَةٍ وَلَا يُرَدُّ
بَأْسُهُ عَنِ الْقَوْمِ الْمُجْرِمِينَ ﴿١٤٧﴾ سَيَقُولُ الَّذِينَ أَشْرَكُوا
لَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا أَشْرَكْنَا وَلَا آبَاؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِن شَيْءٍ
كَذَٰلِكَ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ حَتَّىٰ ذَاقُوا بَأْسَنَا
قُلْ هَلْ عِندَكُم مِّنْ عِلْمٍ فَتُخْرِجُوهُ لَنَا إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا
الظَّنَّ وَإِنْ أَنتُمْ إِلَّا تَخْرُصُونَ ﴿١٤٨﴾ قُلْ فَلِلَّهِ الْحُجَّةُ الْبَالِغَةُ
فَلَوْ شَاءَ لَهَدَاكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿١٤٩﴾ قُلْ هَلُمَّ شُهَدَاءَكُمُ الَّذِينَ
يَشْهَدُونَ أَنَّ اللَّهَ حَرَّمَ هَٰذَا فَإِن شَهِدُوا فَلَا تَشْهَدْ
مَعَهُمْ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَاءَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَالَّذِينَ
لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ وَهُم بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُونَ ﴿١٥٠﴾ ۞ قُلْ
تَعَالَوْا أَتْلُ مَا حَرَّمَ رَبُّكُمْ عَلَيْكُمْ أَلَّا تُشْرِكُوا بِهِ
شَيْئًا وَبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا وَلَا تَقْتُلُوا أَوْلَادَكُم مِّنْ
إِمْلَاقٍ نَّحْنُ نَرْزُقُكُمْ وَإِيَّاهُمْ وَلَا تَقْرَبُوا الْفَوَاحِشَ
مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ وَلَا تَقْتُلُوا النَّفْسَ الَّتِي
حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا بِالْحَقِّ ذَٰلِكُمْ وَصَّاكُم بِهِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿١٥١﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) олар сені жасынға шығарса, (оларға): "Раббыларың мәрхамет иесі және Оның бейнеті күнәкар қауымнан қайтарылмайды" де. (147) Аллаға шерік қатқандар: "Егер Алла қаласа еді, біз де аталарымыз да шерік қатпас едік әрі еш нәрсені арам қылмас едік" дейді. Осы сияқты бұлардан бұрынғылар да бейнетімізді татқанға дейін жасынға шығарған. (Мұхаммед Ғ.С. оларға): "Жандарыңда бізге қарсы шығара алатын білімдерің бар ма? Негізінде сендер ойларыңа ғана ілесесіңдер де өтірік айтасыңдар" де. (148) "Жеттік дәлел Алланікі, егер қаласа сендерді түгел тура жолға салар еді" де. (149) (Оларға): "Расында Алла осыны арам қылды деп, айғақ болатын айғақтарыңды келтіріңдер" де. Егер олар куәлік берсе де, сен олармен бірге куәлік берме де аяттарымызды жасынға шығарып, ахиретке сенбегендердің әуесіне еліктеме. Олар, Раббыларына теңдес қосады. (150) (Оларға): "Келіңдер, сендерге Раббыларыңның арам еткендерін оқиын: "Оған еш нәрсені шерік қатпаңдар, әке–шешеге жақсылық істеңдер, жарлылықтан балаларыңды өлтірмеңдер" де. Сендерді де оларды да Біз ризықтандырамыз. "Тағы арсыздықтардың көрнеуіне де көмесіне де жақындамаңдар. (17–С. 32–А.) Және де Алла арам еткен кісіні өлтірмеңдер, жазықты болса ғана болады. Сендерге осыларды Алла әмір етті. Әрине түсінерсіңдер" (де.) (4–С. 92–А) (Өлтірілуге тиісті болғандар: Жорта кісі өлтіргендер, мүртәд болып діннен шыққандар және үйлі бола тұрып зина қылғандар. Б.Ж.М.К.Р.Х.Т.) (151)

وَلَا تَقْرَبُوا مَالَ الْيَتِيمِ إِلَّا بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُ
وَأَوْفُوا الْكَيْلَ وَالْمِيزَانَ بِالْقِسْطِ لَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا
وُسْعَهَا وَإِذَا قُلْتُمْ فَاعْدِلُوا وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ وَبِعَهْدِ
اللَّهِ أَوْفُوا ذَٰلِكُمْ وَصَّاكُمْ بِهِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٢﴾
وَأَنَّ هَٰذَا صِرَاطِي مُسْتَقِيمًا فَاتَّبِعُوهُ وَلَا تَتَّبِعُوا السُّبُلَ
فَتَفَرَّقَ بِكُمْ عَنْ سَبِيلِهِ ذَٰلِكُمْ وَصَّاكُمْ بِهِ لَعَلَّكُمْ
تَتَّقُونَ ﴿١٥٣﴾ ثُمَّ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ تَمَامًا عَلَى الَّذِي
أَحْسَنَ وَتَفْصِيلًا لِكُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً لَعَلَّهُمْ بِلِقَاءِ
رَبِّهِمْ يُؤْمِنُونَ ﴿١٥٤﴾ وَهَٰذَا كِتَابٌ أَنْزَلْنَاهُ مُبَارَكٌ فَاتَّبِعُوهُ
وَاتَّقُوا لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١٥٥﴾ أَنْ تَقُولُوا إِنَّمَا أُنْزِلَ الْكِتَابُ
عَلَىٰ طَائِفَتَيْنِ مِنْ قَبْلِنَا وَإِنْ كُنَّا عَنْ دِرَاسَتِهِمْ لَغَافِلِينَ
﴿١٥٦﴾ أَوْ تَقُولُوا لَوْ أَنَّا أُنْزِلَ عَلَيْنَا الْكِتَابُ لَكُنَّا أَهْدَىٰ مِنْهُمْ
فَقَدْ جَاءَكُمْ بَيِّنَةٌ مِنْ رَبِّكُمْ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ فَمَنْ
أَظْلَمُ مِمَّنْ كَذَّبَ بِآيَاتِ اللَّهِ وَصَدَفَ عَنْهَا سَنَجْزِي الَّذِينَ
يَصْدِفُونَ عَنْ آيَاتِنَا سُوءَ الْعَذَابِ بِمَا كَانُوا يَصْدِفُونَ ﴿١٥٧﴾



Жетімнің малына жақындамаңдар; бірақ ол, есейгенге дейін жақсы басқаруға болады. Өлшеуді, тартуды туралықпен орындаңдар. Біреуге шамасы келетінді ғана жүктейміз. Жақындарың болса да әділдікті айтыңдар. Және Алланың уәдесін орындаңдар. Осыларды Алла нұсқады. Түсінерсіңдер. (152) Күдіксіз Менің тура жолым осы. Енді соған еріңдер. Басқа жолдарға түспеңдер, сонда сендерді Алланың жолынан айырады. Сендерге осыларды Алла нұсқады. Сақтанарсыңдар. (153) Сонан соң Мұса (Ғ.С.) ға, игілік істегенге; толық, әр нәрсені айыратын, жетекшілік ететін мәрхамет түрінде Кітап бердік. Олар Раббыларына жолығуға иман келтірер. (154) Осы (Құран) Біз түсірген мұбарак Кітап. Енді соған еріңдер әрі сақсыныңдар. Мәрхаметке бөленерсіңдер. (155) "Шынайы түрде бізден бұрынғы (Яһуди, Християн) екі топқа Кітап түсірілді де біз олардың оқығандарынан мүлде хабарсызбыз" дерсіңдер (деп,) (156) Немесе: "Бізге Кітап түсірілсе, олардан көрі тағы тура жолда болар едік" дерсіңдер деп. Расында сендерге Раббыларыңнан бір ашық дәлел, тура жол, мәрхамет те келді. Енді Алланың аяттарын өтірік деп олардан жүз бұрғаннан кім залымырақ? Аяттарымыздан бас тартқандарды бас тартулары себепті жаман қинаумен жазалаймыз. (157)

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن تَأْتِيَهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ أَوْ يَأْتِىَ رَبُّكَ أَوْ يَأْتِىَ
بَعْضُ ءَايَٰتِ رَبِّكَ ۗ يَوْمَ يَأْتِى بَعْضُ ءَايَٰتِ رَبِّكَ لَا يَنفَعُ نَفْسًا إِيمَٰنُهَا
لَمْ تَكُنْ ءَامَنَتْ مِن قَبْلُ أَوْ كَسَبَتْ فِىٓ إِيمَٰنِهَا خَيْرًا ۗ قُلِ ٱنتَظِرُوٓا۟
إِنَّا مُنتَظِرُونَ ﴿١٥٨﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ فَرَّقُوا۟ دِينَهُمْ وَكَانُوا۟ شِيَعًا لَّسْتَ
مِنْهُمْ فِى شَىْءٍ ۚ إِنَّمَآ أَمْرُهُمْ إِلَى ٱللَّهِ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ
﴿١٥٩﴾ مَن جَآءَ بِٱلْحَسَنَةِ فَلَهُۥ عَشْرُ أَمْثَالِهَا ۖ وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ
فَلَا يُجْزَىٰٓ إِلَّا مِثْلَهَا وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٦٠﴾ قُلْ إِنَّنِى هَدَىٰنِى رَبِّىٓ
إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ دِينًا قِيَمًا مِّلَّةَ إِبْرَٰهِيمَ حَنِيفًا ۚ وَمَا كَانَ مِنَ
ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٦١﴾ قُلْ إِنَّ صَلَاتِى وَنُسُكِى وَمَحْيَاىَ وَمَمَاتِى لِلَّهِ
رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٦٢﴾ لَا شَرِيكَ لَهُۥ ۖ وَبِذَٰلِكَ أُمِرْتُ وَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلْمُسْلِمِينَ
﴿١٦٣﴾ قُلْ أَغَيْرَ ٱللَّهِ أَبْغِى رَبًّا وَهُوَ رَبُّ كُلِّ شَىْءٍ ۚ وَلَا تَكْسِبُ كُلُّ
نَفْسٍ إِلَّا عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرْجِعُكُمْ
فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿١٦٤﴾ وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَكُمْ
خَلَٰٓئِفَ ٱلْأَرْضِ وَرَفَعَ بَعْضَكُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَٰتٍ لِّيَبْلُوَكُمْ
فِى مَآ ءَاتَىٰكُمْ ۗ إِنَّ رَبَّكَ سَرِيعُ ٱلْعِقَابِ وَإِنَّهُۥ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌۢ ﴿١٦٥﴾



Олар, өздеріне періштелердің келуін, немесе Раббыңның келуін, не Раббыңның кей белгілерінің келуін ғана күте ме? Раббыңның белгілерінен кейі келген күні, бұрыннан иман келтірмеген немесе сенімі бойынша бір хайыр істемеген біреудің иманы пайда бермейді. (Мұхаммед Ғ.С.): "Күтіңдер, шәксіз күтеміз" де. (158) Күдіксіз діндерінде бөлініп, топтарға айрылғандармен ешбір байланысың жоқ. Сөзсіз олардың ісі Аллаға тән. Кейін оларға істеген істерін түсіндіреді. (159) Кім бір жақсылық келтірсе, оған сондай он есе бар. Және біреу бір жамандық істесе, сондай-ақ қана жаза беріледі де олар зұлымдыққа ұшыратылмайды. (160) "Шынында Раббым мені тура дінге, Ыбырайым (Ғ.С.) ның нағыз жолына салды. Ол ортақ қосушылардан емес еді" де. (161) "Намазым, құлшылығым, тіршілігім және өлімім бүкіл әлемнің Раббы Алла үшін" де. (162) "Оның серігі жоқ. Осылай бұйырылдым және мен бой ұсынушылардың алғашқысымын" де. (163) "Ол әр нәрсенің Раббы бола тұра Алладан басқа раб іздейін бе? Әрбіреудің істегені өзіне тән. Біреудің күнәсын біреу көтермейді. Сонан соң қайтар жерлерің Раббыларың. Сонда қайшылықта болған нәрселеріңді білдіреді" де. (164) Ол сондай Алла, сендерді жердің халифалары етті. Сендерге берген нәрселерде, сынау үшін дәрежелерде біріңді-біріңнен жоғары көтерді. Күдіксіз Раббың, жедел жаза беруші және шынайы жарылқаушы, ерекше мейірімді. (165)

سورة الأعراف

بسم الله الرحمن الرحيم

المص ﴿١﴾ كتاب أنزل إليك فلا يكن في صدرك حرج منه
لتنذر به وذكرى للمؤمنين ﴿٢﴾ اتبعوا ما أنزل إليكم
من ربكم ولا تتبعوا من دونه أولياء قليلا ما تذكرون ﴿٣﴾
وكم من قرية أهلكناها فجاءها بأسنا بياتا أو هم قائلون
﴿٤﴾ فما كان دعواهم إذ جاءهم بأسنا إلا أن قالوا إنا كنا
ظالمين ﴿٥﴾ فلنسألن الذين أرسل إليهم ولنسألن
المرسلين ﴿٦﴾ فلنقصن عليهم بعلم وما كنا غائبين ﴿٧﴾
والوزن يومئذ الحق فمن ثقلت موازينه فأولئك هم
المفلحون ﴿٨﴾ ومن خفت موازينه فأولئك الذين خسروا
أنفسهم بما كانوا بآياتنا يظلمون ﴿٩﴾ ولقد مكناكم
في الأرض وجعلنا لكم فيها معايش قليلا ما تشكرون ﴿١٠﴾
ولقد خلقناكم ثم صورناكم ثم قلنا للملائكة اسجدوا
لآدم فسجدوا إلا إبليس لم يكن من الساجدين ﴿١١﴾

الحزب ١٦



## 7-АҒРАФ СҮРЕСІ:

Меккеде түскен. Екі жүз алты аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Ұғымын Алла біледі. (1) (Мұхаммед Ғ.С.) Бұл саған түсірілген бір Кітап. Сондықтан көңліңде кірбеңдік болмасын. Бұл арқылы ескертуің, мүміндерге үгіт үшін. (2) Раббыларыңнан сендерге түсірілгенге бой ұсыныңдар да Одан өзгені дос тұтып ілеспеңдер. Нендей аз ғана үгіт тыңдайсыңдар! (3) Қаншалаған кентті жоқ еттік. Сонда оларға азабымыз түнделетіп немесе түскі дем алыста келді. (4) Оларға азабымыз келген сәтте: "Біз рас залымдар болдық" деп қана айғайлау болды. (5) Өздеріне елші жіберілгендерді сұраққа тартамыз әрі елшілерді де сұраққа тартамыз. (6) Әрине оларға біліп баян етеміз. Негізінде оларға жасырын емеспіз. (7) Ол күнгі таразылау шындық. сонда кімнің таразысы (жақсылықта) ауыр тартса, міне солар құтылушылар. (8) Және кімнің таразысы жеңіл тартса, аяттарымызға орынсыздық еткендіктері себепті зиян қылды. (9) Расында сендерді жер жүзіне орналастырып өздеріңе онда күн көрістер жасадық. Нендей аз шүкір етесіңдер. (10) Расында сендерді жаратып сонан кейін бейнеледік. Сонан соң періштелерге: "Адамға сәжде қылыңдар!" дедік. Барлығы сәжде етті. Бірақ Ібіліс сәжде етпеді де сәжде етушілерден де болмады. (11)

قَالَ مَا مَنَعَكَ أَلَّا تَسْجُدَ إِذْ أَمَرْتُكَ قَالَ أَنَا خَيْرٌ مِّنْهُ خَلَقْتَنِي مِن نَّارٍ
وَخَلَقْتَهُ مِن طِينٍ ﴿١٢﴾ قَالَ فَاهْبِطْ مِنْهَا فَمَا يَكُونُ لَكَ أَن تَتَكَبَّرَ
فِيهَا فَاخْرُجْ إِنَّكَ مِنَ الصَّاغِرِينَ ﴿١٣﴾ قَالَ أَنظِرْنِي إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ
﴿١٤﴾ قَالَ إِنَّكَ مِنَ الْمُنظَرِينَ ﴿١٥﴾ قَالَ فَبِمَا أَغْوَيْتَنِي لَأَقْعُدَنَّ لَهُمْ
صِرَاطَكَ الْمُسْتَقِيمَ ﴿١٦﴾ ثُمَّ لَآتِيَنَّهُم مِّن بَيْنِ أَيْدِيهِمْ وَمِنْ خَلْفِهِمْ
وَعَنْ أَيْمَانِهِمْ وَعَن شَمَائِلِهِمْ وَلَا تَجِدُ أَكْثَرَهُمْ شَاكِرِينَ ﴿١٧﴾ قَالَ
اخْرُجْ مِنْهَا مَذْءُومًا مَّدْحُورًا لَّمَن تَبِعَكَ مِنْهُمْ لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكُمْ
أَجْمَعِينَ ﴿١٨﴾ وَيَا آدَمُ اسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ الْجَنَّةَ فَكُلَا مِنْ حَيْثُ
شِئْتُمَا وَلَا تَقْرَبَا هَٰذِهِ الشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ الظَّالِمِينَ ﴿١٩﴾ فَوَسْوَسَ
لَهُمَا الشَّيْطَانُ لِيُبْدِيَ لَهُمَا مَا وُورِيَ عَنْهُمَا مِن سَوْآتِهِمَا وَقَالَ
مَا نَهَاكُمَا رَبُّكُمَا عَنْ هَٰذِهِ الشَّجَرَةِ إِلَّا أَن تَكُونَا مَلَكَيْنِ أَوْ تَكُونَا
مِنَ الْخَالِدِينَ ﴿٢٠﴾ وَقَاسَمَهُمَا إِنِّي لَكُمَا لَمِنَ النَّاصِحِينَ ﴿٢١﴾
فَدَلَّاهُمَا بِغُرُورٍ فَلَمَّا ذَاقَا الشَّجَرَةَ بَدَتْ لَهُمَا سَوْآتُهُمَا وَطَفِقَا
يَخْصِفَانِ عَلَيْهِمَا مِن وَرَقِ الْجَنَّةِ وَنَادَاهُمَا رَبُّهُمَا أَلَمْ أَنْهَكُمَا
عَن تِلْكُمَا الشَّجَرَةِ وَأَقُل لَّكُمَا إِنَّ الشَّيْطَانَ لَكُمَا عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٢٢﴾



(Алла Ібіліске): "Саған, Мен әмір еткенде сені сәжде етуден не тыйды?" деді. Ол: "Мен одан артықпын. Мені оттан жаратып, оны балшықтан жараттың" деді. (12) (Алла): "Онда ол жерден түс. Онда сенің менменсуіңе болмайды. Дереу шық, қор болушылардансың" деді. (13) (Ібіліс): "Кайта тірілетін күнге дейін мүрса бер" деді.(14) (Алла): "Шынында мүрса берілгендердеңсің" деді. (15) (Ібіліс): "Ендеше, мені қаңғыртканың себепті әлбетте мен де оларға қарсы Сенің тура жолыңда отырып аламын" деді. (16) "Сонан соң оларға алды–артынан, оң–солынан келемін де олардың көбін шүкір етушілерден таппайсың" деді. (17) (Алла): "Қорланып куылған түрде ол жерден шық. Әрине олардан кім саған ілессе, сендердің барлықтарыңмен тозақты толтырамын" деді. (18) (Алла): "Әй Адам! Сен және жүбайың жаннатқа орналас. Екеуің қалағандарыңша жеңдер. Алайда осы ағашқа жоламаңдар. Сонда залымдардан боласыңдар." (19) Сонда шайтан, ол екеуінің үятты жерлерінің ашылуы үшін азғырды да: "Раббыларың сендерді осы ағаштан, екеуің періште болып кетеді немесе мәңгі қалып қояды деп ғана тыйған" деді. (20) Және: "Шынында мен екеуіңді үгіттеушілерденмін" деп, ант ішті. (21) Сөйтіп екеуін алдап түсірді. Сонда екеуі ағаштан татқан сәтте, үятты жерлері ашылып кетті. Екеуі жаннат жапырақтарынан үстеріне жапсыра бастады. Раббылары екеуіне: "Екеулеріңді осы ағаштан тыймап па едім? Расында шайтан сендерге ашық дүшпан демеп пе едім?",– деп дабыстады. (22)

قَالَا رَبَّنَا ظَلَمۡنَآ أَنفُسَنَا وَإِن لَّمۡ تَغۡفِرۡ لَنَا وَتَرۡحَمۡنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ
ٱلۡخَٰسِرِينَ ﴿٢٣﴾ قَالَ ٱهۡبِطُواْ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٍ عَدُوّٞۖ وَلَكُمۡ فِي
ٱلۡأَرۡضِ مُسۡتَقَرّٞ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٖ ﴿٢٤﴾ قَالَ فِيهَا تَحۡيَوۡنَ وَفِيهَا
تَمُوتُونَ وَمِنۡهَا تُخۡرَجُونَ ﴿٢٥﴾ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ قَدۡ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكُمۡ لِبَاسٗا
يُوَٰرِي سَوۡءَٰتِكُمۡ وَرِيشٗاۖ وَلِبَاسُ ٱلتَّقۡوَىٰ ذَٰلِكَ خَيۡرٞۚ ذَٰلِكَ مِنۡ
ءَايَٰتِ ٱللَّهِ لَعَلَّهُمۡ يَذَّكَّرُونَ ﴿٢٦﴾ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ لَا يَفۡتِنَنَّكُمُ
ٱلشَّيۡطَٰنُ كَمَآ أَخۡرَجَ أَبَوَيۡكُم مِّنَ ٱلۡجَنَّةِ يَنزِعُ عَنۡهُمَا لِبَاسَهُمَا
لِيُرِيَهُمَا سَوۡءَٰتِهِمَآۚ إِنَّهُۥ يَرَىٰكُمۡ هُوَ وَقَبِيلُهُۥ مِنۡ حَيۡثُ لَا تَرَوۡنَهُمۡۗ
إِنَّا جَعَلۡنَا ٱلشَّيَٰطِينَ أَوۡلِيَآءَ لِلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ ﴿٢٧﴾ وَإِذَا فَعَلُواْ
فَٰحِشَةٗ قَالُواْ وَجَدۡنَا عَلَيۡهَآ ءَابَآءَنَا وَٱللَّهُ أَمَرَنَا بِهَاۗ قُلۡ إِنَّ ٱللَّهَ
لَا يَأۡمُرُ بِٱلۡفَحۡشَآءِۖ أَتَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ﴿٢٨﴾ قُلۡ
أَمَرَ رَبِّي بِٱلۡقِسۡطِۖ وَأَقِيمُواْ وُجُوهَكُمۡ عِندَ كُلِّ مَسۡجِدٖ
وَٱدۡعُوهُ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَۚ كَمَا بَدَأَكُمۡ تَعُودُونَ ﴿٢٩﴾ فَرِيقًا
هَدَىٰ وَفَرِيقًا حَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلضَّلَٰلَةُۚ إِنَّهُمُ ٱتَّخَذُواْ ٱلشَّيَٰطِينَ
أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُم مُّهۡتَدُونَ ﴿٣٠﴾



(Адам ата мен Хауа ана): "Раббымыз, біз өзімізге кесір істедік. Егер Сен бізді жарылқап, мәрхамет етпесең әлбетте зиян етушілерден боламыз" деді. (23) (Алла): "(Жаннаттан) бір-біріңе дұшпан болып түсіңдер. Сендерге жер жүзінде бір мерзімге дейін тұрақ және пайдалану бар" деді. (24) "Ол жерде тіршілік етесіңдер де, ол жерде өлесіңдер. Және ол жерден қайта шығарыласыңдар" деді. (25) Әй адам баласы! Ұятты жерлеріңді жабу үшін киім және сәндік-бұйым түсірдік. (Жараттық.) Негізінде тақуалық киімі жақсы. Солар Алланың белгілері. Әрине түсінерсіңдер. (26) Әй адам баласы! Шайтан, ата-аналарыңның ұятты жерлерін көрсету үшін киімдерін шешіп, жаннаттан шығарған сияқты сендерге де сұмдық жасамасын. Өйткені, ол және оның сыбайластары, сендер оларды көрмеген жерден көреді. Шайтандарды иман келтірмейтіндерге дос қылдық. (27) Олар қашан бір арсыздық істесе: "Аталарымызды осы жолда таптық, мұны бізге Алла бұйырды" деді. (Мұхаммед Ғ.С.): "Шынында Алла арсыздыққа бұйырмайды. Аллаға білмеген нәрселеріңді айтасыңдар ма?",- де. (28) (Мұхаммед Ғ.С.): "Раббым әділдікті бұйырды. Әрбір құлшылық орнында бет алыстарыңды туралап, діндеріңді Аллаға арнап отырып, Одан тілеңдер. Сендер бастапқы жаратқаныңдай және Оған қайтасыңдар" де. (29) (Алла, адам баласы ның) бір тобын тура жолға салды. Және бір тобы да адасуға тиісті болды. Өйткені олар, Алладан өзге шайтандарды дос тұтты да олар өздерін тура жолдамыз деп есептеді. (30)



الجزء الثامن — سورة الأعراف — الحزب ١٦

يا بني آدم خذوا زينتكم عند كل مسجد وكلوا واشربوا ولا تسرفوا إنه لا يحب المسرفين ﴿٣١﴾ قل من حرم زينة الله التي أخرج لعباده والطيبات من الرزق قل هي للذين آمنوا في الحياة الدنيا خالصة يوم القيامة كذلك نفصل الآيات لقوم يعلمون ﴿٣٢﴾ قل إنما حرم ربي الفواحش ما ظهر منها وما بطن والإثم والبغي بغير الحق وأن تشركوا بالله ما لم ينزل به سلطانا وأن تقولوا على الله ما لا تعلمون ﴿٣٣﴾ ولكل أمة أجل فإذا جاء أجلهم لا يستأخرون ساعة ولا يستقدمون ﴿٣٤﴾ يا بني آدم إما يأتينكم رسل منكم يقصون عليكم آياتي فمن اتقى وأصلح فلا خوف عليهم ولا هم يحزنون ﴿٣٥﴾ والذين كذبوا بآياتنا واستكبروا عنها أولئك أصحاب النار هم فيها خالدون ﴿٣٦﴾ فمن أظلم ممن افترى على الله كذبا أو كذب بآياته أولئك ينالهم نصيبهم من الكتاب حتى إذا جاءتهم رسلنا يتوفونهم قالوا أين ما كنتم تدعون من دون الله قالوا ضلوا عنا وشهدوا على أنفسهم أنهم كانوا كافرين ﴿٣٧﴾

١٥٤

(Жаһилиет дәуірінде, арaптар, Қағбаны жалаңаш айналып, және ет, май жемеген. Р.К.Х.Т.) Әй адам балалары! Әрбір құлшылық орнында зейнеттеріңді алыңдар. (Киініңдер.) Және жеңдер, ішіңдер де ысырап етпеңдер. Күдіксіз Алла ысырап етушілерді сүймейді. (31) (Мұхаммед Ғ.С.): "Алланың құлдарына көркем етіп шығарған нәрсесін (киімін) және берген жақсы несібелерін кім арам етті" де. "Бұл несібе дүние тіршілігінде иман келтіргендер үшін. (Алайда кәпірлер де ортақ Ж.М.Р.) Қиямет күні мүміндерге ғана" де. Білген елге аяттарды өстіп түсіндіреміз. (32) "Күдіксіз Раббым, арсыздықтарды, Оның көрнеу, көмесін, күнәны, орынсыз озбырлықты, оған байланысты ешбір дәлел түсірілмеген нәрсені Аллаға серік қосуларыңды және білмейтін нәрселеріңді Аллаға қарсы сөйлеулеріңді арам қылды" де (Мұхаммед Ғ.С.). (33) Әр әлеуметтің белгілі бір мерзімі бар. Олар, сол мерзімі келген сәтте, бір дем кешікпейді де ілгерлемейді. (34) Әй адам балалары! Егер сендерге іштеріңнен өздеріңе аяттарымды түсіндіретін елшілер келсе, сонда біреу сақсынып, өзін түзелтсе, оларға бір қорқу да жоқ әрі олар қайғырмайды. (35) Сондай аяттарымызды өтірік дегендер, өздерін одан зор санағандар, солар, тозақтық. Олар онда үдайы қалушылар. (36) Алланы өтірік қаралаған немесе Оның аяттарын жасынға шығарған біреуден кім залымырақ? Олар Кітаптағы тиесілеріне қауышады. Ақыр елшілеріміз олардың жандарын алуға келіп: "Алладан өзге сиынатындарың қайда?",- дегенде: "Олар бізден ғайып болды" деп, өздерінің қарсы болғандықтарына өздері айғақ болады. (37)

قَالَ ٱدۡخُلُواْ فِيٓ أُمَمٖ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِكُم مِّنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ
فِي ٱلنَّارِۖ كُلَّمَا دَخَلَتۡ أُمَّةٞ لَّعَنَتۡ أُخۡتَهَاۖ حَتَّىٰٓ إِذَا ٱدَّارَكُواْ فِيهَا
جَمِيعٗا قَالَتۡ أُخۡرَىٰهُمۡ لِأُولَىٰهُمۡ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ أَضَلُّونَا فَـَٔاتِهِمۡ
عَذَابٗا ضِعۡفٗا مِّنَ ٱلنَّارِۖ قَالَ لِكُلّٖ ضِعۡفٞ وَلَٰكِن لَّا تَعۡلَمُونَ ﴿٣٨﴾
وَقَالَتۡ أُولَىٰهُمۡ لِأُخۡرَىٰهُمۡ فَمَا كَانَ لَكُمۡ عَلَيۡنَا مِن فَضۡلٖ
فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡسِبُونَ ﴿٣٩﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ
بِـَٔايَٰتِنَا وَٱسۡتَكۡبَرُواْ عَنۡهَا لَا تُفَتَّحُ لَهُمۡ أَبۡوَٰبُ ٱلسَّمَآءِ وَلَا يَدۡخُلُونَ
ٱلۡجَنَّةَ حَتَّىٰ يَلِجَ ٱلۡجَمَلُ فِي سَمِّ ٱلۡخِيَاطِۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي
ٱلۡمُجۡرِمِينَ ﴿٤٠﴾ لَهُم مِّن جَهَنَّمَ مِهَادٞ وَمِن فَوۡقِهِمۡ غَوَاشٖۚ
وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤١﴾ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَا نُكَلِّفُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ
ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٤٢﴾ وَنَزَعۡنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنۡ غِلّٖ
تَجۡرِي مِن تَحۡتِهِمُ ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي هَدَىٰنَا لِهَٰذَا
وَمَا كُنَّا لِنَهۡتَدِيَ لَوۡلَآ أَنۡ هَدَىٰنَا ٱللَّهُۖ لَقَدۡ جَآءَتۡ رُسُلُ رَبِّنَا بِٱلۡحَقِّۖ
وَنُودُوٓاْ أَن تِلۡكُمُ ٱلۡجَنَّةُ أُورِثۡتُمُوهَا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ﴿٤٣﴾



(Алла қияметте оларға): "Сендерден бұрынғы өткен, тозақтағы жын және адамдар тобының ішіне кіріңдер" дейді. Әр топ тозаққа кірген сәтте, өз туысын (алдынғы жолдасын) қарғайды. Барлығы онда жиналғанда, артқылары, алдынғыларына: "Раббымыз! Осылар бізді адастырған. Сондықтан оларға тозақ отынан екі есе азап бер" дейді. (Алла): "Әркімге екі есе азап бар. Бірақ сендер білмейсіңдер" дейді. (38) Және олардың алдынғылары, артқыларына: "Сендердің бізге бір артықшылықтарың жоқ. Ендеше істегендеріңнің азабын татыңдар" дейді. (39) Күдіксіз аяттарымызды жасынға айналдырып, одан өздерін жоғары көргендерге көктің есіктері ашылмайды... Және олар түйе иненің көзінен өткенге дейін ұжмаққа кірмейді. Күнәкарларды өстіп жазаландырамыз. (40) Оларға жаһаннамда төсек және үстерінде жамылғылар бар. Залымдарға ослайша жаза береміз. (41) Және иман келтіріп, ізгі іс істегендер, негізінде біреуге шамасы келетінді ғана жүктейміз. Солар жаннаттық. Олар онда мәңгі қалушы. (42) Олардың көңілдерінен кірбеңдікті шығарамыз, астарынан өзендер ағады. Олар: "Барлық мақтау бізді осы тура жолға салған Аллаға тән. Егер Алла бізді тура жолға салмаса еді, тура жолды таба алмайтын едік. Расында Раббымыздың елшілері, шындықты келтірген еді" дейді. Және оларға: "Міне ғамалдарың себепті мұрагері болған ұжмақтарың осы" делінген түрде дабысталады. (43)



الجزء الثامن سورة الأعراف

وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ أَصۡحَٰبَ ٱلنَّارِ أَن قَدۡ وَجَدۡنَا مَا وَعَدَنَا رَبُّنَا حَقّٗا
فَهَلۡ وَجَدتُّم مَّا وَعَدَ رَبُّكُمۡ حَقّٗاۖ قَالُواْ نَعَمۡۚ فَأَذَّنَ مُؤَذِّنُۢ بَيۡنَهُمۡ أَن
لَّعۡنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٤﴾ ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا
عِوَجٗا وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ كَٰفِرُونَ ﴿٤٥﴾ وَبَيۡنَهُمَا حِجَابٞۚ وَعَلَى ٱلۡأَعۡرَافِ
رِجَالٞ يَعۡرِفُونَ كُلَّۢا بِسِيمَىٰهُمۡۚ وَنَادَوۡاْ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ أَن سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡۚ
لَمۡ يَدۡخُلُوهَا وَهُمۡ يَطۡمَعُونَ ﴿٤٦﴾ ۞ وَإِذَا صُرِفَتۡ أَبۡصَٰرُهُمۡ تِلۡقَآءَ
أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِ قَالُواْ رَبَّنَا لَا تَجۡعَلۡنَا مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٧﴾ وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ
ٱلۡأَعۡرَافِ رِجَالٗا يَعۡرِفُونَهُم بِسِيمَىٰهُمۡ قَالُواْ مَآ أَغۡنَىٰ عَنكُمۡ جَمۡعُكُمۡ
وَمَا كُنتُمۡ تَسۡتَكۡبِرُونَ ﴿٤٨﴾ أَهَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَقۡسَمۡتُمۡ لَا يَنَالُهُمُ
ٱللَّهُ بِرَحۡمَةٍۚ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ لَا خَوۡفٌ عَلَيۡكُمۡ وَلَآ أَنتُمۡ تَحۡزَنُونَ
﴿٤٩﴾ وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ أَنۡ أَفِيضُواْ عَلَيۡنَا
مِنَ ٱلۡمَآءِ أَوۡ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُۚ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَهُمَا عَلَى
ٱلۡكَٰفِرِينَ ﴿٥٠﴾ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَهُمۡ لَهۡوٗا وَلَعِبٗا
وَغَرَّتۡهُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۚ فَٱلۡيَوۡمَ نَنسَىٰهُمۡ كَمَا نَسُواْ
لِقَآءَ يَوۡمِهِمۡ هَٰذَا وَمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجۡحَدُونَ ﴿٥١﴾

الحزب ١٦

١٥٦

Ұжмақтағылар, тозақтағыларға: "Раббымыздың бізге уәде еткенін тура таптық. Сендер де Раббыларыңның уәде еткенін тура таптыңдар ма?",– деп айғайлайды. (Олар): "Әрине" дейді. Сонда олардың араларында бір айғайшы: "Алланың қарғысы залымдарға" деп айғайлайды. (44) Олар, Алланың жолынан тосып, онда бір қисықтық іздейді. Және олар ахиретке де қарсы болушылар. (45) (Ұжмақтағылар мен тозақтағылардың) арасында далда бар. Және "Ағраф" делінген жоғары орында екі жақтағыларды да әлпеттерінен таныйтын біреулер бар. Бұлар: "Сендерге сәлем" деп жаннаттағыларға айғайлайды. Бұлар әлі жаннатқа кірмеген, үміт ететіндер. (46) Қашан олардың көздері тозақтықтар жаққа бұрылса: "Раббымыз! Бізді залым елмен бірге қыла көрме!",– дейді (47) Ағрафтағылар тозақтағы әлпеттерінен танығандарға: "Сендерге көптіктерің және менмендіктерің пайда бермеді ме?",– деп айғайлайды. (48) (Оларға ұжмақтағыларды көрсетіп:) "Бұларға Алланың рахметі тимейді деп, ант ішкен адамдарың емес пе? Ұжмаққа кіріңдер. Сендерге қорқыныш жоқ әрі сендер қайғырмайсыңдар" (делінеді.) (49) Тозақтағылар, ұжмақтағыларға: "Бізге суларыңнан немесе Алланың сендерге берген несібесінен төгіп жіберіңдер" деп айғайлайды. Олар: "Расында Алла, ол екеуінде кәпірлерге арам еткен" дейді. (50) Олар, діндерін ойын-сауыққа айналдырып, дүние тіршілігі алдағандар. Олар, осы күнге жолығуларын ұмытып және аяттарымызға қарсы келгендей бүгін Біз оларды ұмытамыз. (51)



الجزء الثامن سورة الأعراف

وَلَقَدْ جِئْنَٰهُم بِكِتَٰبٍ فَصَّلْنَٰهُ عَلَىٰ عِلْمٍ هُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ
يُؤْمِنُونَ ﴿٥٢﴾ هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا تَأْوِيلَهُۥ يَوْمَ يَأْتِى تَأْوِيلُهُۥ يَقُولُ
ٱلَّذِينَ نَسُوهُ مِن قَبْلُ قَدْ جَآءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِٱلْحَقِّ فَهَل لَّنَا
مِن شُفَعَآءَ فَيَشْفَعُوا۟ لَنَآ أَوْ نُرَدُّ فَنَعْمَلَ غَيْرَ ٱلَّذِى كُنَّا نَعْمَلُ
قَدْ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿٥٣﴾
إِنَّ رَبَّكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ فِى سِتَّةِ
أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ يُغْشِى ٱلَّيْلَ ٱلنَّهَارَ يَطْلُبُهُۥ حَثِيثًا
وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ وَٱلنُّجُومَ مُسَخَّرَٰتٍۭ بِأَمْرِهِۦٓ ۗ أَلَا لَهُ ٱلْخَلْقُ
وَٱلْأَمْرُ ۗ تَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٥٤﴾ ٱدْعُوا۟ رَبَّكُمْ تَضَرُّعًا
وَخُفْيَةً ۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلْمُعْتَدِينَ ﴿٥٥﴾ وَلَا تُفْسِدُوا۟ فِى
ٱلْأَرْضِ بَعْدَ إِصْلَٰحِهَا وَٱدْعُوهُ خَوْفًا وَطَمَعًا ۚ إِنَّ رَحْمَتَ
ٱللَّهِ قَرِيبٌ مِّنَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٥٦﴾ وَهُوَ ٱلَّذِى يُرْسِلُ
ٱلرِّيَٰحَ بُشْرًۢا بَيْنَ يَدَىْ رَحْمَتِهِۦ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَقَلَّتْ سَحَابًا
ثِقَالًا سُقْنَٰهُ لِبَلَدٍ مَّيِّتٍ فَأَنزَلْنَا بِهِ ٱلْمَآءَ فَأَخْرَجْنَا بِهِۦ مِن كُلِّ
ٱلثَّمَرَٰتِ ۚ كَذَٰلِكَ نُخْرِجُ ٱلْمَوْتَىٰ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٥٧﴾

١٥٧

Расында Біз оларға, иман келтірген қауым үшін тура жол және мәрхамет түрінде бір Кітап түсіріп, оны білім жолымен айырып түсіндірдік. (52) Олар оның нәтижесін (бастарына келетінін) ғана күтеді. Оның нәтижесі келген күні, оны ұмытып жүргендер: "Раббымыздың елшілері шындықты әкелген еді. Енді бізді қолдаушы бар ма? Немесе дүниеге қайтарыламыз ба? Сонда бұрынғы істегенімізден басқаны істер едік" дейді. Расында олар өздеріне кесір істеді. Сондай-ақ олардың жасанды тәңірлері адасып жоқ болды. (53) Күдіксіз Раббыларың сондай Алла, көктер мен жерді алты күнде жаратқан. Сонан кейін ғаршыны меңгерген. Бірін-бірі куалап, күндізді бүркеген түнді және күн мен айды, жұлдыздарды да әміріне бағындырған. Сақ болыңдар! Жарату және бұйрық беру Оған тән. Өте жоғары Алла, бүкіл әлемнің Раббы. (54) Раббыларыңа жалбарынып, жасырын түрде тілеңдер. Күдіксіз Ол, шектен шығушыларды жақсы көрмейді. (55) Жер жүзі түзелтілгеннен кейін бүліншілік қылмаңдар. Және Аллаға хауіп әрі үмітпен жалбарыныңдар. Расында Алланың рахметі жақын. (56) Ол сондай Алла рахметінің (жаңбырдың) алдын ала желдерді қуантушы етіп жібереді. Ауыр бұлттарды көтерген бойда, өлі (қағыр) бір мемлекетке жіберіп, сонда ол арқылы жаңбыр жаудырып, сонымен әр түрлі жемістерді шығарамыз. Осылайша өліктерді де тірілтеміз. Әрине үгіттенерсіңдер. (57)

وَٱلْبَلَدُ ٱلطَّيِّبُ يَخْرُجُ نَبَاتُهُۥ بِإِذْنِ رَبِّهِۦ ۖ وَٱلَّذِى خَبُثَ لَا يَخْرُجُ
إِلَّا نَكِدًا ۚ كَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ ٱلْـَٔايَٰتِ لِقَوْمٍ يَشْكُرُونَ ﴿٥٨﴾
لَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦ فَقَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم
مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ إِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٥٩﴾
قَالَ ٱلْمَلَأُ مِن قَوْمِهِۦٓ إِنَّا لَنَرَىٰكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٦٠﴾ قَالَ
يَٰقَوْمِ لَيْسَ بِى ضَلَٰلَةٌ وَلَٰكِنِّى رَسُولٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ
﴿٦١﴾ أُبَلِّغُكُمْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّى وَأَنصَحُ لَكُمْ وَأَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ
مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٢﴾ أَوَعَجِبْتُمْ أَن جَآءَكُمْ ذِكْرٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَلَىٰ
رَجُلٍ مِّنكُمْ لِيُنذِرَكُمْ وَلِتَتَّقُوا۟ وَلَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٦٣﴾ فَكَذَّبُوهُ
فَأَنجَيْنَٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ فِى ٱلْفُلْكِ وَأَغْرَقْنَا ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟
بِـَٔايَٰتِنَآ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا عَمِينَ ﴿٦٤﴾ ۞ وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمْ
هُودًا ۗ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ ۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ
﴿٦٥﴾ قَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦٓ إِنَّا لَنَرَىٰكَ فِى
سَفَاهَةٍ وَإِنَّا لَنَظُنُّكَ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٦٦﴾ قَالَ يَٰقَوْمِ
لَيْسَ بِى سَفَاهَةٌ وَلَٰكِنِّى رَسُولٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦٧﴾



Жақсы жердің өсімдігі Раббының қалауы бойынша шығады. Сондай құнарсыз жерге аз нәрсе ғана шығады. (Бұл ықылас пен ықылассыздың мысалы. М.Т.Ж–Қ.) Осылайша аяттарымызды шүкірлік қылатын елге айырып баян етеміз. (58) Расында Нұх (Ғ.С.) ты еліне пайғамбар етіп жібердік. Сонда ол: "Әй елім! Аллаға құлшылық қылыңдар, сендердің Одан басқа тәңірлерің жоқ. Шәксіз мен сендерге келетін ұлы күннің азабынан қорқамын" деді. (59) Елінің бастықтары: "Әрине біз сені ашық адасуда көреміз" деді. (60) "Әй елім! Мен де ешбір адасқандық жоқ. Бірақ мен әлемдердің Раббы тарапынан бір елшімін" деді. (61) "Сендерге Раббымның жібергендерін жалғастырып, сендерді үгіттеймін. Және Алладан сендер білмегенді білемін." (62) Сақсынып, мәрхаметке бөленулерің үшін Раббыларың тарапынан, өздеріңнен сендерге ескертетін бір кісіге насихат келуіне таңырқайсыңдар ма? (63) Сонда олар оны жасынға шығарды. Сондықтан оны және онымен бірге кемеде болғандарды құтқарып, аяттарымызды өтірік дегендерді суға батырдық. Өйткені олар анық көзсіз ел еді. (64) Және Ғад еліне туыстары Һұд (Ғ.С.) ты жібердік: "Әй елім! Аллаға құлшылық қылыңдар! Сендердің Одан басқа тәңірлерің жоқ. қорықпайсыңдар ма?",– деді. (65) Елінің қарсы болған тобы: "Әрине біз сені есуас көреміз. Және сені анық өтірікшілерден деп ойлаймыз" деді. (66) "Әй елім! Мен бір ақымақ емеспін. Бірақ әлемдердің Раббы тарапынан бір елшімін" деді. (67)

أُبَلِّغُكُمْ رِسَالَاتِ رَبِّي وَأَنَا لَكُمْ نَاصِحٌ أَمِينٌ ﴿٦٨﴾ أَوَعَجِبْتُمْ
أَن جَاءَكُمْ ذِكْرٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ مِّنكُمْ لِيُنذِرَكُمْ
وَاذْكُرُوا إِذْ جَعَلَكُمْ خُلَفَاءَ مِن بَعْدِ قَوْمِ نُوحٍ وَزَادَكُمْ
فِي الْخَلْقِ بَسْطَةً فَاذْكُرُوا آلَاءَ اللَّهِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ
﴿٦٩﴾ قَالُوا أَجِئْتَنَا لِنَعْبُدَ اللَّهَ وَحْدَهُ وَنَذَرَ مَا كَانَ
يَعْبُدُ آبَاؤُنَا فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَا إِن كُنتَ مِنَ الصَّادِقِينَ
﴿٧٠﴾ قَالَ قَدْ وَقَعَ عَلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ رِجْسٌ وَغَضَبٌ
أَتُجَادِلُونَنِي فِي أَسْمَاءٍ سَمَّيْتُمُوهَا أَنتُمْ وَآبَاؤُكُم
مَّا نَزَّلَ اللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَانٍ فَانتَظِرُوا إِنِّي مَعَكُم مِّنَ
الْمُنتَظِرِينَ ﴿٧١﴾ فَأَنجَيْنَاهُ وَالَّذِينَ مَعَهُ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا
وَقَطَعْنَا دَابِرَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَمَا كَانُوا مُؤْمِنِينَ
﴿٧٢﴾ وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَالِحًا قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ
مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ قَدْ جَاءَتْكُم بَيِّنَةٌ مِّن
رَّبِّكُمْ هَٰذِهِ نَاقَةُ اللَّهِ لَكُمْ آيَةً فَذَرُوهَا تَأْكُلْ
فِي أَرْضِ اللَّهِ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٣﴾



"Сендерге Раббымның жібергендерін жалғастырамын. Әрі сендерге сенімді бір үгітшімін..." (68) "Раббыларың тарапынан өздеріңнен, сендерге ескерту үшін бір кісіге насихат келуіне таңырқайсыңдар ма? Ойлаңдар! Сол уақытта Алла сендерді Нүх қауымынан кейін орынбасар қылып, әрі тұлға жаратылысында да артық қылды. Ендеше Алланың нығметтерін еске алыңдар, әрине құтыласыңдар." (69) Олар: "Сен бізге жалғыз ғана Аллаға құлшылық қылуымыз және ата-бабаларымыздың табынатындарын тастауымыз үшін келдің бе? Егер рас айтушылардан болсаң, бізді құқайлаған азабыңды әкел" деді. (70) (Һүд Ғ.С.): "Раббыларың тарапынан азап және ашу тиісті болды. Алла оған ешбір дәлел түсірмеген, аттарын, өздерің және аталарың қойған тәңірлерің жайында менімен таласасыңдар ма? Енді нәтижені күтіңдер, мен де сендермен бірге күтушілерденмін" деді. (71) Сонда Һүд (Ғ.С.) ты, онымен бірге болғандарды мәрхаметімізбен құтқардық та аяттарымызды жасынға шығарғандардың және сенбегендердің артын үздік. (72) Және Сәмүд еліне туыстары Салих (Ғ.С.) ды жібердік: "Әй қауымым! Аллаға құлшылық қылыңдар, сендердің Одан басқа тәңірлерің жоқ. Сендерге Раббыларыңнан ашық мұғжиза келді. Міне Алланың іңгені сендерге бір мұғжиза. Оны еркіне қойыңдар, Алланың жерінде оттасын. Оған бір сүмдық істемеңдер. Әйтпесе, сендерді жан түршігерлік азап қолға алады" деді. (73)

وَاذْكُرُوٓا۟ إِذْ جَعَلَكُمْ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعْدِ عَادٍ وَبَوَّأَكُمْ
فِى ٱلْأَرْضِ تَتَّخِذُونَ مِن سُهُولِهَا قُصُورًا وَتَنْحِتُونَ
ٱلْجِبَالَ بُيُوتًا فَاذْكُرُوٓا۟ ءَالَآءَ ٱللَّهِ وَلَا تَعْثَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ
مُفْسِدِينَ ﴿٧٤﴾ قَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ مِن
قَوْمِهِۦ لِلَّذِينَ ٱسْتُضْعِفُوا۟ لِمَنْ ءَامَنَ مِنْهُمْ أَتَعْلَمُونَ
أَنَّ صَٰلِحًا مُّرْسَلٌ مِّن رَّبِّهِۦ ۚ قَالُوٓا۟ إِنَّا بِمَآ أُرْسِلَ بِهِۦ
مُؤْمِنُونَ ﴿٧٥﴾ قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا بِٱلَّذِىٓ
ءَامَنتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٧٦﴾ فَعَقَرُوا۟ ٱلنَّاقَةَ وَعَتَوْا۟ عَنْ
أَمْرِ رَبِّهِمْ وَقَالُوا۟ يَٰصَٰلِحُ ٱئْتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ
ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٧٧﴾ فَأَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِى دَارِهِمْ
جَٰثِمِينَ ﴿٧٨﴾ فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَٰقَوْمِ لَقَدْ أَبْلَغْتُكُمْ
رِسَالَةَ رَبِّى وَنَصَحْتُ لَكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُحِبُّونَ ٱلنَّٰصِحِينَ
﴿٧٩﴾ وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَتَأْتُونَ ٱلْفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم
بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٠﴾ إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ
شَهْوَةً مِّن دُونِ ٱلنِّسَآءِ ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ﴿٨١﴾



Еске алыңдар! Сол уақытта Ғаддан кейін сендерді олардың орынбасары қылып, жер жүзіне орналастырды. Ойпаттарынан сарайлар жасап алып, тауларды үңгіп үйлер жасайтын едіңдер. Сондықтан Алланың нығметтерін еске алыңдар да жер жүзінде бүліншілік қылып жүрмеңдер. (74) Елінің дандайсыған тобы, араларындағы иман келтіргендерді қор көріп: "Салихтың, Раббы тарапынан анық елші екенін білесіңдер ме?",– деді. Олар: "Күдіксіз біз ол арқылы жіберілген нәрселерге сенеміз" деді. (75) Дандайсығандар: "Күдіксіз біз сендер сенген нәрселерге қарсымыз" деді. (76) Сондай олар іңгенді өлтіріп, Раббыларының әмірінен шықты да: "Әй Салих! Егер сен елшілерден болсаң, бізге бопсалағаныңды келтір" деді (77) Сонда оларды бір сілкініс қолға алды да үйлерінде етпеттеген бойдарында қалды. (78) Сонда Салих олардан жүз бұрып: "Әй елім! Расында мен сендерге Раббымның бұйрығын жалғастырдым. Бірақ сендер үгіттеушілерді жақсы көрмедіңдер" деді. (79) Лұт (Ғ.С.) сол уақытта еліне: "Сендерден бұрын әлемнен ешкімнің істемеген арсыздығын істейсіңдер ме?" деді. (80) "Сендер әйелдерді қойып еркектерге қызығып келесіңдерме? Әрине сендер шектен шыққан елсіңдер." (81)

وَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟ أَخْرِجُوهُم مِّن
قَرْيَتِكُمْ ۖ إِنَّهُمْ أُنَاسٌ يَتَطَهَّرُونَ ﴿٨٢﴾ فَأَنجَيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ
إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ كَانَتْ مِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿٨٣﴾ وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم
مَّطَرًا ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٨٤﴾
وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا ۗ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ
مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥ ۖ قَدْ جَآءَتْكُم بَيِّنَةٌ مِّن
رَّبِّكُمْ ۖ فَأَوْفُوا۟ ٱلْكَيْلَ وَٱلْمِيزَانَ وَلَا تَبْخَسُوا۟
ٱلنَّاسَ أَشْيَآءَهُمْ وَلَا تُفْسِدُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ بَعْدَ
إِصْلَٰحِهَا ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ
﴿٨٥﴾ وَلَا تَقْعُدُوا۟ بِكُلِّ صِرَٰطٍ تُوعِدُونَ وَتَصُدُّونَ
عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ مَنْ ءَامَنَ بِهِۦ وَتَبْغُونَهَا عِوَجًا ۚ
وَٱذْكُرُوٓا۟ إِذْ كُنتُمْ قَلِيلًا فَكَثَّرَكُمْ ۖ وَٱنظُرُوا۟
كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٨٦﴾ وَإِن كَانَ طَآئِفَةٌ
مِّنكُمْ ءَامَنُوا۟ بِٱلَّذِىٓ أُرْسِلْتُ بِهِۦ وَطَآئِفَةٌ لَّمْ يُؤْمِنُوا۟
فَٱصْبِرُوا۟ حَتَّىٰ يَحْكُمَ ٱللَّهُ بَيْنَنَا ۚ وَهُوَ خَيْرُ ٱلْحَٰكِمِينَ ﴿٨٧﴾



Елінің жауабы: "Оларды кенттеріңнен шығарыңдар. Өйткені, олар өте тазасынған адамдар" деу ғана болды. (82) Сонда Лұт (Ғ.С.) ты және семьясын құтқардық. Бірақ қатыны ғана апатқа ұшырағандардан болды. (83) Оларға бір жаңбыр жаудырдық. Күнәкарлардың соңының қалай болғанын көр! (84) Мәдиян еліне туыстары Шұғайып (Ғ.С.) ты жібердік: "Әй елім! Аллаға құлшылық қылыңдар. Сендердің Одан басқа тәңірлерің жоқ. Сендерге Раббыларыңнан ашық бір дәлел келді. Енді өлшеуді, тартуды толық орындаңдар. Адамдардың нәрселерін кемітпеңдер. Түзелтілгеннен кейін жер жүзінде бүліншілік қылмаңдар. Егер иман кетірген болсаңдар, сендерге осы істерің жақсы" деді. (85) "Иман келтіргендерді Алланың жолынан тосып, бопсалап, қыңырлық іздеу үшін әрбір жол үстінде отырмаңдар. Және ойлаңдар, сендер аз едіңдер, Алла көбейтті. Және де бұзақылардың соңы қалай болды, қараңдар!" (86) "Және сендерден бір топ, мен арқылы жіберілгенге сеніп, бір топ сенбесе, Сонда арамызға Алла үкім бергенге дейін сабыр етіңдер. Ол, үкім берушілердің жақсысы." (87).

قال الملأ الذين استكبروا من قومه لنخرجنك يا شعيب
والذين آمنوا معك من قريتنا أو لتعودن في ملتنا قال أولو
كنا كارهين ﴿٨٨﴾ قد افترينا على الله كذبا إن عدنا في ملتكم
بعد إذ نجانا الله منها وما يكون لنا أن نعود فيها إلا أن يشاء
الله ربنا وسع ربنا كل شيء علما على الله توكلنا ربنا افتح
بيننا وبين قومنا بالحق وأنت خير الفاتحين ﴿٨٩﴾ وقال الملأ
الذين كفروا من قومه لئن اتبعتم شعيبا إنكم إذا لخاسرون
﴿٩٠﴾ فأخذتهم الرجفة فأصبحوا في دارهم جاثمين ﴿٩١﴾
الذين كذبوا شعيبا كأن لم يغنوا فيها الذين كذبوا شعيبا
كانوا هم الخاسرين ﴿٩٢﴾ فتولى عنهم وقال يا قوم لقد
أبلغتكم رسالات ربي ونصحت لكم فكيف آسى
على قوم كافرين ﴿٩٣﴾ وما أرسلنا في قرية من نبي إلا
أخذنا أهلها بالبأساء والضراء لعلهم يضرعون ﴿٩٤﴾ ثم
بدلنا مكان السيئة الحسنة حتى عفوا وقالوا قد مس
آباءنا الضراء والسراء فأخذناهم بغتة وهم لا يشعرون ﴿٩٥﴾



Елінің дандайсыған бастықтары: "Әй шұғайып! Әрине сені де сенімен бірге иман келтіргендерді де кентімізден шығарамыз, немесе дінімізге қайтасыңдар" деді. Шұғайып (Ғ.С.): "Жақтырмасақ та ма?",- деді. (88) "Алла бізді діндеріңнен құтқарғаннан кейін қайталасақ, расында Аллаға өтірік жала қойған боламыз. Бірақ Раббымыз қаласа, оған қайтуымызға болады. Раббымыздың білімі әр нәрсені сыйдырды. Аллаға тәуекел қылдық. Раббымыз! Біз бенен еліміздің арасына туралықпен Сен үкім ет. Сондай-ақ Сен билік аутушылардың ең жақсысысың" (деді. Шұғайып Ғ.С.) (89) Елінің ішінен қарсы болған бастықтары: "Егер Шұғайыпқа ілессеңдер, сол уақытта анық зиян етушілерден боласыңдар" деді. (90) Сонда оларды бір сілкініс қолға алып жұрттарында етпеттеген бойларында қалды. (91) Шұғайып (Ғ.С.) ты жасынға шығарғандар, тіпті жұрттарында болмағандай болды. Сондай-ақ Шұғайып (Ғ.С.) ты жасынға шығарғандар зиян тартты. (92) Сонда ол, олардан бет бұрып: "Әй елім! Расында мен сендерге Раббымның нұсқауларын жалғастырдым әрі сендерге үгіт еттім. Ал енді қарсы болған бір елге қайтып қайғырамын?",- деді. (93) Тағы Біз әрқандай бір кентке елші жіберсек, олар жалбарынсын деп, ол жердің тұрғындарын таршылық, қиыншылыққа ұшыраттық. (94) Сонан соң жаманшылықты жақсылыққа ауыстырдық. Тіпті артылып кетті де: "Аталарымыздың басына да таршылық, кеңшілік келген екен" десті. Сондықтан оларды кенеттен қолға алғанымызда өздері де білмей қалды. (95)

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ الْقُرَىٰٓ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّقَوْا۟ لَفَتَحْنَا عَلَيْهِم بَرَكَٰتٍ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ وَلَٰكِن كَذَّبُوا۟ فَأَخَذْنَٰهُم بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٩٦﴾ أَفَأَمِنَ أَهْلُ ٱلْقُرَىٰٓ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا بَيَٰتًا وَهُمْ نَآئِمُونَ ﴿٩٧﴾ أَوَأَمِنَ أَهْلُ ٱلْقُرَىٰٓ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا ضُحًى وَهُمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩٨﴾ أَفَأَمِنُوا۟ مَكْرَ ٱللَّهِ ۚ فَلَا يَأْمَنُ مَكْرَ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٩٩﴾ أَوَلَمْ يَهْدِ لِلَّذِينَ يَرِثُونَ ٱلْأَرْضَ مِنۢ بَعْدِ أَهْلِهَآ أَن لَّوْ نَشَآءُ أَصَبْنَٰهُم بِذُنُوبِهِمْ ۚ وَنَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَسْمَعُونَ ﴿١٠٠﴾ تِلْكَ ٱلْقُرَىٰ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآئِهَا ۚ وَلَقَدْ جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَمَا كَانُوا۟ لِيُؤْمِنُوا۟ بِمَا كَذَّبُوا۟ مِن قَبْلُ ۚ كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٠١﴾ وَمَا وَجَدْنَا لِأَكْثَرِهِم مِّنْ عَهْدٍ ۖ وَإِن وَجَدْنَآ أَكْثَرَهُمْ لَفَٰسِقِينَ ﴿١٠٢﴾ ثُمَّ بَعَثْنَا مِنۢ بَعْدِهِم مُّوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ فَظَلَمُوا۟ بِهَا ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿١٠٣﴾ وَقَالَ مُوسَىٰ يَٰفِرْعَوْنُ إِنِّى رَسُولٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٤﴾



Егер ол өлкелердің елі иман келтіріп, сақсынса еді, әрине оларға көк пен жердің берекеттерін ашып жіберер едік. Бірақ олар жасынға шығарды. Сондықтан қылмыстары себепті оларды қолға алдық. (96) Кенттердің халқы, өздеріне азабымыздың түнделетіп, олар ұйқыдағы кезде келуінен кауіпсіз бе? (97) Және де ол кенттердің елі, күн көтеріле бере ойнап жүрген сәтте, азабымыздың келуінен кәперсіз бола ала ма? (98) Сондай-ақ Алланың кәрінен аман бола ала ма? Алланың бейнетінен зиянға ұшырайтын ел ғана қобалжымайды. (99) Жердің бұрынғы иелерінен кейінгі мұрагерлер түсінбей ме? Егер қаласақ, күнәларына қарай бейнет берер едік. Сондай-ақ жүректерін мөрлейміз, сондықтан олар естімейді. (2-С. 7-А.) (100) (Мұхаммед Ғ.С.) Бұл кенттердің қиссаларын саған баян етеміз. Әрине оларға елшілері ап-ашық дәлел келтірген еді. Сонда да бұрын өтірік деген нәрселеріне сенгілері келмеді. Міне Алла, қарсы болушылардың жүрегін өстіп мөрлейді. (101) Олардың көбін уәде де таппадық. Әрі олардың көбін мүлде бұзық көрдік. (102) Одан кейін Мұса (Ғ.С.) ны Перғауын және сыбайластарына мұғжизалармен жібердік. Сонда олар, мұғжизаға қарсы келді. Ал енді бұзақылардың соңының қалай болғанын көр. (103) Мұса (Ғ.С.): "Әй Перғауын! Шынында мен бүкіл әлемнің Раббы тарапынан жіберілген бір елшімін" деді. (104)

حَقِيقٌ عَلَىٰٓ أَن لَّآ أَقُولَ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْحَقَّ قَدْ جِئْتُكُم
بِبَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ فَأَرْسِلْ مَعِىَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿١٠٥﴾ قَالَ إِن كُنتَ
جِئْتَ بِـَٔايَةٍ فَأْتِ بِهَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١٠٦﴾ فَأَلْقَىٰ
عَصَاهُ فَإِذَا هِىَ ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ﴿١٠٧﴾ وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِىَ بَيْضَآءُ
لِلنَّٰظِرِينَ ﴿١٠٨﴾ قَالَ ٱلْمَلَأُ مِن قَوْمِ فِرْعَوْنَ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ
عَلِيمٌ ﴿١٠٩﴾ يُرِيدُ أَن يُخْرِجَكُم مِّنْ أَرْضِكُمْ فَمَاذَا تَأْمُرُونَ ﴿١١٠﴾
قَالُوٓا۟ أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَأَرْسِلْ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ﴿١١١﴾ يَأْتُوكَ
بِكُلِّ سَٰحِرٍ عَلِيمٍ ﴿١١٢﴾ وَجَآءَ ٱلسَّحَرَةُ فِرْعَوْنَ قَالُوٓا۟ إِنَّ
لَنَا لَأَجْرًا إِن كُنَّا نَحْنُ ٱلْغَٰلِبِينَ ﴿١١٣﴾ قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ
لَمِنَ ٱلْمُقَرَّبِينَ ﴿١١٤﴾ قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلْقِىَ وَإِمَّآ أَن
نَّكُونَ نَحْنُ ٱلْمُلْقِينَ ﴿١١٥﴾ قَالَ أَلْقُوا۟ فَلَمَّآ أَلْقَوْا۟ سَحَرُوٓا۟
أَعْيُنَ ٱلنَّاسِ وَٱسْتَرْهَبُوهُمْ وَجَآءُو بِسِحْرٍ عَظِيمٍ ﴿١١٦﴾
۞ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَلْقِ عَصَاكَ فَإِذَا هِىَ تَلْقَفُ مَا
يَأْفِكُونَ ﴿١١٧﴾ فَوَقَعَ ٱلْحَقُّ وَبَطَلَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١١٨﴾ فَغُلِبُوا۟
هُنَالِكَ وَٱنقَلَبُوا۟ صَٰغِرِينَ ﴿١١٩﴾ وَأُلْقِىَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ﴿١٢٠﴾

الحزب ١٧



"Аллаға хақиқатты ғана айтуға міндеттімін. Сендерге Раббыларыңнан ашық дәлел әкелдім. Енді Израил ұрпақтарын менімен бірге жібер" деді. (105) (Перғауын): "Егер сен бір мұғжиза келтірген болсаң, ал оны әкел. Егер сөзің шын болса" деді. (106) Сонда (Мұса Ғ.С.) таяғын тастады. Ол, дереу ашықша бір айдаһар болды. (107) Тағы қолын шығарды. Сонда ол, қараушыларға аппақ көрінді. (108) Перғауын елінің бастықтары: "Күдіксіз мынау анық білгіш сиқыршы" деді. (109) "Сендерді жұрттарыңнан шығарғысы келеді. Не бұйырасыңдар?" (110) "Оны да туысын да тоқтатып қойып, қалаларға жинаушылар жібер." (111) "Бүкіл білгіш сиқыршыларды саған әкелсін" (десті) (112) Сиқыршылар, Перғауынға келіп: "Егер біз жеңіске ие болсақ, әрине бізге сыйлық бар шығар" деді. (113) (Перғауын): "Әрине! Әрі жақын адамдарымнан боласыңдар" деді. (114) (Сиқыршылар): Әй Мұса! Енді (өнеріңді ортаға) не сен қой немесе біздер қояйық" деді (115) (Мұса Ғ.С.): "Сендер қойыңдар" деді. Олар (өнерлерін) қойған сәтте, адамдардың көздерін сиқырлап, оларды қорқытты. Сондай-ақ үлкен бір сиқыр келтірді. (116) Мұсаға: "Таяғыңды таста" деп уахи еттік. Сол сәтте, таяқ олардың жасанды нәрселерін жалмай бастады. (117) Сонда шындық ортаға қойылып, олардың істегендері босқа кетті. (118) Сөйтіп олар сол арада жеңіліске ұшырап, кор болып қайтты. (119) Сиқыршылар сәждеге жығылды. (120)

قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٢١﴾ رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ﴿١٢٢﴾ قَالَ
فِرْعَوْنُ ءَامَنتُم بِهِۦ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّ هَٰذَا لَمَكْرٌ مَّكَرْتُمُوهُ
فِى ٱلْمَدِينَةِ لِتُخْرِجُوا۟ مِنْهَآ أَهْلَهَا ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿١٢٣﴾ لَأُقَطِّعَنَّ
أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ ثُمَّ لَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿١٢٤﴾
قَالُوٓا۟ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿١٢٥﴾ وَمَا تَنقِمُ مِنَّآ إِلَّآ أَنْ ءَامَنَّا
بِـَٔايَٰتِ رَبِّنَا لَمَّا جَآءَتْنَا ۚ رَبَّنَآ أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَتَوَفَّنَا مُسْلِمِينَ
﴿١٢٦﴾ وَقَالَ ٱلْمَلَأُ مِن قَوْمِ فِرْعَوْنَ أَتَذَرُ مُوسَىٰ وَقَوْمَهُۥ لِيُفْسِدُوا۟
فِى ٱلْأَرْضِ وَيَذَرَكَ وَءَالِهَتَكَ ۚ قَالَ سَنُقَتِّلُ أَبْنَآءَهُمْ وَنَسْتَحْىِۦ
نِسَآءَهُمْ وَإِنَّا فَوْقَهُمْ قَٰهِرُونَ ﴿١٢٧﴾ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ
ٱسْتَعِينُوا۟ بِٱللَّهِ وَٱصْبِرُوٓا۟ ۖ إِنَّ ٱلْأَرْضَ لِلَّهِ يُورِثُهَا مَن
يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ ۖ وَٱلْعَٰقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿١٢٨﴾ قَالُوٓا۟ أُوذِينَا
مِن قَبْلِ أَن تَأْتِيَنَا وَمِنۢ بَعْدِ مَا جِئْتَنَا ۚ قَالَ عَسَىٰ رَبُّكُمْ
أَن يُهْلِكَ عَدُوَّكُمْ وَيَسْتَخْلِفَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ
فَيَنظُرَ كَيْفَ تَعْمَلُونَ ﴿١٢٩﴾ وَلَقَدْ أَخَذْنَآ ءَالَ فِرْعَوْنَ
بِٱلسِّنِينَ وَنَقْصٍ مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٣٠﴾



Олар: "Бүкіл әлемнің Раббына сендік" деді. (121) "Мұса мен Һарүнның Раббына..." (122) (Перғауын): "Мен сендерге рұқсат беруден бұрын оған иман келтірдіңдер ме? Расында бұл, қала халқын шығару үшін жасаған бір әдістерің. Бәлем жақында көресіңдер" деді. (123) "Әрине қол-аяқтарыңды шадырлата кестіремін, сонсоң түгелдей астырамын." (124) (Сиқыршылар): Сөзсіз, Раббымызға айналамыз!",- деді. (125) "Сен, бізден Раббымыздың аяттары келгенде иман келтірді деп қана өш аласың. Раббымыз! Бізге сабыр бер әрі бізді Мұсылман болған күйде өлтір!..." (126) Перғауын елінің бастықтары: "Мұсаны және елін, жер жүзінде бүліншілік қылсын және сені де, тәңірлеріңді де тастасын деп қоя бересің бе?" деді. (Перғауын оларға): "Ұлдарын өлтіреміз де әйелдерін тірі қоямыз. Әрине біз олардың үстінде өктембіз" деді. (127) Мұса (Ғ.С.) еліне: "Алладан жәрдем тілеңдер әрі сабыр етіңдер: Жер Алланікі екені даусыз. Ол, құлдарынан қалағанына мұра қылады. Соңғы табыс тақуалардікі" деді. (128) (Елі Мұса Ғ.С.ға): "Сен бізге келуден бұрын және сен бізге келгеннен кейін де қиналдық" деді. (Мұса Ғ.С.): " Раббыларың дұшпандарыңды жойып, орнына сендерді ол жерге орналастыруы мүмкін. Бірақ сендердің де қалай істейтіндеріңе қарайды" деді. (129) Шынында, Перғауын тобын, үгіт алулары үшін жылдарша жемістерін кемітіп, қолға алдық. (130)

فَإِذَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡحَسَنَةُ قَالُواْ لَنَا هَٰذِهِۦۖ وَإِن تُصِبۡهُمۡ سَيِّئَةٞ
يَطَّيَّرُواْ بِمُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓۗ أَلَآ إِنَّمَا طَٰٓئِرُهُمۡ عِندَ ٱللَّهِ وَلَٰكِنَّ
أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ١٣١ وَقَالُواْ مَهۡمَا تَأۡتِنَا بِهِۦ مِنۡ ءَايَةٖ
لِّتَسۡحَرَنَا بِهَا فَمَا نَحۡنُ لَكَ بِمُؤۡمِنِينَ ١٣٢ فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمُ
ٱلطُّوفَانَ وَٱلۡجَرَادَ وَٱلۡقُمَّلَ وَٱلضَّفَادِعَ وَٱلدَّمَ ءَايَٰتٖ مُّفَصَّلَٰتٖ
فَٱسۡتَكۡبَرُواْ وَكَانُواْ قَوۡمٗا مُّجۡرِمِينَ ١٣٣ وَلَمَّا وَقَعَ عَلَيۡهِمُ
ٱلرِّجۡزُ قَالُواْ يَٰمُوسَى ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَۖ لَئِن
كَشَفۡتَ عَنَّا ٱلرِّجۡزَ لَنُؤۡمِنَنَّ لَكَ وَلَنُرۡسِلَنَّ مَعَكَ بَنِيٓ
إِسۡرَٰٓءِيلَ ١٣٤ فَلَمَّا كَشَفۡنَا عَنۡهُمُ ٱلرِّجۡزَ إِلَىٰٓ أَجَلٍ
هُم بَٰلِغُوهُ إِذَا هُمۡ يَنكُثُونَ ١٣٥ فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ فَأَغۡرَقۡنَٰهُمۡ
فِي ٱلۡيَمِّ بِأَنَّهُمۡ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ عَنۡهَا غَٰفِلِينَ ١٣٦
وَأَوۡرَثۡنَا ٱلۡقَوۡمَ ٱلَّذِينَ كَانُواْ يُسۡتَضۡعَفُونَ مَشَٰرِقَ
ٱلۡأَرۡضِ وَمَغَٰرِبَهَا ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَاۖ وَتَمَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ
ٱلۡحُسۡنَىٰ عَلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ بِمَا صَبَرُواْۖ وَدَمَّرۡنَا مَا كَانَ
يَصۡنَعُ فِرۡعَوۡنُ وَقَوۡمُهُۥ وَمَا كَانُواْ يَعۡرِشُونَ ١٣٧



Қашан оларға бір жақсылық келсе: "Бұл біздің хақымыз" деп, егер оларға бір жамандық жетсе, Мұса және онымен бірге болған кісілерді ырымдайды. Байқаңдар! Олардың сәтсіздіктері Алла тарапынан. Бірақ олардың көбі білмейді. (131) Тағы олар: "Бізді жадылау үшін қанша мұғжиза келтірсең де саған сенбейміз" деді. (132) Сондықтан оларға ашық мұғжизалар түрінде; топан суы, шекіртке, бит, бақа және қан жібердік. Сонда да олар менменсіген әрі олар күнәкар бір қауым болды. (133) (Рауаят бойынша, бір жұма қараңғылық басып, құйған сел перғауындықтардың үйлеріне толады. Олардың жалбарынулары бойынша Мұса (Ғ.С.) ның тілегімен, күн ашылып, мол өсімдік шығады. Сонда да иман келтірмегендіктерінен шегіртке, бит, сонсоң бақа қаптап, одан кейін сулары қанға айналады. Б.М.К.Р.Ж.Т.Х.Ж-Қ.) Оларға азап келген кезде: "Әй Мұса! Раббыңа, саған берген уәдесі бойынша жалбарын. Егер бізден азабын айықтырсаң, әрине саған сенеміз де Израил ұрпақтарын сенімен бірге қоя береміз" деді. (134) Қашан олардан белгілі мерзімге дейін азапты айықтырсақ, сол уақытта олар серттерін бұзды. (135) Аяттарымызды жасынға шығарып, оны елемегендіктерінен оларды теңізге батырып жазасын тарттырдық. (136) Сондай езілген халықты (Израил ұрпақтарын) біз құнарлы қылған жердің шығысына да батысына да мұрагер қылдық. Сөйтіп олардың сабыр қылулары себепті Рабыңның Израил ұрпақтарына деген игі сөздері орындалды. Сондай-ақ Перғауын мен елінің, биіктетіп жасап бара жатқандарын талқандадық. (137)

وَجَٰوَزْنَا بِبَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْبَحْرَ فَأَتَوْا۟ عَلَىٰ قَوْمٍ يَعْكُفُونَ عَلَىٰٓ
أَصْنَامٍ لَّهُمْ ۚ قَالُوا۟ يَٰمُوسَى ٱجْعَل لَّنَآ إِلَٰهًا كَمَا لَهُمْ ءَالِهَةٌ ۚ
قَالَ إِنَّكُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُونَ ﴿١٣٨﴾ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ مُتَبَّرٌ مَّا هُمْ فِيهِ وَبَٰطِلٌ
مَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٣٩﴾ قَالَ أَغَيْرَ ٱللَّهِ أَبْغِيكُمْ إِلَٰهًا
وَهُوَ فَضَّلَكُمْ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٤٠﴾ وَإِذْ أَنجَيْنَٰكُم
مِّنْ ءَالِ فِرْعَوْنَ يَسُومُونَكُمْ سُوٓءَ ٱلْعَذَابِ ۖ يُقَتِّلُونَ
أَبْنَآءَكُمْ وَيَسْتَحْيُونَ نِسَآءَكُمْ ۚ وَفِى ذَٰلِكُم بَلَآءٌ مِّن
رَّبِّكُمْ عَظِيمٌ ﴿١٤١﴾ ۞ وَوَٰعَدْنَا مُوسَىٰ ثَلَٰثِينَ لَيْلَةً
وَأَتْمَمْنَٰهَا بِعَشْرٍ فَتَمَّ مِيقَٰتُ رَبِّهِۦٓ أَرْبَعِينَ لَيْلَةً ۚ وَقَالَ
مُوسَىٰ لِأَخِيهِ هَٰرُونَ ٱخْلُفْنِى فِى قَوْمِى وَأَصْلِحْ وَلَا تَتَّبِعْ
سَبِيلَ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿١٤٢﴾ وَلَمَّا جَآءَ مُوسَىٰ لِمِيقَٰتِنَا وَكَلَّمَهُۥ
رَبُّهُۥ قَالَ رَبِّ أَرِنِىٓ أَنظُرْ إِلَيْكَ ۚ قَالَ لَن تَرَىٰنِى وَلَٰكِنِ ٱنظُرْ
إِلَى ٱلْجَبَلِ فَإِنِ ٱسْتَقَرَّ مَكَانَهُۥ فَسَوْفَ تَرَىٰنِى ۚ فَلَمَّا تَجَلَّىٰ
رَبُّهُۥ لِلْجَبَلِ جَعَلَهُۥ دَكًّا وَخَرَّ مُوسَىٰ صَعِقًا ۚ فَلَمَّآ أَفَاقَ
قَالَ سُبْحَٰنَكَ تُبْتُ إِلَيْكَ وَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٤٣﴾

الحزب ١٧



Тағы Израил ұрпақтарын теңізден өткіздік. Сонда олар бұттарына шоқынған бір елге келді: "Әй Мұса! Бұлардың тәңірлері құсаған бізге тәңір жаса" деді. (Мұса Ғ.С.): "Шынында сендер білмейтін елсіңдер" деді. (Бұл Ғамалқа елі еді. Б.Р.Т.) (138) "Сөзсіз олардың діндері жойылады да олардың істеген істері босқа кетеді." (139) "Сендерге бүкіл әлемнен сендерді артық қылған Алладан басқа тәңір іздейін бе?",- деді. (140) (Израил ұрпақтары,) ойлаңдар! Сендерді қатты азаппен қинаған, ұлдарыңды бауыздап, әйелдеріңді тірі қойған Перғауын семьясынан құтқарған едік. Осыларда сендер үшін Раббыларың тарапынан зор сынау бар. (141) Мұса (Ғ.С.) ға отыз түн уәде еттік те оған онды қосып, сөйтіп Раббының белгілі уақыты қырық кешке толды. Мұса (Ғ.С.) туысы Һарұнға: "Елімнің ішінде орынбасарым бол. Түзелт те бұзақылардың жолына ерме" деді. (142) (Рауаят бойынша, Мұса еліне: "Перғауыннан құтылсақ, Алла тарапынан Бір Кітап келтіремін" дейді. Сондықтан құтылғаннан кейін Алланың әмірі бойынша Тұр тауында қырық күн ораза ұстағаннан кейін Алламен сөйлесіп Тәурат түседі. Б.Ж.М.К.Р.Х.Т.Ж-Қ.) Мұса (Ғ.С.), белгілі уәдемізде келіп, Раббы оған сөйлегенде, (Мұса Ғ.С.): "Раббым маған өзіңді көрсет, Сені көрейін" деді. (Алла): "Мені, әсте көре алмайсың; бірақ тауға қара, сонда егер ол орнында тұра алса, сен де Мені көресің" деді. Сонда Раббы тауға елестеген сәтте, оны быт-шыт қылды. Мұса (Ғ.С.) да талып түсті. Есі кіре сала: "Сен пәксің, Саған тәубе еттім, әрі мен сенушілердің алғашқысымын" деді. (143)

قَالَ يَا مُوسَىٰ إِنِّي اصْطَفَيْتُكَ عَلَى النَّاسِ بِرِسَالَاتِي وَبِكَلَامِي فَخُذْ مَا آتَيْتُكَ وَكُن مِّنَ الشَّاكِرِينَ ﴿١٤٤﴾ وَكَتَبْنَا لَهُ فِي الْأَلْوَاحِ مِن كُلِّ شَيْءٍ مَّوْعِظَةً وَتَفْصِيلًا لِّكُلِّ شَيْءٍ فَخُذْهَا بِقُوَّةٍ وَأْمُرْ قَوْمَكَ يَأْخُذُوا بِأَحْسَنِهَا ۚ سَأُرِيكُمْ دَارَ الْفَاسِقِينَ ﴿١٤٥﴾ سَأَصْرِفُ عَنْ آيَاتِيَ الَّذِينَ يَتَكَبَّرُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَإِن يَرَوْا كُلَّ آيَةٍ لَّا يُؤْمِنُوا بِهَا وَإِن يَرَوْا سَبِيلَ الرُّشْدِ لَا يَتَّخِذُوهُ سَبِيلًا وَإِن يَرَوْا سَبِيلَ الْغَيِّ يَتَّخِذُوهُ سَبِيلًا ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَكَانُوا عَنْهَا غَافِلِينَ ﴿١٤٦﴾ وَالَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَلِقَاءِ الْآخِرَةِ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ ۚ هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٧﴾ وَاتَّخَذَ قَوْمُ مُوسَىٰ مِن بَعْدِهِ مِنْ حُلِيِّهِمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهُ خُوَارٌ ۚ أَلَمْ يَرَوْا أَنَّهُ لَا يُكَلِّمُهُمْ وَلَا يَهْدِيهِمْ سَبِيلًا ۘ اتَّخَذُوهُ وَكَانُوا ظَالِمِينَ ﴿١٤٨﴾ وَلَمَّا سُقِطَ فِي أَيْدِيهِمْ وَرَأَوْا أَنَّهُمْ قَدْ ضَلُّوا قَالُوا لَئِن لَّمْ يَرْحَمْنَا رَبُّنَا وَيَغْفِرْ لَنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿١٤٩﴾



(Алла Т.): "Әй Мүса! Шынында сені адамдардан елшілікке және сөйлесуге таңдап алдым. Ендеше, саған бергендерімді ал да, шүкірлік етушілерден бол" деді. (144) Мүса (Ғ.С.) ға (Тәурат) тақтайларында әр нәрсені үгіт түрінде ашалап жазған едік: "Сонда оны мықты ұста және еліңе әмір ет. Оның көркем нұсқауларын алсын. Саған, бұзақылардың жұртын көрсетемін?" (145) Жер жүзінде орынсыз түрде дандайсығандарды ұзақтастырамын. Егер олар барлық белгілерді көрсе де оған сенбейді. Сондай–ақ олар тура жолды көрсе; оны жол қып ұстамайды. Ал егер қисық жолды көрсе, оны жол қып алады. Бұл олардың аяттарымызды өтірік деп одан ғапыл болғандықтары. (146) Аяттарымызды, ақиретке кездесуді өтірік дегендердің ғамалдары жойылып, істеріне қарай ғана жазаланады. (147) Мүса (Ғ.С.) дан кейін елі; сәндік–бұйымдардан дабысы бар бұзаудың мүсінін жасап алды. Олар, ол бұзаудың өздерімен сөйлеспейтінін және оларды тура жолға салмайтынын көрмей ме? Олар оны тәңір тұтып, залымдардан болды. (148) (Мүса Ғ.С. Тұр тауына Аллаға жалбарыну үшін қырық күн тұрғанда, Самри, елдің алтын білезіктерінен бұзаудың мүсінін жасайды. Рауаят бойынша Жебрейіл Ғ.С. ның атының ізінен алынған топырақты ішіне қойғандықтан немесе ішіне кірген жел арқылы бұзаудың дауысы шығатын болған. Б.Ж.К.Р.Х. Т.Ж–Қ.) Олардың қолдары түскен заманда (қатты өкініп иықтары түскен түрде) анық адасқандықтарын көріп: "Егер Раббымыз бізге мәрхамет етпесе, бізді жарылқамаса, әрине зиян тартушылардан боламыз" десті. (149)

وَلَمَّا رَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ غَضۡبَٰنَ أَسِفٗا قَالَ بِئۡسَمَا خَلَفۡتُمُونِي
مِنۢ بَعۡدِيٓۖ أَعَجِلۡتُمۡ أَمۡرَ رَبِّكُمۡۖ وَأَلۡقَى ٱلۡأَلۡوَاحَ وَأَخَذَ بِرَأۡسِ
أَخِيهِ يَجُرُّهُۥٓ إِلَيۡهِۚ قَالَ ٱبۡنَ أُمَّ إِنَّ ٱلۡقَوۡمَ ٱسۡتَضۡعَفُونِي وَكَادُواْ
يَقۡتُلُونَنِي فَلَا تُشۡمِتۡ بِيَ ٱلۡأَعۡدَآءَ وَلَا تَجۡعَلۡنِي مَعَ ٱلۡقَوۡمِ
ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٥٠﴾ قَالَ رَبِّ ٱغۡفِرۡ لِي وَلِأَخِي وَأَدۡخِلۡنَا فِي
رَحۡمَتِكَۖ وَأَنتَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿١٥١﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ
ٱلۡعِجۡلَ سَيَنَالُهُمۡ غَضَبٞ مِّن رَّبِّهِمۡ وَذِلَّةٞ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۚ
وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُفۡتَرِينَ ﴿١٥٢﴾ وَٱلَّذِينَ عَمِلُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ثُمَّ
تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِهَا وَءَامَنُوٓاْ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعۡدِهَا لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ
﴿١٥٣﴾ وَلَمَّا سَكَتَ عَن مُّوسَى ٱلۡغَضَبُ أَخَذَ ٱلۡأَلۡوَاحَۖ وَفِي
نُسۡخَتِهَا هُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّلَّذِينَ هُمۡ لِرَبِّهِمۡ يَرۡهَبُونَ ﴿١٥٤﴾ وَٱخۡتَارَ
مُوسَىٰ قَوۡمَهُۥ سَبۡعِينَ رَجُلٗا لِّمِيقَٰتِنَاۖ فَلَمَّآ أَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ
قَالَ رَبِّ لَوۡ شِئۡتَ أَهۡلَكۡتَهُم مِّن قَبۡلُ وَإِيَّٰيَۖ أَتُهۡلِكُنَا بِمَا فَعَلَ
ٱلسُّفَهَآءُ مِنَّآۖ إِنۡ هِيَ إِلَّا فِتۡنَتُكَ تُضِلُّ بِهَا مَن تَشَآءُ وَتَهۡدِي
مَن تَشَآءُۖ أَنتَ وَلِيُّنَا فَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَاۖ وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡغَٰفِرِينَ ﴿١٥٥﴾



Мүса (Ғ.С.) еліне ыза болып, кейіген түрде қайтқан кезде: "Менен кейін маған нендей жаман іс істедіңдер! Раббыларыңның әміріне асықтыңдар ма?",- деп (Тәурат) тақтайларын тастай салып, туысы (Һарүн) ның басынан ұстап өзіне қарай тарта бастады. (Һарүн): "Әй анамның ұлы! Расында бұл ел мені, басынып тіпті өзімді өлтіруге жақындады. Енді мені дұшпандарға күлкі қылма да мені залым елмен бірге санама!",- деді. (150) Мүса (Ғ.С.): "Раббым! Мені және туысымды жарылқа, бізді мәрхаметіңе бөле! Сен мейірімділердің ең жақсысысың" деді. (151) Күдіксіз сондай бұзауды тәңір тұтқандарға Раббылары тарапынан қаһар тиіп, дүние тіршілігінде қорлыққа ұшырайды. Қаралаушыларды осылайша жазалаймыз. (152) Сондай жаман іс істегендер, содан кейін тәубе қылып, иман келтірсе, күдіксіз Раббың сонан соң да аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (153) Мүсаның ашуы басылғанда, тақтайларды алды. Нұсқасындағы жазуда; Раббыларынан қорыққандарға тура жол және мәрхамет бар еді. (154) Мүса (Ғ.С.) белгілі мерзіміміз үшін елінен жетпіс кісі сайлады. Сонда оларды жер сілкіну қолға алғанда (Мүса Ғ.С.): "Раббым! Егер қаласаң оларды да мені де бұдан бұрын жоқ етер едің. Ішіміздегі ақымақтардың қылықтарының салдарынан, бізді жоқ етесің бе? Бұл Сенің бір сынауың ғана. Сонымен қалағаныңды адастырып, қалағаныңды тура жолға саласың. Сен біздің иемізсің. Енді бізді жарылқа, бізге мәрхамет ет. Сен жарылқаушылардың ең жақсысысың" деді. (155) (Рауаят бойынша, Алла, Мүсаға Израил ұрпақтарының бұзауға шоқынуларынан тәубе қылулары үшін жетпіс уәкіл сайлап келуін бұйырады. Б.М.К.Р.Х.Т.Ж-Қ.)

ربع الحزب ١٧

۞ وَٱكْتُبْ لَنَا فِى هَٰذِهِ ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ إِنَّا
هُدْنَآ إِلَيْكَ ۚ قَالَ عَذَابِىٓ أُصِيبُ بِهِۦ مَنْ أَشَآءُ ۖ وَرَحْمَتِى
وَسِعَتْ كُلَّ شَىْءٍ ۚ فَسَأَكْتُبُهَا لِلَّذِينَ يَتَّقُونَ وَيُؤْتُونَ
ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلَّذِينَ هُم بِـَٔايَٰتِنَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٥٦﴾ ٱلَّذِينَ يَتَّبِعُونَ
ٱلرَّسُولَ ٱلنَّبِىَّ ٱلْأُمِّىَّ ٱلَّذِى يَجِدُونَهُۥ مَكْتُوبًا عِندَهُمْ
فِى ٱلتَّوْرَىٰةِ وَٱلْإِنجِيلِ يَأْمُرُهُم بِٱلْمَعْرُوفِ وَيَنْهَىٰهُمْ
عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَيُحِلُّ لَهُمُ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَيُحَرِّمُ عَلَيْهِمُ
ٱلْخَبَٰٓئِثَ وَيَضَعُ عَنْهُمْ إِصْرَهُمْ وَٱلْأَغْلَٰلَ ٱلَّتِى كَانَتْ
عَلَيْهِمْ ۚ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِهِۦ وَعَزَّرُوهُ وَنَصَرُوهُ وَٱتَّبَعُوا۟
ٱلنُّورَ ٱلَّذِىٓ أُنزِلَ مَعَهُۥٓ ۙ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿١٥٧﴾ قُلْ
يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُمْ جَمِيعًا ٱلَّذِى
لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۖ
فَـَٔامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِ ٱلنَّبِىِّ ٱلْأُمِّىِّ ٱلَّذِى يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ
وَكَلِمَٰتِهِۦ وَٱتَّبِعُوهُ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥٨﴾
وَمِن قَوْمِ مُوسَىٰٓ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِٱلْحَقِّ وَبِهِۦ يَعْدِلُونَ ﴿١٥٩﴾



"Бізге осы дүниеде және ақиретте жақсылық жаза көр! Күдіксіз біз Саған бет бұрдық." (Алла Т.): "Мен қалағанымды азабыма ұшыратамын, рахметім әр нәрсені сыйдырды. Мәрхаметімді сондай тақуалық қылғандарға, зекет бергендерге және аяттарымызға сенгендерге жедел жазамыз" деді. (156) Олар, сондай жандарындағы Тәуратта және Інжілде жазулы жіберілген, сауатсыз Пайғамбарға ергендер. Ол, оларды жақсылыққа бұйырып, жамандықтан тыяды. Жақсы нәрселерді халал, жаман нәрселерді арам қылады. Олардың үстеріндегі ауыр жүктерді (түсіріп) шиеленіскен нәрселерді шешеді. Енді соған (Мұхаммед Ғ.С. ға) сенгендер, олар оған құрмет етіп әрі оған көмек көрсеткендер сондай-ақ оған түсірілген нұр (Құран) ға ергендер, міне солар құтылушылар. (157) (Мұхаммед Ғ.С.): Әй адам баласы! Мен барлығыңа Алланың елшісімін; Ол сондай Алла, жер мен көктің иелігі Оған тән. Одан басқа тәңір жоқ. Ол тірілтеді де өлтіреді. Аллаға және Алланың сөздеріне сенген, жіберілген сауатсыз Пайғамбарға иман келтіріңдер. Және оған еріңдер, әрине тура жол табасыңдар" де. (158) Мұсаның қаумынан да тура жолға салатын және онымен әділдік істейтін бір топ бар. (159)

وَقَطَّعۡنَٰهُمُ ٱثۡنَتَيۡ عَشۡرَةَ أَسۡبَاطًا أُمَمٗاۚ وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ
إِذِ ٱسۡتَسۡقَىٰهُ قَوۡمُهُۥٓ أَنِ ٱضۡرِب بِّعَصَاكَ ٱلۡحَجَرَۖ
فَٱنۢبَجَسَتۡ مِنۡهُ ٱثۡنَتَا عَشۡرَةَ عَيۡنٗاۖ قَدۡ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٖ
مَّشۡرَبَهُمۡۚ وَظَلَّلۡنَا عَلَيۡهِمُ ٱلۡغَمَٰمَ وَأَنزَلۡنَا عَلَيۡهِمُ ٱلۡمَنَّ
وَٱلسَّلۡوَىٰۖ كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقۡنَٰكُمۡۚ وَمَا
ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ﴿١٦٠﴾ وَإِذۡ
قِيلَ لَهُمُ ٱسۡكُنُواْ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةَ وَكُلُواْ مِنۡهَا حَيۡثُ
شِئۡتُمۡ وَقُولُواْ حِطَّةٞ وَٱدۡخُلُواْ ٱلۡبَابَ سُجَّدٗا نَّغۡفِرۡ
لَكُمۡ خَطِيٓـَٰٔتِكُمۡۚ سَنَزِيدُ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ﴿١٦١﴾
فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡهُمۡ قَوۡلًا غَيۡرَ ٱلَّذِي قِيلَ لَهُمۡ
فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِجۡزٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ
يَظۡلِمُونَ ﴿١٦٢﴾ وَسۡـَٔلۡهُمۡ عَنِ ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِي كَانَتۡ
حَاضِرَةَ ٱلۡبَحۡرِ إِذۡ يَعۡدُونَ فِي ٱلسَّبۡتِ إِذۡ تَأۡتِيهِمۡ
حِيتَانُهُمۡ يَوۡمَ سَبۡتِهِمۡ شُرَّعٗا وَيَوۡمَ لَا يَسۡبِتُونَ لَا
تَأۡتِيهِمۡۚ كَذَٰلِكَ نَبۡلُوهُم بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ﴿١٦٣﴾



Біз Израил ұрпақтарын он екі рулық топтарға бөлдік. Мұса (Ғ.С.) дан, елі су сұрағанда: "Таяғыңды тасқа ұр" деп уахи еттік. Сонда тастан он екі бастау шықты да әркім өз суатын білді. Оларға бұлтты көлеңке қылып, өздеріне "Мәнна, Сәлуаны" түсірдік: "Сендерге Біз берген таза ризықтан жеңдер" (дедік.) Олар Бізге кесір тигізбеді. Алайда өздеріне кесір тигізді. (160) Сол уақытта оларға: "Осы қалаға орналасыңдар да (ол жердің өсімдіктерінен) қалағандарыңша жеңдер. 'Күнәмыз жарылқансын' деп қақпадан сәжде қылып кіріңдер. Қатәліктеріңді жарылқап, жақсылық істеушілерге тағы артық береміз" делінді. (161) Сонда олардың залымдары; сөзді, өздеріне айтылғаннан басқаға ауыстырды. Олардың зұлымдық істегендіктері салдарынан көктен азап жібердік. (162) (Мұхаммед Ғ.С.) олардан теңіз жағасында болған кенттің жағдайын сұра. Сол уақытта олар сенбі де (балық аулап) шектен шығатын еді. Сонда олардың сенбіні құттықтаған күндерінде, балықтар, оларға қаптап келіп, сенбісіз күндерде оларға келмейтін еді. Олардың зұлымдықтары себепті өздерін осылайша әуреге салдық. (163)

وَإِذْ قَالَتْ أُمَّةٌ مِّنْهُمْ لِمَ تَعِظُونَ قَوْمًا ٱللَّهُ مُهْلِكُهُمْ أَوْ مُعَذِّبُهُمْ
عَذَابًا شَدِيدًا قَالُوا۟ مَعْذِرَةً إِلَىٰ رَبِّكُمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ١٦٤
فَلَمَّا نَسُوا۟ مَا ذُكِّرُوا۟ بِهِۦٓ أَنجَيْنَا ٱلَّذِينَ يَنْهَوْنَ عَنِ ٱلسُّوٓءِ
وَأَخَذْنَا ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ بِعَذَابٍۭ بَـِٔيسٍۭ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ١٦٥
فَلَمَّا عَتَوْا۟ عَن مَّا نُهُوا۟ عَنْهُ قُلْنَا لَهُمْ كُونُوا۟ قِرَدَةً خَـٰسِـِٔينَ ١٦٦
وَإِذْ تَأَذَّنَ رَبُّكَ لَيَبْعَثَنَّ عَلَيْهِمْ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَـٰمَةِ مَن
يَسُومُهُمْ سُوٓءَ ٱلْعَذَابِ ۗ إِنَّ رَبَّكَ لَسَرِيعُ ٱلْعِقَابِ ۖ وَإِنَّهُۥ
لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ١٦٧ وَقَطَّعْنَـٰهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ أُمَمًا ۖ مِّنْهُمُ
ٱلصَّـٰلِحُونَ وَمِنْهُمْ دُونَ ذَٰلِكَ ۖ وَبَلَوْنَـٰهُم بِٱلْحَسَنَـٰتِ
وَٱلسَّيِّـَٔاتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ١٦٨ فَخَلَفَ مِنۢ بَعْدِهِمْ خَلْفٌ
وَرِثُوا۟ ٱلْكِتَـٰبَ يَأْخُذُونَ عَرَضَ هَـٰذَا ٱلْأَدْنَىٰ وَيَقُولُونَ سَيُغْفَرُ لَنَا
وَإِن يَأْتِهِمْ عَرَضٌ مِّثْلُهُۥ يَأْخُذُوهُ ۚ أَلَمْ يُؤْخَذْ عَلَيْهِم مِّيثَـٰقُ ٱلْكِتَـٰبِ
أَن لَّا يَقُولُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْحَقَّ وَدَرَسُوا۟ مَا فِيهِ ۗ وَٱلدَّارُ ٱلْـَٔاخِرَةُ
خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَ ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ١٦٩ وَٱلَّذِينَ يُمَسِّكُونَ
بِٱلْكِتَـٰبِ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُصْلِحِينَ ١٧٠



Сол уақытта олардан бір тобы: "Алла жоқ ететін немесе қатты азап қылатын елді не үшін үгіттейсіңдер?",- деді. (Үгіттеушілер): "Раббыларыңа ғүзырымыз болсын, бәлкім олар сақтанар" деді. (164) Өздеріне берілген үгітті ұмытқан кезде, жаманшылықтан тосқандарды құтқардық. Сондай зұлымдық қылғандарды; бұзақылық істеулері себепті қатты қинауға ұшыраттық. (165) Сонда олардың тыйым салынған нәрседе шектен шыққандықтары себепті оларға: "Маймыл болып қор болыңдар" дедік. (166) (Мұхаммед Ғ.С.) Раббың оларды қиямет күніне дейін жаман қинаумен ұстайтын біреулерді әлбетте жіберетіндігін білдірді. Расында Раббың тез жазалаушы әрі аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (167) Оларды жер жүзінде топтарға бөлдік. Олардың игілері де бар әрі олардың басқалары да бар. Бәлкім райынан қайтар деп оларды жақсылықпен де, жамандықпен де сынадық. (168) Олардан кейін, Кітапқа мұрагер болып, осы сапасыз дүниенің бұйымын алатын топ келіп отырады да: "Жуықта жарылқанамыз" дейді. Тағы сондай нәрсе келсе, оны да ала береді. Олардан Аллаға байланысты шындықты ғана айтуларына, Тәуратта уәде алынбады ма? Ал олар, ондағы нәрселерді оқымады ма? Негізінде ақирет жұрты тақуалар үшін хайырлы. Сонда да түсінбейсіңдер ме? (169) Сондай Кітапқа мықты жабысып, намазды толық орындайды; дау жоқ, біз игілік істегендердің сауабын зая қылмаймыз. (170)

الحزب ١٨

۞ وَإِذْ نَتَقْنَا ٱلْجَبَلَ فَوْقَهُمْ كَأَنَّهُۥ ظُلَّةٌ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُۥ وَاقِعٌۢ بِهِمْ
خُذُوا۟ مَآ ءَاتَيْنَٰكُم بِقُوَّةٍ وَٱذْكُرُوا۟ مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٧١﴾
وَإِذْ أَخَذَ رَبُّكَ مِنۢ بَنِىٓ ءَادَمَ مِن ظُهُورِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَأَشْهَدَهُمْ
عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ أَلَسْتُ بِرَبِّكُمْ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ ۛ شَهِدْنَآ ۛ أَن تَقُولُوا۟ يَوْمَ
ٱلْقِيَٰمَةِ إِنَّا كُنَّا عَنْ هَٰذَا غَٰفِلِينَ ﴿١٧٢﴾ أَوْ تَقُولُوٓا۟ إِنَّمَآ أَشْرَكَ
ءَابَآؤُنَا مِن قَبْلُ وَكُنَّا ذُرِّيَّةً مِّنۢ بَعْدِهِمْ ۖ أَفَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ
ٱلْمُبْطِلُونَ ﴿١٧٣﴾ وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ وَلَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ
﴿١٧٤﴾ وَٱتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ ٱلَّذِىٓ ءَاتَيْنَٰهُ ءَايَٰتِنَا فَٱنسَلَخَ مِنْهَا
فَأَتْبَعَهُ ٱلشَّيْطَٰنُ فَكَانَ مِنَ ٱلْغَاوِينَ ﴿١٧٥﴾ وَلَوْ شِئْنَا
لَرَفَعْنَٰهُ بِهَا وَلَٰكِنَّهُۥٓ أَخْلَدَ إِلَى ٱلْأَرْضِ وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ ۚ فَمَثَلُهُۥ
كَمَثَلِ ٱلْكَلْبِ إِن تَحْمِلْ عَلَيْهِ يَلْهَثْ أَوْ تَتْرُكْهُ
يَلْهَث ۚ ذَّٰلِكَ مَثَلُ ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا ۚ فَٱقْصُصِ
ٱلْقَصَصَ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿١٧٦﴾ سَآءَ مَثَلًا ٱلْقَوْمُ ٱلَّذِينَ
كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَأَنفُسَهُمْ كَانُوا۟ يَظْلِمُونَ ﴿١٧٧﴾ مَن يَهْدِ ٱللَّهُ
فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِى ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿١٧٨﴾



Бір күнде тауды көлеңке тәрізді Израил ұрпақтарының үстеріне көтердік. Олар оны шын түседі деп ойлады. "Сендерге берген Кітапты мықты ұстаңдар да ішіндегілерді түсініңдер, әрине тақуа боласыңдар" (дедік.) (171) (Мұхаммед Ғ.С.) сол уақытта Раббың адам балаларының белдерінен нәсілдерін алды да өздеріне куә етіп: "Мен, сендердің Раббыларың емеспін бе?",- (дегенде,) олар: "Әрине куәміз" деген. Қиямет күні: "Бұдан хабарымыз жоқ" демеңдер. (Бұл "Әлмисақ" уәдесі; жаннан алынған деген. К.Ж-Қ.) (172) Немесе: "Бұрынғы ата-бабамыз шерік қатқан еді, біз де солардың ұрпағымыз. Сонда бізді бұзақылардың қылығымен жок етесің бе?",- (демеулерің үшін.) (173) Олардың тура жолға қайтулары үшін аяттарымызды өстіп ашық баян етеміз. (174) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға (Яһудилерге) берген аяттарымыздан сиырылып, шайтандарға ерген, адасушылардан біреудің жағдайын түсіндір. (175) Егер қаласақ, аяттарымыз арқылы әрине оны жоғарлатар едік. Бірақ ол, жерге еңкейіп (дүниеге беріліп) нәпсіне ерді. Сонда оның мысалы: Егер оған тап берсеңде тілін салақтатып, не оны қойып қойсаң да тілін салақтататын ит тәрізді. Аяттарымызды жасынға шығарған елдің мысалы осы. (Мұхаммед Ғ.С.) Уақиғаны оларға айтып бер. Белкім олар түсінер. (176) Сондай аяттарымызды жасынға шығарып, өздеріне зұлымдық еткен елдің сыңайы нендей жаман! (177) Алла (Т.) кімді тура жолға салса, сонда ол, тура жол тапқан болады. Және кімді адастырса, сонда олар зиянға ұшырағандар. (178)

وَلَقَدْ ذَرَأْنَا لِجَهَنَّمَ كَثِيرًا مِّنَ الْجِنِّ وَالْإِنسِ لَهُمْ قُلُوبٌ
لَّا يَفْقَهُونَ بِهَا وَلَهُمْ أَعْيُنٌ لَّا يُبْصِرُونَ بِهَا وَلَهُمْ آذَانٌ لَّا يَسْمَعُونَ
بِهَا أُولَٰئِكَ كَالْأَنْعَامِ بَلْ هُمْ أَضَلُّ أُولَٰئِكَ هُمُ الْغَافِلُونَ ﴿١٧٩﴾
وَلِلَّهِ الْأَسْمَاءُ الْحُسْنَىٰ فَادْعُوهُ بِهَا وَذَرُوا الَّذِينَ يُلْحِدُونَ فِي
أَسْمَائِهِ سَيُجْزَوْنَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٨٠﴾ وَمِمَّنْ خَلَقْنَا أُمَّةٌ
يَهْدُونَ بِالْحَقِّ وَبِهِ يَعْدِلُونَ ﴿١٨١﴾ وَالَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا
سَنَسْتَدْرِجُهُم مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٨٢﴾ وَأُمْلِي لَهُمْ إِنَّ
كَيْدِي مَتِينٌ ﴿١٨٣﴾ أَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوا مَا بِصَاحِبِهِم مِّن جِنَّةٍ إِنْ
هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿١٨٤﴾ أَوَلَمْ يَنظُرُوا فِي مَلَكُوتِ السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ وَمَا خَلَقَ اللَّهُ مِن شَيْءٍ وَأَنْ عَسَىٰ أَن يَكُونَ قَدِ اقْتَرَبَ
أَجَلُهُمْ فَبِأَيِّ حَدِيثٍ بَعْدَهُ يُؤْمِنُونَ ﴿١٨٥﴾ مَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَلَا
هَادِيَ لَهُ وَيَذَرُهُمْ فِي طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿١٨٦﴾ يَسْأَلُونَكَ عَنِ السَّاعَةِ
أَيَّانَ مُرْسَاهَا قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ رَبِّي لَا يُجَلِّيهَا لِوَقْتِهَا إِلَّا هُوَ ثَقُلَتْ
فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ لَا تَأْتِيكُمْ إِلَّا بَغْتَةً يَسْأَلُونَكَ كَأَنَّكَ حَفِيٌّ
عَنْهَا قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ اللَّهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٨٧﴾



Рас тозақ үшін де көптеген жын, адамдар жараттық. Олардың жүректері бар, алайда олар онымен түсінбейді. Көздері бар, онымен көрмейді. Және олардың құлақтары бар, ол арқылы естімейді. Олар хайуан тәрізді, тіпті одан ары адасуда. Міне солар мүлде кәпірсіздер. (179) Ең жақсы атаулар Аллаға тән. Оған сол аттармен жалбарыныңдар. Алланың атында қиғаштық істейтіндерді қойып-қойыңдар. Олар істегендерінің сазайын тартады. (180) Біз жаратқан адамдардан туралыққа бастап, шындық арқылы әділетті атқаратын бір топ бар. (181) Сондай аяттарымызды жасынға айналдырғандарды олар, білмеген жақтан бірте-бірте жоямыз. (182) Тағы да оларға мүрса беремін. Әрине шараларым да қатаң. (183) Олар жолдастары (Мұхаммед Ғ.С.) ның жыны болмағандығын түсінбеді ме? Расында ол, ашық ескертуші ғана. (184) Олар, көктер мен жердегі Алланың мүліктеріне, және Алла жаратқан нәрселеріне сондай-ақ өздерінің ажалдарының жақын болуының мүмкін екендігін ойламай ма? Ал енді олар, бұдан кейін қай сөзге сенеді? (185) Алла кімді адастырса, сонда оған тура жол көрсетуші жоқ. Онда оларды қаңғырыстарында абыржытып қояды. (186) (Мұхаммед Ғ.С.) олар, сенен қияметтің қашан болатындығын сұрайды: "Шынында оның мәліметі Раббымның қасында, Оның мезгілін Ол ғана білдіреді. Көктер мен жердегі ауыр жағдай (қиямет) сендерге кенеттен-ақ келеді" де. Сен оны зерттеп отырғандай-ақ сұрастырады. Шынында оның білімі Алланың қасында, бірақ адамдардың көбі оны түсінбейді" де. (187)

قُلْ لَا أَمْلِكُ لِنَفْسِي نَفْعًا وَلَا ضَرًّا إِلَّا مَا شَاءَ اللَّهُ وَلَوْ كُنتُ
أَعْلَمُ الْغَيْبَ لَاسْتَكْثَرْتُ مِنَ الْخَيْرِ وَمَا مَسَّنِيَ السُّوءُ إِنْ
أَنَا إِلَّا نَذِيرٌ وَبَشِيرٌ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿١٨٨﴾ ۞ هُوَ الَّذِي خَلَقَكُم
مِنْ نَفْسٍ وَاحِدَةٍ وَجَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا لِيَسْكُنَ إِلَيْهَا فَلَمَّا
تَغَشَّاهَا حَمَلَتْ حَمْلًا خَفِيفًا فَمَرَّتْ بِهِ فَلَمَّا أَثْقَلَتْ دَعَوَا
اللَّهَ رَبَّهُمَا لَئِنْ آتَيْتَنَا صَالِحًا لَنَكُونَنَّ مِنَ الشَّاكِرِينَ ﴿١٨٩﴾
فَلَمَّا آتَاهُمَا صَالِحًا جَعَلَا لَهُ شُرَكَاءَ فِيمَا آتَاهُمَا فَتَعَالَى
اللَّهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿١٩٠﴾ أَيُشْرِكُونَ مَا لَا يَخْلُقُ شَيْئًا وَهُمْ يُخْلَقُونَ
﴿١٩١﴾ وَلَا يَسْتَطِيعُونَ لَهُمْ نَصْرًا وَلَا أَنفُسَهُمْ يَنصُرُونَ ﴿١٩٢﴾
وَإِنْ تَدْعُوهُمْ إِلَى الْهُدَى لَا يَتَّبِعُوكُمْ سَوَاءٌ عَلَيْكُمْ أَدَعَوْتُمُوهُمْ
أَمْ أَنتُمْ صَامِتُونَ ﴿١٩٣﴾ إِنَّ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ
عِبَادٌ أَمْثَالُكُمْ فَادْعُوهُمْ فَلْيَسْتَجِيبُوا لَكُمْ إِنْ
كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٩٤﴾ أَلَهُمْ أَرْجُلٌ يَمْشُونَ بِهَا أَمْ لَهُمْ أَيْدٍ
يَبْطِشُونَ بِهَا أَمْ لَهُمْ أَعْيُنٌ يُبْصِرُونَ بِهَا أَمْ لَهُمْ آذَانٌ
يَسْمَعُونَ بِهَا قُلِ ادْعُوا شُرَكَاءَكُمْ ثُمَّ كِيدُونِ فَلَا تُنظِرُونِ ﴿١٩٥﴾

ربع الحزب ١٨



(Мұхаммед Ғ.С.): "Алла қаламайынша, өзім үшін пайда, зиян келтіру күшіне ие емеспін. Егер көместі білген болсам, әрине жақсылықты көбейтіп алар едім. Сондай-ақ маған бір сәтсіздік жұғыспас еді. Мен иман келтірген елді; қорқытушы, қуандырушы ғанамын" де. (188) Ол сондай Алла, сендерді бір-ақ кісіден (Адамнан) жаратқан, және оған тиянақ үшін жұбайын (Хауаны) жаратқан. Ол жұбайына жақындасқанда, жұбайы жеңіл түрде жүкті болды. Сонда онымен жүріп ауырлаған кезде, Аллаға: "Егер бізге игі бала берсең, әрине шүкір етушілерден болар едік" деп жалбарды. (189) Дегенмен Алла оларға дұрыс бала берген кезде, олар өздеріне берген бала жайында Аллаға шерік қата бастады. (Бұл жердегі шерік қатушылар, кейінгі ұрпақтар. Адам Ғ.С. шерік қатудан пәк. Б.М.Р.Ж-Қ.) Алла (Т.) олардың қосқан ортактарынан жоғары. (Пәк.) (190) Олар, еш нәрсені жаратпаған, өздері жаратылған нәрсені Аллаға шерік қата ма? (191) (Аллаға шерік қатқан нәрселері) оларға жәрдем ете алмайды әрі өздеріне де жәрдем ете алмайды. (192) Егер шерік қатқан нәрселеріңді тура жолға шақырсаңдар, олар сендерге ермейді. Оларды мейлі шақырыңдар, мейлі үндемеңдер, сендерге бәрі бір. (193) Расында Алладан өзге шоқынғандарың, өздерің сияқты құлдар. Егер шын айтсаңдар, қане оларды шақырыңдар, сендерге жауап берсін. (194) Олардың жүретін аяқтары, ұстайтын қолдары, көретін көздері немесе еститін құлақтары бар ма? (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Аллаға қосқан ортақтарыңды шақырыңдар да, сонан соң маған мұрса бермей айлакерлік жасаңдар" де. (195)

إِنَّ وَلِـِّۧىَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى نَزَّلَ ٱلْكِتَٰبَ وَهُوَ يَتَوَلَّى ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٩٦﴾
وَٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَكُمْ وَلَآ
أَنفُسَهُمْ يَنصُرُونَ ﴿١٩٧﴾ وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى ٱلْهُدَىٰ لَا يَسْمَعُوا۟
وَتَرَىٰهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ وَهُمْ لَا يُبْصِرُونَ ﴿١٩٨﴾ خُذِ ٱلْعَفْوَ وَأْمُرْ
بِٱلْعُرْفِ وَأَعْرِضْ عَنِ ٱلْجَٰهِلِينَ ﴿١٩٩﴾ وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ
ٱلشَّيْطَٰنِ نَزْغٌ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٠٠﴾ إِنَّ
ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ إِذَا مَسَّهُمْ طَٰٓئِفٌ مِّنَ ٱلشَّيْطَٰنِ تَذَكَّرُوا۟
فَإِذَا هُم مُّبْصِرُونَ ﴿٢٠١﴾ وَإِخْوَٰنُهُمْ يَمُدُّونَهُمْ فِى ٱلْغَىِّ ثُمَّ
لَا يُقْصِرُونَ ﴿٢٠٢﴾ وَإِذَا لَمْ تَأْتِهِم بِـَٔايَةٍ قَالُوا۟ لَوْلَا ٱجْتَبَيْتَهَا
قُلْ إِنَّمَآ أَتَّبِعُ مَا يُوحَىٰٓ إِلَىَّ مِن رَّبِّى هَٰذَا بَصَآئِرُ مِن رَّبِّكُمْ
وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٢٠٣﴾ وَإِذَا قُرِئَ ٱلْقُرْءَانُ
فَٱسْتَمِعُوا۟ لَهُۥ وَأَنصِتُوا۟ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٢٠٤﴾ وَٱذْكُر رَّبَّكَ
فِى نَفْسِكَ تَضَرُّعًا وَخِيفَةً وَدُونَ ٱلْجَهْرِ مِنَ ٱلْقَوْلِ بِٱلْغُدُوِّ
وَٱلْـَٔاصَالِ وَلَا تَكُن مِّنَ ٱلْغَٰفِلِينَ ﴿٢٠٥﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ
لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِهِۦ وَيُسَبِّحُونَهُۥ وَلَهُۥ يَسْجُدُونَ ۩ ﴿٢٠٦﴾

سجدة



Шынында менің ием Құран түсірген Алла. Ол, жақсыларға иедершілік етеді. (196) Сендердің Алладан өзге шоқынғандарың, сендерге де жәрдем ете алмайды. Сондай-ақ өздеріне де жәрдем ете алмайды. (197) Ал және оларды тура жолға шақырсаңдар, олар естімейді. Олардың саған қарағанын көресің. Бірақ олар сені көрмейді. (198) (Мұхаммед,) кешірім жолын ұста және оларға туралықты әмір ет. Сондай-ақ білместерден бет бұр. (199) Егер шайтаннан саған бір түрткі болса, Сонда Аллаға сиын. Өйткені Ол, толық естуші, өте білуші. (200) Тақуаларға шайтан тарапынан бір сыбыс тисе, олар Алланы еске алады да қырағылық істейді. (201) Кәпірлердің туыстары (шайтандар), азғындыққа тартады да сонсоң олар қырсоңынан қалмайды. (202) (Мұхаммед Ғ.С.) егер оларға мұғжиза келтірмесең, олар: "Оны өзің неге жасамадың?",- дейді. Мен: "Раббым тарапынан маған уахи етілгенге ғана бой ұсынамын. Осы Құран, иман келтірген елге, Раббыларыңнан ашық дәлелдер. Сондай-ақ тура жол әрі мәрхамет. (203) Қашан Құран оқылса, оған құлақ салып тыңдаңдар да үндемеңдер. Әрине мәрхаметке бөленесіңдер. (204) (Мұхаммед!) Раббыңа ішіңнен жалбарына қорыққан түрде бәсең сөзбен ертелі-кеш зікір ет. Сондай-ақ кәперсіздерден болма. (205) Расында Раббыңның қасындағылар (періштелер) Оған құлшылық қылудан менменсімейді де Оны дәріптеп, Оған сәжде қылады. (206)




## 8-ӘНФАЛ СҮРЕСІ

**Мединеде түскен. Жетпіс бес аят.**

**Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.**

(Мұхаммед Ғ.С.) олар, сенен ғанимат малы (соғыс олжасы) жайынан сұрайды: "Ғаниматтар; Аллаға және Пайғамбарына тән. Ендеше, егер мүмін болсаңдар, Алладан қорқып, араларыңды жарастырыңдар. Және Аллаға, Пайғамбарына бой ұсыныңдар" де. (1) Сөзсіз мүміндер; Алла еске алынса, жүректері қобалжиды да оларға Алланың аяттары оқылса, сенімдері артылып, Раббыларына тәуекел қылады. (2) Сондай-ақ олар, намазды толық орындап, оларға берген несібемізден тиісті орынға жұмсайды. (3) Міне солар, шынайы мүміндер. Олар үшін Раббыларының қасында да дәрежелер және жарылқау әрі көркем несібе бар. (4) (Шам жақтан саудамен қайтқан Әбу Сұфиянның керуені Мұсылмандардың Мединеден шыққанынан секем ала теңіз жағалауымен жол алған бойда Меккеге де хабар бергендіктен Әбу Жаһіл мың кісілік шеру тартып, Бәдірге жетіп келеді. Сол сәтте. Алла (Т.) тарапынан Пайғамбар (Ғ.С.) ға керуен мен әскердің бірі алынатындығы білдірілгендіктен жолдастарымен кеңеседі. Б.М.Ж.К.Т.Ж-Қ.) (Мұхаммед Ғ.С.) Раббың сені, үйіңнен хақ жолына шығарғанда мүміндердің бір бөлімі жақтырмаған еді. (Ғанимат бөлуде де кейбіреулер көңілсіз болды.) (5) Шындық анықталғаннан кейін де олар көре тұра өлімге айдалғандай сенімен тартысты. (6) Сол уақытта Алла, сендерге екі топтың бірінің сендердікі болатынын уәде етуде еді. Сендер, құралсыз керуеннің сендердікі болуын қалайсыңдар. Алла өз әмірлерімен шындықты шынға шығаруды, сондай-ақ қарсы болғандардың артын үзуді қалайды. (7) Қылмыстылар жек көрсе де хақиқат шынға шықсын да бұзықтық жойылсын. (8)

(Бәдір соғысында жау мың кісі, Мұсылмандар үш жүз кісі еді. Сондықтан олар Аллаға жалбарынды да, Алла мың періште арқылы көмек етілетіндігін білдірді. Бұл Мұсылмандарды рұхтандырып, жүректерін орнықтыру үшін ғана. Р.Б.М.Х.)

Сол уақытта Раббыларыңа жалбарынуда едіңдер. Сонда Ол: "Шынында сендерге ерген мың періштемен көмек етемін" деп тілектеріңді қабыл етті. (9) Мұны қуанту әрі жүректеріңді орнықтыру үшін ғана істеді. Жәрдем, Алланың ғана қасында. (Еркінде.) Күдіксіз Алла өте үстем, хикмет иесі. (10) Сол уақытта сендерді Алла тарапынан бір тыныштық үйқысы басуда еді. Және сендерді тазарту, өздеріңнен шайтанның ластығын кетіру, жүректеріңді орнықтырып табандарыңды бекіту үшін үстеріңе көктен жаңбыр жаудыруда еді (Өйткені жау су басына түсіп Мұсылмандар шөлде қалған еді.) (11) (Мұхаммед Ғ.С.) сол уақытта Раббың періштелерге: "Расында Мен сендермен біргемін. Мүміндерге тоқтау беріңдер" деп нұсқау беруде еді. "Кәпірлердің жүректеріне қорқу саламын. Сонда мойындарының үстіне әрі қол–аяқтарына (қылышпен шабыңдар." (12) Осы,



إِذْ تَسْتَغِيثُونَ رَبَّكُمْ فَاسْتَجَابَ لَكُمْ أَنِّي مُمِدُّكُم بِأَلْفٍ
مِّنَ الْمَلَائِكَةِ مُرْدِفِينَ ﴿٩﴾ وَمَا جَعَلَهُ اللَّهُ إِلَّا بُشْرَىٰ
وَلِتَطْمَئِنَّ بِهِ قُلُوبُكُمْ ۚ وَمَا النَّصْرُ إِلَّا مِنْ عِندِ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ
عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿١٠﴾ إِذْ يُغَشِّيكُمُ النُّعَاسَ أَمَنَةً مِّنْهُ وَيُنَزِّلُ
عَلَيْكُم مِّنَ السَّمَاءِ مَاءً لِّيُطَهِّرَكُم بِهِ وَيُذْهِبَ عَنكُمْ رِجْزَ
الشَّيْطَانِ وَلِيَرْبِطَ عَلَىٰ قُلُوبِكُمْ وَيُثَبِّتَ بِهِ الْأَقْدَامَ ﴿١١﴾
إِذْ يُوحِي رَبُّكَ إِلَى الْمَلَائِكَةِ أَنِّي مَعَكُمْ فَثَبِّتُوا الَّذِينَ آمَنُوا ۚ
سَأُلْقِي فِي قُلُوبِ الَّذِينَ كَفَرُوا الرُّعْبَ فَاضْرِبُوا فَوْقَ
الْأَعْنَاقِ وَاضْرِبُوا مِنْهُمْ كُلَّ بَنَانٍ ﴿١٢﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ
شَاقُّوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ وَمَن يُشَاقِقِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ فَإِنَّ اللَّهَ
شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿١٣﴾ ذَٰلِكُمْ فَذُوقُوهُ وَأَنَّ لِلْكَافِرِينَ
عَذَابَ النَّارِ ﴿١٤﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا لَقِيتُمُ الَّذِينَ
كَفَرُوا زَحْفًا فَلَا تُوَلُّوهُمُ الْأَدْبَارَ ﴿١٥﴾ وَمَن يُوَلِّهِمْ يَوْمَئِذٍ
دُبُرَهُ إِلَّا مُتَحَرِّفًا لِّقِتَالٍ أَوْ مُتَحَيِّزًا إِلَىٰ فِئَةٍ فَقَدْ بَاءَ
بِغَضَبٍ مِّنَ اللَّهِ وَمَأْوَاهُ جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١٦﴾



олардың Аллаға, Елшісіне қарсы келулері себепті. Және кім Аллаға, Елшісіне қарсы келсе, шынында Алла, қатты азап иесі. (13) Міне, осыны татыңдар, сондай–ақ кәпірлер үшін от азабы бар. (14) Әй мүміндер! Егер соғыста топты жаумен кездессеңдер, сонда кейін шегінбеңдер. (15) Ал және кім соғыс күні, соғыс майданын ауыстыру немесе топқа қосылудан басқа түрде шекінсе, әрине Алланың қаһарына ұшырайды. Орны тозақ, нендей жаман орын! (16)

فَلَمْ تَقْتُلُوهُمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ قَتَلَهُمْ ۚ وَمَا رَمَيْتَ إِذْ رَمَيْتَ
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ رَمَىٰ ۚ وَلِيُبْلِيَ ٱلْمُؤْمِنِينَ مِنْهُ بَلَآءً حَسَنًا ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٧﴾ ذَٰلِكُمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ مُوهِنُ كَيْدِ
ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٨﴾ إِن تَسْتَفْتِحُوا۟ فَقَدْ جَآءَكُمُ ٱلْفَتْحُ ۖ
وَإِن تَنتَهُوا۟ فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ وَإِن تَعُودُوا۟ نَعُدْ وَلَن تُغْنِيَ عَنكُمْ
فِئَتُكُمْ شَيْـًٔا وَلَوْ كَثُرَتْ وَأَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٩﴾ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَا تَوَلَّوْا۟ عَنْهُ وَأَنتُمْ
تَسْمَعُونَ ﴿٢٠﴾ وَلَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ قَالُوا۟ سَمِعْنَا وَهُمْ
لَا يَسْمَعُونَ ﴿٢١﴾ ۞ إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلصُّمُّ ٱلْبُكْمُ
ٱلَّذِينَ لَا يَعْقِلُونَ ﴿٢٢﴾ وَلَوْ عَلِمَ ٱللَّهُ فِيهِمْ خَيْرًا لَّأَسْمَعَهُمْ ۖ
وَلَوْ أَسْمَعَهُمْ لَتَوَلَّوا۟ وَّهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٢٣﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ ٱسْتَجِيبُوا۟ لِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ إِذَا دَعَاكُمْ لِمَا يُحْيِيكُمْ ۖ
وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَحُولُ بَيْنَ ٱلْمَرْءِ وَقَلْبِهِۦ وَأَنَّهُۥٓ إِلَيْهِ
تُحْشَرُونَ ﴿٢٤﴾ وَٱتَّقُوا۟ فِتْنَةً لَّا تُصِيبَنَّ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟
مِنكُمْ خَآصَّةً ۖ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٢٥﴾

نصف الحزب ١٨



Сонда оларды сендер өлтірмедіңдер, бірақ оларды Алла өлтірді. (Әй Мұхаммед!), Атқан кезде сен атпадың, бірақ Алла атты. Бұл мүміндерді жақсы бір сынақпен сынау үшін. Расында Алла, толық естуші, өте білуші. (17) (Алланың әмірі бойынша Пайғамбар (Ғ.С.) жерден бір уыс топырақ алып жау жаққа шашқанда көздеріне түскендіктен жеңіліс табады. Б.М.Р.Х.Т.Ж.Қ.) Жағдай осы. Расында Алла, кәпірлердің әдісін жояды. (18) (Әй мүшріктер!) Жеңіс тілеп едіңдер, расында үстемдік зияндарыңа келді. Енді егер тыйылсаңдар, сонда сендер үшін жақсы. Ал қайталасаңдар, Біз де қайталаймыз. Топтарың қанша көп болсада, сендерге әсте пайда бермейді. Өйткені Алла, мүміндермен бірге. (19) Әй мүміндер! Аллаға әрі Елшісіне бой ұсыныңдар. Және Құранды ести тұра Пайғамбардан бет бұрмаңдар. (20) Сондай-ақ тыңдамаса да: "Тыңдадық" дегендер тәрізді болмаңдар. (21) Расында Алланың қасында жәндіктердің ең жаманы, сондай шындықты түсінбейтін саңырау, сақаулар. (22) Егер Алла, оларда бір хайыр барлығын байқаса еді әрине оларға естіртер еді. Сонда Алла, оларға естіртсе де, олар бет бұрар еді. Олар негізінен жалтақойлар. (23) Әй мүміндер! сендерді өздеріңе тіршілік беретін нәрсеге (дінге) шақырған кезде, Алланың әрі Елшісінің тілін алыңдар. Және де Алланың, кісімен жүрегінің арасына дейін килігетіндігін біліңдер. Шәксіз Алла тарапына жиналасыңдар. (24) Және сендерден жеке залым болғандарға ғана кесірі тиіп қалмайтын пітнеден сақтаныңдар. Сондай-ақ Алланың қатты азап иесі екенін біліңдер. (25)

وَاذْكُرُوا إِذْ أَنتُمْ قَلِيلٌ مُّسْتَضْعَفُونَ فِي الْأَرْضِ تَخَافُونَ
أَن يَتَخَطَّفَكُمُ النَّاسُ فَآوَاكُمْ وَأَيَّدَكُم بِنَصْرِهِ وَرَزَقَكُم
مِّنَ الطَّيِّبَاتِ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٢٦﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا
لَا تَخُونُوا اللَّهَ وَالرَّسُولَ وَتَخُونُوا أَمَانَاتِكُمْ وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ
﴿٢٧﴾ وَاعْلَمُوا أَنَّمَا أَمْوَالُكُمْ وَأَوْلَادُكُمْ فِتْنَةٌ وَأَنَّ اللَّهَ
عِندَهُ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿٢٨﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِن تَتَّقُوا
اللَّهَ يَجْعَل لَّكُمْ فُرْقَانًا وَيُكَفِّرْ عَنكُمْ سَيِّئَاتِكُمْ وَيَغْفِرْ
لَكُمْ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٢٩﴾ وَإِذْ يَمْكُرُ بِكَ الَّذِينَ
كَفَرُوا لِيُثْبِتُوكَ أَوْ يَقْتُلُوكَ أَوْ يُخْرِجُوكَ وَيَمْكُرُونَ وَيَمْكُرُ
اللَّهُ وَاللَّهُ خَيْرُ الْمَاكِرِينَ ﴿٣٠﴾ وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا
قَالُوا قَدْ سَمِعْنَا لَوْ نَشَاءُ لَقُلْنَا مِثْلَ هَٰذَا إِنْ هَٰذَا إِلَّا
أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٣١﴾ وَإِذْ قَالُوا اللَّهُمَّ إِن كَانَ هَٰذَا
هُوَ الْحَقَّ مِنْ عِندِكَ فَأَمْطِرْ عَلَيْنَا حِجَارَةً مِّنَ السَّمَاءِ
أَوِ ائْتِنَا بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣٢﴾ وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمْ
وَأَنتَ فِيهِمْ وَمَا كَانَ اللَّهُ مُعَذِّبَهُمْ وَهُمْ يَسْتَغْفِرُونَ ﴿٣٣﴾



Сол бір заманды ойлаңдар. Сендер аз едіңдер де жер жүзінде езілген едіңдер. Сонда сендер адамдардың бас салып алып кетуінен қорқар едіңдер. Және Алла сендерді (Мединеге) орналастырып, өз көмегімен қуаттады. Сондай-ақ сендерді жақсы нәрселермен көректендірді, әрине шүкір етерсіңдер деп. (26) Әй мүміндер! Аллаға әрі Елшісіне опасыздық қылмаңдар; тағы біле түра аманаттарыңа қиянат кылмаңдар.(27) Негізінде малдарыңды және балаларыңды сын деп біліңдер. Алланың қасында зор сыйлық бар. (28) Әй мүміндер! Егер Алладан қорықсаңдар, Ол сендерге жақсы, жаманды айыратын қабілет береді әрі жамандықтарыңды жойып жарылқайды. Алла зор кеңшілік иесі. (Мекке кәпірлері Пайғамбар Ғ.С. ды қамау, өлтіру немесе Меккеден шығарып жіберу үшін қаулы алады. Б.М.К.Р.Х.Т.) (29) (Мүхаммед Ғ.С.) ойла! Бір заманда олар сені қамауға не сені өлтіруге немесе шығаруға шара қолдануда еді. Олар шара қолданғанда, Алла шараларын бүзар еді. Алла шара көрушілердің ең жақсысы. (30) Оларға аяттарымыз оқылғанда: "Естідік, егер қаласақ біз де бүл тәрізді айта аламыз. Бүл бүрынғылардың қана ертегілері" деген. (31) Тағы олар, сол уақытта: "Әй Алла! Егер осы Қүран шынайы түрде Сенің қасыңнан болса, онда бізге көктен тас жаудыр немесе бізге күйзелтуші азап бер" деді. (32) Негізінде Алла (Т.), Сен олардың ішінде болғанда, оларға азап етпес әрі олар жарылқау тілегенде де Алла, оларды азап қылмайды. (33)

وَمَا لَهُمْ أَلَّا يُعَذِّبَهُمُ ٱللَّهُ وَهُمْ يَصُدُّونَ عَنِ ٱلْمَسْجِدِ
ٱلْحَرَامِ وَمَا كَانُوٓا۟ أَوْلِيَآءَهُۥٓ ۚ إِنْ أَوْلِيَآؤُهُۥٓ إِلَّا ٱلْمُتَّقُونَ
وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٤﴾ وَمَا كَانَ صَلَاتُهُمْ
عِندَ ٱلْبَيْتِ إِلَّا مُكَآءً وَتَصْدِيَةً ۚ فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ
بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٣٥﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُنفِقُونَ
أَمْوَٰلَهُمْ لِيَصُدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ فَسَيُنفِقُونَهَا ثُمَّ تَكُونُ
عَلَيْهِمْ حَسْرَةً ثُمَّ يُغْلَبُونَ ۗ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِلَىٰ جَهَنَّمَ
يُحْشَرُونَ ﴿٣٦﴾ لِيَمِيزَ ٱللَّهُ ٱلْخَبِيثَ مِنَ ٱلطَّيِّبِ وَيَجْعَلَ
ٱلْخَبِيثَ بَعْضَهُۥ عَلَىٰ بَعْضٍ فَيَرْكُمَهُۥ جَمِيعًا فَيَجْعَلَهُۥ
فِى جَهَنَّمَ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٣٧﴾ قُل لِّلَّذِينَ
كَفَرُوٓا۟ إِن يَنتَهُوا۟ يُغْفَرْ لَهُم مَّا قَدْ سَلَفَ وَإِن يَعُودُوا۟
فَقَدْ مَضَتْ سُنَّتُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٣٨﴾ وَقَٰتِلُوهُمْ حَتَّىٰ
لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَيَكُونَ ٱلدِّينُ كُلُّهُۥ لِلَّهِ ۚ فَإِنِ
ٱنتَهَوْا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِمَا يَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٣٩﴾ وَإِن تَوَلَّوْا۟
فَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ مَوْلَىٰكُمْ ۚ نِعْمَ ٱلْمَوْلَىٰ وَنِعْمَ ٱلنَّصِيرُ ﴿٤٠﴾



Олар мүміндерді Месжід Харамнан тыйып жатса, Алла оларды неге азаптамасын. Олар месжід Харамға иелікке лайық емес. Оның иелері тақуалар ғана. Бірақ олардың көбі білмейді. (34) Өйткені, олардың Кағбаның жанындағы намаздары ысқыру, қол шапалақтау ғана еді. Ал енді қарсы болғандықтарың себепті азапты татыңдар. (35) Расында сондай қарсы болғандар, малдарын, Алланың жолынан тыю үшін жұмсайды. Тағы оны жұмсай береді. Сонан кейін ол, оларға өкініш болып, ақыр жеңіліске ұшырайды. Сондай-ақ қарсы болғандар, тозаққа айдалады. (36) Бұл Алланың таза мен ласты ажыратып, ластарды, бір-бірінің үстіне қойып, барлығын бір жерге үйіп, тозаққа салуы үшін. Міне солар, зиянға ұшыраушылар. (37) (Мұхаммед Ғ.С.) сондай қарсы болғандарға: "Егер олар жамандықтан тыйылса, өткен күнәлары жарылқанады. Ал егер олар қайталаса, сонда өткендегілердің үкімі орындалады" де. (38) Олармен ешбір пітне қалмағанға дейін және дін түтіндей Алланікі болғанға дейін соғысыңдар. Егер олар тыйылса, расында Алла олардың істегендерін толық көруші. (39) Егер олар бет бұрса, сонда біліңдер, шын иелерің Алла.Ол, нендей жақсы ие, нендей жақсы жәрдемші. (40)

وَاعْلَمُوا أَنَّمَا غَنِمْتُم مِّن شَيْءٍ فَأَنَّ لِلَّهِ خُمُسَهُ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينِ وَابْنِ السَّبِيلِ إِن كُنتُمْ آمَنتُم بِاللَّهِ وَمَا أَنزَلْنَا عَلَىٰ عَبْدِنَا يَوْمَ الْفُرْقَانِ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعَانِ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤١﴾ إِذْ أَنتُم بِالْعُدْوَةِ الدُّنْيَا وَهُم بِالْعُدْوَةِ الْقُصْوَىٰ وَالرَّكْبُ أَسْفَلَ مِنكُمْ وَلَوْ تَوَاعَدتُّمْ لَاخْتَلَفْتُمْ فِي الْمِيعَادِ وَلَٰكِن لِّيَقْضِيَ اللَّهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُولًا لِّيَهْلِكَ مَنْ هَلَكَ عَن بَيِّنَةٍ وَيَحْيَىٰ مَنْ حَيَّ عَن بَيِّنَةٍ وَإِنَّ اللَّهَ لَسَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٤٢﴾ إِذْ يُرِيكَهُمُ اللَّهُ فِي مَنَامِكَ قَلِيلًا وَلَوْ أَرَاكَهُمْ كَثِيرًا لَّفَشِلْتُمْ وَلَتَنَازَعْتُمْ فِي الْأَمْرِ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ سَلَّمَ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٤٣﴾ وَإِذْ يُرِيكُمُوهُمْ إِذِ الْتَقَيْتُمْ فِي أَعْيُنِكُمْ قَلِيلًا وَيُقَلِّلُكُمْ فِي أَعْيُنِهِمْ لِيَقْضِيَ اللَّهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُولًا وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٤٤﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا لَقِيتُمْ فِئَةً فَاثْبُتُوا وَاذْكُرُوا اللَّهَ كَثِيرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٤٥﴾



Егер сендер Аллаға әрі дұрыс пен бұрыстың айрылған күні; екі топ қарсыласқан (Бәдір соғысы) күні құлымыз (Мұхаммед Ғ.С.) ға түсірген аяттарымызға иман келтірген болсаңдар, дау жоқ. Сендер, соғыстан олжалап алған нәрселерден бесте бірі Аллаға тән. Сондай-ақ Пайғамбарға, жақындарына, жетімдерге, міскіндерге және жолда қалғандарға тиісті екендігін біліңдер. Алланың әр нәрсеге толық күші жетеді. (41) Сол уақытта сендер, (Бәдір майданында) ойпаттың жақынында, олар, алысырақ жағында еді. Керуен сендерден төмен еді. Егер уәделескен болсаңдар да белгіленген мерзімде кездесе алмайтын едіңдер. (Бұл жағдай бұйрықша болды.) Бірақ Алланың болатын әмірі жүзеге асты. Кім жоқ болатын болса, ашық дәлел бойынша жоғалсын. Ал кім тірі қалатын болса да ашық дәлел бойынша тірі қалсын. Расында Алла, естуші, толық білуші. (42) Сол уақытта Алла, оларды саған түсінде аз көрсеткен еді. Егер оларды саған көп көрсетсе еді, әлбетте қорқар едіңдер де, әрине іс жайында тартысар едіңдер. Бірақ Алла құтқарды. Расында Ол, көңілдегілерді толық білуші. (43) Сол уақытта сендер жаумен кездескен кезде, Алла, болатын істі жүзеге асыру үшін оларды көздеріңе аз көрсетіп, олардың көздерінде де азайтуда еді. Бүкіл істер Аллаға қайтарылады. (44) Әй мүміндер! Қашан бір (жау) топпен қарсылассаңдар мықты болыңдар да Алланы көп еске алыңдар, әрине құтыласыңдар. (45)

وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَلَا تَنَازَعُوا فَتَفْشَلُوا وَتَذْهَبَ رِيحُكُمْ
وَاصْبِرُوا إِنَّ اللَّهَ مَعَ الصَّابِرِينَ ﴿٤٦﴾ وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ
خَرَجُوا مِن دِيَارِهِم بَطَرًا وَرِئَاءَ النَّاسِ وَيَصُدُّونَ
عَن سَبِيلِ اللَّهِ وَاللَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطٌ ﴿٤٧﴾ وَإِذْ زَيَّنَ لَهُمُ
الشَّيْطَانُ أَعْمَالَهُمْ وَقَالَ لَا غَالِبَ لَكُمُ الْيَوْمَ مِنَ
النَّاسِ وَإِنِّي جَارٌ لَّكُمْ فَلَمَّا تَرَاءَتِ الْفِئَتَانِ نَكَصَ
عَلَىٰ عَقِبَيْهِ وَقَالَ إِنِّي بَرِيءٌ مِّنكُمْ إِنِّي أَرَىٰ مَا لَا تَرَوْنَ
إِنِّي أَخَافُ اللَّهَ وَاللَّهُ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٤٨﴾ إِذْ يَقُولُ
الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ غَرَّ هَٰؤُلَاءِ دِينُهُمْ
وَمَن يَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ فَإِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٤٩﴾
وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ يَتَوَفَّى الَّذِينَ كَفَرُوا الْمَلَائِكَةُ يَضْرِبُونَ
وُجُوهَهُمْ وَأَدْبَارَهُمْ وَذُوقُوا عَذَابَ الْحَرِيقِ ﴿٥٠﴾ ذَٰلِكَ
بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ اللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٥١﴾
كَدَأْبِ آلِ فِرْعَوْنَ وَالَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ كَفَرُوا بِآيَاتِ اللَّهِ
فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ إِنَّ اللَّهَ قَوِيٌّ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٥٢﴾



Аллаға әрі Елшісіне бой ұсыныңдар, өзара жанжалдаспаңдар, онда үрейленесіңдер де құттарың қашады және сабырлы болыңдар. Расында Алла, сабырлылармен бірге. (46) Жұрттарынан шендене адамдарға мақтанып шыққандар, сондай-ақ Алланың жолынан тосатындар тәрізді болмаңдар! Алла (Т.) олардың істегендерін толық біледі. (47) Сол уақытта шайтан олардың қылықтарын өздеріне әдемі көрсетті де: "Бүгін адамдардан седерді жеңуші жоқ. Расында мен сендерге көмекшімін" деді. Екі топ бірін-бірі көргенде, теріс айналып: "Мен сендерден мүлде беземін. Өйткені, сендер көрмейтін нәрсені көремін. Алладан қорқамын. Алла қатты азап иесі" деді. (48) Сол уақытта мұнафықтармен жүректерінде дерті барлар: "Мұсылмандарды, діндері алдады" дейді. Негізінде кім Аллаға тәуекел қылса, расында Алла, үстем, хикмет иесі. (49) Періштелер, сондай қарсы болғандардың беттеріне, арқаларына ұрып: "Күйдіретін азапты татыңдар!",- деп жандарын алғанын көрсең! (50) Бұл бұрынғы өз қолдарыңмен істегендеріңнің салдарынан. Алла құлдарына зұлымдық етуші емес. (51) (Бұлардың қылығы) Перғауындықтармен, олардан бұрынғылардың қылықтары сияқты. Олар Алланың аяттарына қарсы келген еді де, Алла, оларды күнәларының салдарынан колға алды. Күдіксіз Алла, аса қуатты, азабы қатты. (52)

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ لَمْ يَكُ مُغَيِّرًا نِّعْمَةً أَنْعَمَهَا عَلَىٰ قَوْمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُوا۟
مَا بِأَنفُسِهِمْ ۙ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٥٣﴾ كَدَأْبِ ءَالِ
فِرْعَوْنَ ۙ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ فَأَهْلَكْنَٰهُم
بِذُنُوبِهِمْ وَأَغْرَقْنَآ ءَالَ فِرْعَوْنَ ۚ وَكُلٌّ كَانُوا۟ ظَٰلِمِينَ ﴿٥٤﴾
إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٥٥﴾
ٱلَّذِينَ عَٰهَدتَّ مِنْهُمْ ثُمَّ يَنقُضُونَ عَهْدَهُمْ فِى كُلِّ مَرَّةٍ
وَهُمْ لَا يَتَّقُونَ ﴿٥٦﴾ فَإِمَّا تَثْقَفَنَّهُمْ فِى ٱلْحَرْبِ فَشَرِّدْ بِهِم
مَّنْ خَلْفَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿٥٧﴾ وَإِمَّا تَخَافَنَّ مِن
قَوْمٍ خِيَانَةً فَٱنۢبِذْ إِلَيْهِمْ عَلَىٰ سَوَآءٍ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْخَآئِنِينَ
﴿٥٨﴾ وَلَا يَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ سَبَقُوٓا۟ ۚ إِنَّهُمْ لَا يُعْجِزُونَ ﴿٥٩﴾
وَأَعِدُّوا۟ لَهُم مَّا ٱسْتَطَعْتُم مِّن قُوَّةٍ وَمِن رِّبَاطِ ٱلْخَيْلِ
تُرْهِبُونَ بِهِۦ عَدُوَّ ٱللَّهِ وَعَدُوَّكُمْ وَءَاخَرِينَ مِن دُونِهِمْ
لَا تَعْلَمُونَهُمُ ٱللَّهُ يَعْلَمُهُمْ ۚ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِن شَىْءٍ فِى سَبِيلِ
ٱللَّهِ يُوَفَّ إِلَيْكُمْ وَأَنتُمْ لَا تُظْلَمُونَ ﴿٦٠﴾ ۞ وَإِن جَنَحُوا۟
لِلسَّلْمِ فَٱجْنَحْ لَهَا وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٦١﴾



Міне Алла, бір қауымға берген нығметін; олар, өздерін өзгертпейінше өзгертпейді. Шынында Алла, толық естуші, аса білуші. (53) Перғауындықтар және олардан бұрынғылардың қылығы тәрізді: Олар да Раббыларының аяттарын жасынға шығарған еді. Оларды күнәлары себепті типыл қылып, Перғауындықтарды суға батырған едік. Я, олардың барлығы залымдар еді. (54) Сөзсіз Алланың қасында жәндіктердің ең жаманы сондай қарсы болғандар. Олар иман келтірмейді. (55) (Мұхаммед Ғ.С.) егер олармен келісім жасасаң кейін олар уәделерін әрқашан да бұзады. Олар Алладан қорықпайды. (56) (Рауаят бойынша, Пайғамбар, Мединелік Яһуди Құрайза руымен бейбітшілік келісімін жасаған бола тұра олар Бәдір соғысында келісімді бұзып, жауға болысады. Қайта жасалса да ор, қазу соғысында және уәдені бұзып, жауға болысады. Б.Ж.Р.Х.Т.Ж–Қ.) Сондықтан олармен соғыста кездессең, оларға артындағы адамдарға үлгі болатын соққы бер. Бәлкім олар түсінер. (57) Егер бір елдің опасыздығынан секем алсаң, тең түрде сен де (келісімді бұзып) өздеріне таста. Расында Алла, опасыздарды жақсы көрмейді. (58) Кәпірлер құтылдық деп ойламасын. Расында олар (Алланы) әлсірете алмайды. (59) Сендер де шамаларың келкенше әр түрлі күш әрі ат байлаумен әзірлік көріңдер. (Сондай-ақ заманауи техникалық құралдар дайындаңдар.) Алланың дұшпанын, өз дұшпандарыңды тағы олардан өзге дұшпандарды қорқытасыңдар. Оларды сендер білмейсіңдер, Алла біледі. Ал Алла жолында не нәрсе жұмсасаңдар, сендерге толық төленеді. Әділсіздік көрмейсіңдер. (60) Егер олар, бейбітшілікке бейімдесе, сонда оларға сен де бейімде. Әрі Аллаға тәуекел ет. Күдіксіз Ол, толық естуші, аса білуші. (61)


الجزء العاشر سورة الأنفال

وإن يريدوا أن يخدعوك فإن حسبك الله هو الذي أيدك
بنصره وبالمؤمنين ﴿٦٢﴾ وألف بين قلوبهم لو أنفقت
ما في الأرض جميعا ما ألفت بين قلوبهم ولكن
الله ألف بينهم إنه عزيز حكيم ﴿٦٣﴾ يا أيها النبي حسبك
الله ومن اتبعك من المؤمنين ﴿٦٤﴾ يا أيها النبي حرض
المؤمنين على القتال إن يكن منكم عشرون صابرون
يغلبوا مائتين وإن يكن منكم مائة يغلبوا ألفا من
الذين كفروا بأنهم قوم لا يفقهون ﴿٦٥﴾ الآن خفف
الله عنكم وعلم أن فيكم ضعفا فإن يكن منكم مائة
صابرة يغلبوا مائتين وإن يكن منكم ألف يغلبوا ألفين
بإذن الله والله مع الصابرين ﴿٦٦﴾ ما كان لنبي أن يكون
له أسرى حتى يثخن في الأرض تريدون عرض الدنيا
والله يريد الآخرة والله عزيز حكيم ﴿٦٧﴾ لولا كتاب من
الله سبق لمسكم فيما أخذتم عذاب عظيم ﴿٦٨﴾ فكلوا مما
غنمتم حلالا طيبا واتقوا الله إن الله غفور رحيم ﴿٦٩﴾

١٨٥

Ал егер олар сені алдауды ойласа, шынында Алла саған жетіп асады. Өйткені, Ол сондай Алла, сені өз жәрдемімен және мүміндер арқылы қолдады. (62) Және Ол мүміндердің жүректерін қосты. Егер сен, жер жүзіндегі нәрселерді түтас сарып қылсаң да олардың жүректерін қоса алмас едің. Бірақ Алла, олардың араларын біріктірді. Расында Ол, өте үстем, аса дана. (63) Әй Пайғамбар! Алла (Т.) саған және мүміндерден саған ергендерге жетіп асады. (64) Әй Пайғамбар! Мүміндерді соғысқа қызықтыр.Егер сендерден сабырлы жиырма кісі болса, екі жүзді жеңеді. Ал егер сендерден жүз кісі болса, кәпірлерден мыңды жеңеді. Өйткені, олар түсінбейтін халық. (65) Әзір Алла, сендерден (жүкті) жеңілдетті. Расында сендерде осалдық барлығын білетін еді. Сондықтан егер сендерден сабырлы жүз кісі болса, екі жүзді жеңеді. Ал егер сендерден мың болса, Алланың рұхсатымен екі мыңды жеңеді. Өйткені Алла, сабырлылармен бірге. (66) (Пайғамбар Ғ.С. Бәдір соғысындағы жетпіс тұтқын жайында сахабалармен кеңескенде, Ғұмар Р.А. олардың өлтірілуін, Әбубекір Р.А. бодау алынып қоя берілуін ұсынады. Пайғамбар Ғ.С. соңғысын дұрыс көрді. Б.М.К.Р.Х.Т.Ж-Қ.) Ешбір пайғамбарға жер жүзінде жауға өктем болғанға дейін тұтқын ұстау тиісті емес. Сендер дүниенің пайдасын ойлайсыңдар. Алла (сендерге) ахиретті қалайды. Алла, өте үстем, хикмет иесі. (67) Егер Алладан бір жазу (үкім) болмаған болса еді, (бодауға) алғандарыңның салдарынан зор азап ұстар еді. (68) Онда олжа түрінде алған халал, таза нәрселерді жеңдер әрі Алладан қорқыңдар. Расында Алла, өте жарылқаушы, ерекше мейірімді. (69)

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّمَن فِيٓ أَيۡدِيكُم مِّنَ ٱلۡأَسۡرَىٰٓ إِن يَعۡلَمِ ٱللَّهُ
فِي قُلُوبِكُمۡ خَيۡرٗا يُؤۡتِكُمۡ خَيۡرٗا مِّمَّآ أُخِذَ مِنكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ
وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ﴿٧٠﴾ وَإِن يُرِيدُواْ خِيَانَتَكَ فَقَدۡ خَانُواْ
ٱللَّهَ مِن قَبۡلُ فَأَمۡكَنَ مِنۡهُمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٧١﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ فِي سَبِيلِ
ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ وَّنَصَرُوٓاْ أُوْلَٰٓئِكَ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٖۚ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ وَلَمۡ يُهَاجِرُواْ مَا لَكُم مِّن وَلَٰيَتِهِم مِّن شَيۡءٍ حَتَّىٰ يُهَاجِرُواْۚ
وَإِنِ ٱسۡتَنصَرُوكُمۡ فِي ٱلدِّينِ فَعَلَيۡكُمُ ٱلنَّصۡرُ إِلَّا عَلَىٰ قَوۡمِۭ
بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُم مِّيثَٰقٞۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ﴿٧٢﴾ وَٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٍۚ إِلَّا تَفۡعَلُوهُ تَكُن فِتۡنَةٞ فِي
ٱلۡأَرۡضِ وَفَسَادٞ كَبِيرٞ ﴿٧٣﴾ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ
وَجَٰهَدُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ وَّنَصَرُوٓاْ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡمُؤۡمِنُونَ حَقّٗاۚ لَّهُم مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ﴿٧٤﴾ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنۢ
بَعۡدُ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ مَعَكُمۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ مِنكُمۡۚ وَأُوْلُواْ ٱلۡأَرۡحَامِ
بَعۡضُهُمۡ أَوۡلَىٰ بِبَعۡضٖ فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ ﴿٧٥﴾



Әй Елші! Қолдарыңдағы тұтқындарға: "Егер Алла жүректерінде бір хайыр барлығын білсе, сендерге өздеріңнен алынғаннан тағы жақсысын береді. Әрі сендерді жарылқайды. Ол Алла, өте жарылқаушы, ерекше мейірімді" де. (70) Егер тұтқындар саған опасыздық істегісі келсе, расында олар бұрын Аллаға да опасыздық істеген еді. Сондықтан сені олардан ықпалды қылды. Алла толық білуші, хикмет иесі. (71) Шынында иман келтіргендер, отандарынан ауғандар, және малдарымен, жандарымен Алла жолында соғысқандар, сондай-ақ босқындарды орналастырып, көмек еткендер, міне бұлар, бір-бірінің досы. Ал және иман келтіріп, көше алмағандар болса, олар да көшкенге дейін сендерге олардың ешбір ағайындығы жоқ. Онымен қатар, егер олар, сендерден дін жайында бір жәрдем тілесе, сонда сендерге көмек ету міндет болады. Бірақ олар сендермен араларында келісім болған елде болса, оның жөні басқа. Алла істегендеріңді толық көруші. (72) Ал сонда кәпірлер де біріне-бірі дос. Егер бірлеспесеңдер, жер жүзінде пітне және зор бүліншілік болады. (73) Иман келтіргендер, отандарынан ауғандар, Алла жолында соғысқандар, мұһажірлерді орнастырып, көмек еткендер, міне бұлар; нағыз мүміндер. Оларға жарылқау және көркем несібе бар. (74) Сондай-ақ кейін иман келтіргендер, отандарынан ауғандар, және сендермен бірге соғысқандар, міне бұлар; сендерден. Және туысқандар Алланың Кітабында бір-біріне тағы жақын. Расында Алла, барлық нәрсені толық біледі. (75)

سورة التوبة

بَرَآءَةٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦٓ إِلَى ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّم مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١﴾ فَسِيحُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ أَرْبَعَةَ أَشْهُرٍ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱللَّهَ مُخْزِى ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢﴾ وَأَذَٰنٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦٓ إِلَى ٱلنَّاسِ يَوْمَ ٱلْحَجِّ ٱلْأَكْبَرِ أَنَّ ٱللَّهَ بَرِىٓءٌ مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ وَرَسُولُهُۥ فَإِن تُبْتُمْ فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ وَإِن تَوَلَّيْتُمْ فَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى ٱللَّهِ وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣﴾ إِلَّا ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّم مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ثُمَّ لَمْ يَنقُصُوكُمْ شَيْـًٔا وَلَمْ يُظَٰهِرُوا۟ عَلَيْكُمْ أَحَدًا فَأَتِمُّوٓا۟ إِلَيْهِمْ عَهْدَهُمْ إِلَىٰ مُدَّتِهِمْ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٤﴾ فَإِذَا ٱنسَلَخَ ٱلْأَشْهُرُ ٱلْحُرُمُ فَٱقْتُلُوا۟ ٱلْمُشْرِكِينَ حَيْثُ وَجَدتُّمُوهُمْ وَخُذُوهُمْ وَٱحْصُرُوهُمْ وَٱقْعُدُوا۟ لَهُمْ كُلَّ مَرْصَدٍ فَإِن تَابُوا۟ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ فَخَلُّوا۟ سَبِيلَهُمْ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥﴾ وَإِنْ أَحَدٌ مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ٱسْتَجَارَكَ فَأَجِرْهُ حَتَّىٰ يَسْمَعَ كَلَٰمَ ٱللَّهِ ثُمَّ أَبْلِغْهُ مَأْمَنَهُۥ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْلَمُونَ ﴿٦﴾

نصف الحزب ١٩

١٨٧

## 9–ТӘУБЕ СҮРЕСІ:

Мединеде түскен. Жүз жиырма тоғыз аят.

(Бұл сүре, Анфал сүресінің жалғасы ма? Жоқ өз алдына бір сүре ме? Анықталмағандығы және Пайғамбар (Ғ.С.) нұсқау бермегендігі үшін "Бісмілла" жазылмаған. Б.Ж.К.Х.Ж–Қ.)

Бұл, Алладан және Елшісінен, келісім жасасқан мүшріктерге бір құлақтандыру. (1) (Әй мүшріктер!) Жер жүзінде төрт ай кезіңдер. Расында Алланы осалдата алмайтындықтарыңды және Алла (Т.), кәпірлерді қорлайтынын біліңдер (2) Ал бұл ірі Хаж күні, Алладан, Елшісінен халыққа бір жарнама: Расында Алла және Елшісі мүшріктерден безеді. Егер тәубе қылсаңдар, сендер үшін жақсы болады. Ал егер жалтайсаңдар, Алланы еш осалдата алмайтындықтарыңды біліңдер. (Әй Мұхаммед!) Қарсы болғандарды күйзелтуші азаппен шүйіншіле. (3) Бірақ келісім жасасқан мүшріктерден кейін сендерге түк кемшілік істемесе, біреуге көмек етпесе; онда олардың келісімдерін мерзіміне дейін тамамдаңдар. Расында Алла тақуаларды жақсы көреді. (4) Ал қашан құрметті айлар шықса, сонда мүшріктерді қайдан тапсаңдар да өлтіріңдер. Оларды ұстаңдар, қамаңдар және олардың бүкіл жолдарын аңдып отырыңдар. Сонда егер олар, тәубе қылса, намазды толық орындап, зекет берсе, онда олардың жолын бос қойыңдар. Расында Алла жарылқаушы, ерекше мейірімді. (5) (Мұхаммед Ғ.С.) егер мүшріктерден біреу сенен пана тілесе, онда оған Алланың сөзін тыңдағанға дейін пана бер. Сонан соң оны бейбіт орнына жеткіз. Бұл олардың түк білмейтін ел екендігінен. (6)

كَيْفَ يَكُونُ لِلْمُشْرِكِينَ عَهْدٌ عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ
رَسُولِهِۦٓ إِلَّا ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّمْ عِندَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۖ فَمَا
ٱسْتَقَٰمُوا۟ لَكُمْ فَٱسْتَقِيمُوا۟ لَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَّقِينَ
﴿٧﴾ كَيْفَ وَإِن يَظْهَرُوا۟ عَلَيْكُمْ لَا يَرْقُبُوا۟ فِيكُمْ إِلًّا
وَلَا ذِمَّةً ۚ يُرْضُونَكُم بِأَفْوَٰهِهِمْ وَتَأْبَىٰ قُلُوبُهُمْ وَأَكْثَرُهُمْ
فَٰسِقُونَ ﴿٨﴾ ٱشْتَرَوْا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلًا فَصَدُّوا۟
عَن سَبِيلِهِۦٓ ۚ إِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٩﴾ لَا يَرْقُبُونَ
فِى مُؤْمِنٍ إِلًّا وَلَا ذِمَّةً ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُعْتَدُونَ ﴿١٠﴾
فَإِن تَابُوا۟ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ فَإِخْوَٰنُكُمْ
فِى ٱلدِّينِ ۗ وَنُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿١١﴾ وَإِن نَّكَثُوٓا۟
أَيْمَٰنَهُم مِّنۢ بَعْدِ عَهْدِهِمْ وَطَعَنُوا۟ فِى دِينِكُمْ فَقَٰتِلُوٓا۟
أَئِمَّةَ ٱلْكُفْرِ ۙ إِنَّهُمْ لَآ أَيْمَٰنَ لَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَنتَهُونَ
﴿١٢﴾ أَلَا تُقَٰتِلُونَ قَوْمًا نَّكَثُوٓا۟ أَيْمَٰنَهُمْ وَهَمُّوا۟
بِإِخْرَاجِ ٱلرَّسُولِ وَهُم بَدَءُوكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ
أَتَخْشَوْنَهُمْ ۚ فَٱللَّهُ أَحَقُّ أَن تَخْشَوْهُ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٣﴾



Ол мүшріктердің Алла қасында, Елшісінің қасында қалай келісімі бола алады? Бірақ Месжід Харамда, бітім жасасқандарыңдікі болады. Олар сендерге түзу сыңай байқатса,сендер де оларға түзу ыңғыл көрсетіңдер. Алла сақтанушыларды жақсы көреді. (7) Қалайша (олармен келісім болады?) Егер олар сендерге өктем келсе, сендер туралы жақындыққа да келісімге де қарамас еді. Олар, сендерді ауыздарымен разы қылмақшы да, жүректері ұнатпайды. Өйткені олардың көбі бұзақы. (8) Олар Алланың аяттарын аз бағаға сатып, Оның жолынан тосты. Олардың істеген істері нендей жаман. (9) Олар мүмін жайында жақындықты да келісімді де сақтамайды. Міне солар, шектен шыққандар. (10) Сонда егер олар, тәубе етіп, намазды толық орындап, зекет берсе, онда олар сендердің дін қарындастарың. Білген елге аяттарымызды ашық-ашық баян етеміз. (11) Егер олар, уәделескеннен кейін анттарын бұзып, діндеріңе тіл тигізсе, қарсылыққа жетекші болғандармен соғысыңдар. Өйткені олардікі ант емес. Олар бәлкім тыйылар. (12) (Әй мүміндер!) Анттарын бұзған, Пайғамбарды жұртынан шығаруға бел байлаған және сендерге килігуді алғаш рет бастаған бір елмен неге соғыспайсыңдар? Олардан қорқасыңдар ма? Егер иман келтірген болсаңдар, қорқуларыңа Алла тағы лайығырақ. (13)

الجزء العاشر — سورة التوبة

قَٰتِلُوهُمۡ يُعَذِّبۡهُمُ ٱللَّهُ بِأَيۡدِيكُمۡ وَيُخۡزِهِمۡ وَيَنصُرۡكُمۡ
عَلَيۡهِمۡ وَيَشۡفِ صُدُورَ قَوۡمٖ مُّؤۡمِنِينَ ﴿١٤﴾ وَيُذۡهِبۡ
غَيۡظَ قُلُوبِهِمۡۗ وَيَتُوبُ ٱللَّهُ عَلَىٰ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ
﴿١٥﴾ أَمۡ حَسِبۡتُمۡ أَن تُتۡرَكُواْ وَلَمَّا يَعۡلَمِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ جَٰهَدُواْ
مِنكُمۡ وَلَمۡ يَتَّخِذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَا رَسُولِهِۦ وَلَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ
وَلِيجَةٗۚ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ﴿١٦﴾ مَا كَانَ لِلۡمُشۡرِكِينَ
أَن يَعۡمُرُواْ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ شَٰهِدِينَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِم بِٱلۡكُفۡرِۚ
أُوْلَٰٓئِكَ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ وَفِي ٱلنَّارِ هُمۡ خَٰلِدُونَ ﴿١٧﴾
إِنَّمَا يَعۡمُرُ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ مَنۡ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ
وَأَقَامَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَى ٱلزَّكَوٰةَ وَلَمۡ يَخۡشَ إِلَّا ٱللَّهَۖ فَعَسَىٰٓ
أُوْلَٰٓئِكَ أَن يَكُونُواْ مِنَ ٱلۡمُهۡتَدِينَ ﴿١٨﴾ ۞ أَجَعَلۡتُمۡ سِقَايَةَ
ٱلۡحَآجِّ وَعِمَارَةَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ كَمَنۡ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ
وَجَٰهَدَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ لَا يَسۡتَوُۥنَ عِندَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ
ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٩﴾ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ أَعۡظَمُ دَرَجَةً عِندَ ٱللَّهِۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ﴿٢٠﴾

نصف الحزب ١٩

١٨٩

Олармен соғысыңдар. Алла оларға сендердің қолдарыңмен азап етсін де оларды қорласын. Әрі оларға қарсы сендерге нүсырат берсін. Сондай-ақ иман келтірген елдің көңілдерін ашсын. (14) Және (олардан жапа шеккендер,) жүректерінің ашуын тарқатсын. Алла кімді қаласа, тәубесін қабыл етеді. Алла толық білуші, аса дана. (15) Сендер іштеріңнен соғысқандарды сондай-ақ Алладан, Пайғамбардан және мүміндерден басқаны дос етбегендерді Алла, анықтамай бос қоя береді деп ойлайсыңдар ма? Алла істегендеріңді толық білуші. (16) Мүшріктердің, өздерінің қарсылықтарына куә бола түра (кәпір халінде түрып) Алланың мешіттерін жасауларына болмайды. Олардың ғамалдары жойылған. Олар тозақта мүлде қалады. (17) Алланың мешіттерін шынайы түрде Аллаға, ахирет күніне сенген, намазды толық орындаған, зекет берген және Алладан ғана қорыққан кісі жасайды. Міне солардың тура жол табушылардан болулары үміт етіледі. (18) (Әй мүшріктер!) Сендер, хажыларға су беру, Месжід Харамды жөндеуді; Аллаға, ахирет күніне иман келтіріп, және Алла жолында соғысқан кісі сияқты көресіңдер ме? Бүлар, Алланың қасында тең болмайды. Алла залым қауымды тура жолға салмайды. (19) Сондай иман келтіріп, жүрттарынан ауғандар және Алла жолында малдарымен, жандарымен соғысқандар, Алланың қасында ірі дәрежеге ие. Міне солар, мүратына жетушілер. (20)

يُبَشِّرُهُمْ رَبُّهُم بِرَحْمَةٍ مِّنْهُ وَرِضْوَانٍ وَجَنَّاتٍ لَّهُمْ فِيهَا
نَعِيمٌ مُّقِيمٌ (٢١) خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا إِنَّ اللَّهَ عِندَهُ أَجْرٌ
عَظِيمٌ (٢٢) يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا آبَاءَكُمْ
وَإِخْوَانَكُمْ أَوْلِيَاءَ إِنِ اسْتَحَبُّوا الْكُفْرَ عَلَى الْإِيمَانِ
وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ (٢٣) قُلْ إِن
كَانَ آبَاؤُكُمْ وَأَبْنَاؤُكُمْ وَإِخْوَانُكُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ وَعَشِيرَتُكُمْ
وَأَمْوَالٌ اقْتَرَفْتُمُوهَا وَتِجَارَةٌ تَخْشَوْنَ كَسَادَهَا وَمَسَاكِنُ
تَرْضَوْنَهَا أَحَبَّ إِلَيْكُم مِّنَ اللَّهِ وَرَسُولِهِ وَجِهَادٍ
فِي سَبِيلِهِ فَتَرَبَّصُوا حَتَّىٰ يَأْتِيَ اللَّهُ بِأَمْرِهِ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي
الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ (٢٤) لَقَدْ نَصَرَكُمُ اللَّهُ فِي مَوَاطِنَ
كَثِيرَةٍ وَيَوْمَ حُنَيْنٍ إِذْ أَعْجَبَتْكُمْ كَثْرَتُكُمْ فَلَمْ
تُغْنِ عَنكُمْ شَيْئًا وَضَاقَتْ عَلَيْكُمُ الْأَرْضُ
بِمَا رَحُبَتْ ثُمَّ وَلَّيْتُم مُّدْبِرِينَ (٢٥) ثُمَّ أَنزَلَ اللَّهُ سَكِينَتَهُ
عَلَىٰ رَسُولِهِ وَعَلَى الْمُؤْمِنِينَ وَأَنزَلَ جُنُودًا لَّمْ تَرَوْهَا
وَعَذَّبَ الَّذِينَ كَفَرُوا وَذَٰلِكَ جَزَاءُ الْكَافِرِينَ (٢٦)



**Оларды Раббылары өзінің мәрхаметімен және ризалығымен сондай-ақ тұрақты нығметке ие жаннаттарымен қуантады. (21) Олар онда мәңгі қалушылар. Расында Алланың қасында ірі сыйлық бар. (22) Әй мүміндер! Егер әкелерің, туыстарың иманнан көрі қарсылықты жақсы көрсе, оларды дос тұтпаңдар. Ал сендерден кім оларды дос тұтса, онда олар залымдар. (23) (Мұхаммед Ғ.С.): "Егер әкелерің, балаларың, туыстарың әйелдерің, ағайындарың, тапқан малдарың, тоқтап қалуынан қорыққан саудаларың, жақсы көрген үйлерің сендерге Алладан, Пайғамбарынан әрі Оның жолында соғысудан артық көрінсе, Алланың әмірі келгенге дейін күтіңдер" де. Алла бұзық қауымды тура жолға салмайды. (24) (Меккенің алынуынан кейін, Мекке мен Тайіптің арасындағы "Хұнайын" деген жерде болған шайқаста, жау төрт мың Мұсылмандар он екі мың болғандықтан қайтсек те жеңеміз деп ойлайды. Б.Ж.М.К.Р.Х.Т.Ж-Қ.) Расында Алла, сендерге көп жерлерде нұсрат берді. Сондай-ақ Хұнайын күні де сендерге нұсрат берді. Сол уақытта көптіктеріңе мәз болған едіңдер. Сонда ол, сендерге түк пайда бермеді. Сондай-ақ кең бола тұра жер, сендерге тар келді. Сонан соң бет бұрып қайта қаштыңдар. (25) Сонан кейін Алла, Елшісіне әрі мүміндерге тоқтау салды. Сондай-ақ сендерге көрмеген әскер жіберіп, кәпірлерге соққы берді. Міне кәпірлердің жазасы осы. (26)**

ثُمَّ يَتُوبُ ٱللَّهُ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ عَلَىٰ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ غَفُورٞ
رَّحِيمٞ ٢٧ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّمَا ٱلۡمُشۡرِكُونَ
نَجَسٞ فَلَا يَقۡرَبُواْ ٱلۡمَسۡجِدَ ٱلۡحَرَامَ بَعۡدَ عَامِهِمۡ هَٰذَاۚ
وَإِنۡ خِفۡتُمۡ عَيۡلَةٗ فَسَوۡفَ يُغۡنِيكُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦٓ إِن
شَآءَۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٢٨ قَٰتِلُواْ ٱلَّذِينَ
لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَلَا بِٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَلَا يُحَرِّمُونَ مَا حَرَّمَ
ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَلَا يَدِينُونَ دِينَ ٱلۡحَقِّ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ
ٱلۡكِتَٰبَ حَتَّىٰ يُعۡطُواْ ٱلۡجِزۡيَةَ عَن يَدٖ وَهُمۡ صَٰغِرُونَ
٢٩ وَقَالَتِ ٱلۡيَهُودُ عُزَيۡرٌ ٱبۡنُ ٱللَّهِ وَقَالَتِ ٱلنَّصَٰرَى
ٱلۡمَسِيحُ ٱبۡنُ ٱللَّهِۖ ذَٰلِكَ قَوۡلُهُم بِأَفۡوَٰهِهِمۡۖ
يُضَٰهِـُٔونَ قَوۡلَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَبۡلُۚ قَٰتَلَهُمُ
ٱللَّهُۖ أَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٣٠ ٱتَّخَذُوٓاْ أَحۡبَارَهُمۡ
وَرُهۡبَٰنَهُمۡ أَرۡبَابٗا مِّن دُونِ ٱللَّهِ وَٱلۡمَسِيحَ ٱبۡنَ
مَرۡيَمَ وَمَآ أُمِرُوٓاْ إِلَّا لِيَعۡبُدُوٓاْ إِلَٰهٗا وَٰحِدٗاۖ
لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ سُبۡحَٰنَهُۥ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٣١



Сонымен бірге Алла, бұл соғыстан кейін қалаған кісісіне тәубе нәсіп етер. Алла тым жарылқаушы, ерекше мейірімді. (27) Әй иман келтіргендер! Дау жоқ, мүшріктер арам. Сондықтан биылдан кейін Месжід Харамға жоламасын. Кедейліктен қорықсаңдар, егер Алла қаласа, сендерді өз кеңшілігімен байытады... Расында Алла толық білуші, хикмет иесі. (28) Кітап берілгендерден, Аллаға, ахирет күніне иман келтірмегендер және Алланың әрі Елшісінің арам еткен нәрселерін арам деп білмегендер және де хақ дінді (Исламды) дін деп мойындамағандарменен сүмірейіп, өз қолдарынан салық бергенге дейін соғысыңдар. (29) (Өйткені) Яһудилер: "Ғұзайыр Алланың ұлы" деді. Және Христиандар да: "Ғиса Алланың ұлы" деді. Бұл, бұрынғы кәпірлердің сөзіне ұқсатып, ауыздарымен айтқандары. Құдай атқырлар, қайтып алданып отыр. (30) Олар, (Яһуди, Христиандар,) ғалымдарымен машайықтарын және Мәрийем ұлы Ғисаны Алладан өзге тәңір қып алды. Негізінде олар, бір Тәңірге ғана құлшылық қылуға бұйырылған болатын. Өйткені, Одан басқа ешбір Тәңір жоқ. Ол, олардың қосқан серігінен пәк. (31) (Рұһбан: Христиандардың, Ахбар: Яһудилердің дін басылары.)

يُرِيدُونَ أَن يُطْفِـُٔوا۟ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفْوَٰهِهِمْ وَيَأْبَى ٱللَّهُ إِلَّآ
أَن يُتِمَّ نُورَهُۥ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْكَـٰفِرُونَ ﴿٣٢﴾ هُوَ ٱلَّذِىٓ
أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ
كُلِّهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْمُشْرِكُونَ ﴿٣٣﴾ ۞ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوٓا۟ إِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلْأَحْبَارِ وَٱلرُّهْبَانِ لَيَأْكُلُونَ
أَمْوَٰلَ ٱلنَّاسِ بِٱلْبَـٰطِلِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۗ
وَٱلَّذِينَ يَكْنِزُونَ ٱلذَّهَبَ وَٱلْفِضَّةَ وَلَا يُنفِقُونَهَا
فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣٤﴾ يَوْمَ يُحْمَىٰ
عَلَيْهَا فِى نَارِ جَهَنَّمَ فَتُكْوَىٰ بِهَا جِبَاهُهُمْ وَجُنُوبُهُمْ
وَظُهُورُهُمْ ۖ هَـٰذَا مَا كَنَزْتُمْ لِأَنفُسِكُمْ فَذُوقُوا۟ مَا كُنتُمْ
تَكْنِزُونَ ﴿٣٥﴾ إِنَّ عِدَّةَ ٱلشُّهُورِ عِندَ ٱللَّهِ ٱثْنَا عَشَرَ
شَهْرًا فِى كِتَـٰبِ ٱللَّهِ يَوْمَ خَلَقَ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
مِنْهَآ أَرْبَعَةٌ حُرُمٌ ۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلْقَيِّمُ ۚ فَلَا تَظْلِمُوا۟ فِيهِنَّ
أَنفُسَكُمْ ۚ وَقَـٰتِلُوا۟ ٱلْمُشْرِكِينَ كَآفَّةً كَمَا
يُقَـٰتِلُونَكُمْ كَآفَّةً ۚ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٣٦﴾

الحزب ٢٠



Олар, Алланың нұрын (дінін) ауыздарымен өшіруді қалайды. Егер кәпірлер жек көрсе де, Алла (Т.) мұны ұнатпайды да өз нұрын толықтайды. (32) Өйткені, Ол, елшісін туралық және хақ дінменен бүкіл діндерге басым болсын деп жіберген. Егер мүшріктер жақтырмаса да. (33) Әй мүміндер! Ғалымдарымен машайыхтарының көбі, адамдардың малдарын бұзықтық арқылы жейді. Сондай-ақ Алланың жолынан тосады. (Мұхаммед Ғ.С.) сондай алтын, күмісті жиып, оны Алла жолында жұмсамағандарды күйзелтуші азаппен шүйіншіле. (34) Қиямет күнінде олар тозақ отында қыздырылып, онымен олардың маңдайлары, қабырғалары және арқалары таңбаланып: "Мынау өздерің үшін жиғандарың. Ал енді жиғандарыңның дәмін татыңдар" (делінеді.) (35) Расында Алланың қасында көктер мен жерді жаратқалы Алланың Кітабындағы айлардың саны он екі. Бұлардан төртеуі құрметті айлар. Міне осы берік дін. Онда бұл айларда өздеріңе зұлымдық етпеңдер. Сондай-ақ мүшріктер сендермен түгел соғысқандай сендер де олармен түгелдей соғысыңдар. Әрі расында Алла тақуалармен бірге екенін біліңдер. (36) (Құрметті айлар: Зылқағда, Зілхажжа, Мұхаррам және Режеп.)



سورة التوبة — الجزء العاشر

إِنَّمَا النَّسِيءُ زِيَادَةٌ فِي الْكُفْرِ يُضَلُّ بِهِ الَّذِينَ كَفَرُوا يُحِلُّونَهُ عَامًا وَيُحَرِّمُونَهُ عَامًا لِّيُوَاطِئُوا عِدَّةَ مَا حَرَّمَ اللَّهُ فَيُحِلُّوا مَا حَرَّمَ اللَّهُ زُيِّنَ لَهُمْ سُوءُ أَعْمَالِهِمْ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ ٣٧ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا مَا لَكُمْ إِذَا قِيلَ لَكُمُ انفِرُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ اثَّاقَلْتُمْ إِلَى الْأَرْضِ أَرَضِيتُم بِالْحَيَاةِ الدُّنْيَا مِنَ الْآخِرَةِ فَمَا مَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا فِي الْآخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ ٣٨ إِلَّا تَنفِرُوا يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا وَيَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّوهُ شَيْئًا وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٣٩ إِلَّا تَنصُرُوهُ فَقَدْ نَصَرَهُ اللَّهُ إِذْ أَخْرَجَهُ الَّذِينَ كَفَرُوا ثَانِيَ اثْنَيْنِ إِذْ هُمَا فِي الْغَارِ إِذْ يَقُولُ لِصَاحِبِهِ لَا تَحْزَنْ إِنَّ اللَّهَ مَعَنَا فَأَنزَلَ اللَّهُ سَكِينَتَهُ عَلَيْهِ وَأَيَّدَهُ بِجُنُودٍ لَّمْ تَرَوْهَا وَجَعَلَ كَلِمَةَ الَّذِينَ كَفَرُوا السُّفْلَىٰ وَكَلِمَةُ اللَّهِ هِيَ الْعُلْيَا وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٤٠

١٩٣

(Араптар жаһилиет заманында, соғысуға болмайтын құрметті айда соғысып, оның орнына басқа айда соғыспай орнын толтыратын болған. Б.Ж.Р.М.К.Х.Т.Ж-Қ.) Сөзсіз айды кешіктіру; қарсылықты артыру. Сонымен кәпірлер жолдан шығарылады. Алланың арам еткен айының санын толтыру үшін; оны бір жыл арам етіп, бір жыл халал етеді. Сөйтіп Алланың арам еткенін халал етеді. Олардың жаман істері өздеріне әйбет көрсетілді. Алла, қарсы елді тура жолға салмайды. (37) Әй мүміндер! Сендерге не болды? "Алла жолында соғысқа шығыңдар!",- делінген кезде, салмақтарыңды жерге салдыңдар. (Жерден қозғалғыларың келмеді.) Ахиреттен көрі дүние тіршілігін қоштадыңдар ма? Негізінде дүние тіршілігінің пайдасы ахиретке қарағанда өте аз ғана. (38) Егер соғысқа шықпасаңдар, Алла сендерді жан түршігерлік азапқа ұшыратады. Сондай-ақ орындарыңа басқа қауым келтіреді. Сендер Аллаға ешбір зиян келтіре алмайсыңдар. Алла, әр нәрсеге күші жетуші. (39) Егер сендер Пайғамбарға жәрдем етпесеңдер де оны, кәпірлер Меккеден шығарған кезде; үңгірдегі екінің бірі болған сәтте, оған Алла жәрдем еткен. Сол уақытта (Мұхаммед Ғ.С.) жолдасына (Хазірет Әбу Бекірге): "Кейіме! Расында Алла бізбен бірге" дегенде, Алла оған тоқтау салды. Сондай-ақ оны, сендер көрмейтін әскерлермен қолдады. Сөйтіп кәпірлердің сөзін төмендетті. Алланың сөзі; жоғары. Алла өте үстем, хикмет иесі. (40)

انفِرُوا خِفَافًا وَثِقَالًا وَجَٰهِدُوا بِأَمْوَٰلِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٤١﴾ لَوْ كَانَ عَرَضًا قَرِيبًا وَسَفَرًا قَاصِدًا لَّاتَّبَعُوكَ وَلَٰكِن بَعُدَتْ عَلَيْهِمُ الشُّقَّةُ وَسَيَحْلِفُونَ بِاللَّهِ لَوِ اسْتَطَعْنَا لَخَرَجْنَا مَعَكُمْ يُهْلِكُونَ أَنفُسَهُمْ وَاللَّهُ يَعْلَمُ إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿٤٢﴾ عَفَا اللَّهُ عَنكَ لِمَ أَذِنتَ لَهُمْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكَ الَّذِينَ صَدَقُوا وَتَعْلَمَ الْكَٰذِبِينَ ﴿٤٣﴾ لَا يَسْتَـْٔذِنُكَ الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ أَن يُجَٰهِدُوا بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالْمُتَّقِينَ ﴿٤٤﴾ إِنَّمَا يَسْتَـْٔذِنُكَ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَارْتَابَتْ قُلُوبُهُمْ فَهُمْ فِي رَيْبِهِمْ يَتَرَدَّدُونَ ﴿٤٥﴾ ۞ وَلَوْ أَرَادُوا الْخُرُوجَ لَأَعَدُّوا لَهُ عُدَّةً وَلَٰكِن كَرِهَ اللَّهُ انبِعَاثَهُمْ فَثَبَّطَهُمْ وَقِيلَ اقْعُدُوا مَعَ الْقَٰعِدِينَ ﴿٤٦﴾ لَوْ خَرَجُوا فِيكُم مَّا زَادُوكُمْ إِلَّا خَبَالًا وَلَأَوْضَعُوا خِلَٰلَكُمْ يَبْغُونَكُمُ الْفِتْنَةَ وَفِيكُمْ سَمَّٰعُونَ لَهُمْ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالظَّٰلِمِينَ ﴿٤٧﴾



(Әй мүміндер!) Жеңіл әрі ауыр түрде соғысқа шығыңдар. Сондай–ақ Алла жолында малдарыңмен, жандарыңмен соғысыңдар. Осыларың сендер үшін хайырлы, егер білген болсаңдар. (41) (Мұхаммед Ғ.С.) егер жақындағы бір пайда, қолайлы сапар болса еді, әрине саған олар ілесер еді. Бірақ оларға машақатты сапар (Тәбүк жолы) өздерін әлекке салады. Алла олардың мүлде суайт екенін біледі. (42) (Мұхаммед Ғ.С.) Алла сені кешірсін. Саған шын айтқандар анықталып, өтірікшілерді білмейінше оларға неге рұхсат бердің? (43) Өйткені Аллаға, ахирет күніне иман келтіргендер, Алла жолында малдарымен, жандарымен соғысуда сылтауратпайды. Алла тақуаларды жақсы біледі. (44) Шынында сенен, Аллаға, ахирет күніне сенбегендер, жүректері күдіктеніп күмән ішінде екі ойлы болғандар ғана рұхсат сұрап сылтауратады. (45) Егер ол мұнафықтар соғысқа шығуды қаласа, әрине ол үшін бір әзірлік көрер еді. Бірақ Алла, олардың қимылдарын жақтырмады. Сондықтан оларды тосып қойды. Сондай–ақ оларға: "Отырушылармен бірге отырыңдар" делінді. (46) Егер олар, іштеріңде шықса да сүрқиялықты ғана арттырады. Әрине араларыңда пітне ізденіп жүгірер еді. Іштеріңде олардың тыңшылары да бар. Алла залымдарды жақсы біледі.(47)

لَقَدِ ٱبۡتَغَوُاْ ٱلۡفِتۡنَةَ مِن قَبۡلُ وَقَلَّبُواْ لَكَ ٱلۡأُمُورَ حَتَّىٰ
جَآءَ ٱلۡحَقُّ وَظَهَرَ أَمۡرُ ٱللَّهِ وَهُمۡ كَٰرِهُونَ ﴿٤٨﴾
وَمِنۡهُم مَّن يَقُولُ ٱئۡذَن لِّي وَلَا تَفۡتِنِّيٓۚ أَلَا فِي ٱلۡفِتۡنَةِ
سَقَطُواْۗ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةُۢ بِٱلۡكَٰفِرِينَ
﴿٤٩﴾ إِن تُصِبۡكَ حَسَنَةٞ تَسُؤۡهُمۡۖ وَإِن تُصِبۡكَ
مُصِيبَةٞ يَقُولُواْ قَدۡ أَخَذۡنَآ أَمۡرَنَا مِن قَبۡلُ وَيَتَوَلَّواْ
وَّهُمۡ فَرِحُونَ ﴿٥٠﴾ قُل لَّن يُصِيبَنَآ إِلَّا مَا كَتَبَ
ٱللَّهُ لَنَا هُوَ مَوۡلَىٰنَاۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ
﴿٥١﴾ قُلۡ هَلۡ تَرَبَّصُونَ بِنَآ إِلَّآ إِحۡدَى ٱلۡحُسۡنَيَيۡنِۖ وَنَحۡنُ
نَتَرَبَّصُ بِكُمۡ أَن يُصِيبَكُمُ ٱللَّهُ بِعَذَابٖ مِّنۡ عِندِهِۦٓ
أَوۡ بِأَيۡدِينَاۖ فَتَرَبَّصُوٓاْ إِنَّا مَعَكُم مُّتَرَبِّصُونَ ﴿٥٢﴾ قُلۡ
أَنفِقُواْ طَوۡعًا أَوۡ كَرۡهٗا لَّن يُتَقَبَّلَ مِنكُمۡ إِنَّكُمۡ كُنتُمۡ
قَوۡمٗا فَٰسِقِينَ ﴿٥٣﴾ وَمَا مَنَعَهُمۡ أَن تُقۡبَلَ مِنۡهُمۡ نَفَقَٰتُهُمۡ
إِلَّآ أَنَّهُمۡ كَفَرُواْ بِٱللَّهِ وَبِرَسُولِهِۦ وَلَا يَأۡتُونَ ٱلصَّلَوٰةَ
إِلَّا وَهُمۡ كُسَالَىٰ وَلَا يُنفِقُونَ إِلَّا وَهُمۡ كَٰرِهُونَ ﴿٥٤﴾



**(Мұхаммед Ғ.С.) расында бұлар бұрын (Ұхыт соғысында) да пітне іздеп, істеріңді терісіне айналдырған еді. Ақыр олар, жек көрсе де хақиқат келіп, Алланың әмірі үстем болды. (48) Олардан кей адам: "Маған рұхсат бер, әлекке салма" дейді. Байқаңдар, олар негізінен әлекке түскендер. Сөзсіз тозақ, кәпірлерді орап алады. (49) (Мұхаммед Ғ.С.) егер саған бір игілік жетсе, олар оны жек көреді. Ал егер саған бір қайғы жетсе: "Ісімізді бұрын ыңғайлап алған едік" дейді де олар сүйініп қайтады (50) (Мұхаммед Ғ.С.): "Бізге Алланың жазғаны ғана болады. Ол біздің иеміз. Мүміндер Аллаға тәуекел қылсын" де. (51) Оларға: "Сендер, бізге (ғазылық, шәһиттік) екі игіліктің бірінен басқаның келуін күтесіңдер ме? Біз Алланың сендерге өз қасынан немесе біздің қолымыздан бір азап жеткізуін күтеміз. Ал онда сендер де тосыңдар, бізде сендермен бірге тосайық" де. (52) Оларға: "Малдарыңды мейлі бейілді, немесе бейілсіз түрде сарып қылыңдар. Сендерден әсте қабыл етілмейді. Өйткені сендер бұзақы елсіңдер" де. (53) Тек қана олардың сарып қылғандарын олардан қабыл болуына кедергі болған жағдай: Аллаға, Елшісіне қарсы болғандықтары, намазға өте жалқаулықпен келулері және олардың аса жек көрген түрде мал сарып қылулары. (54)**

فَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَٰلُهُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُهُمْ ۚ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُم
بِهَا فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ كَٰفِرُونَ ﴿٥٥﴾
وَيَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنَّهُمْ لَمِنكُمْ وَمَا هُم مِّنكُمْ وَلَٰكِنَّهُمْ
قَوْمٌ يَفْرَقُونَ ﴿٥٦﴾ لَوْ يَجِدُونَ مَلْجَـًٔا أَوْ مَغَٰرَٰتٍ
أَوْ مُدَّخَلًا لَّوَلَّوْا۟ إِلَيْهِ وَهُمْ يَجْمَحُونَ ﴿٥٧﴾ وَمِنْهُم مَّن يَلْمِزُكَ
فِى ٱلصَّدَقَٰتِ فَإِنْ أُعْطُوا۟ مِنْهَا رَضُوا۟ وَإِن لَّمْ يُعْطَوْا۟ مِنْهَآ إِذَا
هُمْ يَسْخَطُونَ ﴿٥٨﴾ وَلَوْ أَنَّهُمْ رَضُوا۟ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ
وَرَسُولُهُۥ وَقَالُوا۟ حَسْبُنَا ٱللَّهُ سَيُؤْتِينَا ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ
وَرَسُولُهُۥٓ إِنَّآ إِلَى ٱللَّهِ رَٰغِبُونَ ﴿٥٩﴾ ۞ إِنَّمَا ٱلصَّدَقَٰتُ
لِلْفُقَرَآءِ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱلْعَٰمِلِينَ عَلَيْهَا وَٱلْمُؤَلَّفَةِ قُلُوبُهُمْ
وَفِى ٱلرِّقَابِ وَٱلْغَٰرِمِينَ وَفِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ ۖ
فَرِيضَةً مِّنَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٦٠﴾ وَمِنْهُمُ
ٱلَّذِينَ يُؤْذُونَ ٱلنَّبِىَّ وَيَقُولُونَ هُوَ أُذُنٌ ۚ قُلْ أُذُنُ خَيْرٍ
لَّكُمْ يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَيُؤْمِنُ لِلْمُؤْمِنِينَ وَرَحْمَةٌ لِّلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ مِنكُمْ ۚ وَٱلَّذِينَ يُؤْذُونَ رَسُولَ ٱللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦١﴾

الحزب ٢٠



(Мұхаммед Ғ.С.) онда сені олардың малдары, балалары таңырқатпасын. Шынында Алла, ол арқылы оларды дүние тіршілігінде азаптауды және қарсы болған бойда олардың жандарының шығуын қалайды. (55) Олар: "Рас біз де сендерденбіз" деп Алланың атымен ант ішеді. Негізінде олар, сендерден емес. Бірақ олар қорқақ халық. (56) Егер олар бір пана тапса, немесе үңгірдер, не бір кірерге тесік тапса, әрине олар, солай бұрылып ұмтылар еді. (57) (Мұхаммед Ғ.С.) олардың кейбіреуі садақалар жайында сені сөгеді. Оларға одан берілсе разы болып, егер оларға одан берілмесе онда олар ыза болады. (58) Егер олар рас Алланың, Елшісінің өздеріне бергеніне разы болса және: "Алла бізге жеткілікті. Жақында Алла және Елшісі бізге мәрхаметімен береді. Расында біз Аллаға ынтықбыз" десе еді. (59) Шын мәнінде садақалар (зекеттер), Алла тарапынан бір парыз: Қолы тар пақырларға, түгі жоқ міскіндерге, оны жинауға белгіленгендерге, көңілдері алынатын (жаңа Мұсылман) дарға, құлды азат етуге, борыштыларға, Алла жолына және жолда қалғандарға беріледі. Алла әр нәрсені білуші, хикмет иесі. (60) Олардың кейбіреуі Пайғамбарға: "Ол бір құлақ (не болса соны тыңдайды)" деп жапа береді. (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Ол, сендер үшін хайырлы бір құлақ. Аллаға иман келтіреді де Мұсылмандарға сенеді. Сондай–ақ сендерден иман келтіргендер үшін бір рақмет. Алланың Елшісіне жапа бергендерге күйзелтуші азап бар" (61).

يَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ لَكُمْ لِيُرْضُوكُمْ وَٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ أَحَقُّ
أَن يُرْضُوهُ إِن كَانُوا۟ مُؤْمِنِينَ ﴿٦٢﴾ أَلَمْ يَعْلَمُوٓا۟ أَنَّهُۥ
مَن يُحَادِدِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَأَنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدًا فِيهَا
ذَٰلِكَ ٱلْخِزْىُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٦٣﴾ يَحْذَرُ ٱلْمُنَٰفِقُونَ
أَن تُنَزَّلَ عَلَيْهِمْ سُورَةٌ تُنَبِّئُهُم بِمَا فِى قُلُوبِهِمْ قُلِ ٱسْتَهْزِءُوٓا۟
إِنَّ ٱللَّهَ مُخْرِجٌ مَّا تَحْذَرُونَ ﴿٦٤﴾ وَلَئِن سَأَلْتَهُمْ
لَيَقُولُنَّ إِنَّمَا كُنَّا نَخُوضُ وَنَلْعَبُ قُلْ أَبِٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ
وَرَسُولِهِۦ كُنتُمْ تَسْتَهْزِءُونَ ﴿٦٥﴾ لَا تَعْتَذِرُوا۟ قَدْ كَفَرْتُم
بَعْدَ إِيمَٰنِكُمْ إِن نَّعْفُ عَن طَآئِفَةٍ مِّنكُمْ نُعَذِّبْ طَآئِفَةًۢ
بِأَنَّهُمْ كَانُوا۟ مُجْرِمِينَ ﴿٦٦﴾ ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتُ
بَعْضُهُم مِّنۢ بَعْضٍ يَأْمُرُونَ بِٱلْمُنكَرِ وَيَنْهَوْنَ
عَنِ ٱلْمَعْرُوفِ وَيَقْبِضُونَ أَيْدِيَهُمْ نَسُوا۟ ٱللَّهَ فَنَسِيَهُمْ
إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٦٧﴾ وَعَدَ ٱللَّهُ
ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلْكُفَّارَ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ
فِيهَا هِىَ حَسْبُهُمْ وَلَعَنَهُمُ ٱللَّهُ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٦٨﴾



Олар сендерді разы қылу үшін Алланың атымен ант береді. Егер олар иман келтірген болса, Алланы және Елшісін разы қылуларына тиісті еді. (62) Олар, біреу Аллаға әрі Елшісіне қарсы келсе, расында оған ішінде мәңгі қалатуғын тозақ оты бар екенін білмей ме? Міне, ірі қорлық осы. (63) (Тәбүк соғысына кетіп бара жатқанда мүнафықтар, жандарынан өткен Пайғамбар (Ғ.С.) ға қарап: "Мына ерлерге қараңдар. Шамның қамалын бүзып, Рүмның бекіністерін алмақшы. Бүларға әлі ол алысырақ" деп өзара тәлкектеп күліседі. Б.М.К.Р.Х.Т.Ж–Қ.) Екі жүзділер, өздеріне байланысты жүрегіндегілерден хабар беретін бір сүренің түсуінен қорқады. (Мүхаммед Ғ.С.): "Қылжақтай түрыңдар. Расында Алла сескенгендеріңді жарыққа шығарады" де. (64) Егер олардан сүрасаң: "Әрине біз әншейін сөзге кірісіп, ойнап едік" дейді. Оларға: "Алламен аяттарымен және Елшісімен қалжақтаған болдыңдар ма?",– де. (65) Желеуретпеңдер! Сендер иман келтіргеннен кейін қарсы шықтыңдар. Сендерден бір топты кешірім етсек, те, бір бөлімін күнәкар болғандықтарының салдарынан азапқа үшыратамыз (66) Мүнафық ерлер мен әйелдер, бірі–бірінен. (Бәрі бір.) Олар жамандыққа бүйырып, игіліктен тосады. Сондай–ақ олар қолдарын жұмады. (Сараңдық қылады.) Олар Алланы үмытты. Сондықтан Алла, оларды үмытты. Расында мүнафықтар, олар бүзықтар. (67) Алла, мүнафық ерлер мен мүнафық әйелдерге және кәпірлерге ішінде мүлде қалатын тозақ отын уәде етті. Сол, оларға жетеді. Сондай–ақ Алла оларға лағынет етті. Әрі оларға түрақты қинау бар. (68)

كالذين من قبلكم كانوا أشد منكم قوة وأكثر
أموالا وأولادا فاستمتعوا بخلاقهم فاستمتعتم بخلاقكم
كما استمتع الذين من قبلكم بخلاقهم وخضتم
كالذي خاضوا أولئك حبطت أعمالهم في الدنيا
والآخرة وأولئك هم الخاسرون ﴿٦٩﴾ ألم يأتهم
نبأ الذين من قبلهم قوم نوح وعاد وثمود وقوم
إبراهيم وأصحاب مدين والمؤتفكات أتتهم
رسلهم بالبينات فما كان الله ليظلمهم ولكن
كانوا أنفسهم يظلمون ﴿٧٠﴾ والمؤمنون والمؤمنات بعضهم
أولياء بعض يأمرون بالمعروف وينهون عن المنكر
ويقيمون الصلاة ويؤتون الزكاة ويطيعون الله
ورسوله أولئك سيرحمهم الله إن الله عزيز حكيم ﴿٧١﴾
وعد الله المؤمنين والمؤمنات جنات تجري من تحتها
الأنهار خالدين فيها ومساكن طيبة في جنات عدن
ورضوان من الله أكبر ذلك هو الفوز العظيم ﴿٧٢﴾



(Мұнафықтар!) Өздеріңнен бұрынғылар сияқтысыңдар. Олар, сендерден де күшті және малдар, балалар тұрғысынан да көп еді. Олар, дүниеде несібелерінен пайдаланған еді. Ал сендер де, бұрынғылар несібелерінен пайдаланғандай несібелеріңнен пайдаландыңдар. Сондай-ақ жамандыққа олар сүңгігендей сендер де сүңгідіңдер. Солардың дүние, ахиреттегі ғамалдары жойылып кетті. Міне солар зиян етушілер. (69) Оларға өздерінен бұрынғы Нұх, Ғад, Сәмүд қауымдары және Ыбырайым қауымы және Мәдян елі, ойран болған кенттердің хабары келмеді ме? Соларға пайғамбарлары ашық дәлелдер келтірген. Алла оларға зұлымдық қылмады. Олар өздеріне зұлымдық қылды. (70) Мүмін ерлер мен мүмін әйелдер, бір-біріне көмекші. Олар дұрыстыққа қосып, бұрыстықтан тосады. Сондай-ақ олар намаздарын толық орындап, зекет беріп, Аллаға, Елшісіне бой ұсынады. Соларды Алла, мәрхаметіне бөлейді. Расында Алла тым үстем, аса дана. (71) Алла мүмін ерлер мен мүмін әйелдерге астарынан өзендер ағатын, олар онда мүлде қалатын бақшалар және Ғадын жаннатында, көркем орындар уәде етті. Ал Алланың ризалығы өте зор табыс. Міне осы, үлкен қол жетушілік. (72)

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ جَاهِدِ الْكُفَّارَ وَالْمُنَافِقِينَ وَاغْلُظْ عَلَيْهِمْ ۚ وَمَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿٧٣﴾ يَحْلِفُونَ بِاللَّهِ مَا قَالُوا وَلَقَدْ قَالُوا كَلِمَةَ الْكُفْرِ وَكَفَرُوا بَعْدَ إِسْلَامِهِمْ وَهَمُّوا بِمَا لَمْ يَنَالُوا ۚ وَمَا نَقَمُوا إِلَّا أَنْ أَغْنَاهُمُ اللَّهُ وَرَسُولُهُ مِنْ فَضْلِهِ ۚ فَإِنْ يَتُوبُوا يَكُ خَيْرًا لَهُمْ ۖ وَإِنْ يَتَوَلَّوْا يُعَذِّبْهُمُ اللَّهُ عَذَابًا أَلِيمًا فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۚ وَمَا لَهُمْ فِي الْأَرْضِ مِنْ وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٧٤﴾ وَمِنْهُمْ مَنْ عَاهَدَ اللَّهَ لَئِنْ آتَانَا مِنْ فَضْلِهِ لَنَصَّدَّقَنَّ وَلَنَكُونَنَّ مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٧٥﴾ فَلَمَّا آتَاهُمْ مِنْ فَضْلِهِ بَخِلُوا بِهِ وَتَوَلَّوْا وَهُمْ مُعْرِضُونَ ﴿٧٦﴾ فَأَعْقَبَهُمْ نِفَاقًا فِي قُلُوبِهِمْ إِلَىٰ يَوْمِ يَلْقَوْنَهُ بِمَا أَخْلَفُوا اللَّهَ مَا وَعَدُوهُ وَبِمَا كَانُوا يَكْذِبُونَ ﴿٧٧﴾ أَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ سِرَّهُمْ وَنَجْوَاهُمْ وَأَنَّ اللَّهَ عَلَّامُ الْغُيُوبِ ﴿٧٨﴾ الَّذِينَ يَلْمِزُونَ الْمُطَّوِّعِينَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ فِي الصَّدَقَاتِ وَالَّذِينَ لَا يَجِدُونَ إِلَّا جُهْدَهُمْ فَيَسْخَرُونَ مِنْهُمْ ۙ سَخِرَ اللَّهُ مِنْهُمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٩﴾



Әй Пайғамбар! Кәпірлер және мұнафықтармен күрес. Оларға қатаң бол. Олардың орны тозақ, қайтып барар орны қандай жаман. (73) Олар: "Айтпадық" деп Алланың атымен ант ішеді. Расында олар қарсылық сөз айтқан болатын. Сондай-ақ олар Мұсылман болғаннан кейін кәпір болды. Тағы олар, бойдары жетпейтін нәрседен ой қылды. (Тәбүк соғысынан қайтқанда мұнафықтар Пайғамбар (Ғ.С.) дың түйесін түнде шұңқырға түсіруге тырысады. Б.Ж.М.К.Р.Т.Ж-Қ.) Олар Алланы және Елшісін мәрхаметімен байытқандығы үшін ғана міндейді. (Шүкірсіздік етеді.) Егер олар тәубе қылса, өздері үшін жақсы. Ал егер олар жалтарса, Алла оларды дүние, ахиретте азапқа ұшыратады. Сондай-ақ оларға жер жүзінде не дос не жәрдемші жоқ. (74) Тағы олардан біреулер: "Егер Алла, бізге өз кеңшілігінен мал берсе, әрине садақа беріп, игілерден болар едік" деп Аллаға серт берді. (75) Сонда Алла оған өз ілтипатымен берген кезде, Оның бергеніне сараңдық қылды. Сөзінен айныды. Олар негізінен жалтақойлар. (76) Енді Аллаға берген уәделеріне қарсы келіп, өтірік айтқандықтары үшін Алла өзіне жолығатын күнге дейін олардың жүректеріне екі беткейлік салып, қояды. (77) Олар сырлары мен сыбырларын Алланың анық білетіндігін білмеді ме? Шынайы түрде Алла (Т.) көместерді толық біледі. (78) Сондай мүміндерден садақаларда, ынталы болушыларды айыптағандар, тағы тырысып тапқанын ғана бергендерді, тәлкектегендерді, Алла мазаққа ұшыратады. Әрі олар үшін жан түршігерлік қинау бар. (79) (Мұнафықтар көп бергенді сындап, аз бергенді сықақ қылатын еді.)




(Мұхаммед Ғ.С.) мұнафықтар үшін жарылқануларын тілесең де, тілемесең де тіпті олар үшін жетпіс қайта жарылқануын тілесең де, Алла, оларды әсте жарылқамайды. Бұл олардың Аллаға, Елшісіне қарсы болғандықтарынан. Алла бұзақы халықты тура жолға салмайды. (80) Олар Алланың Елшісіне қарсы болып, соғысқа бармай отырып қалғандарына мәз болды. Сондай-ақ олар Алла жолында малдарымен, жандарымен соғысуды жек көреді. Олар: "Бұл ыстықта соғысқа шықпаңдар" деді. Егер түсінетін болса: "Тозақ оты тағы қатты ыстық" де. (81) Енді олар, істегендерінің салдарынан аз күлсін, көп жыласын. (Олардың күлулерінен жылаулары көп болады.) (82) (Мұхаммед Ғ.С.) егер Алла сені (Тәбүктен Мединедегі соғысқа бармай қалған) мұнафықтар тобына қайтарып апарса, олар сенен (соғысқа) шығуға рұқсат сұраса: "Әсте менімен бірге шықпайсыңдар да менімен бірге жаумен еш соғыспайсыңдар. Өйткені, сендер алғашқы рет отырып қалуды қоштадыңдар. Ал енді артта қалушылармен бірге отырыңдар" де. (83) Олардан біреу өлсе, әсте жаназа намазын оқыма да қабырының басында тұрма! Өйткені, олар Аллаға, Пайғамбарына қарсы келді. Сондай-ақ олар бұзық күйінде өлді. (84) Және сені олардың малдары, балалары таңырқатпасын. Шынында Алла мұнымен, оларға дүние тіршілігінде азаптауды және қарсы болған бойда олардың жандарының шығуын қалайды. (85) Қашан оларға: "Аллаға иман келтіріңдер, Алланың Елшісімен бірге соғысыңдар" делінген бір сүре түсірілсе, олардың дәулеттілері, сенен рұқсат сұрап: "Бізді қой, отырушылармен бірге болайық" дейді. (86)

رَضُوا۟ بِأَن يَكُونُوا۟ مَعَ ٱلْخَوَالِفِ وَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ
لَا يَفْقَهُونَ ﴿٨٧﴾ لَٰكِنِ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ
جَٰهَدُوا۟ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلْخَيْرَٰتُ ۖ
وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٨٨﴾ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى
مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٨٩﴾ وَجَآءَ
ٱلْمُعَذِّرُونَ مِنَ ٱلْأَعْرَابِ لِيُؤْذَنَ لَهُمْ وَقَعَدَ ٱلَّذِينَ كَذَبُوا۟
ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ ۚ سَيُصِيبُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ
﴿٩٠﴾ لَّيْسَ عَلَى ٱلضُّعَفَآءِ وَلَا عَلَى ٱلْمَرْضَىٰ وَلَا عَلَى ٱلَّذِينَ
لَا يَجِدُونَ مَا يُنفِقُونَ حَرَجٌ إِذَا نَصَحُوا۟ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦ ۚ
مَا عَلَى ٱلْمُحْسِنِينَ مِن سَبِيلٍ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٩١﴾
وَلَا عَلَى ٱلَّذِينَ إِذَا مَآ أَتَوْكَ لِتَحْمِلَهُمْ قُلْتَ لَآ أَجِدُ
مَآ أَحْمِلُكُمْ عَلَيْهِ تَوَلَّوا۟ وَّأَعْيُنُهُمْ تَفِيضُ مِنَ ٱلدَّمْعِ
حَزَنًا أَلَّا يَجِدُوا۟ مَا يُنفِقُونَ ﴿٩٢﴾ ۞ إِنَّمَا ٱلسَّبِيلُ عَلَى
ٱلَّذِينَ يَسْتَـْٔذِنُونَكَ وَهُمْ أَغْنِيَآءُ ۚ رَضُوا۟ بِأَن يَكُونُوا۟
مَعَ ٱلْخَوَالِفِ وَطَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٩٣﴾



Олар артта қалушылармен бірге болуды қоштады. Олардың жүректері бітелген. Сондыктан түсінбейді. (87) Бірақ Пайғамбар және онымен бірге иман келтіргендер, малдарымен, жандарымен соғысты. Жақсылықтар солардікі. Міне солар құтылушылар. (88) Алла (Т.) оларға астарынан өзендер ағатын, олар ішінде мәңгі қалатын бақшалар әзірледі. Осы зор қол жеткендік. (89) Бәдеуилерден желеушілер, өздеріне рұқсат берілсін деп келді. Сондай-ақ Аллаға, Пайғамбарға өтірік айтқандар да отырып қала берді. Олардан кәпір болғандарына күйзелтуші азап ұшырайды. (90) Қашанда Аллаға, Елшісіне ықыласты болған нашарларға, ауруларға және қаражат таба алмағандарға кінә жоқ. Негізінен жақсылық істеушілерге жауапкершілік жоқ. Алла тым жарылқаушы, ерекше мейірімді. (91) Сондай көліктендіріп жіберуің үшін саған келкенде: "Сендерді аттандыратын көлік таба алмадым" дегеніңде, өздері де сарып қыларлық нәрсе таба алмай көз жастарын күйінген түрде төгіп қайтқандарға да кінә жоқ. (92) Ал сөгіс беру; өздері бай бола тұра сенен рұхсат сұрап, кейін қалушылармен бірге болуды қоштағандарға тиісті. Алла олардың жүректерін бітеген. Сондықтан олар білмейді. (93)

يَعْتَذِرُونَ إِلَيْكُمْ إِذَا رَجَعْتُمْ إِلَيْهِمْ قُل لَّا تَعْتَذِرُوا لَن
نُّؤْمِنَ لَكُمْ قَدْ نَبَّأَنَا اللَّهُ مِنْ أَخْبَارِكُمْ وَسَيَرَى
اللَّهُ عَمَلَكُمْ وَرَسُولُهُ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَالِمِ الْغَيْبِ
وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾ سَيَحْلِفُونَ
بِاللَّهِ لَكُمْ إِذَا انقَلَبْتُمْ إِلَيْهِمْ لِتُعْرِضُوا عَنْهُمْ فَأَعْرِضُوا
عَنْهُمْ إِنَّهُمْ رِجْسٌ وَمَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ جَزَاءً بِمَا كَانُوا
يَكْسِبُونَ ﴿٩٥﴾ يَحْلِفُونَ لَكُمْ لِتَرْضَوْا عَنْهُمْ فَإِن
تَرْضَوْا عَنْهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ لَا يَرْضَىٰ عَنِ الْقَوْمِ الْفَاسِقِينَ
﴿٩٦﴾ الْأَعْرَابُ أَشَدُّ كُفْرًا وَنِفَاقًا وَأَجْدَرُ أَلَّا يَعْلَمُوا
حُدُودَ مَا أَنزَلَ اللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٩٧﴾ وَمِنَ
الْأَعْرَابِ مَن يَتَّخِذُ مَا يُنفِقُ مَغْرَمًا وَيَتَرَبَّصُ بِكُمُ الدَّوَائِرَ
عَلَيْهِمْ دَائِرَةُ السَّوْءِ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٩٨﴾ وَمِنَ
الْأَعْرَابِ مَن يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَيَتَّخِذُ
مَا يُنفِقُ قُرُبَاتٍ عِندَ اللَّهِ وَصَلَوَاتِ الرَّسُولِ أَلَا إِنَّهَا قُرْبَةٌ
لَّهُمْ سَيُدْخِلُهُمُ اللَّهُ فِي رَحْمَتِهِ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٩٩﴾



(Соғыстан) қайтып оларға барсаңдар, сендерге сылтауратады. (Мұхаммед Ғ.С.): "Сылтауратпаңдар, сендерге әсте сенбейміз! Расында Алла бізге хабарларыңды білдірді. Алла да Елшісі де істеріңді көреді. Сонан кейін көместі, көрнеуді білуші Аллаға қайтарыласыңдар. Сонда сендерге не істегендерің білдіріледі" де. (94) Қашан олардың жанына қайта оралсаңдар, олар (ды айыптау) дан бет бұруларың үшін Алланың атымен ант ішеді. Онда олардан бой тартыңдар. Өйткені, олар арам істегендерінің жазасы түрінде олардың орны тозақ. (95) Олар сендердің өздерінен қош болуларың үшін ант-су ішеді. Егер сендер олардан қош болсаңдар да, расында Алла бұзық елден разы болмайды. (96) Бәдеуилер, қарсылық және екі жүзділік тұрғысынан қаттырақ. Сондай-ақ олар Алланың Елшісіне түсіргендерінің шегін білмеулеріне аса бейім. Алла толық білуші, аса дана. (97) Бәдеуилерден, Алла жолында бергенін зиян есебіне алатын кісілер бар. Сендерге жаман дәуірлер күтеді. Дәуірлердің жаманы өздеріне болсын. Алла толық естуші, анық білуші. (98) Және бәдеуилерден Аллаға, ақирет күніне сенетін, қаражат қылғандарын Алла қасында жақындық сондай-ақ Пайғамбардың ізгі тілектеріне сай деп есептейтін кісі де бар. Сақ болыңдар! Бұл шынайы бір жақындық. Алла оларды мәрхаметіне бөлейді. Расында Алла, аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (99)

وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلْأَوَّلُونَ مِنَ ٱلْمُهَٰجِرِينَ وَٱلْأَنصَارِ وَٱلَّذِينَ
ٱتَّبَعُوهُم بِإِحْسَٰنٍ رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا۟ عَنْهُ وَأَعَدَّ
لَهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِي تَحْتَهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا
ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١٠٠﴾ وَمِمَّنْ حَوْلَكُم مِّنَ ٱلْأَعْرَابِ
مُنَٰفِقُونَ وَمِنْ أَهْلِ ٱلْمَدِينَةِ مَرَدُوا۟ عَلَى ٱلنِّفَاقِ لَا تَعْلَمُهُمْ
نَحْنُ نَعْلَمُهُمْ سَنُعَذِّبُهُم مَّرَّتَيْنِ ثُمَّ يُرَدُّونَ إِلَىٰ عَذَابٍ
عَظِيمٍ ﴿١٠١﴾ وَءَاخَرُونَ ٱعْتَرَفُوا۟ بِذُنُوبِهِمْ خَلَطُوا۟ عَمَلًا صَٰلِحًا
وَءَاخَرَ سَيِّئًا عَسَى ٱللَّهُ أَن يَتُوبَ عَلَيْهِمْ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٠٢﴾
خُذْ مِنْ أَمْوَٰلِهِمْ صَدَقَةً تُطَهِّرُهُمْ وَتُزَكِّيهِم بِهَا وَصَلِّ عَلَيْهِمْ
إِنَّ صَلَوٰتَكَ سَكَنٌ لَّهُمْ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٠٣﴾ أَلَمْ يَعْلَمُوٓا۟
أَنَّ ٱللَّهَ هُوَ يَقْبَلُ ٱلتَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِۦ وَيَأْخُذُ ٱلصَّدَقَٰتِ وَأَنَّ
ٱللَّهَ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٠٤﴾ وَقُلِ ٱعْمَلُوا۟ فَسَيَرَى ٱللَّهُ عَمَلَكُمْ
وَرَسُولُهُۥ وَٱلْمُؤْمِنُونَ وَسَتُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ
فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٠٥﴾ وَءَاخَرُونَ مُرْجَوْنَ لِأَمْرِ
ٱللَّهِ إِمَّا يُعَذِّبُهُمْ وَإِمَّا يَتُوبُ عَلَيْهِمْ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٠٦﴾



Мұһажір, ансарлардан алғашқы иман келтіргендер және жақсылықта оларға ергендерден Алла разы болды. Әрі олар да Алладан разы болды. Сондай-ақ Алла, олар үшін ішінде мәңгі қалатын, астарынан өзендер ағатын жәннәттер әзірледі. Осы ірі мұрат . (100) Араларындағы бәдеуилерден екі жүзді кісілер бар. Сондай-ақ Мединеліктерден де екі жүзділікте сірескендер бар. (Мұхаммед Ғ.С.) оларды білмейсіңдер, оларды біз білеміз. Оларды екі рет азап қыламыз. Сонан соң олар зор азапқа айдалады. (101) Басқа біреулер күнәларын мойындады. Бірақ олар, түзу істі басқа жаман іспен араластырды. Алла олардың тәубелерін бәлкім қабыл етер. Расында Алла аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (102-106. аяттар 118. аятқа байланысты.) (102) (Мұхаммед Ғ.С.) олардың малдарынан садақа ал да, ол арқылы оларды тазартып, берекелендіресің. Оларға дұға қыл. Өйткені сенің дұғаң олар үшін бір тоқтау. Алла толық естуші, аса білуші. (103) Олар, құлдарының тәубесін қабыл етіп, садақаларын қабылдайтын Ол Алла ғана екенін білмей ме? Шынында Ол Алла, тәубені қабыл етуші, ерекше мейірімді. (104) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "істейтіндеріңді істеңдер. Істеріңді Алла, Пайғамбар және мүміндер көреді. Сондай-ақ көмес, көрнеуді білуші Аллаға қайтарыласыңдар да сендерге не істегендерің білдіріледі" де. (105) Соғыстан қалып Алланың әмірін күткендер, Алла оларды не азаптайды немесе тәубелерін қабыл етеді. Алла толық білуші, хикмет иесі. (106)



الجزء الحادي عشر — سورة التوبة

والذين اتخذوا مسجدا ضرارا وكفرا وتفريقا بين
المؤمنين وإرصادا لمن حارب الله ورسوله من قبل
وليحلفن إن أردنا إلا الحسنى والله يشهد إنهم لكاذبون
﴿١٠٧﴾ لا تقم فيه أبدا لمسجد أسس على التقوى من أول
يوم أحق أن تقوم فيه فيه رجال يحبون أن يتطهروا
والله يحب المطهرين ﴿١٠٨﴾ أفمن أسس بنيانه
على تقوى من الله ورضوان خير أم من أسس بنيانه
على شفا جرف هار فانهار به في نار جهنم والله لا يهدي
القوم الظالمين ﴿١٠٩﴾ لا يزال بنيانهم الذي بنوا ريبة
في قلوبهم إلا أن تقطع قلوبهم والله عليم حكيم ﴿١١٠﴾
إن الله اشترى من المؤمنين أنفسهم وأموالهم
بأن لهم الجنة يقاتلون في سبيل الله فيقتلون
ويقتلون وعدا عليه حقا في التوراة والإنجيل
والقرآن ومن أوفى بعهده من الله فاستبشروا
ببيعكم الذي بايعتم به وذلك هو الفوز العظيم ﴿١١١﴾

الحزب ٢١

٢٠٤

(Мүнафықтардың бір тобы Құба мешітінің жамағатын ыдырату, қарсылықты күшейту және үнемі Пайғамбар (Ғ.С.) ға қарсы келіп жүрген (папаз) Ғамырдың Шамнан келуін тосу мақсатымен бір мешіт салып Пайғамбар (Ғ.С.) ды намаз оқып беруге шақырады. Пайғамбар (Ғ.С.) Тәбүктен қайтқанда келмекші болады. Б.Ж.М.Р.К.Х.Т.Ж–Қ.) Сондай зиян тигізу, қарсы келу, Мұсылмандардың арасын ашу және бұрыннан Алла және Елшісіне қарсы соғысқан біреуді күту үшін мешіт жасап алғандар: "Игілікті ғана қалап едік" деп әлбетте ант ішеді. Сондай-ақ Алла олардың асқан суайт екендігіне куәлік етеді. (107) (Мұхаммед Ғ.С.) ол мешітте әсте намаз оқыма. Бастапқы күннен бері тақуалық негізінде салынған (Құба) мешіті намазға тұруыңа тағы лайық. Онда тап-таза болуды сүйетін кісілер бар. Алла да өте таза болушыларды жақсы көреді. (108) Ендеше, ірге тасын Алладан қорқып, ризалығына сәйкес салған біреу жақсы ма? Немесе іргесін құлайтын бір жардың ернеуіне салып онымен тозаққа құлаған біреу жақсы ма? Алла залым елді тура жолға салмайды. (109) Сондай олардың салған мешіттері; жүректері быт-шыт болғанға (өлгенге) дейін үнемі көңілдерінде күдік болған бойда қалады. Алла толық білуші, хикмет иесі. (110) Күдіксіз Алла мүміндердің жандарын, малдарын жәннәтпен айырбастап алды. Олар, Алла жолында соғысады, өледі және өлтіреді. Бұған байланысты хақ уәде Тәуратта, Інжілде және Құранда бар. Алладан артық уәдесін кім орындайды? Ендеше бұл саудаласқан саудаларыңа қуаныңдар! Міне осы ірі қол жетушілік. (111)

ٱلتَّٰٓئِبُونَ ٱلۡعَٰبِدُونَ ٱلۡحَٰمِدُونَ ٱلسَّٰٓئِحُونَ
ٱلرَّٰكِعُونَ ٱلسَّٰجِدُونَ ٱلۡأٓمِرُونَ بِٱلۡمَعۡرُوفِ
وَٱلنَّاهُونَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَٱلۡحَٰفِظُونَ لِحُدُودِ ٱللَّهِۗ
وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿١١٢﴾ مَا كَانَ لِلنَّبِيِّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن
يَسۡتَغۡفِرُواْ لِلۡمُشۡرِكِينَ وَلَوۡ كَانُوٓاْ أُوْلِي قُرۡبَىٰ مِنۢ بَعۡدِ
مَا تَبَيَّنَ لَهُمۡ أَنَّهُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ﴿١١٣﴾ وَمَا كَانَ
ٱسۡتِغۡفَارُ إِبۡرَٰهِيمَ لِأَبِيهِ إِلَّا عَن مَّوۡعِدَةٖ وَعَدَهَآ إِيَّاهُ
فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُۥٓ أَنَّهُۥ عَدُوّٞ لِّلَّهِ تَبَرَّأَ مِنۡهُۚ إِنَّ إِبۡرَٰهِيمَ لَأَوَّٰهٌ حَلِيمٞ
﴿١١٤﴾ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُضِلَّ قَوۡمَۢا بَعۡدَ إِذۡ هَدَىٰهُمۡ حَتَّىٰ
يُبَيِّنَ لَهُم مَّا يَتَّقُونَۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٌ ﴿١١٥﴾ إِنَّ ٱللَّهَ
لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۚ وَمَا لَكُم مِّن
دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٖ ﴿١١٦﴾ لَّقَد تَّابَ ٱللَّهُ عَلَى
ٱلنَّبِيِّ وَٱلۡمُهَٰجِرِينَ وَٱلۡأَنصَارِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ فِي
سَاعَةِ ٱلۡعُسۡرَةِ مِنۢ بَعۡدِ مَا كَادَ يَزِيغُ قُلُوبُ فَرِيقٖ
مِّنۡهُمۡ ثُمَّ تَابَ عَلَيۡهِمۡۚ إِنَّهُۥ بِهِمۡ رَءُوفٞ رَّحِيمٞ ﴿١١٧﴾



(Әй Мұхаммед Ғ.С.!) Тәубе етушілер, құлшылық қылушылар, мақтаушылар, ораза ұстаушылар, рүкүғ қылушылар, сәжде етушілер, жақсылыққа бұйырушылар, жамандықтан тыюшылар және Алланың шектерін қорғаушылар осы мүміндерді шүйіншіле. (112) (Пайғамбар, әкесімен туысқан Әбу Талип үшін; және кейбір Мұсылмандар да иманға келмей өлген әке–шешелері үшін жарылқау тілегісі келген. Б.Ж.М.К.Х.Т.) Пайғамбарға және мүміндерге тозақтық екендігі өздеріне білінгеннен кейін егер жақындары болса да мүшріктер үшін жарылқау тілеулеріне болмайды. (113) Ыбырайым (Ғ.С.) ның әкесі үшін жарылқау тілеуі, оған берген бір уәде бойынша ғана еді. Өзіне, оның Алланың дұшпаны екені білінген кезде, одан безді. Расында Ыбырайым қажырлы әрі жұмсақ мінезді еді. (114) Алла бір елді тура жолға салғаннан кейін олардың сақсынатын нәрселерін ашық білдірмейінше, оларды адастырмайды. Расында Алла әр нәрсені толық білуші. (115) Шынында көктердің және жердің иелігі Аллаға тән. Ол, тірілтеді, өлтіреді. Сондай–ақ сендер үшін Алладан өзге не дос не жәрдемші жоқ. (116) Шынында Алла, бір бөлімінің жүректері ауытқуға таяған ауыршылықтан кейін Пайғамбарға ерген Мұһажірлер мен Ансардың, Пайғамбардың тәубелерін қабыл етті. Алла, оларға тым жұмсақ, өте мейірімді болғандығынан тағы да олардың тәубелерін қабыл етті. (117)

وَعَلَى ٱلثَّلَٰثَةِ ٱلَّذِينَ خُلِّفُوا۟ حَتَّىٰٓ إِذَا ضَاقَتْ عَلَيْهِمُ ٱلْأَرْضُ
بِمَا رَحُبَتْ وَضَاقَتْ عَلَيْهِمْ أَنفُسُهُمْ وَظَنُّوٓا۟ أَن لَّا مَلْجَأَ
مِنَ ٱللَّهِ إِلَّآ إِلَيْهِ ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ لِيَتُوبُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلتَّوَّابُ
ٱلرَّحِيمُ ﴿١١٨﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَكُونُوا۟ مَعَ
ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١١٩﴾ مَا كَانَ لِأَهْلِ ٱلْمَدِينَةِ وَمَنْ حَوْلَهُم
مِّنَ ٱلْأَعْرَابِ أَن يَتَخَلَّفُوا۟ عَن رَّسُولِ ٱللَّهِ وَلَا يَرْغَبُوا۟ بِأَنفُسِهِمْ
عَن نَّفْسِهِۦ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ لَا يُصِيبُهُمْ ظَمَأٌ وَلَا نَصَبٌ
وَلَا مَخْمَصَةٌ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا يَطَـُٔونَ مَوْطِئًا يَغِيظُ
ٱلْكُفَّارَ وَلَا يَنَالُونَ مِنْ عَدُوٍّ نَّيْلًا إِلَّا كُتِبَ لَهُم
بِهِۦ عَمَلٌ صَٰلِحٌ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٢٠﴾
وَلَا يُنفِقُونَ نَفَقَةً صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً وَلَا يَقْطَعُونَ
وَادِيًا إِلَّا كُتِبَ لَهُمْ لِيَجْزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحْسَنَ مَا كَانُوا۟
يَعْمَلُونَ ﴿١٢١﴾ ۞ وَمَا كَانَ ٱلْمُؤْمِنُونَ لِيَنفِرُوا۟ كَآفَّةً ۚ
فَلَوْلَا نَفَرَ مِن كُلِّ فِرْقَةٍ مِّنْهُمْ طَآئِفَةٌ لِّيَتَفَقَّهُوا۟ فِى ٱلدِّينِ
وَلِيُنذِرُوا۟ قَوْمَهُمْ إِذَا رَجَعُوٓا۟ إِلَيْهِمْ لَعَلَّهُمْ يَحْذَرُونَ ﴿١٢٢﴾

نصف الحزب ٢١



(Сахабалардан Кәғап, Һилал және Марара жалқаулық істеп, Тәбүк соғысына бармай қалып, соғыстан қайтып келгенде Пайғамбар (Ғ.С.) ға өкініш білдіріп, кешірім тілейді. Пайғамбар (Ғ.С.) оларға: "Түра түрыңдар" дегендіктен олармен адамдар сөйлеспей қойып, елу күнен кейін осы аят түседі. Б.М.К.Р.Х.Ж-Қ. Және 102-106 аяттар да осы уақиғаға байланысты.) Соғыстан қалған үшеуінің де тәубесін қабыл етті. Тіпті оларға жер кең бола түра тар келген еді. Өздерінен өздері тарылып, Алладан басқа ешбір пана жоқтығын аңғарды. Содан кейін Алла оларға тәубе нәсіп етті. Шынында Ол Алла, тым тәубе қабыл етуші, өте мейірімді. (118) Әй мүміндер! Алладан қорқыңдар және шыншылдармен бірге болыңдар. (119) Мединеліктердің және маңайлардағы бәдеуилердің Алланың Елшісінен кейін қалуларына сондай-ақ оның жанынан өз жандарын артық көрулеріне болмайды. Өйткені, олар, Алла жолында шөлге душар болса, шаршаса, ашықса, кәпірлерді ызаландыратын бір жерді басып өтсе және дүшпанды жеңсе ғана оларға сол себепті жақсы ғамал жазылады. Алла игілік істеушілердің сауабын зая қылмайды. (120) Олар, Алла жолында үлкен-кіші бір нәрсе сарып қылса, бір ойпатты басып өтсе, Алла олардың көркем ғамалдарына сыйлық беру үшін сауап жазылады. (121) Онымен қатар мүміндердің біртүтас жауға аттанулары тиісті емес. Сонда әр топтан дін ғылымын үйреніп, олар қайтып келгенде; олардың сақсынулары үшін ескертулері керек емес пе? (122)

الجزء الحادي عشر — سورة التوبة

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قَـٰتِلُوا۟ ٱلَّذِينَ يَلُونَكُم مِّنَ ٱلْكُفَّارِ
وَلْيَجِدُوا۟ فِيكُمْ غِلْظَةً ۚ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿١٢٣﴾
وَإِذَا مَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ فَمِنْهُم مَّن يَقُولُ أَيُّكُمْ زَادَتْهُ هَـٰذِهِۦٓ
إِيمَـٰنًا ۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فَزَادَتْهُمْ إِيمَـٰنًا وَهُمْ يَسْتَبْشِرُونَ
﴿١٢٤﴾ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ فَزَادَتْهُمْ رِجْسًا
إِلَىٰ رِجْسِهِمْ وَمَاتُوا۟ وَهُمْ كَـٰفِرُونَ ﴿١٢٥﴾ أَوَلَا يَرَوْنَ
أَنَّهُمْ يُفْتَنُونَ فِى كُلِّ عَامٍ مَّرَّةً أَوْ مَرَّتَيْنِ ثُمَّ
لَا يَتُوبُونَ وَلَا هُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٢٦﴾ وَإِذَا مَآ أُنزِلَتْ
سُورَةٌ نَّظَرَ بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ هَلْ يَرَىٰكُم مِّنْ أَحَدٍ
ثُمَّ ٱنصَرَفُوا۟ ۚ صَرَفَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُم بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ
﴿١٢٧﴾ لَقَدْ جَآءَكُمْ رَسُولٌ مِّنْ أَنفُسِكُمْ عَزِيزٌ
عَلَيْهِ مَا عَنِتُّمْ حَرِيصٌ عَلَيْكُم بِٱلْمُؤْمِنِينَ
رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢٨﴾ فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَقُلْ حَسْبِىَ ٱللَّهُ لَآ إِلَـٰهَ
إِلَّا هُوَ ۖ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ ۖ وَهُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ﴿١٢٩﴾

سورة يونس

٢٠٧

Әй мүміндер! Маңайларындағы кәпірлермен соғысыңдар. Олар сендерден бір қатаңдық тапсын. Расында Алла, тақуалармен бірге екенін біліңдер. (123) Бір сүре түсірілген кезде, олардан: "Бұл қайсыларыңның иманын арттырады?",– дейтін де біреулер бар. Дегенмен мүміндердің иманын арттырады, олар қуанысады. (124) Сондай–ақ ол сүре жүректерінде дерті болғандардың жамандықтарының үстіне жамандық арттырады; олар, қарсы болған күйде өледі. (125) (Мұнафықтар) әр жыл бір не екі рет сыналғандарын көрмей ме? Сонда да олар тәубе қылмайды, үгіт те алмайды. (126) Қашан бір сүре түсірілсе, біріне–бірі қарап: "Сендерді көретін біреу бар ма?",– десіп, сонсоң өздері бұрыла жөнеледі. Алла, олардың жүректерін теріс айналдырған. Расында олар түсінбейтін әлеумет. (127) Расында сендерге іштеріңнен ардақты бір Пайғамбар келді. Оған, қиналуларың ауыр тиеді. Сендерге өте ынтық, мүміндерге өте жұмсақ, ерекше мейірімді. (128) (Мұхаммед Ғ.С.) сонда, егер олар сенен жалтайса: "Маған Алла жетіп асады, Одан басқа ешбір Тәңір жоқ, Оған тәуекел еттім. Сондай–ақ Ол, ұлы ғаршының Раббы" де. (129)




بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

الٓر ۚ تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْكِتَٰبِ ٱلْحَكِيمِ ﴿١﴾ أَكَانَ لِلنَّاسِ عَجَبًا أَنْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ رَجُلٍ مِّنْهُمْ أَنْ أَنذِرِ ٱلنَّاسَ وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنَّ لَهُمْ قَدَمَ صِدْقٍ عِندَ رَبِّهِمْ ۗ قَالَ ٱلْكَٰفِرُونَ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ مُّبِينٌ ﴿٢﴾ إِنَّ رَبَّكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۖ يُدَبِّرُ ٱلْأَمْرَ ۖ مَا مِن شَفِيعٍ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ إِذْنِهِۦ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٣﴾ إِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا ۖ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقًّا ۚ إِنَّهُۥ يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ لِيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ بِٱلْقِسْطِ ۚ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَهُمْ شَرَابٌ مِّنْ حَمِيمٍ وَعَذَابٌ أَلِيمٌۢ بِمَا كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ ﴿٤﴾ هُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ ٱلشَّمْسَ ضِيَآءً وَٱلْقَمَرَ نُورًا وَقَدَّرَهُۥ مَنَازِلَ لِتَعْلَمُوا۟ عَدَدَ ٱلسِّنِينَ وَٱلْحِسَابَ ۚ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ ذَٰلِكَ إِلَّا بِٱلْحَقِّ ۚ يُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٥﴾ إِنَّ فِى ٱخْتِلَٰفِ ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ وَمَا خَلَقَ ٱللَّهُ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَتَّقُونَ ﴿٦﴾

## 10–ЮНЫС СҮРЕСІ

Меккеде түскен, жүз тоғыз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Ұғымын Алла біледі. Міне бұлар, терең сырлы Құранның аяттары. (1) Іштерінен бір кісіге: "Адамдарды қорқыт! Иман келтіргендерді Раббыларының қасында олар үшін жоғары орын барлығын шүйіншіле!",– деп, уахи қылғанымызға бұл адамдар таңырқай ма? Кәпірлер: "Шынында бұл ашық жады" деді. (2) Раббыларың сондай Алла көктер мен жерді алты күнде жаратты. Сонсоң ғаршыны меңгеріп, істі басқарды. Оның рұхсатынсыз ешбір шапағатшы жоқ. Міне Осы Алла, Раббыларың. Ендеше Оған құлшылық қылыңдар! Сонда да түсінбейсіңдер ме? (3) Біртұтас барар жерлерің со тарап. Сондай–ақ Алланың уәдесі хақ. Күдіксіз Ол, бастап жаратады. (Жоқтан бар етеді.) Сонсоң иман келтіріп, ізгі іс істегендерге әділдікпен сыйлық беру үшін оны қайта тірілтеді. Сондай–ақ кәпірлер үшін қарсы болғандықтары себепті қайнап тұрған судан сусын әрі күйзелтуші азап бар. (4) Ол сондай Алла, күнді жарық, айды нұр етіп жаратты да оған (айға) жылдардың сандарын, есептерін білулерің үшін орындар белгеледі. Алла, бұларды шындықпен ғана жаратты. Алла, білетін ел үшін; аяттарын ашық–ашық баян етеді. (5) Расында түн мен күннің ауысып келуінде және Алланың көктер мен жердегі жаратқан нәрселерінде әрине сақтанатын ел үшін дәлелдер бар. (6)

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا وَرَضُوا۟ بِٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَٱطْمَأَنُّوا۟ بِهَا وَٱلَّذِينَ هُمْ عَنْ ءَايَٰتِنَا غَٰفِلُونَ ﴿٧﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ مَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٨﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ يَهْدِيهِمْ رَبُّهُم بِإِيمَٰنِهِمْ تَجْرِى مِن تَحْتِهِمُ ٱلْأَنْهَٰرُ فِى جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٩﴾ دَعْوَىٰهُمْ فِيهَا سُبْحَٰنَكَ ٱللَّهُمَّ وَتَحِيَّتُهُمْ فِيهَا سَلَٰمٌ وَءَاخِرُ دَعْوَىٰهُمْ أَنِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠﴾ ۞ وَلَوْ يُعَجِّلُ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ ٱلشَّرَّ ٱسْتِعْجَالَهُم بِٱلْخَيْرِ لَقُضِىَ إِلَيْهِمْ أَجَلُهُمْ فَنَذَرُ ٱلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا فِى طُغْيَٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿١١﴾ وَإِذَا مَسَّ ٱلْإِنسَٰنَ ٱلضُّرُّ دَعَانَا لِجَنۢبِهِۦٓ أَوْ قَاعِدًا أَوْ قَآئِمًا فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُ ضُرَّهُۥ مَرَّ كَأَن لَّمْ يَدْعُنَآ إِلَىٰ ضُرٍّ مَّسَّهُۥ كَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِلْمُسْرِفِينَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٢﴾ وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا ٱلْقُرُونَ مِن قَبْلِكُمْ لَمَّا ظَلَمُوا۟ وَجَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَمَا كَانُوا۟ لِيُؤْمِنُوا۟ كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْقَوْمَ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿١٣﴾ ثُمَّ جَعَلْنَٰكُمْ خَلَٰٓئِفَ فِى ٱلْأَرْضِ مِنۢ بَعْدِهِمْ لِنَنظُرَ كَيْفَ تَعْمَلُونَ ﴿١٤﴾



Расында сондай бізге жолығуларын үміт етпегендер және дүние тіршілігіне мәз болып сонымен көңілдері жай тапқандар, міне солар, аяттарымыздан хабарсыз. (7) Осылардың істеген күнәлары себепті орындары тозақ. (8) Расында сондай иман келтіріп, ізгі іс істегендердің имандары себепті Раббылары, оларды астарынан өзендер ағатын Нағым жәннәтінің жолына салады. (9) Олардың ондағы дұғалары: "Әй Алла! Пәксің" әрі олардың ондағы амандасулары: "Сәлем" және олардың дұғаларының соңы: "Барлық мақтау әлемдердің Раббы, Аллаға тән!",– деу болады. (10) Егер Алла, адам баласының хайырды, асығыс тілегеніндей; жамандықты да тез берсе еді, әрине олардың ажалдары біткен болар еді. Алайда, бізге кездесуді үміт етпегендерді адасқан бойда қойып қоямыз да, қаңғыра береді. (11) Ал қашан адам баласына бір зиян жетсе: Жатса да отырса да немесе түрегеп тұрса да бізге жалбарынады; алайда қашан одан зиянды айықтырсақ, тіпті оған тиген зиянды айықтыру үшін бізге жалбарынмағандай–ақ кете береді. Солайша, шектен шығушыларға істеген істері көркем көрсетілді. (12) Расында сендерден бұрынғы дәуірдегілердің зұлымдық қылғандықтары және пайғамбарлары келтірген ашық дәлелдерге иман келтірмегендіктері үшін жоқ еттік. Осылайша күнәкар қауымға жаза береміз. (13) Сонан кейін олардың артынан не істейтіндіктеріңді көру үшін жер жүзінде сендерді орындарына қойдық. (14)

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ قَالَ الَّذِينَ لَا يَرْجُونَ
لِقَاءَنَا ائْتِ بِقُرْآنٍ غَيْرِ هَٰذَا أَوْ بَدِّلْهُ قُلْ مَا يَكُونُ لِي
أَنْ أُبَدِّلَهُ مِنْ تِلْقَاءِ نَفْسِي إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰ إِلَيَّ إِنِّي
أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٥﴾ قُلْ لَوْ شَاءَ
اللَّهُ مَا تَلَوْتُهُ عَلَيْكُمْ وَلَا أَدْرَاكُمْ بِهِ فَقَدْ لَبِثْتُ
فِيكُمْ عُمُرًا مِنْ قَبْلِهِ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٦﴾ فَمَنْ أَظْلَمُ
مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِآيَاتِهِ إِنَّهُ
لَا يُفْلِحُ الْمُجْرِمُونَ ﴿١٧﴾ وَيَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ
مَا لَا يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنْفَعُهُمْ وَيَقُولُونَ هَٰؤُلَاءِ شُفَعَاؤُنَا
عِنْدَ اللَّهِ قُلْ أَتُنَبِّئُونَ اللَّهَ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِي السَّمَاوَاتِ وَلَا
فِي الْأَرْضِ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿١٨﴾ وَمَا كَانَ
النَّاسُ إِلَّا أُمَّةً وَاحِدَةً فَاخْتَلَفُوا وَلَوْلَا كَلِمَةٌ
سَبَقَتْ مِنْ رَبِّكَ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ فِيمَا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ
﴿١٩﴾ وَيَقُولُونَ لَوْلَا أُنْزِلَ عَلَيْهِ آيَةٌ مِنْ رَبِّهِ فَقُلْ إِنَّمَا
الْغَيْبُ لِلَّهِ فَانْتَظِرُوا إِنِّي مَعَكُمْ مِنَ الْمُنْتَظِرِينَ ﴿٢٠﴾



Сондай-ақ оларға аяттарымыз ашық дәлел түрінде оқылған кезде, сондай Бізге кездесуді үміт етпегендер: "Бұдан басқа бір Құран келтір немесе мұны ауыстыр!",- деді. (Мұхаммед Ғ.С.): "Оны өз тарапымнан өзгертуіме болмайды. Мен өзіме уахи етілгенге ғана еремін. Расында мен, Раббыма қарсы келсем, ұлы күннің азабынан қорқамын" де. (15) (Мұхаммед Ғ.С.): "Егер Алла қаласа еді, мен Құранды сендерге оқымас едім де, оны сендерге білдірмес еді. Расында мен бұдан бұрын іштеріңде өмір бойынша болдым. Сонда да түсінбейсіңдер ме?",- де. (16) Ал енді Аллаға бір өтірік жала жапсырған не аяттарын жасынға шығарған біреуден кім залымырақ? Шынында күнәкарлар құтылмайды. (17) Олар, Алладан өзге, өздеріне зиян не пайда бермейтін нәрселерге шоқынып: "Оларды, Алланың қасында шапағатшымыз" дейді. (Мұхаммед Ғ.С.): "Сендер Аллаға, көктердегі әрі жердегі Оның білмеген нәрсесінен хабар бересіңдер ме?",- де. Алла, олардың қосқан шеріктерінен пәк, жоғары. (18) Адамдар бір-ақ үммет еді, сонсоң олар қайшылыққа түсті. (Мұхаммед Ғ.С.) егер Раббыңнан бір сөз өткен болмаса еді, таласқан нәрселері турасында әрине араларына үкім берілген болар еді. (Жазаландырылар еді.) (19) Және олар: "Оған, Раббылары тарапынан бір мұғжиза неге түсірілмейді?",- дейді. Сонда сен оларға: "Негізінен көмес, Аллаға тән. Сондықтан күтіңдер! Мен де сендермен бірге соны тосамын!",- де. (20)

وَإِذَآ أَذَقۡنَا ٱلنَّاسَ رَحۡمَةٗ مِّنۢ بَعۡدِ ضَرَّآءَ مَسَّتۡهُمۡ إِذَا لَهُم مَّكۡرٞ فِيٓ ءَايَاتِنَاۚ قُلِ ٱللَّهُ أَسۡرَعُ مَكۡرًاۚ إِنَّ رُسُلَنَا يَكۡتُبُونَ مَا تَمۡكُرُونَ ﴿٢١﴾ هُوَ ٱلَّذِي يُسَيِّرُكُمۡ فِي ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِۖ حَتَّىٰٓ إِذَا كُنتُمۡ فِي ٱلۡفُلۡكِ وَجَرَيۡنَ بِهِم بِرِيحٖ طَيِّبَةٖ وَفَرِحُواْ بِهَا جَآءَتۡهَا رِيحٌ عَاصِفٞ وَجَآءَهُمُ ٱلۡمَوۡجُ مِن كُلِّ مَكَانٖ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُمۡ أُحِيطَ بِهِمۡ دَعَوُاْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ لَئِنۡ أَنجَيۡتَنَا مِنۡ هَٰذِهِۦ لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٢٢﴾ فَلَمَّآ أَنجَىٰهُمۡ إِذَا هُمۡ يَبۡغُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّۗ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّمَا بَغۡيُكُمۡ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمۖ مَّتَٰعَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ ثُمَّ إِلَيۡنَا مَرۡجِعُكُمۡ فَنُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ﴿٢٣﴾ إِنَّمَا مَثَلُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا كَمَآءٍ أَنزَلۡنَٰهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخۡتَلَطَ بِهِۦ نَبَاتُ ٱلۡأَرۡضِ مِمَّا يَأۡكُلُ ٱلنَّاسُ وَٱلۡأَنۡعَٰمُ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذَتِ ٱلۡأَرۡضُ زُخۡرُفَهَا وَٱزَّيَّنَتۡ وَظَنَّ أَهۡلُهَآ أَنَّهُمۡ قَٰدِرُونَ عَلَيۡهَآ أَتَىٰهَآ أَمۡرُنَا لَيۡلًا أَوۡ نَهَارٗا فَجَعَلۡنَٰهَا حَصِيدٗا كَأَن لَّمۡ تَغۡنَ بِٱلۡأَمۡسِۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٤﴾ وَٱللَّهُ يَدۡعُوٓاْ إِلَىٰ دَارِ ٱلسَّلَٰمِ وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ﴿٢٥﴾

٢١١

Адам баласына бір зиян тигеннен кейін рахметімізді таттырсақ, сол уақытта олардың аяттарымызға байланысты айлакерліктері болады. (Мұхаммед Ғ.С.): "Алла, жазаландыруда өте жылдам" де. Расында елшілеріміз (періштелеріміз) істеген сығандықтарыңды жазады. (21) Ол сондай Алла, сендерді құрылықта, теңізде кездіреді. Хатте сендер кемеде боласыңдар. Кеме, оларды жақсы бір самал арқылы алып бара жатады да, олар онымен мәз болады. Бір боран келіп оларға әр тараптан толқын келгенде, олар, онымен қоршалдық деп ойлаған сәтте; сенімін нағыз Аллаға арнап: "Егер осыдан бізді құтқарсаң шүкір етушілерден болар едік" деп тілейді. (22) Дегенмен, Алла оларды құтқарған кезде, олар жер жүзінде орынсыз қарсылық істейді. Әй адам баласы! Дүние тіршілігіндегі қарсылықтарыңның зияны өздеріңе ғана. Сонсоң барар жерлерің біз жақ. Сонда сендерге істеген істеріңді білдіреміз. (23) Шын мәнінде дүние тіршілігінің мысалы: Біз көктен жаудырған жаңбыр тәрізді. Ол арқылы адамдар, малдар жейтін өсімдіктер аралас өсіп, жер жүзі құлпырып зейнеттенген кезде, жер иесі; пайдалануға күшіміз жетеді деп ойлаған сәтте, түнде не күндіз әміріміз келіп, тіпті кеше болмаған тәрізді түбінен орылғанға айналдырдық. Ойланатын қауымға аяттарымызды осылайша айырып баян етеміз. (24) Алла есендік жұртына (жәннәтке) шақырады да, қалаған құлын түп-тура жолға салады. (25)

لِّلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ ٱلْحُسْنَىٰ وَزِيَادَةٌ ۖ وَلَا يَرْهَقُ وُجُوهَهُمْ قَتَرٌ وَلَا ذِلَّةٌ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢٦﴾ وَٱلَّذِينَ كَسَبُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ جَزَآءُ سَيِّئَةٍۭ بِمِثْلِهَا وَتَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۖ مَّا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِنْ عَاصِمٍ ۖ كَأَنَّمَآ أُغْشِيَتْ وُجُوهُهُمْ قِطَعًا مِّنَ ٱلَّيْلِ مُظْلِمًا ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢٧﴾ وَيَوْمَ نَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ مَكَانَكُمْ أَنتُمْ وَشُرَكَآؤُكُمْ ۚ فَزَيَّلْنَا بَيْنَهُمْ ۖ وَقَالَ شُرَكَآؤُهُم مَّا كُنتُمْ إِيَّانَا تَعْبُدُونَ ﴿٢٨﴾ فَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًۢا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ إِن كُنَّا عَنْ عِبَادَتِكُمْ لَغَٰفِلِينَ ﴿٢٩﴾ هُنَالِكَ تَبْلُوا۟ كُلُّ نَفْسٍ مَّآ أَسْلَفَتْ ۚ وَرُدُّوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ مَوْلَىٰهُمُ ٱلْحَقِّ ۖ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿٣٠﴾ قُلْ مَن يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ أَمَّن يَمْلِكُ ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَمَن يُخْرِجُ ٱلْحَىَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ ٱلْمَيِّتَ مِنَ ٱلْحَىِّ وَمَن يُدَبِّرُ ٱلْأَمْرَ ۚ فَسَيَقُولُونَ ٱللَّهُ ۚ فَقُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣١﴾ فَذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمُ ٱلْحَقُّ ۖ فَمَاذَا بَعْدَ ٱلْحَقِّ إِلَّا ٱلضَّلَٰلُ ۖ فَأَنَّىٰ تُصْرَفُونَ ﴿٣٢﴾ كَذَٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى ٱلَّذِينَ فَسَقُوٓا۟ أَنَّهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٣﴾



Сондай жақсы іс істегендерге жақсылық әрі артығы да бар. Олардың беттерінде бір дақ не қорлық әсері көрінбейді, солар жәннәттік. Олар онда мәңгі қалады. (26) Ал сондай жамандық істегендердің жазасы, сондай ғана болады, беттерінде қорлық әсері болады. Оларды, Алладан қорғаушы болмайды. Олардың беттері түннің қараңғылығынан бір бөлім қаптағандай. Солар тозақтық. Олар онда мүлде қалады. (27) Қиямет күні оларды түгел жинаймыз. Сонсоң мүшріктерге: "Сендер де, Аллаға қосқан шеріктерің де орындарыңда тұрыңдар!",– дейміз. Сонда олардың араларын айырамыз. Олардың шеріктері: "Сендер бізге табынбаған едіңдер" дейді. (Олардың Аллаға теңеп табынғандары: Пайғамбарлар, періштелер. Б.Р.Т.Ж–Қ.) (28) "Енді сендер мен біздің арамызға куәлікке Алла жеткілікті. Тіпті біздің, сендердің табынғандарыңнан хабарымыз жоқ" дейді. (29) Сол арада әркім бұрын істеген ісінен сыналады. Сондай-ақ шынайы иелері Алланың хұзырына апарылады. Жасама нәрселері олардан ғайып болды. (30) (Мұхаммед Ғ.С.): "Сендерді аспаннан, жерден кім ризықтандырады? Құлаққа, көздерге кім ие? Өліден тіріні, тіріден өліні кім шығарады? Әр істі кім игерді?",– де. Олар: "Алла" дейді. "Ендеше Алладан қорықпайсыңдар ма?",– де. (31) Міне осы Алла, шынайы Раббыларың. Шындықтан кейін адасудан басқа не бар? Қалай бұрылып бара жатырсыңдар? (32) Осылайша бұзақылық істегендерге Раббыңның: "Рас олар иман келтірмейді" деген сөзі хақиқат болды. (33)

قُلْ هَلْ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ ۚ قُلِ ٱللَّهُ يَبْدَؤُا۟
ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٣٤﴾ قُلْ هَلْ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَهْدِىٓ
إِلَى ٱلْحَقِّ ۚ قُلِ ٱللَّهُ يَهْدِى لِلْحَقِّ ۗ أَفَمَن يَهْدِىٓ إِلَى ٱلْحَقِّ أَحَقُّ أَن
يُتَّبَعَ أَمَّن لَّا يَهِدِّىٓ إِلَّآ أَن يُهْدَىٰ ۖ فَمَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿٣٥﴾
وَمَا يَتَّبِعُ أَكْثَرُهُمْ إِلَّا ظَنًّا ۚ إِنَّ ٱلظَّنَّ لَا يُغْنِى مِنَ ٱلْحَقِّ شَيْـًٔا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
عَلِيمٌۢ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٣٦﴾ وَمَا كَانَ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانُ أَن يُفْتَرَىٰ مِن دُونِ
ٱللَّهِ وَلَٰكِن تَصْدِيقَ ٱلَّذِى بَيْنَ يَدَيْهِ وَتَفْصِيلَ ٱلْكِتَٰبِ لَا رَيْبَ
فِيهِ مِن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٣٧﴾ أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ ۖ قُلْ فَأْتُوا۟ بِسُورَةٍ
مِّثْلِهِۦ وَٱدْعُوا۟ مَنِ ٱسْتَطَعْتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٣٨﴾
بَلْ كَذَّبُوا۟ بِمَا لَمْ يُحِيطُوا۟ بِعِلْمِهِۦ وَلَمَّا يَأْتِهِمْ تَأْوِيلُهُۥ ۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ
ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٣٩﴾
وَمِنْهُم مَّن يُؤْمِنُ بِهِۦ وَمِنْهُم مَّن لَّا يُؤْمِنُ بِهِۦ ۚ وَرَبُّكَ أَعْلَمُ
بِٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٤٠﴾ وَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل لِّى عَمَلِى وَلَكُمْ عَمَلُكُمْ ۖ
أَنتُم بَرِيٓـُٔونَ مِمَّآ أَعْمَلُ وَأَنَا۠ بَرِىٓءٌ مِّمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٤١﴾ وَمِنْهُم مَّن
يَسْتَمِعُونَ إِلَيْكَ ۚ أَفَأَنتَ تُسْمِعُ ٱلصُّمَّ وَلَوْ كَانُوا۟ لَا يَعْقِلُونَ ﴿٤٢﴾



(Мүхаммед Ғ.С.): "Аллаға теңеген шеріктеріңнен, тұңғыш жаратып, сонсоң өлтіріп қайта тірілтетін бар ма?",- де. "Алла, бастапта жаратып, сонан соң қайта тірілтеді. Сонда қайда бұрылып бара жатырсыңдар?",- де. (34) "Шеріктеріңнен тура жолға салатын бар ма?",- де. "Алла тура жолға салды. Ал сонда тура жолға салатын Аллаға бағыну лайық па? Жоқ, тура жолға салынбайынша жол таба алмайтын біреуге ме? Сендерге не болды? Қалай (жансақ) үкім бересіңдер?",- де. (35) Олардың көбі ой жоруға ғана ілеседі. Расында ой, шындыққа қарағанда түкке тұрмайды. Күдіксіз Алла, олардың істегендерін толық білуші. (36) Осы Құран, Алладан өзгенікі деп жала жапсыруға болмайды. Ол, алдындағыны растап, Кітапты ашық баян етеді. Әлемдердің Раббы тарапынан екендігінде шәк жоқ. (37) Олар: "Оны, Мұхаммед өзі сәйкестірді" дей ме? (Мұхаммед Ғ.С.): "Ондай шыншыл болсаңдар, Алладан өзге кімге шамаларың келсе шақырып, осы тәрізді бір сүре жасап әкеліңдер!",- де. (38) Олай емес, олар білімі жетпеген сондай-ақ өздеріне мағынасы білдірілмеген нәрсені олар жасынға шығарды. Осылайша, бұлардан бұрынғылар да жасынға шығарған болатын. Енді қарашы! Залымдардың соңы не болды? (39) Олардан Құранға сенетіндер де бар. Олардан оған сенбейтіндер де бар. Раббың бұзақыларды жақсы біледі. (40) (Мұхаммед Ғ.С.) егер сені жасынға шығарса: "Менің ісім өзіме тән, сендердің істерің өздеріңе тән. Сондай-ақ сендер менің істегенімнен аулақсыңдар, мен де сендердің істегендеріңнен аулақпын" де. (41) Олардан саған құлақ салатын біреулер де бар. Егер олар түсінбейтін болса да, саңырауларға естірте аласың ба? (42)

وَمِنْهُم مَّن يَنظُرُ إِلَيْكَ ۚ أَفَأَنتَ تَهْدِي الْعُمْيَ وَلَوْ كَانُوا لَا يُبْصِرُونَ ﴿٤٣﴾ إِنَّ اللَّهَ لَا يَظْلِمُ النَّاسَ شَيْئًا وَلَٰكِنَّ النَّاسَ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٤٤﴾ وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ كَأَن لَّمْ يَلْبَثُوا إِلَّا سَاعَةً مِّنَ النَّهَارِ يَتَعَارَفُونَ بَيْنَهُمْ ۚ قَدْ خَسِرَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِلِقَاءِ اللَّهِ وَمَا كَانُوا مُهْتَدِينَ ﴿٤٥﴾ وَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ اللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ ﴿٤٦﴾ وَلِكُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولٌ ۖ فَإِذَا جَاءَ رَسُولُهُمْ قُضِيَ بَيْنَهُم بِالْقِسْطِ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٤٧﴾ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٤٨﴾ قُل لَّا أَمْلِكُ لِنَفْسِي ضَرًّا وَلَا نَفْعًا إِلَّا مَا شَاءَ اللَّهُ ۗ لِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌ ۚ إِذَا جَاءَ أَجَلُهُمْ فَلَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً ۖ وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ﴿٤٩﴾ قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ أَتَاكُمْ عَذَابُهُ بَيَاتًا أَوْ نَهَارًا مَّاذَا يَسْتَعْجِلُ مِنْهُ الْمُجْرِمُونَ ﴿٥٠﴾ أَثُمَّ إِذَا مَا وَقَعَ آمَنتُم بِهِ ۚ آلْآنَ وَقَدْ كُنتُم بِهِ تَسْتَعْجِلُونَ ﴿٥١﴾ ثُمَّ قِيلَ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا ذُوقُوا عَذَابَ الْخُلْدِ هَلْ تُجْزَوْنَ إِلَّا بِمَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٥٢﴾ ۞ وَيَسْتَنبِئُونَكَ أَحَقٌّ هُوَ ۖ قُلْ إِي وَرَبِّي إِنَّهُ لَحَقٌّ ۖ وَمَا أَنتُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٥٣﴾

الحزب ٢٢



(Мұхаммед Ғ.С.) олардың саған қарайтын біреулері де бар. Дегенмен көрмейтін көзсіздерді сен тура жолға саласың ба? (43) Расында Алла адамдарға еш зұлымдық қылмайды. Бірақ адамдар өздеріне-өздері зұлымдық қылады. (44) Оларды жинайтын күні; (дүниеде) күндіз бір-ақ сағат тұрғандай болып, олар бір-бірін таныйды. Аллаға жолығуды жасынға шығарып, тура жолға түспегендер зиянға ұшырайды. (45) (Мұхаммед Ғ.С.) егер оларға уәде еткен бейнеттің кейбірін саған көрсетсек немесе сені (бұрын) дүниеден алсақ та, олардың жиналатын орны біз жақ. Соңында Алла олардың не істегендеріне айғақ. (46) Әр үмметтің бір пайғамбары бар. Оларға пайғамбарлары келген заман, араларына туралықпен үкім болады. Сондай-ақ олар, зұлымдыққа ұшырамайды. (47) Олар (кәпірлер): "Егер сендер шыншыл болсаңдар, осы уәде қашан болады" дейді. (48) (Мұхаммед Ғ.С.): "Алланың қалауынан басқа өзіме пайда, зиян келтіру күшіне ие емеспін. Әр үммет үшін бір ажал бар. Қашан олардың белгілі мерзімі келсе, бір сәтке кешіктірілмейді де ілгерлетілмейді" де. (49) Маған айтыңдаршы! Алланың азабы сендерге түнделетіп не күндіз келсе, күнәкарлар не нәрсені асығып тілер еді" де. (50) Азап түскеннен кейін оған иман келтіресіңдер ме? Немесе әзір ме? Расында сендер азапты асығып тілеп едіңдер. (51) Сонсоң залымдарға: "Мәңгілік азапты татыңдар! Істегендеріңнің ғана сазайын тартасыңдар" делінеді. (52) Сенен олар: "Бұл шындық па?",– деп сұрайды. "Әрине Раббыма ант етемін, сөзсіз Ол хақ. Сендер Алланы әлсірете алмайсыңдар" де (53)

وَلَوْ أَنَّ لِكُلِّ نَفْسٍ ظَلَمَتْ مَا فِي الْأَرْضِ لَافْتَدَتْ بِهِ ۗ وَأَسَرُّوا
النَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُا الْعَذَابَ ۖ وَقُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ ۚ وَهُمْ
لَا يُظْلَمُونَ ﴿٥٤﴾ أَلَا إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ أَلَا إِنَّ
وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٥﴾ هُوَ يُحْيِي وَيُمِيتُ
وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٥٦﴾ يَا أَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَاءَتْكُمْ مَوْعِظَةٌ
مِنْ رَبِّكُمْ وَشِفَاءٌ لِمَا فِي الصُّدُورِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِلْمُؤْمِنِينَ
﴿٥٧﴾ قُلْ بِفَضْلِ اللَّهِ وَبِرَحْمَتِهِ فَبِذَٰلِكَ فَلْيَفْرَحُوا هُوَ خَيْرٌ مِمَّا
يَجْمَعُونَ ﴿٥٨﴾ قُلْ أَرَأَيْتُمْ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ لَكُمْ مِنْ رِزْقٍ
فَجَعَلْتُمْ مِنْهُ حَرَامًا وَحَلَالًا قُلْ آللَّهُ أَذِنَ لَكُمْ ۖ أَمْ عَلَى اللَّهِ
تَفْتَرُونَ ﴿٥٩﴾ وَمَا ظَنُّ الَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ
يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ
لَا يَشْكُرُونَ ﴿٦٠﴾ وَمَا تَكُونُ فِي شَأْنٍ وَمَا تَتْلُو مِنْهُ مِنْ قُرْآنٍ
وَلَا تَعْمَلُونَ مِنْ عَمَلٍ إِلَّا كُنَّا عَلَيْكُمْ شُهُودًا إِذْ تُفِيضُونَ
فِيهِ ۚ وَمَا يَعْزُبُ عَنْ رَبِّكَ مِنْ مِثْقَالِ ذَرَّةٍ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي
السَّمَاءِ وَلَا أَصْغَرَ مِنْ ذَٰلِكَ وَلَا أَكْبَرَ إِلَّا فِي كِتَابٍ مُبِينٍ ﴿٦١﴾



Өзіне зұлымдық істеген әркім жер жүзіндегі нәрселер өзінікі болса, төлеуге беріп, азапты көргенде, іштей өкінер еді. Араларына әділдік пен үкім етіледі. Зұлымдыққа ұшырамайды. (54) Сақ болыңдар! Расында көктердегі әрі жердегі нәрселер Алланікі. Біліңдер! Алланың уәдесі хақ. Бірақ олардың көбі білмейді. (55) Ол тірілтеді, өлтіреді. Сондай-ақ Оның алдына қайтарыласыңдар. (56) Әй адамдар! Сендерге Раббыларың тарапынан бір үгіт, жүректегілерге бір шипа, сенушілер үшін тура жол және рахмет (түрінде Құран) келді. (57) (Мұхаммед Ғ.С.): "Олар, Алланың кеңшілігі, мәрхаметімен болған осылармен қуансын. Өйткені, Құран олардың жиған-тергендерінен хайырлы" де. (58) "Қарамайсыңдар ма! Алланың сендерге берген несібесінен арам, халал жасадыңдар" де. "Сендерге Алла рұхсат берді ме? Немесе Аллаға жала жауып жүрсіңдер ме?",- де. (59) Сондай Аллаға өтірік жала жапқандардың, қиямет күні туралы ойы не? Расында Алла, әрине адамдарға кеңшілік иесі. Бірақ олардың көбі шүкірлік қылмайды. (60) (Мұхаммед Ғ.С.) әрқандай бір жағдайда болсаң, Алла тарапынан бір Құран оқысаң және сендер бір іс істесеңдер, әлбетте оған шомған кездеріңде, сендерді көреміз. Сондай-ақ жердегі, көктегі тозаң салмағындай нәрсе Раббыңнан жасырылмайды. Тағы одан кішісі, үлкені ашық бір Кітапта бар. (61)

أَلَآ إِنَّ أَوۡلِيَآءَ ٱللَّهِ لَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ
(٦٢) ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ (٦٣) لَهُمُ ٱلۡبُشۡرَىٰ
فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِۚ لَا تَبۡدِيلَ لِكَلِمَٰتِ ٱللَّهِۚ
ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ (٦٤) وَلَا يَحۡزُنكَ قَوۡلُهُمۡۘ إِنَّ
ٱلۡعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًاۚ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ (٦٥) أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ
مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَمَا يَتَّبِعُ ٱلَّذِينَ
يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُرَكَآءَۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا
ٱلظَّنَّ وَإِنۡ هُمۡ إِلَّا يَخۡرُصُونَ (٦٦) هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ
ٱلَّيۡلَ لِتَسۡكُنُواْ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبۡصِرًاۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَسۡمَعُونَ (٦٧) قَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدٗاۗ
سُبۡحَٰنَهُۥۖ هُوَ ٱلۡغَنِيُّۖ لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ
إِنۡ عِندَكُم مِّن سُلۡطَٰنِۭ بِهَٰذَآۚ أَتَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا
لَا تَعۡلَمُونَ (٦٨) قُلۡ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ
لَا يُفۡلِحُونَ (٦٩) مَتَٰعٞ فِي ٱلدُّنۡيَا ثُمَّ إِلَيۡنَا مَرۡجِعُهُمۡ ثُمَّ
نُذِيقُهُمُ ٱلۡعَذَابَ ٱلشَّدِيدَ بِمَا كَانُواْ يَكۡفُرُونَ (٧٠)



Біліңдер! Расында Алланың достарына хауіп-қатер жоқ, әрі олар қайғырмайды. (62) Сондай иман келтіріп, тақуа болғандар. (63) Оларға дүние тіршілігінде де ахиретте де қуаныш бар. Алланың сөздерінде өзгеріс жоқ. Міне ірі қол жетушілік осы. (64) (Мұхаммед Ғ.С.) кәпірлердің сөзі сені кейітпесін, Расында бүкіл үстемдік Аллаға тән. Ол әр нәрсені естуші, білуші. (65) Естеріңде болсын! Расында көктердегі, жердегі әркім Алланың иелігінде. Алладан өзге теңеген шеріктеріне шоқынғандар, олар ойларына ғана ілеседі. Сондай-ақ олар ойларынша ғана жорамалдайды. (66) Ол сондай Алла, сендер үшін түнді дем алыс, күндізді жарық қылды. Күдіксіз, осында тыңдайтын ел үшін дәлелдер бар. (67) Олар: "Алланың баласы бар" десті. Ол, одан пәк. Ол, мұңсыз. Әрине көктердегі әрі жердегі нәрселер Оған тән. Бұған байланысты қастарыңда бір дәлел жоқ. Аллаға қарсы білмеген нәрселеріңді айтасыңдар ма? (68) (Мұхаммед Ғ.С.): "Расында сондай Аллаға өтірік жала жапсырғандар, құтылмайды" де. (69) Олардікі дүниеде ғана пайдалану. Сонсоң олардың қайтар орны біз жақ. Сонан кейін де қарсы болғандықтары себепті қатты азап таттырамыз. (70)

وَاتْلُ عليهم نبأ نوح إذ قال لقومه يا قوم إن كان كبر عليكم
مقامي وتذكيري بآيات الله فعلى الله توكلت فأجمعوا
أمركم وشركاءكم ثم لا يكن أمركم عليكم غمة ثم اقضوا
إلي ولا تنظرون ﴿٧١﴾ فإن توليتم فما سألتكم من أجر إن
أجري إلا على الله وأمرت أن أكون من المسلمين ﴿٧٢﴾
فكذبوه فنجيناه ومن معه في الفلك وجعلناهم خلائف
وأغرقنا الذين كذبوا بآياتنا فانظر كيف كان عاقبة المنذرين
﴿٧٣﴾ ثم بعثنا من بعده رسلا إلى قومهم فجاءوهم بالبينات
فما كانوا ليؤمنوا بما كذبوا به من قبل كذلك نطبع على قلوب
المعتدين ﴿٧٤﴾ ثم بعثنا من بعدهم موسى وهارون إلى
فرعون وملئه بآياتنا فاستكبروا وكانوا قوما مجرمين ﴿٧٥﴾
فلما جاءهم الحق من عندنا قالوا إن هذا لسحر مبين ﴿٧٦﴾
قال موسى أتقولون للحق لما جاءكم أسحر هذا ولا يفلح
الساحرون ﴿٧٧﴾ قالوا أجئتنا لتلفتنا عما وجدنا عليه آباءنا
وتكون لكما الكبرياء في الأرض وما نحن لكما بمؤمنين ﴿٧٨﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) оларға Нұх (Ғ.С.) тың әңгімесін оқы. Бір заманда еліне: "Әй елім! Араларында тұруым, Алланың аяттарын үгіттеуім сендерге зор келген болса, онда Аллаға тәуекел еттім. Ал енді сендер және шеріктерің не істейтіндеріңде бірлесіңдер. Сонсоң істерің өздеріңе мұң болмасын. Кейін маған мұрса бермей-ақ қолдарыңнан келгенін істеңдер!" деген. (71) "Ал егер жалтайсаңдар,сендерден жалақы сұрамадым ғой. Менің жалақым Аллаға ғана тән. Сондай-ақ Мұсылмандардан болуға бұйырылдым...." (72) Сонда олар, оны жасынға шығарды. Сондықтан Нұх (Ғ.С.) ты әрі онымен бірге кемеде болғандарды құтқарып, олардың орындарын бастырдық. Аяттарымызды жасынға шығарғандарды суға батырдық. Ескерту берілгендердің соңының не болғанын көр! (73) Сонсоң Нұх (Ғ.С.) тан кейінде елдеріне пайғамбарлар жібердік. Оларға ашық мұғжизалар келтірді. Бұрында жасынға шығарғандықтары үшін олар иман келтірмеді. Міне шектен шығушылардың жүректерін өстіп бітейміз. (74) Сонсоң олардың кейін Мұса мен Һарун (Ғ.С.) ды Перғауын және сыбайластарына мұғжизалармен жібердік. Олар менменсіп, күнәкар ел болды. (75) Оларға біз тараптан шындық келген кезде: "Рас осы ашық жады" деді. (76) Мұса (Ғ.С.): "Сендерге келген хақиқатты сөйтіп айтасыңдар ма? Бұл сиқыр ма? Сиқыршылар құтылмайды" деді. (77) Олар (Мұса мен Һарунға): "Ата-бабаларымызды тапқан жолдан бұруға әрі жер жүзінде екеуің ұлық болуға келдіңдер ме? Біз, екеуіңе сенбейміз" деді. (78)

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ٱئْتُونِى بِكُلِّ سَٰحِرٍ عَلِيمٍ ﴿٧٩﴾ فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ
قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلْقُوا۟ مَآ أَنتُم مُّلْقُونَ ﴿٨٠﴾ فَلَمَّآ أَلْقَوْا۟ قَالَ
مُوسَىٰ مَا جِئْتُم بِهِ ٱلسِّحْرُ إِنَّ ٱللَّهَ سَيُبْطِلُهُۥٓ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُصْلِحُ
عَمَلَ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٨١﴾ وَيُحِقُّ ٱللَّهُ ٱلْحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَوْ كَرِهَ
ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿٨٢﴾ فَمَآ ءَامَنَ لِمُوسَىٰٓ إِلَّا ذُرِّيَّةٌ مِّن قَوْمِهِۦ عَلَىٰ
خَوْفٍ مِّن فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِمْ أَن يَفْتِنَهُمْ وَإِنَّ فِرْعَوْنَ لَعَالٍ
فِى ٱلْأَرْضِ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلْمُسْرِفِينَ ﴿٨٣﴾ وَقَالَ مُوسَىٰ يَٰقَوْمِ إِن كُنتُمْ
ءَامَنتُم بِٱللَّهِ فَعَلَيْهِ تَوَكَّلُوٓا۟ إِن كُنتُم مُّسْلِمِينَ ﴿٨٤﴾ فَقَالُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ
تَوَكَّلْنَا رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِّلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٨٥﴾ وَنَجِّنَا
بِرَحْمَتِكَ مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٨٦﴾ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰ وَأَخِيهِ
أَن تَبَوَّءَا لِقَوْمِكُمَا بِمِصْرَ بُيُوتًا وَٱجْعَلُوا۟ بُيُوتَكُمْ قِبْلَةً
وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٧﴾ وَقَالَ مُوسَىٰ
رَبَّنَآ إِنَّكَ ءَاتَيْتَ فِرْعَوْنَ وَمَلَأَهُۥ زِينَةً وَأَمْوَٰلًا فِى ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا رَبَّنَا لِيُضِلُّوا۟ عَن سَبِيلِكَ رَبَّنَا ٱطْمِسْ عَلَىٰٓ أَمْوَٰلِهِمْ
وَٱشْدُدْ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُوا۟ حَتَّىٰ يَرَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ﴿٨٨﴾



Перғауын: "Бүкіл білген сиқыршыларды маған келтіріңдер" деді. (79) Ал сиқыршылар келген кезде, Мұса (Ғ.С.): "Не қоймақшы болсаңдар, қойыңдар" деді. (80) Олар қойғанда, Мұса (Ғ.С.): "Бұл келтіргендерің сиқыр, күдіксіз Алла оны бұзады. Расында Алла бұзақылардың ісін жөндемейді" деді. (81) "Егер күнәкарлар жақтырмаса да, Алла хақиқатты сөздерімен шынға шығарады." (82) Мұса (Ғ.С.) ға, Перғауын мен шонжарларының өздеріне тигізетін кесірінен қорқып, елінен бір топ ғана иман келтірді. Расында Перғауын ол жерде өктем еді. Сондай-ақ ол шектен шығушылардан еді. (83) Мұса (Ғ.С.) еліне: "Әй елім! Егер Аллаға иман келтірген болсаңдар, сондай-ақ Мұсылман болсаңдар онда Аллаға тәуекел қылыңдар" деді. (84) Олар: "Біз Аллаға тәуекел қылдық. Раббымыз, бізді залым елмен сынама" деді. (85) "Сондай-ақ бізді мәрхаметіңмен кәпір қауымнан құтқара көр!..." (86) Мұса мен оның туысына: "Екеуің Мысырда елдеріңе үйлер салыңдар да үйлеріңді намаз орны қылып, намаз оқыңдар. Онымен қатар мүміндерді шүйіншіле" деп уақи еттік. (87) Мұса (Ғ.С.): "Раббымыз! Расында Сен Перғауын және оның шонжарларына дүние тіршілігінде зейнет және малдар бердің жолыңнан адастырулары үшін бе? Малдарын жоқ ет, жүректерін қатайт! Жан түршігерлік азапты көргенге дейін олар иман келтірмейді" деді. (88)

قَالَ قَدْ أُجِيبَت دَّعْوَتُكُمَا فَٱسْتَقِيمَا وَلَا تَتَّبِعَآنِّ سَبِيلَ
ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٨٩﴾ ۞ وَجَٰوَزْنَا بِبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْبَحْرَ
فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ وَجُنُودُهُۥ بَغْيًا وَعَدْوًا ۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَدْرَكَهُ
ٱلْغَرَقُ قَالَ ءَامَنتُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱلَّذِىٓ ءَامَنَتْ بِهِۦ بَنُوٓا۟ إِسْرَٰٓءِيلَ
وَأَنَا۠ مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿٩٠﴾ ءَآلْـَٰٔنَ وَقَدْ عَصَيْتَ قَبْلُ وَكُنتَ
مِنَ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٩١﴾ فَٱلْيَوْمَ نُنَجِّيكَ بِبَدَنِكَ لِتَكُونَ لِمَنْ
خَلْفَكَ ءَايَةً ۚ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلنَّاسِ عَنْ ءَايَٰتِنَا لَغَٰفِلُونَ ﴿٩٢﴾
وَلَقَدْ بَوَّأْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ مُبَوَّأَ صِدْقٍ وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ
فَمَا ٱخْتَلَفُوا۟ حَتَّىٰ جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ ۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِى بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٩٣﴾ فَإِن كُنتَ فِى شَكٍّ مِّمَّآ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ
فَسْـَٔلِ ٱلَّذِينَ يَقْرَءُونَ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكَ ۚ لَقَدْ جَآءَكَ
ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُمْتَرِينَ ﴿٩٤﴾ وَلَا تَكُونَنَّ
مِنَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَتَكُونَ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ
﴿٩٥﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ حَقَّتْ عَلَيْهِمْ كَلِمَتُ رَبِّكَ لَا يُؤْمِنُونَ
﴿٩٦﴾ وَلَوْ جَآءَتْهُمْ كُلُّ ءَايَةٍ حَتَّىٰ يَرَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ﴿٩٧﴾



Алла: "Екеулеріңнің тілектерің қабылданды. Онда тура жолда болыңдар да, білмейтіндердің жолына ермеңдер!",- деді. (89) Исраил ұрпақтарын теңізден өткіздік. Сонда Перғауын және әскерлері жауыздық, дұшпандықпен оларды қуды. Ақыр ол суға батар сәтте: "Исраил ұрпақтары иман келтірген Тәңірден басқа Тәңір жоқтығына иман келтірдім. Мен де бой ұсынушылардан болдым" деді. (90) "Енді ғана сендің бе? Расында сен бұрын қарсы келген бұзақылардан болған едің...." (91) "Сенен кейінгіге үлгі болуы үшін денеңді (жансыз түрде) құтқарамыз. Расында адамдардың көбі аяттарымыздан хабарсыз" (92) Расында Исраил ұрпақтарын жақсы жерге орналастырдық. Сондай-ақ жақсы нәрселермен ризықтандырдық. Оларға білім келгенге дейін қайшылыққа түспеді. Расында Раббың олардың таласқан нәрселері жайында қиямет күні үкім береді. (93) (Мұхаммед Ғ.С.) егер саған түсіргенімізден күдіктенсең, сенен бұрынғы Кітап оқығандардан сұра. Расында саған Раббыңнан хақиқат келді. Сондықтан күдіктенушілерден болма. (94) Сондай-ақ Алланың аяттарын жасынға шығарушылардан болма. Онда зиян тартушылардан боларсың. (95) Расында өздеріне Раббыңның қарғысы лайық болғандар иман келтірмейді. (96) Сондай-ақ оларға бүкіл мұғжизалар келсе де күйзелтуші азапты көргенге дейін (олар иман келтірмейді.) (97)

الجزء الحادي عشر سورة يونس

فَلَوْلَا كَانَتْ قَرْيَةٌ ءَامَنَتْ فَنَفَعَهَآ إِيمَٰنُهَآ إِلَّا قَوْمَ يُونُسَ لَمَّآ
ءَامَنُوا۟ كَشَفْنَا عَنْهُمْ عَذَابَ ٱلْخِزْىِ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَمَتَّعْنَٰهُمْ
إِلَىٰ حِينٍ ﴿٩٨﴾ وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ لَءَامَنَ مَن فِى ٱلْأَرْضِ كُلُّهُمْ
جَمِيعًا ۚ أَفَأَنتَ تُكْرِهُ ٱلنَّاسَ حَتَّىٰ يَكُونُوا۟ مُؤْمِنِينَ ﴿٩٩﴾ وَمَا
كَانَ لِنَفْسٍ أَن تُؤْمِنَ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ وَيَجْعَلُ ٱلرِّجْسَ
عَلَى ٱلَّذِينَ لَا يَعْقِلُونَ ﴿١٠٠﴾ قُلِ ٱنظُرُوا۟ مَاذَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ۚ وَمَا تُغْنِى ٱلْءَايَٰتُ وَٱلنُّذُرُ عَن قَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿١٠١﴾
فَهَلْ يَنتَظِرُونَ إِلَّا مِثْلَ أَيَّامِ ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلِهِمْ ۚ
قُلْ فَٱنتَظِرُوٓا۟ إِنِّى مَعَكُم مِّنَ ٱلْمُنتَظِرِينَ ﴿١٠٢﴾ ثُمَّ نُنَجِّى
رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ كَذَٰلِكَ حَقًّا عَلَيْنَا نُنجِ ٱلْمُؤْمِنِينَ
﴿١٠٣﴾ قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِن كُنتُمْ فِى شَكٍّ مِّن دِينِى فَلَآ أَعْبُدُ ٱلَّذِينَ
تَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِنْ أَعْبُدُ ٱللَّهَ ٱلَّذِى يَتَوَفَّىٰكُمْ ۖ وَأُمِرْتُ
أَنْ أَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٤﴾ وَأَنْ أَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا
وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٠٥﴾ وَلَا تَدْعُ مِن دُونِ ٱللَّهِ
مَا لَا يَنفَعُكَ وَلَا يَضُرُّكَ ۖ فَإِن فَعَلْتَ فَإِنَّكَ إِذًا مِّنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٠٦﴾

٢٢٠

Юныс (Ғ.С.) тың ғана елінен басқа (азаптың келгенін көріп) иман келтірген әрі имандары пайда берген бір кент болмаған. Олар иман келтірген заманда, өздерінен дүние тіршілігіндегі қорлықты айықтырдық та, оларды бір мерзімге дейін пайдаландырдық. (98) (37–С.39–А.) (Мұхаммед Ғ.С.) егер Раббың қаласа еді, әрине жер жүзіндегілердің барлығы түгелдей иман келтірер еді. Адамдарды иман келтіруге сен зорлайсың ба? (99) Алладан бұйрықсыз ешкімнің иман келтіруі мүмкін емес. Алла азапты ақылдарын жұмсамайтындарға береді. (100) (Мұхаммед Ғ.С.): "Қараңдар! Көктер мен жерде не бар?",– де. Сенбейтін қауымға; дәлелдер, ескертулер пайда бермейді. (101) Олар өздерінен бұрын өткендердің бастарына келген күндер тәріздіні ғана күтеді. (Мұхаммед Ғ.С.): "Онда тосыңдар! Расында мен де сендермен бірге тосамын!",– де. (102) Сонсоң елшілерімізді, иман келтіргендерді құтқарамыз. Осылайша иман келтіргендерді құтқаруымыз бізге міндет. (103) (Мұхаммед Ғ.С.): "Әй адам баласы! Менің дінімнен күдікте болсаңдар. Ал онда мен, сендердің Алладан өзге табынғандарыңа табынбаймын; бірақ сендерді өлтіретін Аллаға құлшылық қыламын және иман келтірушілерден болуға бұйырылдым" де. (104) "Ал, бетіңді нағыз бір ыңғай Алланы бірлеу дініне бұр. Шерік қатушылардан болма!" (105) "Және де Алладан өзге саған пайда, зиян келтіре алмайтын нәрселерге жабарынба. Сонда егер оны істесең, онда күдіксіз сен залымдардан боларсың" (106)

وَإِن يَمْسَسْكَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا هُوَ وَإِن
يُرِدْكَ بِخَيْرٍ فَلَا رَآدَّ لِفَضْلِهِۦ يُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ
وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٠٧﴾ قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدْ جَآءَكُمُ
ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكُمْ فَمَنِ ٱهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِى لِنَفْسِهِۦ وَمَن
ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا وَمَآ أَنَا۠ عَلَيْكُم بِوَكِيلٍ ﴿١٠٨﴾ وَٱتَّبِعْ
مَا يُوحَىٰٓ إِلَيْكَ وَٱصْبِرْ حَتَّىٰ يَحْكُمَ ٱللَّهُ وَهُوَ خَيْرُ ٱلْحَٰكِمِينَ ﴿١٠٩﴾

سُورَةُ هُودٍ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الٓر كِتَٰبٌ أُحْكِمَتْ ءَايَٰتُهُۥ ثُمَّ فُصِّلَتْ مِن لَّدُنْ حَكِيمٍ خَبِيرٍ ﴿١﴾
أَلَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّا ٱللَّهَ إِنَّنِى لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ وَبَشِيرٌ ﴿٢﴾ وَأَنِ ٱسْتَغْفِرُوا۟
رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوبُوٓا۟ إِلَيْهِ يُمَتِّعْكُم مَّتَٰعًا حَسَنًا إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى وَيُؤْتِ
كُلَّ ذِى فَضْلٍ فَضْلَهُۥ وَإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ
كَبِيرٍ ﴿٣﴾ إِلَى ٱللَّهِ مَرْجِعُكُمْ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤﴾ أَلَآ إِنَّهُمْ
يَثْنُونَ صُدُورَهُمْ لِيَسْتَخْفُوا۟ مِنْهُ أَلَا حِينَ يَسْتَغْشُونَ ثِيَابَهُمْ
يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ إِنَّهُۥ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٥﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) егер Алла саған бір зиян жеткізсе, сонда оны Алладан басқа айықтырушы жоқ. Ал егер саған бір жақсылық қаласа, оның кеңшілігін тойтарушы жоқ. Ол, оны құлдарынан қалаған кісісіне береді. Ол өте жарылқаушы, ерекше мейірімді. (107) (Мұхаммед Ғ.С.): "Әй адам баласы! Сендерге Раббыларыңнан хақ келді. Енді кім тура жолда болса, өзі үшін тура жолда болады. Ал енді біреу адасса, өз зиянына ғана адасады. Мен сендерге кепіл емеспін" де. (108) Саған уақи етілгенге ер. Сондай-ақ Алла бір үкім бергенге дейін сабыр ет. Ол, үкім берушілердің хайырлысы. (109)

## 11–ҺҮД СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жүз жиырма үш аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Ұғымын Алла біледі. Бұл аяттары бекітілген бір Кітап. Сонсоң аса дана, толық білуші тарапынан ашық баян етілген. (1) Алладан басқаға әсте құлшылық қылмаңдар. Шын мәнінде мен сендерге Оның тарапынан қорқытушы, қуандырушымын. (2) Раббыларыңнан жарылқау тілеңдер. Сонан соң Оған тәубе етіңдер. Ол сендерді белгілі бір мерзімге дейін көркем түрде пайдаландырады да, әрбір мәрхамет иесіне артық сыйлық береді. Егер жалтайсаңдар, расында сендер туралы ұлы күннің азабынан қорқамын. (3) Қайтар жерлерің Алла жақ. Ол, әр нәрсеге күші жетуші. (4) Естеріңде болсын. Олар, Одан жасырыну үшін кеуделерін бұрады! Біліңдер! Олар киімдерін бүркенген кезде де, Алла көрінеу, көмес істеген нәрселерін біледі. Расында Ол, көкіректегілерді толық білуші. (5)


الجزء الثاني عشر — سورة هود

وَمَا مِن دَآبَّةٍ فِي ٱلْأَرْضِ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ رِزْقُهَا وَيَعْلَمُ مُسْتَقَرَّهَا
وَمُسْتَوْدَعَهَا كُلٌّ فِي كِتَٰبٍ مُّبِينٍ (٦) وَهُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ وَكَانَ عَرْشُهُۥ
عَلَى ٱلْمَآءِ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا وَلَئِن قُلْتَ
إِنَّكُم مَّبْعُوثُونَ مِنۢ بَعْدِ ٱلْمَوْتِ لَيَقُولَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا
إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ (٧) وَلَئِنْ أَخَّرْنَا عَنْهُمُ ٱلْعَذَابَ إِلَىٰٓ
أُمَّةٍ مَّعْدُودَةٍ لَّيَقُولُنَّ مَا يَحْبِسُهُۥٓ أَلَا يَوْمَ يَأْتِيهِمْ لَيْسَ
مَصْرُوفًا عَنْهُمْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ (٨)
وَلَئِنْ أَذَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ مِنَّا رَحْمَةً ثُمَّ نَزَعْنَٰهَا مِنْهُ إِنَّهُۥ
لَيَـُٔوسٌ كَفُورٌ (٩) وَلَئِنْ أَذَقْنَٰهُ نَعْمَآءَ بَعْدَ ضَرَّآءَ
مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ ذَهَبَ ٱلسَّيِّـَٔاتُ عَنِّيٓ إِنَّهُۥ لَفَرِحٌ فَخُورٌ (١٠)
إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُوا وَعَمِلُوا ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُولَٰٓئِكَ لَهُم مَّغْفِرَةٌ
وَأَجْرٌ كَبِيرٌ (١١) فَلَعَلَّكَ تَارِكٌۢ بَعْضَ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيْكَ
وَضَآئِقٌۢ بِهِۦ صَدْرُكَ أَن يَقُولُوا لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ كَنزٌ أَوْ جَآءَ
مَعَهُۥ مَلَكٌ إِنَّمَآ أَنتَ نَذِيرٌ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ وَكِيلٌ (١٢)

٢٢٢

Жер бетіндегі әр жәндіктің көрегі Аллаға ғана тән. Ол, олардың тұрақты, тұрақсыз орындарын біледі. Барлығы ашық бір Кітапта. (6) Ол Алла, қайсыларың жақсы ғамал істейді деп, сынау үшін көктер мен жерді алты күнде жаратты. Оның ғаршысы су үстінде еді... (Ғаршыдан кейін су жаратылған. Б.М.К.Р.Т. 21–С. 30–А) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Егер сендер өлгеннен кейін тірілесіңдер" десең, кәпірлер: "Мынау ашық жадыдан басқа дәнеңе емес" дейді. (7) Егер олардан азапты белгілі бір мерзімге дейін кешіктірсек, әрине олар: "Оны не тосты?",– дейді. Сақ болыңдар! Оларға азап келген күні солардан қайтарылмайды. Олардың мазақ қылған нәрселері бастарына жетеді. (8) Егер біз адам баласына мәрхамет нәсіп етіп, сонан кейін оны одан алсақ, сөзсіз ол мүлде күдер үзіп, өте қарсы келеді. (9) Алайда оған тиген зияннан кейін, нығметтерімізді таттырсақ, әрине: "Ол жамандықтар менен кетті" деп, күдіксіз ол қуанып, мақтанады. (10) Бірақ сабыр етіп, ізгі іс істегендер, міне солар үшін жарылқау және зор сауап бар. (11) (Мұхаммед Ғ.С.) бәлкім сен олардың: "Оған қазына неге түсірмейді? Яки онымен бірге періште неге келмейді?",– деулеріне көңлің тарайып, өзіңе уахи етілген нәрсенің кейбірін тастауың ықтимал. Шынында сен бір ескертушісің. Алла әр нәрсеге кепіл. (12)

أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ قُلْ فَأْتُوا بِعَشْرِ سُوَرٍ مِّثْلِهِ مُفْتَرَيَاتٍ
وَادْعُوا مَنِ اسْتَطَعْتُم مِّن دُونِ اللَّهِ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٣﴾
فَإِلَّمْ يَسْتَجِيبُوا لَكُمْ فَاعْلَمُوا أَنَّمَا أُنزِلَ بِعِلْمِ اللَّهِ وَأَن لَّا إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَ فَهَلْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٤﴾ مَن كَانَ يُرِيدُ الْحَيَاةَ
الدُّنْيَا وَزِينَتَهَا نُوَفِّ إِلَيْهِمْ أَعْمَالَهُمْ فِيهَا وَهُمْ فِيهَا لَا يُبْخَسُونَ
﴿١٥﴾ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَيْسَ لَهُمْ فِي الْآخِرَةِ إِلَّا النَّارُ وَحَبِطَ
مَا صَنَعُوا فِيهَا وَبَاطِلٌ مَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾ أَفَمَن كَانَ
عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّهِ وَيَتْلُوهُ شَاهِدٌ مِّنْهُ وَمِن قَبْلِهِ كِتَابُ
مُوسَىٰ إِمَامًا وَرَحْمَةً أُولَٰئِكَ يُؤْمِنُونَ بِهِ وَمَن يَكْفُرْ بِهِ
مِنَ الْأَحْزَابِ فَالنَّارُ مَوْعِدُهُ فَلَا تَكُ فِي مِرْيَةٍ مِّنْهُ إِنَّهُ الْحَقُّ
مِن رَّبِّكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٧﴾ وَمَنْ
أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أُولَٰئِكَ يُعْرَضُونَ
عَلَىٰ رَبِّهِمْ وَيَقُولُ الْأَشْهَادُ هَٰؤُلَاءِ الَّذِينَ كَذَبُوا عَلَىٰ
رَبِّهِمْ أَلَا لَعْنَةُ اللَّهِ عَلَى الظَّالِمِينَ ﴿١٨﴾ الَّذِينَ يَصُدُّونَ
عَن سَبِيلِ اللَّهِ وَيَبْغُونَهَا عِوَجًا وَهُم بِالْآخِرَةِ هُمْ كَافِرُونَ ﴿١٩﴾



Немесе олар: "Құранды өзі жасады" дей ме? (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Егер айтқандарың шын болса, Алладан өзге көмекке шақыра алатындарыңды шақырыңдар да сол сияқты жасама он сүре келтіріңдер" де. (13) Егер ол шақырғандарың сендерге жауап бермесе, онда біліңдер, шын мәнінде бұл Құран Алланың білімімен түсірілген әрі Алладан басқа ешбір Тәңір жоқ. Ал енді де бой ұсынбайсыңдар ма?",– де. (14) Кім дүние тіршілігін әрі оның зейнетін қаласа, дүниеде олардың еңбектерін толық береміз; сондай-ақ олар онда кемшілікке ұшыратылмайды. (15) Соларға ақиретте тозақ отынан басқа еш нәрсе жоқ. Дүниедегі жасағандары жойылып кетті. Негізінде олардың істегендері босқа. (16) Раббынан ашық бір дәлелі болған және оған жалғас куәсы да болған сондай-ақ бұрынғы жетекші әрі игілік түріндегі Мұса (Ғ.С.) ның Кітабына ие болған кісілер, міне солар, Құранға сенгендер. Әрқандай топтардан кім Құранға қарсы келсе онда оның уәделі орны от. (Мұхаммед Ғ.С.) сен де одан күдікте болма. Расында Құран, Раббың тарапынан бір хақиқат. Бірақ адамдардың көбі сенбейді. (17) Аллаға өтірік жала жапсырғаннан кім залымырақ. Міне бұлар, Раббыларының хұзырына шығарылады. Сондай-ақ айғақтары да: "Міне бұлар, Раббыларына өтірік айтқандар" дейді. Естеріңде болсын! Алланың қарғысы залымдарға тән. (18) Олар сондай Алланың жолынан тосады да оны қисайтуға тырысады. Тағы олар ақиретке қарсы келушілер. (19)

أُولَٰئِكَ لَمْ يَكُونُوا مُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ وَمَا كَانَ لَهُم مِّن
دُونِ اللَّهِ مِنْ أَوْلِيَاءَ يُضَاعَفُ لَهُمُ الْعَذَابُ مَا كَانُوا يَسْتَطِيعُونَ
السَّمْعَ وَمَا كَانُوا يُبْصِرُونَ ﴿٢٠﴾ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ خَسِرُوا
أَنفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٢١﴾ لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ
فِي الْآخِرَةِ هُمُ الْأَخْسَرُونَ ﴿٢٢﴾ إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا
الصَّالِحَاتِ وَأَخْبَتُوا إِلَىٰ رَبِّهِمْ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ
هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢٣﴾ ۞ مَثَلُ الْفَرِيقَيْنِ كَالْأَعْمَىٰ
وَالْأَصَمِّ وَالْبَصِيرِ وَالسَّمِيعِ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا أَفَلَا تَذَكَّرُونَ
﴿٢٤﴾ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ إِنِّي لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢٥﴾
أَن لَّا تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ أَلِيمٍ
﴿٢٦﴾ فَقَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَوْمِهِ مَا نَرَاكَ إِلَّا بَشَرًا
مِّثْلَنَا وَمَا نَرَاكَ اتَّبَعَكَ إِلَّا الَّذِينَ هُمْ أَرَاذِلُنَا بَادِيَ
الرَّأْيِ وَمَا نَرَىٰ لَكُمْ عَلَيْنَا مِن فَضْلٍ بَلْ نَظُنُّكُمْ كَاذِبِينَ
﴿٢٧﴾ قَالَ يَا قَوْمِ أَرَأَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي وَآتَانِي رَحْمَةً
مِّنْ عِندِهِ فَعُمِّيَتْ عَلَيْكُمْ أَنُلْزِمُكُمُوهَا وَأَنتُمْ لَهَا كَارِهُونَ ﴿٢٨﴾

الحزب ٢٣



Бұлар жер жүзінде Алланы нашарлата алмайды. Әрі олардың Алладан өзге жәрдемшілері жоқ. Оларға азап еселеніп отырады. Өйткені,олар ести алмайды да көре алмайды. (20) Міне солар, өздеріне зиян етеді. Жасама Тәңірлері олардан безіп жоқ болады. (21) Күдіксіз олар, ақиретте өте зиянға ұшырағандар. (22) Дау жоқ, иман келтіріп ізгі іс істегендер, Раббыларына бой ұсынғандар, олар жаннаттық. Олар, онда мәңгі қалады. (23) (Кәпір, Мұсылман) екі топтың мысалы: Саңырау мен естуші тәрізді. Мысал тұрғысынан екеуі тең бе? Түсінбейсіңдер ме? (24) Әрине біз Нұх (Ғ.С.) ты қауымына жібердік: "Мен сендер үшін ап–ашық бір ескертушімін." (25) "Аллаға ғана ғибадат қылыңдар, шынында мен сендерге, күйзелтуші күннің азабынан қорқамын" деді. (26) Елінің қарсы келген бастықтары: "Біз сені өзіміз тәрізді ғана адам көреміз, саған тар көзқарасты қорларымыздан басқанын ергенін көрмейміз. Сондай–ақ сендердің бізге бір артықшылықтарыңды көрмейміз. Тіпті сендерді өтірікші деп ойлаймыз" деді (27) Нұх (Ғ.С.): "Әй елім! Көрдіңдер ме? Раббым тарапынан ашық бір дәлел үстінде болсам және Ол, өз қасынан бір мәрхамет еткен болса, Ал ол, сендерге көрінбесе, сондай–ақ сендер оны жек көрсеңдер де сендерге оны зорлап қабылдата аламыз ба?" деді. (28)

وَيَٰقَوۡمِ لَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مَالًاۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِۚ وَمَآ
أَنَا۠ بِطَارِدِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْۚ إِنَّهُم مُّلَٰقُواْ رَبِّهِمۡ وَلَٰكِنِّيٓ أَرَىٰكُمۡ
قَوۡمٗا تَجۡهَلُونَ ٢٩ وَيَٰقَوۡمِ مَن يَنصُرُنِي مِنَ ٱللَّهِ إِن طَرَدتُّهُمۡۚ
أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٣٠ وَلَآ أَقُولُ لَكُمۡ عِندِي خَزَآئِنُ ٱللَّهِ وَلَآ
أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ وَلَآ أَقُولُ إِنِّي مَلَكٞ وَلَآ أَقُولُ لِلَّذِينَ تَزۡدَرِيٓ
أَعۡيُنُكُمۡ لَن يُؤۡتِيَهُمُ ٱللَّهُ خَيۡرًاۖ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا فِيٓ أَنفُسِهِمۡ إِنِّيٓ إِذٗا
لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣١ قَالُواْ يَٰنُوحُ قَدۡ جَٰدَلۡتَنَا فَأَكۡثَرۡتَ
جِدَٰلَنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٣٢ قَالَ
إِنَّمَا يَأۡتِيكُم بِهِ ٱللَّهُ إِن شَآءَ وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ ٣٣ وَلَا يَنفَعُكُمۡ
نُصۡحِيٓ إِنۡ أَرَدتُّ أَنۡ أَنصَحَ لَكُمۡ إِن كَانَ ٱللَّهُ يُرِيدُ أَن يُغۡوِيَكُمۡۚ
هُوَ رَبُّكُمۡ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٣٤ أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ
قُلۡ إِنِ ٱفۡتَرَيۡتُهُۥ فَعَلَيَّ إِجۡرَامِي وَأَنَا۠ بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُجۡرِمُونَ ٣٥
وَأُوحِيَ إِلَىٰ نُوحٍ أَنَّهُۥ لَن يُؤۡمِنَ مِن قَوۡمِكَ إِلَّا مَن قَدۡ ءَامَنَ
فَلَا تَبۡتَئِسۡ بِمَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ٣٦ وَٱصۡنَعِ ٱلۡفُلۡكَ بِأَعۡيُنِنَا
وَوَحۡيِنَا وَلَا تُخَٰطِبۡنِي فِي ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ إِنَّهُم مُّغۡرَقُونَ ٣٧



"Әй елім! Сендерден мал сұрамаймын. Жалақым Аллаға ғана тән. Сондай-ақ иман келтіргендерді қуалаушы емеспін. Өйткені, олар Раббыларына жолығушылар. Бірақ мен сендерді надан көремін" (29) "Әй елім! Егер мен оларды қуаласам, мені Алладан кім қорғайды, түсінбейсіңдер ме?" (30) Мен сендерге: "Жанымда Алланың қазыналары бар демеймін де көместі де білмеймін. Мен бір періштемін де демеймін. Сондай-ақ көздеріңе ілмейтіндерге: "Алла әсте жақсылық қылмайды" демеймін. Алла олардың ішіндегілерді жақсы біледі. Ол уақытта мен залымдардан болармын" (деді.) (31) Олар: "Әй Нұх! Рас бізбен жанжалдастың, сондықтан тартысуды көбейтіп жібердің. Егер сөзің шын болса, енді бопсалаған нәрсеңді бізге келтір" деді. (32) Нұх (Ғ.С.): "Оны сендерге қаласа, Алла ғана келтіреді. Сендердің оған шамаларың келмейді" деді. (33) "Егер Алла, сендерді қаңғыртуды қаласа, сендерді үгіттеуді қаласам да үгітім сендерге пайда бермейді. Ол, сендердің Раббыларың. Сол уақытта оған қайтарыласыңдар." (34)(Мұхаммед Ғ.С.) бәлкім кәпірлер: "Құранды өзі жасады" дей ме?. Оларға: "Егер оны жасаған болсам күнәсы маған тән. Алайда, мен сендердің істеген күнәларыңнан аулақпын" де. (35) Сондай-ақ Нұх (Ғ.С.) қа: "Еліңнен иман келтіргеннен басқалары, әсте иман келтірмейді. Енді олардың істегендеріне кейіме" делінген түрде уахи етілді. (36) Көз алдымызда нұсқауымыз бойынша кеме жаса. Залымдар турасында маған айт па! Өйткені, олар суға батырылады. (37)

وَيَصۡنَعُ ٱلۡفُلۡكَ وَكُلَّمَا مَرَّ عَلَيۡهِ مَلَأٞ مِّن قَوۡمِهِۦ سَخِرُواْ
مِنۡهُۚ قَالَ إِن تَسۡخَرُواْ مِنَّا فَإِنَّا نَسۡخَرُ مِنكُمۡ كَمَا تَسۡخَرُونَ ٣٨
فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ مَن يَأۡتِيهِ عَذَابٞ يُخۡزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيۡهِ عَذَابٞ
مُّقِيمٌ ٣٩ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَمۡرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ قُلۡنَا ٱحۡمِلۡ فِيهَا
مِن كُلّٖ زَوۡجَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِ وَأَهۡلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيۡهِ ٱلۡقَوۡلُ
وَمَنۡ ءَامَنَۚ وَمَآ ءَامَنَ مَعَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلٞ ٤٠ ۞ وَقَالَ ٱرۡكَبُواْ
فِيهَا بِسۡمِ ٱللَّهِ مَجۡر۪ىٰهَا وَمُرۡسَىٰهَآۚ إِنَّ رَبِّي لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ٤١ وَهِيَ
تَجۡرِي بِهِمۡ فِي مَوۡجٖ كَٱلۡجِبَالِ وَنَادَىٰ نُوحٌ ٱبۡنَهُۥ وَكَانَ
فِي مَعۡزِلٖ يَٰبُنَيَّ ٱرۡكَب مَّعَنَا وَلَا تَكُن مَّعَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٤٢
قَالَ سَـَٔاوِيٓ إِلَىٰ جَبَلٖ يَعۡصِمُنِي مِنَ ٱلۡمَآءِۚ قَالَ لَا عَاصِمَ
ٱلۡيَوۡمَ مِنۡ أَمۡرِ ٱللَّهِ إِلَّا مَن رَّحِمَۚ وَحَالَ بَيۡنَهُمَا ٱلۡمَوۡجُ فَكَانَ
مِنَ ٱلۡمُغۡرَقِينَ ٤٣ وَقِيلَ يَٰٓأَرۡضُ ٱبۡلَعِي مَآءَكِ وَيَٰسَمَآءُ
أَقۡلِعِي وَغِيضَ ٱلۡمَآءُ وَقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ وَٱسۡتَوَتۡ عَلَى ٱلۡجُودِيِّۖ وَقِيلَ
بُعۡدٗا لِّلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٤ وَنَادَىٰ نُوحٞ رَّبَّهُۥ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ
ٱبۡنِي مِنۡ أَهۡلِي وَإِنَّ وَعۡدَكَ ٱلۡحَقُّ وَأَنتَ أَحۡكَمُ ٱلۡحَٰكِمِينَ ٤٥

الحزب ٢٣



Кемені жасап жатқанда, елінің бастықтары жанынан өткен сайын оны тәлкек қылды. Нүх (Ғ.С.) оларға: "Егер бізді сықақ қылсаңдар, біз де сендерді, бізді сықақ қылғандарыңдай сықақ етеміз" деді. (38) Ал енді жедел білесіңдер: Қорлайтын азап кімге келер екен және тұрақты азап кімнің басына түседі екен?" (39) Ақыр әміріміз келген заманда, тандырдан су қайнады. Нүх (Ғ.С.) қа: "Ол кемеге әр нәрседен бір жүп және бұрын үкім етілгеннен басқа семьяңды орналастыр. Әрі иман келтіргендерді де ал" дедік. Негізінде онымен бірге иман келтірген өте аз ғана еді. (40) Нүх (Ғ.С.): "Кемеге отырыңдар Оның жүруі де тұруы да Алланың атымен. Расында Раббым өте жарылқаушы, ерекше мейірімді" деді. (41) Ол кеме оларды, таулардай толқында алып жүрді. Нүх (Ғ.С.) айрылуда болған ұлына: "Әй балақайым! Бізбен бірге кемеге отыр, қарсы болушылардан болма!",– деп дабыстады (42) Ұлы, Кенған: "Мені судан сақтайтын тауға паналаймын" деді. Әкесі: "Бүгін Алланың әмірінен сақтаушы жоқ. Бірақ біреуге мәрхамет етсе басқа" дегенде, екеуінің арасына толқын түсіп Кенған суға батқандардан болды. (43) "Әй жер! Суыңды жұт. Аспан сен де тоқта" делінді де су тартылды. Іс бітті. Кеме Жуди тауына тоқтады. "Залымдар жоқ болсын!" делінді. (Бұл Жуди тауы Мүсылға жақын. Б.Ж.М.К.Р.Х.Т.Ж–Қ.) (44) Нүх (Ғ.С.) Раббына дабыстап: "Раббым! Күдіксіз ұлым семьямнан ғой. Шәксіз уәдең хақ. Сондай–ақ Сен ең тура үкім етушісің" деді. (45)

قَالَ يَٰنُوحُ إِنَّهُۥ لَيۡسَ مِنۡ أَهۡلِكَۖ إِنَّهُۥ عَمَلٌ غَيۡرُ صَٰلِحٖۖ فَلَا تَسۡـَٔلۡنِ
مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٌۖ إِنِّيٓ أَعِظُكَ أَن تَكُونَ مِنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ ﴿٤٦﴾
قَالَ رَبِّ إِنِّيٓ أَعُوذُ بِكَ أَنۡ أَسۡـَٔلَكَ مَا لَيۡسَ لِي بِهِۦ عِلۡمٞۖ وَإِلَّا
تَغۡفِرۡ لِي وَتَرۡحَمۡنِيٓ أَكُن مِّنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ﴿٤٧﴾ قِيلَ يَٰنُوحُ
ٱهۡبِطۡ بِسَلَٰمٖ مِّنَّا وَبَرَكَٰتٍ عَلَيۡكَ وَعَلَىٰٓ أُمَمٖ مِّمَّن مَّعَكَۚ
وَأُمَمٞ سَنُمَتِّعُهُمۡ ثُمَّ يَمَسُّهُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿٤٨﴾ تِلۡكَ
مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهَآ إِلَيۡكَۖ مَا كُنتَ تَعۡلَمُهَآ أَنتَ وَلَا قَوۡمُكَ
مِن قَبۡلِ هَٰذَاۖ فَٱصۡبِرۡۖ إِنَّ ٱلۡعَٰقِبَةَ لِلۡمُتَّقِينَ ﴿٤٩﴾ وَإِلَىٰ عَادٍ
أَخَاهُمۡ هُودٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ
غَيۡرُهُۥٓۖ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا مُفۡتَرُونَ ﴿٥٠﴾ يَٰقَوۡمِ لَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ
أَجۡرًاۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَى ٱلَّذِي فَطَرَنِيٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ﴿٥١﴾
وَيَٰقَوۡمِ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِ يُرۡسِلِ ٱلسَّمَآءَ
عَلَيۡكُم مِّدۡرَارٗا وَيَزِدۡكُمۡ قُوَّةً إِلَىٰ قُوَّتِكُمۡ وَلَا تَتَوَلَّوۡاْ
مُجۡرِمِينَ ﴿٥٢﴾ قَالُواْ يَٰهُودُ مَا جِئۡتَنَا بِبَيِّنَةٖ وَمَا نَحۡنُ
بِتَارِكِيٓ ءَالِهَتِنَا عَن قَوۡلِكَ وَمَا نَحۡنُ لَكَ بِمُؤۡمِنِينَ ﴿٥٣﴾



(Алла): "Әй Нұх! Ол, семьяннан емес. Өйткені, оның ісі дұрыс емес. Сондыктан білмеген бір нәрсені Менен тілеме. Сені надандардан болмауыңды насихаттаймын" деді. (46) (Нұх F.C.): "Раббым! Расында білмегенімді Сенен тілеуден өзіңе сиынамын. Егер мені жарылқамасаң, маған мәрхамет етпесең зиянға ұшыраушылардан болармын" деді. (47) "Әй Нұх! Саған, сенімен бірге болған топтарға бізден сәлеметтік, молшылықпен кемеден түс! Бір талай топты дүниеде пайдаландырамыз да сонан кейін олар біздің күйзелтуші азабымызға ұшырайды" делінді. (48) (Мұхаммед F.C.) міне бұлар білінбеген әңгімелерден. Оны саған уақи етеміз. Бұдан бұрын оны сен де, қаумың да білмейтін еді. Онда сабыр ет. Расында соңғы табыс тақуалар үшін. (49) Ғад қаумына туыстары Һұд (F.C.) ты жібердік: "Әй елім! Аллаға құлшылық қылыңдар. Сендердің Одан басқа Тәңірлерің жоқ. Сендер өте жалақорсыңдар" деді. (50) "Әй елім! Бұған сендерден жалақы сұрамаймын, еңбегім мені жаратқанға ғана тән. Сонда да түсінбейсіңдерме?" (51) "Әй халқым! Раббыларыңнан жарылқау тілеңдер. Сонсоң Оған тәубе қылыңдар. Сендерге көктен жаңбыр жаудырып, қуаттарыңның үстіне қуат қоссын. Сондай-ақ күнәкар болып, жалтармаңдар" деді. (52) Олар: "Әй Һұд! Сен бізге ашық дәлел келтірмедің. Біздер сенің сөзің бойынша тәңірлерімізді тастамаймыз да саған сенбейміз" деді. (53)

إِن نَّقُولُ إِلَّا اعْتَرَاكَ بَعْضُ آلِهَتِنَا بِسُوءٍ قَالَ إِنِّي أُشْهِدُ اللَّهَ
وَاشْهَدُوا أَنِّي بَرِيءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ﴿٥٤﴾ مِن دُونِهِ فَكِيدُونِي
جَمِيعًا ثُمَّ لَا تُنظِرُونِ ﴿٥٥﴾ إِنِّي تَوَكَّلْتُ عَلَى اللَّهِ رَبِّي وَرَبِّكُم مَّا
مِن دَابَّةٍ إِلَّا هُوَ آخِذٌ بِنَاصِيَتِهَا إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ
﴿٥٦﴾ فَإِن تَوَلَّوْا فَقَدْ أَبْلَغْتُكُم مَّا أُرْسِلْتُ بِهِ إِلَيْكُمْ وَيَسْتَخْلِفُ
رَبِّي قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّونَهُ شَيْئًا إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ حَفِيظٌ
﴿٥٧﴾ وَلَمَّا جَاءَ أَمْرُنَا نَجَّيْنَا هُودًا وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ بِرَحْمَةٍ
مِّنَّا وَنَجَّيْنَاهُم مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٥٨﴾ وَتِلْكَ عَادٌ جَحَدُوا بِآيَاتِ
رَبِّهِمْ وَعَصَوْا رُسُلَهُ وَاتَّبَعُوا أَمْرَ كُلِّ جَبَّارٍ عَنِيدٍ ﴿٥٩﴾ وَأُتْبِعُوا
فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا لَعْنَةً وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ أَلَا إِنَّ عَادًا كَفَرُوا رَبَّهُمْ أَلَا
بُعْدًا لِّعَادٍ قَوْمِ هُودٍ ﴿٦٠﴾ وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَالِحًا قَالَ
يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ هُوَ أَنشَأَكُم مِّنَ الْأَرْضِ
وَاسْتَعْمَرَكُمْ فِيهَا فَاسْتَغْفِرُوهُ ثُمَّ تُوبُوا إِلَيْهِ إِنَّ رَبِّي قَرِيبٌ مُّجِيبٌ
﴿٦١﴾ قَالُوا يَا صَالِحُ قَدْ كُنتَ فِينَا مَرْجُوًّا قَبْلَ هَٰذَا أَتَنْهَانَا أَن
نَّعْبُدَ مَا يَعْبُدُ آبَاؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِي شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُونَا إِلَيْهِ مُرِيبٍ ﴿٦٢﴾

الحزب ٢٣



Олар: "Саған кейбір тәңірлеріміздің киесі тиген екен" деп қана айтамыз. Һүд (Ғ.С.): "Расында мен Алланы айғақ қыламын, сендер де айғақ болыңдар. Мен сендердің Аллаға қосқан шеріктеріңнен аулақпын" деді. (54) "Маған Алладан басқа бәрің мекерлік қылыңдар да сонан кейін мұрса бермеңдер" (55) "Расында мен, менің Раббым әрі сендердің Раббыларың Аллаға тәуекел еттім. Ол, маңдайынан ұстамаған (толық меңгермеген) ешбір жандық жоқ. Күдіксіз Раббым тура жолда." (56) "Егер жалтарсаңдар да мен шынында өзім арқылы жіберілген нұсқауды сендерге жалғастырдым. Раббым орындарыңа басқа елді әкелсе, сендер оған ешбір зиян келтіре алмайсыңдар. Шынында Раббым әр нәрсені қорғаушы" (деді.) (57) Әміріміз келген кезде, Һүд (Ғ.С.) ты және онымен бірге иман келтіргендерді мәрхаметімізбен құтқардық. Сондай–ақ оларды ауыр азаптан да босаттық. (58) Осы Ғад елі, Раббыларының аяттарына қарсы келіп, Оның елшілеріне мойындамай әрбір зөрекер тоңмойындардың әміріне бағынды. (59) Бұл дүниеде де қиямет күнінде де олардың қырсоңынан лағынет қалмады. Естеріңде болсын! Ғад елі Раббыларына қарсы болды. Естеріңде болсын! Һүттың қауымы Ғад, (мәрхаметтен) аулақ болсын! (60) Сәмүд еліне туыстары Салиһ (Ғ.С.) ті жібердік: "Әй елім! Аллаға құлшылық қылыңдар. Сендердің Одан басқа ешбір тәңірлерің жоқ. Ол, сендерді жерден жаратып әрі онда өмір сүргізді. Енді Одан жарылқау тілеңдер. Және Оған тәубе қылыңдар. Күдіксіз Раббым жақын тілеуді қабылдаушы" деді. (61) Олар: "Әй Салиһ! Сен бұдан бұрын арамызда үміт күтілген едің. Аталарымыздың табынғанынан бізді тиясың ба? Расында сенің бізді шақырған нәрсеңе күдік ішінде әрі күмәндіміз" деді. (62)

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّي وَءَاتَىٰنِي
مِنۡهُ رَحۡمَةٗ فَمَن يَنصُرُنِي مِنَ ٱللَّهِ إِنۡ عَصَيۡتُهُۥۖ فَمَا تَزِيدُونَنِي
غَيۡرَ تَخۡسِيرٖ ﴿٦٣﴾ وَيَٰقَوۡمِ هَٰذِهِۦ نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمۡ ءَايَةٗۖ
فَذَرُوهَا تَأۡكُلۡ فِيٓ أَرۡضِ ٱللَّهِۖ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ
عَذَابٞ قَرِيبٞ ﴿٦٤﴾ فَعَقَرُوهَا فَقَالَ تَمَتَّعُواْ فِي دَارِكُمۡ
ثَلَٰثَةَ أَيَّامٖۖ ذَٰلِكَ وَعۡدٌ غَيۡرُ مَكۡذُوبٖ ﴿٦٥﴾ فَلَمَّا جَآءَ
أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا صَٰلِحٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا
وَمِنۡ خِزۡيِ يَوۡمِئِذٍۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلۡقَوِيُّ ٱلۡعَزِيزُ ﴿٦٦﴾ وَأَخَذَ
ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلصَّيۡحَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دِيَٰرِهِمۡ جَٰثِمِينَ
﴿٦٧﴾ كَأَن لَّمۡ يَغۡنَوۡاْ فِيهَآۗ أَلَآ إِنَّ ثَمُودَاْ كَفَرُواْ رَبَّهُمۡۗ أَلَا بُعۡدٗا
لِّثَمُودَ ﴿٦٨﴾ وَلَقَدۡ جَآءَتۡ رُسُلُنَآ إِبۡرَٰهِيمَ بِٱلۡبُشۡرَىٰ قَالُواْ
سَلَٰمٗاۖ قَالَ سَلَٰمٞۖ فَمَا لَبِثَ أَن جَآءَ بِعِجۡلٍ حَنِيذٖ ﴿٦٩﴾ فَلَمَّا
رَءَآ أَيۡدِيَهُمۡ لَا تَصِلُ إِلَيۡهِ نَكِرَهُمۡ وَأَوۡجَسَ مِنۡهُمۡ خِيفَةٗۚ
قَالُواْ لَا تَخَفۡ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمِ لُوطٖ ﴿٧٠﴾ وَٱمۡرَأَتُهُۥ قَآئِمَةٞ
فَضَحِكَتۡ فَبَشَّرۡنَٰهَا بِإِسۡحَٰقَ وَمِن وَرَآءِ إِسۡحَٰقَ يَعۡقُوبَ ﴿٧١﴾



**(Салiһ Ғ.С.): "Әй халқым! Айтыңдаршы, егер мен Раббым тарапынан ашық дәлелде болсам, өз тарапынан маған бір мәрхамет еткен болса да мен Оған қарсы келсем, сонда мені Алладан кім қорғайды? Сонда сендер маған зияннан басқаны арттырмайсыңдар" деді. (63) "Әй халқым! Мынау Алланың аруанасы, сендерге бір мұғжиза. Сондықтан оны қойып қойыңдар, Алланың жерінде оттасын. Оған жамандық тигізбеңдер. Онда сендерді жуықта бір азап қолға алады" деді. (64) Сонда да олар оны өлтіріп тастады. (Салiһ Ғ.С.): "Жұрттарыңда үш күн бой жасай тұрыңдар. Бұл өтіріксінуге болмайтын бір уәде" деді. (65) Ал әміріміз келген кезде, мәрхаметімізбен Салiһ (Ғ.С.) және онымен бірге иман келтіргендерді құтқардық. Сондай-ақ сол күннің қорлығынан да.... Күдіксіз Раббың, Ол өте күшті, аса үстем. (66) Залымдық істегендерді ащы дауыс алып, олар өз жұртында. жалмандарынан түсіп, типыл болды. (67) Тіпті ол жерде олар отырмаған сияқты болды. Естеріңде болсын! Шынында Сәмүд елі Раббыларына қарсы келді. Біліңдер! Сәмүд еліне рахмет жоламасын! (68) Расында елші (періште) леріміз Ыбырайым (Ғ.С.) ға хош хабармен сәлем берді. Ыбырайым (Ғ.С.) олардың сәлемін алып, сонда дереу пысырылған бұзау келтірді. (69) (Ыбырайым Ғ.С.) олардың қолдарын оған тигізбегенін көріп, оларды жатырқады да олардан тіксінді. Олар: "Қорықпа! Расында біз Лұт қауымына жіберілдік" деді. (70) (Ыбырайым Ғ.С.) ның түрегеп тұрған әйелі күліп жіберді. Сонда оны Ысхақ және артынан Яғқұп пен қуандырдық. (71)**

قَالَتْ يَٰوَيْلَتَىٰٓ ءَأَلِدُ وَأَنَا۠ عَجُوزٌ وَهَٰذَا بَعْلِى شَيْخًا ۖ إِنَّ هَٰذَا
لَشَىْءٌ عَجِيبٌ ﴿٧٢﴾ قَالُوٓا۟ أَتَعْجَبِينَ مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِ ۖ رَحْمَتُ ٱللَّهِ
وَبَرَكَٰتُهُۥ عَلَيْكُمْ أَهْلَ ٱلْبَيْتِ ۚ إِنَّهُۥ حَمِيدٌ مَّجِيدٌ ﴿٧٣﴾ فَلَمَّا ذَهَبَ
عَنْ إِبْرَٰهِيمَ ٱلرَّوْعُ وَجَآءَتْهُ ٱلْبُشْرَىٰ يُجَٰدِلُنَا فِى قَوْمِ لُوطٍ ﴿٧٤﴾
إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّٰهٌ مُّنِيبٌ ﴿٧٥﴾ يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ أَعْرِضْ عَنْ هَٰذَآ ۖ إِنَّهُۥ
قَدْ جَآءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَإِنَّهُمْ ءَاتِيهِمْ عَذَابٌ غَيْرُ مَرْدُودٍ ﴿٧٦﴾ وَلَمَّا
جَآءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِىٓءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالَ هَٰذَا
يَوْمٌ عَصِيبٌ ﴿٧٧﴾ وَجَآءَهُۥ قَوْمُهُۥ يُهْرَعُونَ إِلَيْهِ وَمِن قَبْلُ كَانُوا۟
يَعْمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ قَالَ يَٰقَوْمِ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِى هُنَّ أَطْهَرُ لَكُمْ ۖ
فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ فِى ضَيْفِىٓ ۖ أَلَيْسَ مِنكُمْ رَجُلٌ رَّشِيدٌ
﴿٧٨﴾ قَالُوا۟ لَقَدْ عَلِمْتَ مَا لَنَا فِى بَنَاتِكَ مِنْ حَقٍّ وَإِنَّكَ لَتَعْلَمُ مَا نُرِيدُ
﴿٧٩﴾ قَالَ لَوْ أَنَّ لِى بِكُمْ قُوَّةً أَوْ ءَاوِىٓ إِلَىٰ رُكْنٍ شَدِيدٍ ﴿٨٠﴾ قَالُوا۟
يَٰلُوطُ إِنَّا رُسُلُ رَبِّكَ لَن يَصِلُوٓا۟ إِلَيْكَ ۖ فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ بِقِطْعٍ
مِّنَ ٱلَّيْلِ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنكُمْ أَحَدٌ إِلَّا ٱمْرَأَتَكَ ۖ إِنَّهُۥ مُصِيبُهَا
مَآ أَصَابَهُمْ ۚ إِنَّ مَوْعِدَهُمُ ٱلصُّبْحُ ۚ أَلَيْسَ ٱلصُّبْحُ بِقَرِيبٍ ﴿٨١﴾



(Ыбырайым Ғ.С. ның жұбайы): "Әттең–ай! Мен кемпір, мына ерім шал, мен туам ба? Бұл әрине таңғажайып нәрсе!",– деді. (72) (Періштелер оған): "Сен Алланың әміріне таңғаласың ба? Алланың мәрхаметімен молшылығы сендерге болсын. (Әй Ыбырайым) семьясы Шынында Алла мақтауға лайық, аса жоғары." (73) Ыбырайым (Ғ.С.) нан қорқу кетіп, оған қуаныш келген кезде, Біз (елшілеріміз) бен Лұт елі жайында сөзге килікті. (74) Шынында Ыбырайым (Ғ.С.) анық жұмсақ, тым қамқор, бой ұсынушы. (75) (Періштелер): "Әй Ыбырайым! Бұдан шегін! Өйткені, Рабббыңның әмірі келген. Күдіксіз оларға қайтарылмайтын апат келеді" (деді.) (76) Елшілеріміз (жас жігіттер бейнесінде) Лұт (Ғ.С.) қа келгенде (елінің сұмдығын ойлап,) олардың келуімен қынжылды да олардың салдарынан көңлі тарайып: "Бұл ауыр бір күн" деді. (77) Қауымы оған жүгірісіп келді. Сондай–ақ олар бұрыннан да жаман істер істейтін еді. (Лұт Ғ.С.): "Әй халқым! Мына қыздарым, олар сендер үшін тағы таза. Енді Алладан қорқыңдар! Қонақтарым жайында мені қорламаңдар. Іштеріңде бір де есті кісі жоқ па?",– деді. (Лұт Ғ.С. ның "мына қыздарым" дегені, елінің әйелдері еді. Өйткені, Бір пайғамбар үмметінің әкесі жерінде. Б.К.Х.Т.Ж–Қ) (78) Олар: "Сенде білесің. Қыздрыңда жұмызымыз жоқ. Расында сен біздің нені қалайтындығымызды жақсы білесің" деді. (79) (Лұт Ғ.С.): "Әттең! Сендерге төтеп берер күшім болса не бір мықты бекініске паналасам" деді. (80) (Елшілер): "Әй Лұт! Расында біз Раббыңның елшілеріміз. Олар, әсте саған соқтыға алмайды. Дереу түннің бір бөлімінде үй–ішіңмен жөнел, жұбайыңнан басқа ешкім кейін қалмасын. Өйткені, еліңе келетін апат оған да жетеді. Олардың уәдесі таң. Таң жақын емес пе?",– деді. (81)

فَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا جَعَلۡنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهَا
حِجَارَةٗ مِّن سِجِّيلٖ مَّنضُودٖ ﴿٨٢﴾ مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ
وَمَا هِيَ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ بِبَعِيدٖ ﴿٨٣﴾ ۞ وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ
شُعَيۡبٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ
وَلَا تَنقُصُواْ ٱلۡمِكۡيَالَ وَٱلۡمِيزَانَۖ إِنِّيٓ أَرَىٰكُم بِخَيۡرٖ
وَإِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٖ مُّحِيطٖ ﴿٨٤﴾ وَيَٰقَوۡمِ
أَوۡفُواْ ٱلۡمِكۡيَالَ وَٱلۡمِيزَانَ بِٱلۡقِسۡطِۖ وَلَا تَبۡخَسُواْ
ٱلنَّاسَ أَشۡيَآءَهُمۡ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ﴿٨٥﴾
بَقِيَّتُ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَۚ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيۡكُم
بِحَفِيظٖ ﴿٨٦﴾ قَالُواْ يَٰشُعَيۡبُ أَصَلَوٰتُكَ تَأۡمُرُكَ أَن
نَّتۡرُكَ مَا يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَآ أَوۡ أَن نَّفۡعَلَ فِيٓ أَمۡوَٰلِنَا مَا نَشَٰٓؤُاْۖ
إِنَّكَ لَأَنتَ ٱلۡحَلِيمُ ٱلرَّشِيدُ ﴿٨٧﴾ قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن
كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّي وَرَزَقَنِي مِنۡهُ رِزۡقًا حَسَنٗاۚ وَمَآ أُرِيدُ أَنۡ
أُخَالِفَكُمۡ إِلَىٰ مَآ أَنۡهَىٰكُمۡ عَنۡهُۚ إِنۡ أُرِيدُ إِلَّا ٱلۡإِصۡلَٰحَ
مَا ٱسۡتَطَعۡتُۚ وَمَا تَوۡفِيقِيٓ إِلَّا بِٱللَّهِۚ عَلَيۡهِ تَوَكَّلۡتُ وَإِلَيۡهِ أُنِيبُ ﴿٨٨﴾

الحزب ٢٤



Оларға апат әміріміз келген сәтте, ол жердің үстін астына келтірдік. Сондай-ақ үстеріне ерекше әзірленіп қыздырылған тас жаудырдық. (82) Раббыңның қасында таңбаланған болатын. Бұл апат залымдардан ұзақ емес. (83) Мәдянға туыстары Шұғайыпты жібердік: "Әй елім! Аллаға құлшылық қылыңдар. Сендердің Одан басқа тәңірлерің жоқ. Сондай-ақ өлшеуді, таразыны кемітпеңдер. Расында мен сендерді молшылық ішінде көремін. Күдіксіз мен сендерге байланысты тырп еткізбейтін күннің азабынан қорқамын" деді. (84) "Әй елім! Өлшеуді, тартуды толық орындаңдар, адамдардың нәрселерін кемітпеңдер! Сондай-ақ жер жүзінде бұзғыншы болып жүрмеңдер." (85) "Егер нанатын болсаңдар, сендерге Алланың қалдырған халал нәрсесі хайырлы. Мен сендерге күзетші емеспін." (86) Олар: "Әй Шұғайып! Біздің аталарымыздың табынғанын тастауымызды немесе малдарымызды қалауымызша істетуден тыйылуымызды саған намазың әмір ете ме? Тіпті сен өте жұмсақ, аса есті көрінесің" деді. (87) (Шұғайып Ғ.С.): "Әй халқым! Айтыңдаршы! Егер мен Раббым тарапынан ашық дәлел үстінде болсам және өз қасынан маған көркем ризық берген болса, сендерді тыйған нәрсемді өзім істеп, сендерге қарсы келуді қаламаймын. Шамам келгенінше түзелтуді ғана қалаймын. Табысты болуым, Аллаға ғана байланысты, Оған тәуекел еттім әрі Оған бой ұсынамын" деді. (88)

وَيَٰقَوْمِ لَا يَجْرِمَنَّكُمْ شِقَاقِيٓ أَن يُصِيبَكُم مِّثْلُ مَآ أَصَابَ
قَوْمَ نُوحٍ أَوْ قَوْمَ هُودٍ أَوْ قَوْمَ صَٰلِحٍ وَمَا قَوْمُ لُوطٍ مِّنكُم
بِبَعِيدٍ ﴿٨٩﴾ وَٱسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوبُوٓا۟ إِلَيْهِ إِنَّ رَبِّى
رَحِيمٌ وَدُودٌ ﴿٩٠﴾ قَالُوا۟ يَٰشُعَيْبُ مَا نَفْقَهُ كَثِيرًا مِّمَّا تَقُولُ
وَإِنَّا لَنَرَىٰكَ فِينَا ضَعِيفًا وَلَوْلَا رَهْطُكَ لَرَجَمْنَٰكَ وَمَآ أَنتَ
عَلَيْنَا بِعَزِيزٍ ﴿٩١﴾ قَالَ يَٰقَوْمِ أَرَهْطِىٓ أَعَزُّ عَلَيْكُم مِّنَ
ٱللَّهِ وَٱتَّخَذْتُمُوهُ وَرَآءَكُمْ ظِهْرِيًّا إِنَّ رَبِّى بِمَا تَعْمَلُونَ
مُحِيطٌ ﴿٩٢﴾ وَيَٰقَوْمِ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّى عَٰمِلٌ
سَوْفَ تَعْلَمُونَ مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَمَنْ هُوَ
كَٰذِبٌ وَٱرْتَقِبُوٓا۟ إِنِّى مَعَكُمْ رَقِيبٌ ﴿٩٣﴾ وَلَمَّا جَآءَ
أَمْرُنَا نَجَّيْنَا شُعَيْبًا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَأَخَذَتِ
ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ٱلصَّيْحَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِى دِيَٰرِهِمْ جَٰثِمِينَ ﴿٩٤﴾
كَأَن لَّمْ يَغْنَوْا۟ فِيهَآ أَلَا بُعْدًا لِّمَدْيَنَ كَمَا بَعِدَتْ ثَمُودُ ﴿٩٥﴾ وَلَقَدْ
أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٩٦﴾ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ
وَمَلَإِي۟هِۦ فَٱتَّبَعُوٓا۟ أَمْرَ فِرْعَوْنَ وَمَآ أَمْرُ فِرْعَوْنَ بِرَشِيدٍ ﴿٩٧﴾



"Әй халқым! Маған қарсы келулерің, өздеріңе Нұх қауымы не Һұд кауымы немесе Салиһ қауымына келген тәрізді ауыршылық келтірмесін! Сондай-ақ Лұт елі сендерден ұзақ емес" (89) "Раббыларыңнан жарылқау тілеңдер. Сонсоң Оған тәубе қылыңдар. Шынында Менің Раббым ерекше мейірімді, өте сүйгіш..." (90) Олар: "Әй Шұғайып! Біз сенің айтқаныңның көбіне түсінбейміз. Әрі сені ішімізде әрине төмен көреміз. Егер ағайының болмаса еді, әлбетте таспен атып өлтірер едік. Сондай-ақ сен бізге кәдірлі емессің" деді. (91) (Шұғайып Ғ.С.): "Әй халқым! Сендерге Алладан ағайыным қадырлы ма? Алланы мүлде арқаларыңның артына тастадыңдар. Расында Раббым не істегендеріңді толық білуші" деді. (92) "Әй халқым! Қолдарыңнан келгенін істеңдер, мен де істеймін. (Міндетімді атқарамын.) Жақында қорлаушы азаптың кімге келетінін және кімнің өтірікші екенін білесіңдер. Енді бақылаңдар! Әрине мен де сендермен бірге бакылаушымын" деді. (93) Әміріміз келген заман, Шұғайып (Ғ.С.) ды және онымен бірге иман келтіргендерді мәрхаметімізбен құтқардық. Сондай-ақ залымдық қылғандарды бір ащы дауыс қолға алды да жұрттарында етбеттеген бойда жоққа айналды; (94) Тіпті ол жерде отырмағандай. Естеріңде болсын! Сәмүд елі мәрхаметтен ұзақтасқандай Мәдиян елі де ұзақтасты. (95) Расында Мұса (Ғ.С.) ны аяттарымызбен және ашық дәлелмен жібердік. (96) Перғауынға және шонжарларына жіберсек те олар Перғауынның әміріне бағынды. Перғауынның әмірі тура емес еді. (97)

يَقْدُمُ قَوْمَهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فَأَوْرَدَهُمُ ٱلنَّارَ ۖ وَبِئْسَ ٱلْوِرْدُ
ٱلْمَوْرُودُ ﴿٩٨﴾ وَأُتْبِعُوا۟ فِى هَٰذِهِۦ لَعْنَةً وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ بِئْسَ
ٱلرِّفْدُ ٱلْمَرْفُودُ ﴿٩٩﴾ ذَٰلِكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْقُرَىٰ نَقُصُّهُۥ عَلَيْكَ ۖ
مِنْهَا قَآئِمٌ وَحَصِيدٌ ﴿١٠٠﴾ وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن ظَلَمُوٓا۟
أَنفُسَهُمْ ۖ فَمَآ أَغْنَتْ عَنْهُمْ ءَالِهَتُهُمُ ٱلَّتِى يَدْعُونَ مِن دُونِ
ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ لَّمَّا جَآءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَمَا زَادُوهُمْ غَيْرَ تَتْبِيبٍ ﴿١٠١﴾
وَكَذَٰلِكَ أَخْذُ رَبِّكَ إِذَآ أَخَذَ ٱلْقُرَىٰ وَهِىَ ظَٰلِمَةٌ ۚ إِنَّ أَخْذَهُۥٓ
أَلِيمٌ شَدِيدٌ ﴿١٠٢﴾ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّمَنْ خَافَ عَذَابَ ٱلْءَاخِرَةِ ۚ
ذَٰلِكَ يَوْمٌ مَّجْمُوعٌ لَّهُ ٱلنَّاسُ وَذَٰلِكَ يَوْمٌ مَّشْهُودٌ ﴿١٠٣﴾ وَمَا
نُؤَخِّرُهُۥٓ إِلَّا لِأَجَلٍ مَّعْدُودٍ ﴿١٠٤﴾ يَوْمَ يَأْتِ لَا تَكَلَّمُ نَفْسٌ
إِلَّا بِإِذْنِهِۦ ۚ فَمِنْهُمْ شَقِىٌّ وَسَعِيدٌ ﴿١٠٥﴾ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ شَقُوا۟ فَفِى
ٱلنَّارِ لَهُمْ فِيهَا زَفِيرٌ وَشَهِيقٌ ﴿١٠٦﴾ خَٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ
ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ
﴿١٠٧﴾ ۞ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ سُعِدُوا۟ فَفِى ٱلْجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ
ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ۖ عَطَآءً غَيْرَ مَجْذُوذٍ ﴿١٠٨﴾

ربع الحزب ٢٤



Перғауын қиямет күні елінің алдына түседі. Оларды тозаққа апарады. Ол баратын жер нендей жаман бір жер. (98) Бұл дүниеде де қиямет күнінде де лағынет оның қырсоңынан қалмайды. Ол нендей жаман сыбаға! (99) (Мұхаммед Ғ.С.) осы өлкелердің хабары. Саған оны баян етеміз. Олардың кейі тұр, кейі орылып жоғалған. (100) Біз оларға зұлымдық қылмадық. Олар өздеріне зұлымдық етті. Раббыңның әмірі келген сәтте, олардың Алладан өзге жалбарынғандары өздеріне ешбір пайда келтірмеді. Сондай-ақ зияндарын арттырғаннан басқа түкке тұрмады. (101) (Мұхаммед Ғ.С.) Раббың қолға алғанда, кенттердің залым халқын өстіп алады; күдіксіз Оның соққысы қатты күйзелтеді. (102) Күдіксіз осыда ақирет азабынан қорыққан кісілерге әрине дәлел бар. Қиямет; адамдардың жиналатын күні. Сондай-ақ ол, әзір болатын бір күн. (103) Ол қиямет күнін, санаулы бір мерзім ғана кешіктіреміз. (104) Ол күн келсе, Алланың рұқсатынсыз ешкім сөйлемейді. Олардың сорлысы да бақыттысы да бар. (105) Ал енді сорлылар, тозақта ыңыранып, шыңғырады. (106) Олар тозақ та көктер мен жердің тұруынша мүлде қалады. Бірақ Раббың қаласа басқа. Шынында Раббың қалағанын толық орындаушы. (107) Ал енді бақытты болғандар, жаннатық болады. Олар жаннатта көктер мен жердің тұруынша мәңгі қалады. Бірақ Раббың қаласа басқа. Бұл үздіксіз бір сыйлық. (108)


الجزء الثاني عشر — سورة هود

فَلَا تَكُ فِي مِرْيَةٍ مِّمَّا يَعْبُدُ هَٰؤُلَاءِ مَا يَعْبُدُونَ إِلَّا كَمَا يَعْبُدُ ءَابَاؤُهُم مِّن قَبْلُ وَإِنَّا لَمُوَفُّوهُمْ نَصِيبَهُمْ غَيْرَ مَنقُوصٍ ﴿١٠٩﴾ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ فَٱخْتُلِفَ فِيهِ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ وَإِنَّهُمْ لَفِي شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿١١٠﴾ وَإِنَّ كُلًّا لَّمَّا لَيُوَفِّيَنَّهُمْ رَبُّكَ أَعْمَٰلَهُمْ إِنَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١١١﴾ فَٱسْتَقِمْ كَمَا أُمِرْتَ وَمَن تَابَ مَعَكَ وَلَا تَطْغَوْا إِنَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١١٢﴾ وَلَا تَرْكَنُوٓا إِلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا فَتَمَسَّكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِنْ أَوْلِيَآءَ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ﴿١١٣﴾ وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ طَرَفَيِ ٱلنَّهَارِ وَزُلَفًا مِّنَ ٱلَّيْلِ إِنَّ ٱلْحَسَنَٰتِ يُذْهِبْنَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ذَٰلِكَ ذِكْرَىٰ لِلذَّٰكِرِينَ ﴿١١٤﴾ وَٱصْبِرْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١١٥﴾ فَلَوْلَا كَانَ مِنَ ٱلْقُرُونِ مِن قَبْلِكُمْ أُولُوا بَقِيَّةٍ يَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْفَسَادِ فِي ٱلْأَرْضِ إِلَّا قَلِيلًا مِّمَّنْ أَنجَيْنَا مِنْهُمْ وَٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا مَآ أُتْرِفُوا فِيهِ وَكَانُوا مُجْرِمِينَ ﴿١١٦﴾ وَمَا كَانَ رَبُّكَ لِيُهْلِكَ ٱلْقُرَىٰ بِظُلْمٍ وَأَهْلُهَا مُصْلِحُونَ ﴿١١٧﴾

٢٣٤

(Мұхаммед Ғ.С.) онда олардың табынғандарына байланысты күдікте болма. Олар ата-бабаларының бұрыннан табынғандары құсап табынады. Әрине біз олардың сыбағаларын кемітпей береміз. (109) Расында Мұса (Ғ.С.) ға Кітап бердік. Сонда да қайшылық тудырылды. Егер Раббыңнан сөз берілмеген болса еді, (бұйрық солай болмаса еді,) әрине араларына үкім берілген болар еді. Расында олар Құраннан шәк ішінде күдіктенуде. (110) (Мұхаммед Ғ.С.) күдіксіз Раббың; олардың барлығының істегендерінің бодауын әрине, толық береді. Өйткені Ол, олардың істегендерін толық біледі. (111) (Мұхаммед Ғ.С.) бұйырылғанындай тура бол! Сенімен бірге тәубе еткен кісілер де. Және артық кетпеңдер! Өйткені Алла, не істегендеріңді толық көруші. (112) Сондай зұлымдық істегендерге бейім сыңай байқатпаңдар. Онда сендерге тозақ кездеседі. Сендерге Алладан басқа дос болмайды, сонсоң көмекте көрмейсіңдер! (113) (Мұхаммед Ғ.С.) күндіздің екі жағында, (таң және екінті намазы) Түннің күндізге таяу кезінде, (ақшам, жашыйық) намазын толық орында. Шынында жақсылықтар, жамандықтарды жояды. Бұл түсінушілер үшін бір насихат. (114) (Мұхаммед Ғ.С.) сабыр ет. Расында Алла, жақсылық істеушілердің еңбегін жоймайды. (115) Сендерден бұрынғы ғасырлардағы ақыл иелері, жер жүзіндегі бұзықтықтан тыйса еді? Бірақ олардың азын ғана құтқардық. Зұлымдық істегендер, берілген жоғары тұрмыстың соңына түсіп күнәкар болды. (116) (Мұхаммед Ғ.С.) Раббың халқы түзу болған кенттерді орынсыз жоқ етпейді. (117)


الجزء الثاني عشر — سورة هود

ولو شاء ربك لجعل الناس أمة واحدة ولا يزالون مختلفين
(١١٨) إلا من رحم ربك ولذلك خلقهم وتمت كلمة ربك
لأملأن جهنم من الجنة والناس أجمعين (١١٩) وكلا نقص
عليك من أنباء الرسل ما نثبت به فؤادك وجاءك في هذه
الحق وموعظة وذكرى للمؤمنين (١٢٠) وقل للذين لا يؤمنون
اعملوا على مكانتكم إنا عاملون (١٢١) وانتظروا إنا منتظرون
(١٢٢) ولله غيب السموات والأرض وإليه يرجع الأمر كله
فاعبده وتوكل عليه وما ربك بغافل عما تعملون (١٢٣)

سورة يوسف

بسم الله الرحمن الرحيم

الر تلك آيات الكتاب المبين (١) إنا أنزلناه قرآنا عربيا
لعلكم تعقلون (٢) نحن نقص عليك أحسن القصص
بما أوحينا إليك هذا القرآن وإن كنت من قبله
لمن الغافلين (٣) إذ قال يوسف لأبيه يا أبت إني رأيت
أحد عشر كوكبا والشمس والقمر رأيتهم لي ساجدين (٤)

٢٣٥

(Мұхаммед Ғ.С.) егер Раббың қаласа, адамдарды бір-ақ үммет қылар еді. Олар үнемі қайшылықта тұруда. (Алла Т. сынақ үшін еркіне қойды. Б.М.Р.Т.Ж-Қ.) (118) Бірақ Раббыңның мәрхамет еткені басқа. Оларды сол үшін жаратты. Раббыңның: "Әрине тозақты бүкіл жындар және адамдармен толтырамын" деген сөзі тура шықты. (119) (Мұхаммед Ғ.С.) саған пайғамбарлардың қиссасын көңліңді орнықтыру тұрғысынан баян етеміз. Осында саған хақиқат және мүміндер үшін бір насихат әрі түсінік келді. (120) (Мұхаммед Ғ.С.) сондай иман келтірмегендерге: "Өздеріңше істеңдер. Расында біз де істейміз" де. (121) "Сендер де соңын күтіңдер, біз де күтеміз" (де) (122) Көктер мен жердің сыры Аллаға тән. Істің бәрі Соған қайтады. Ендеше, Соған құлшылық қылып, Оған тәуекел ет. Раббың істейтін істеріңнен ғапыл емес. (123)

## 12- ЮСЫП СҮРЕСІ

Меккеде түскен, жүз он бір аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Ұғымын Алла біледі. Бұлар ап-айқын Құранның аяттары. (1) Расында біз мұны Арапша Құран түрінде түсірдік, әрине түсінерсіңдер. (2) (Мұхаммед Ғ.С.) саған бұл Құранды уахи етуімізбен өзіңе қиссалардың ең жақсысын баян етеміз. Негізінде сен бұдан бұрын әрине хабарсыз едің. (3) Сол уақытта Юсып (Ғ.С.) әкесіне: "Әкетайым! Рас мен түсімде он бір жұлдыз және күн мен айды, маған сәжде қылғанын көрдім" деді. (4)

قَالَ يَٰبُنَيَّ لَا تَقْصُصْ رُءْيَاكَ عَلَىٰٓ إِخْوَتِكَ فَيَكِيدُوا۟ لَكَ كَيْدًا
إِنَّ ٱلشَّيْطَٰنَ لِلْإِنسَٰنِ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٥﴾ وَكَذَٰلِكَ يَجْتَبِيكَ
رَبُّكَ وَيُعَلِّمُكَ مِن تَأْوِيلِ ٱلْأَحَادِيثِ وَيُتِمُّ نِعْمَتَهُۥ عَلَيْكَ
وَعَلَىٰٓ ءَالِ يَعْقُوبَ كَمَآ أَتَمَّهَا عَلَىٰٓ أَبَوَيْكَ مِن قَبْلُ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْحَٰقَ
إِنَّ رَبَّكَ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٦﴾ ۞ لَّقَدْ كَانَ فِى يُوسُفَ وَإِخْوَتِهِۦٓ
ءَايَٰتٌ لِّلسَّآئِلِينَ ﴿٧﴾ إِذْ قَالُوا۟ لَيُوسُفُ وَأَخُوهُ أَحَبُّ إِلَىٰٓ
أَبِينَا مِنَّا وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّ أَبَانَا لَفِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٨﴾ ٱقْتُلُوا۟
يُوسُفَ أَوِ ٱطْرَحُوهُ أَرْضًا يَخْلُ لَكُمْ وَجْهُ أَبِيكُمْ وَتَكُونُوا۟ مِنۢ
بَعْدِهِۦ قَوْمًا صَٰلِحِينَ ﴿٩﴾ قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ لَا تَقْتُلُوا۟ يُوسُفَ
وَأَلْقُوهُ فِى غَيَٰبَتِ ٱلْجُبِّ يَلْتَقِطْهُ بَعْضُ ٱلسَّيَّارَةِ إِن كُنتُمْ
فَٰعِلِينَ ﴿١٠﴾ قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَا مَا لَكَ لَا تَأْمَ۫نَّا عَلَىٰ يُوسُفَ وَإِنَّا لَهُۥ
لَنَٰصِحُونَ ﴿١١﴾ أَرْسِلْهُ مَعَنَا غَدًا يَرْتَعْ وَيَلْعَبْ وَإِنَّا لَهُۥ
لَحَٰفِظُونَ ﴿١٢﴾ قَالَ إِنِّى لَيَحْزُنُنِىٓ أَن تَذْهَبُوا۟ بِهِۦ وَأَخَافُ
أَن يَأْكُلَهُ ٱلذِّئْبُ وَأَنتُمْ عَنْهُ غَٰفِلُونَ ﴿١٣﴾ قَالُوا۟ لَئِنْ
أَكَلَهُ ٱلذِّئْبُ وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّآ إِذًا لَّخَٰسِرُونَ ﴿١٤﴾

الحزب ٢٤



(Яғқұп Ғ.С.): "Әй балақайым! Түсіңді туыстарыңа айтпа! Саған бір айлакерлік жасар. Расында шайтан адам баласына ашық дұшпан" деді. (5) "Міне осылайша Раббың сені ұнатады. Саған түстердің жоруын үйретеді. Бұрынғы аталарың Ыбырайым, Ысхақ (Ғ.С.) тарға нығметтерін тамамдағандай саған және Яғқұп (Ғ.С.) ұрпағына нығметін толықтастырады. Шәксіз Раббың толық білуші, хикмет иесі" (6) Расында Юсып әрі туыстарының киссасында сұраушылар үшін өнегелер бар. (7) Сол уақытта туыстары: "Юсып және туысы, (Бінямын) әкемізге бізден жақсы көрінеді. Біз болсақ мықты бір топпыз. Дау жоқ, әкеміз ашық адасуда" деді. (8) Олардан бір айтушы: "Юсыпты өлтіріңдер немесе бір жерге апарып тастаңдар. Өздеріңе әкелеріңнің алды бос қалады. Артынан да түзу бір топ боларсыңдар" деді. (9) Іштерінен тағы бір айтушы: "Егер менің айтқанымды істейтін болсаңдар, Юсыпты өлтірмеңдер де оны бір құдықтың түбіне тастаңдар. Кейбір жүргінші тауып алар" деді. (10) Олар: "Әй әкеміз! Юсып туралы бізге сенбейтін саған не болды? Әрине оған қамқормыз" десті. (11) "Ертең оны бізбен бірге жібер. Тамақтансын, ойнасын. Расында біз оны қорғаушымыз" десті. (12) (Яғқұп Ғ.С.): "Расында сендердің оны алып кетулерің маған уайым салады. Әрі сендер оған кәперсіз қалып, оны қасқыр жеуінен қорқамын" деді. (13) Олар: "Біз мықты бір топ бола тұра оны қасқыр жесе, әрине сол уақытта зиянға ұшыраушылардан болармыз" десті. (14)

فَلَمَّا ذَهَبُوا۟ بِهِۦ وَأَجْمَعُوٓا۟ أَن يَجْعَلُوهُ فِى غَيَٰبَتِ ٱلْجُبِّ ۚ وَأَوْحَيْنَآ
إِلَيْهِ لَتُنَبِّئَنَّهُم بِأَمْرِهِمْ هَٰذَا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٥﴾ وَجَآءُوٓ
أَبَاهُمْ عِشَآءً يَبْكُونَ ﴿١٦﴾ قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَآ إِنَّا ذَهَبْنَا نَسْتَبِقُ
وَتَرَكْنَا يُوسُفَ عِندَ مَتَٰعِنَا فَأَكَلَهُ ٱلذِّئْبُ ۖ وَمَآ أَنتَ
بِمُؤْمِنٍ لَّنَا وَلَوْ كُنَّا صَٰدِقِينَ ﴿١٧﴾ وَجَآءُو عَلَىٰ قَمِيصِهِۦ
بِدَمٍ كَذِبٍ ۚ قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ أَنفُسُكُمْ أَمْرًا ۖ فَصَبْرٌ جَمِيلٌ ۖ
وَٱللَّهُ ٱلْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ﴿١٨﴾ وَجَآءَتْ سَيَّارَةٌ فَأَرْسَلُوا۟
وَارِدَهُمْ فَأَدْلَىٰ دَلْوَهُۥ ۖ قَالَ يَٰبُشْرَىٰ هَٰذَا غُلَٰمٌ ۚ وَأَسَرُّوهُ بِضَٰعَةً ۚ
وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾ وَشَرَوْهُ بِثَمَنٍۭ بَخْسٍ
دَرَٰهِمَ مَعْدُودَةٍ وَكَانُوا۟ فِيهِ مِنَ ٱلزَّٰهِدِينَ ﴿٢٠﴾ وَقَالَ
ٱلَّذِى ٱشْتَرَىٰهُ مِن مِّصْرَ لِٱمْرَأَتِهِۦٓ أَكْرِمِى مَثْوَىٰهُ عَسَىٰٓ
أَن يَنفَعَنَآ أَوْ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدًا ۚ وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِى
ٱلْأَرْضِ وَلِنُعَلِّمَهُۥ مِن تَأْوِيلِ ٱلْأَحَادِيثِ ۚ وَٱللَّهُ غَالِبٌ عَلَىٰٓ
أَمْرِهِۦ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢١﴾ وَلَمَّا بَلَغَ
أَشُدَّهُۥٓ ءَاتَيْنَٰهُ حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٢٢﴾



(Туыстары Юсыпты қырға алып шығып, әр түрлі аяусыз жапалар көрсетіп, қатты қинап өлтіруге жақындайды. Ол, оларға жылап, еңіреп жалбарынғандықтан өлтірмей әкелеріне қасқыр жеді деп, қанға бояп көрсету үшін жейдесін шешіп алып, жандары ашымай беліне жіп байлап құдыққа салбыратып тұрып, жібін кескен сәтте, Алладан Жебірейіл арқылы Юсып Ғ.С. ға пайғамбарлық келеді. Б.Ж.К.Р.Т.Ж–Қ.) Сонда олар, Юсыпты алып кеткен кезде, бәрі оны құдықтың түбіне тастауға бірлесті. Оған: "Туыстарыңа әлбетте осы істерінің хабарын бересің. Олар сезбейді" деп уақи еттік. (15) Олар іңірде әкелеріне жылап келді. (16) "Әй Әкеміз! Біз жарысып кеткенде, Юсыпты нәрселеріміздің жанына тастап кетсек, сонда оны қасқыр жепті. Енді шын айтсақта, бізге сенбейсің ғой" десті. (17) Сондай-ақ олар оның жейдесіне өтірік қан жағып әкелді. Әкелері: "Олай емес! Сендерге нәпсілерің бір істі жақсы көрсеткен екен. Енді көркем сабыр керек. Айтқандарыңа Алладан жәрдем тіленеді" деді. (18) (Үш күннен кейін Мәдяннан Мысырға бара жатқан керуен адасып, құдыққа жақын түседі. Б.М.К.Ж.Р.Т.) Бір жүргінші келіп, дереу сушыларын жіберді; ол қауғасын салып: "Ой шүйінші! Міне бір еркек бала" деді. Олар оны сауда малы етіп, жасырып қойды. Алла, олардың не істегендерін толық біледі. (19) Олар оны кем бағаға бірнеше теңгеге сатып жіберді. Өйткені, Олар Юсыпқа ынтық емес еді. (20) Мысырдағы оны сатып алған кісі әйеліне: "Орнын құрметтеп жақсы бақ. Мүмкін бізге пайдасы тиер немесе бала қып алармыз" деді. Осылайша Юсыпты ол жерге онналастырып, оған түстердің жоруын үйреттік. Алла өз ісіне өктем, бірақ адамдардың көбі білмейді. (21) Ол ержеткенде, оған даналық, білім бердік. Жақсылық істеушілерді өстіп сыйлаймыз. (22)

وَرَٰوَدَتۡهُ ٱلَّتِي هُوَ فِي بَيۡتِهَا عَن نَّفۡسِهِۦ وَغَلَّقَتِ ٱلۡأَبۡوَٰبَ
وَقَالَتۡ هَيۡتَ لَكَۚ قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ رَبِّيٓ أَحۡسَنَ مَثۡوَايَۖ
إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٢٣﴾ وَلَقَدۡ هَمَّتۡ بِهِۦۖ وَهَمَّ بِهَا
لَوۡلَآ أَن رَّءَا بُرۡهَٰنَ رَبِّهِۦۚ كَذَٰلِكَ لِنَصۡرِفَ عَنۡهُ ٱلسُّوٓءَ
وَٱلۡفَحۡشَآءَۚ إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُخۡلَصِينَ ﴿٢٤﴾ وَٱسۡتَبَقَا
ٱلۡبَابَ وَقَدَّتۡ قَمِيصَهُۥ مِن دُبُرٖ وَأَلۡفَيَا سَيِّدَهَا لَدَا ٱلۡبَابِۚ
قَالَتۡ مَا جَزَآءُ مَنۡ أَرَادَ بِأَهۡلِكَ سُوٓءًا إِلَّآ أَن يُسۡجَنَ أَوۡ عَذَابٌ
أَلِيمٞ ﴿٢٥﴾ قَالَ هِيَ رَٰوَدَتۡنِي عَن نَّفۡسِيۚ وَشَهِدَ شَاهِدٞ مِّنۡ
أَهۡلِهَآ إِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن قُبُلٖ فَصَدَقَتۡ وَهُوَ مِنَ
ٱلۡكَٰذِبِينَ ﴿٢٦﴾ وَإِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٖ فَكَذَبَتۡ وَهُوَ
مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٢٧﴾ فَلَمَّا رَءَا قَمِيصَهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٖ قَالَ إِنَّهُۥ
مِن كَيۡدِكُنَّۖ إِنَّ كَيۡدَكُنَّ عَظِيمٞ ﴿٢٨﴾ يُوسُفُ أَعۡرِضۡ عَنۡ
هَٰذَاۚ وَٱسۡتَغۡفِرِي لِذَنۢبِكِۖ إِنَّكِ كُنتِ مِنَ ٱلۡخَاطِـِٔينَ
﴿٢٩﴾ ۞ وَقَالَ نِسۡوَةٞ فِي ٱلۡمَدِينَةِ ٱمۡرَأَتُ ٱلۡعَزِيزِ تُرَٰوِدُ فَتَىٰهَا
عَن نَّفۡسِهِۦۖ قَدۡ شَغَفَهَا حُبًّاۖ إِنَّا لَنَرَىٰهَا فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ﴿٣٠﴾



(Бұл Юсыпты жүргіншіден сатып алған, Мысырдың казына уәзірі Кытпирдің әйелі Зілиха еді. Ол уақытта Мысыр патшасы Уалит ұлы Риян иман келтіреді. Б.Ж.М.К.Р.) Юсып тұрған үйдің әйелі (Зілиха), оның көңлін өзіне тартпақшы болды да есіктерді бекітті: "Қане кел бері!",- деді. Юсып (Ғ.С.): "Аллаға сиынамын. Ол (ерің) қожайыным, мені жақсы орынға қойды. Шынында залымдар құтылмайды" деді. (23) Расында әйел одан ой қылды. Егер Раббының дәлелін көрмесе, Юсып та одан ой қылған болар еді. Юсыптан жамандық, арсыздықты бұруымыз үшін естідік. Өйткені, ол ықыласты құлдарымыздан еді. (24) Екеуі есікке жүгірді де әйел, оның жейдесін арт жағынан жыртып алып қалды. Екеуі есік алдында әйелдің қожайынына кездесіп қалып, әйел еріне: "Сенің жұбайыңа жамандық ойлаған біреудің жазасы сөзсіз абақты немесе жан түршігерлік азап" деді. (25) Юсып (Ғ.С): "Ол, көңлімді өзіне тартпақшы болды" деді. Әйел жағынан бір айғақ: "Егер Юсыптың жейдесі алдынан жыртылса, әйел шын айтты да ол, өтірікшілерден болады" (26) "Оның жейдесі артынан жыртылса, онда әйел өтірік айтты да Ол, шыншылдардан" деп куәлік берді... (27) Сонда оның жейдесінің арт жағынан жыртылғанын көрген ері: "Міне бұл, әйелдер, сендердің қулықтарың. Расында сендердің амалдарың үлкен" деді. (28) "Юсып, мұны қоя сал! Ханым, сен күнәң үшін жарылқану тіле! Расында сен қатәлесушілерденсің!",- (деді) (29) Қаладағы қатындар: "Бастықтың әйелі жігітінен көңіл қыпты. Расында әйелді махаббат баурапты. Әлбетте біз оны ашық адасуда көреміз" деп өсектеді. (30)

فَلَمَّا سَمِعَتْ بِمَكْرِهِنَّ أَرْسَلَتْ إِلَيْهِنَّ وَأَعْتَدَتْ لَهُنَّ مُتَّكَـًٔا وَءَاتَتْ
كُلَّ وَٰحِدَةٍ مِّنْهُنَّ سِكِّينًا وَقَالَتِ ٱخْرُجْ عَلَيْهِنَّ فَلَمَّا رَأَيْنَهُۥٓ أَكْبَرْنَهُۥ
وَقَطَّعْنَ أَيْدِيَهُنَّ وَقُلْنَ حَـٰشَ لِلَّهِ مَا هَـٰذَا بَشَرًا إِنْ هَـٰذَآ إِلَّا مَلَكٌ
كَرِيمٌ ﴿٣١﴾ قَالَتْ فَذَٰلِكُنَّ ٱلَّذِى لُمْتُنَّنِى فِيهِ وَلَقَدْ رَٰوَدتُّهُۥ عَن
نَّفْسِهِۦ فَٱسْتَعْصَمَ وَلَئِن لَّمْ يَفْعَلْ مَآ ءَامُرُهُۥ لَيُسْجَنَنَّ وَلَيَكُونًا
مِّنَ ٱلصَّـٰغِرِينَ ﴿٣٢﴾ قَالَ رَبِّ ٱلسِّجْنُ أَحَبُّ إِلَىَّ مِمَّا يَدْعُونَنِىٓ
إِلَيْهِ وَإِلَّا تَصْرِفْ عَنِّى كَيْدَهُنَّ أَصْبُ إِلَيْهِنَّ وَأَكُن مِّنَ ٱلْجَـٰهِلِينَ
﴿٣٣﴾ فَٱسْتَجَابَ لَهُۥ رَبُّهُۥ فَصَرَفَ عَنْهُ كَيْدَهُنَّ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ
ٱلْعَلِيمُ ﴿٣٤﴾ ثُمَّ بَدَا لَهُم مِّنۢ بَعْدِ مَا رَأَوُا۟ ٱلْـَٔايَـٰتِ لَيَسْجُنُنَّهُۥ
حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٣٥﴾ وَدَخَلَ مَعَهُ ٱلسِّجْنَ فَتَيَانِ قَالَ أَحَدُهُمَآ
إِنِّىٓ أَرَىٰنِىٓ أَعْصِرُ خَمْرًا وَقَالَ ٱلْـَٔاخَرُ إِنِّىٓ أَرَىٰنِىٓ أَحْمِلُ فَوْقَ
رَأْسِى خُبْزًا تَأْكُلُ ٱلطَّيْرُ مِنْهُ نَبِّئْنَا بِتَأْوِيلِهِۦٓ إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ
ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٣٦﴾ قَالَ لَا يَأْتِيكُمَا طَعَامٌ تُرْزَقَانِهِۦٓ إِلَّا نَبَّأْتُكُمَا
بِتَأْوِيلِهِۦ قَبْلَ أَن يَأْتِيَكُمَا ذَٰلِكُمَا مِمَّا عَلَّمَنِى رَبِّىٓ إِنِّى تَرَكْتُ
مِلَّةَ قَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَهُم بِٱلْـَٔاخِرَةِ هُمْ كَـٰفِرُونَ ﴿٣٧﴾



**Зілиха, қатындардың өзіне сөгіс бергендіктерін естігенде; оларға шақыру жіберіп, олар үшін сүйеніп отыратын диван әзірледі де әрбіреуіне бышақ беріп, Юыпқа: "Шық, оларға көрін!",-деді. (Жеміс кесіп отырған қатындар,) оны көрген сәтте, бір түрлі ірі бағалап (естері шығып,) өз қолдарын турады. Қатындар: "Ой Алла! Мынау адам емес; бұл бір құрметті періште-ақ қой" десті. (31) (Зілиха оларға): "Ал міне, мені өсектегендерің осы. Расында оның көңлін мен қаладым. Сонда да абырой сақтады. Және де ол, әміріміді орындамаса, әлбетте абақтыға салынып, қор болушылардан болады" деді. (32) (Юсып Ғ.С.): "Раббым! Бұлардың, мені істеуге шақырған істерінен маған зіндан сүйкімдірек. Егер бұл қатындардың сұмдықтарын менен бұрмасаң, оларға бейімдеп надандардан боламын" деп тіледі. (33) Сонда Раббы тілегін қабыл етіп, одан қатындардың сығандықтарын тойтарды. Өйткені Ол Алла, толық естуші, өте білуші. (34) Сонсоң оларға дәлелдер көрінгеннен кейін де оны бір мерзімге дейін абақтыға салды. (35) Және де Юсыппен бірге екі жігіт абақтыға кірді. Ол екеуінің бірі: "Мен түсімде арақ сыққанымды көрдім" деді. Екіншісі: "Мен төбеме нан көтеріп жүр екемін. Одан құс жегенін көрдім. Бізге бұл түстірдің жоруын айтып бер. Күдіксіз, біз сені жақсылық қылушылардан көреміз" деді. (36) (Юсып Ғ.С. оларға): "Сендерге көректендірілетін тамақ келмей-ақ екеуіңе де түстің жоруын айтып беремін. Бұл маған Раббымның үйреткендерінен. Шынында Аллаға сенбеген және ақирет күніне қарсы келген бір елдің дінін тастадым" деді. (37)**

وَٱتَّبَعْتُ مِلَّةَ ءَابَآءِىٓ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ ۚ مَا كَانَ
لَنَآ أَن نُّشْرِكَ بِٱللَّهِ مِن شَىْءٍ ۚ ذَٰلِكَ مِن فَضْلِ ٱللَّهِ عَلَيْنَا وَعَلَى
ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ٣٨ يَٰصَٰحِبَىِ
ٱلسِّجْنِ ءَأَرْبَابٌ مُّتَفَرِّقُونَ خَيْرٌ أَمِ ٱللَّهُ ٱلْوَٰحِدُ ٱلْقَهَّارُ
٣٩ مَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ أَسْمَآءً سَمَّيْتُمُوهَآ أَنتُمْ
وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَٰنٍ ۚ إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۚ
أَمَرَ أَلَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّآ إِيَّاهُ ۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ
ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٤٠ يَٰصَٰحِبَىِ ٱلسِّجْنِ أَمَّآ أَحَدُكُمَا
فَيَسْقِى رَبَّهُۥ خَمْرًا ۖ وَأَمَّا ٱلْءَاخَرُ فَيُصْلَبُ فَتَأْكُلُ ٱلطَّيْرُ
مِن رَّأْسِهِۦ ۚ قُضِىَ ٱلْأَمْرُ ٱلَّذِى فِيهِ تَسْتَفْتِيَانِ ٤١ وَقَالَ لِلَّذِى
ظَنَّ أَنَّهُۥ نَاجٍ مِّنْهُمَا ٱذْكُرْنِى عِندَ رَبِّكَ فَأَنسَىٰهُ
ٱلشَّيْطَٰنُ ذِكْرَ رَبِّهِۦ فَلَبِثَ فِى ٱلسِّجْنِ بِضْعَ سِنِينَ
٤٢ وَقَالَ ٱلْمَلِكُ إِنِّىٓ أَرَىٰ سَبْعَ بَقَرَٰتٍ سِمَانٍ يَأْكُلُهُنَّ
سَبْعٌ عِجَافٌ وَسَبْعَ سُنۢبُلَٰتٍ خُضْرٍ وَأُخَرَ يَابِسَٰتٍ ۖ
يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَأُ أَفْتُونِى فِى رُءْيَٰىَ إِن كُنتُمْ لِلرُّءْيَا تَعْبُرُونَ ٤٣



"Аталарым, Ыбырайым, Ысхақ және Яғқұп (Ғ.С.) тардың дінін қудым. Біздің Аллаға ешбір шерік қосуымыз тиісті емес. Бұл бізге әрі адам баласына Алланың бір мәрхаметі. Бірақ адамдардың көбі шүкірлік қылмайды." (38) "Әй менің абақты жолдастарым! Бөлек-бөлек Раббылар жақсы ма? Немесе әр нәрсеге өктем жалғыз Алла жақсы ма?" (39) "Сендердің Одан өзге шоқынған нәрселерің, сендер әрі аталарың атаған құр аттар ғана. Алла, оларға табынуға байланысты ешбір дәлел түсірмеген. Үкім Аллаға ғана тән. Ол, өзіне ғана құлшылық қылуларыңды бұйырған. Міне осы, тұп-тура дін. Бірақ адамдардың көбі білмейді" (40) "Әй абақты жолдастарым! (Бұл түс көркен екеуінін бірі патшаның сушысы, бірі ашпазы екен.) Біреуің қожайынына арақ ішкізеді. (Бұрынғы жұмысын істейді.) Ал басқа біреуің дереу асылып, басын құс шоқиды. Міне екеуің жоруын сұраған іс бітті." (41) Құтылады деп ойлаған екеуінің біреуіне: "Қожайыныңның жанында мені ескер!",- деді (Юсып Ғ.С.). Сонда шайтан қожайынының алдында еске алуды ұмыттырды да сондықтан Юсып бірнеше жыл абақты да жатып қалды. (42) (Бір күні) патша: "Түсімде, жеті семіз сиырды жеті арық сиыр жеп жатқанын және жеті жасыл сабақтар, тағы сондай қурағандарын көрдім. Әй сыбайластар! Егер түс жоритын болсаңдар, менің түсімді жорыңдар" деді. (43)

قَالُوٓا۟ أَضْغَٰثُ أَحْلَٰمٍ وَمَا نَحْنُ بِتَأْوِيلِ ٱلْأَحْلَٰمِ بِعَٰلِمِينَ ﴿٤٤﴾
وَقَالَ ٱلَّذِى نَجَا مِنْهُمَا وَٱدَّكَرَ بَعْدَ أُمَّةٍ أَنَا۠ أُنَبِّئُكُم بِتَأْوِيلِهِۦ
فَأَرْسِلُونِ ﴿٤٥﴾ يُوسُفُ أَيُّهَا ٱلصِّدِّيقُ أَفْتِنَا فِى سَبْعِ بَقَرَٰتٍ
سِمَانٍ يَأْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ وَسَبْعِ سُنۢبُلَٰتٍ خُضْرٍ
وَأُخَرَ يَابِسَٰتٍ لَّعَلِّىٓ أَرْجِعُ إِلَى ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٤٦﴾ قَالَ
تَزْرَعُونَ سَبْعَ سِنِينَ دَأَبًا فَمَا حَصَدتُّمْ فَذَرُوهُ فِى سُنۢبُلِهِۦٓ إِلَّا
قَلِيلًا مِّمَّا تَأْكُلُونَ ﴿٤٧﴾ ثُمَّ يَأْتِى مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ سَبْعٌ شِدَادٌ يَأْكُلْنَ
مَا قَدَّمْتُمْ لَهُنَّ إِلَّا قَلِيلًا مِّمَّا تُحْصِنُونَ ﴿٤٨﴾ ثُمَّ يَأْتِى مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ
عَامٌ فِيهِ يُغَاثُ ٱلنَّاسُ وَفِيهِ يَعْصِرُونَ ﴿٤٩﴾ وَقَالَ ٱلْمَلِكُ ٱئْتُونِى
بِهِۦ فَلَمَّا جَآءَهُ ٱلرَّسُولُ قَالَ ٱرْجِعْ إِلَىٰ رَبِّكَ فَسْـَٔلْهُ مَا بَالُ
ٱلنِّسْوَةِ ٱلَّٰتِى قَطَّعْنَ أَيْدِيَهُنَّ إِنَّ رَبِّى بِكَيْدِهِنَّ عَلِيمٌ ﴿٥٠﴾ قَالَ
مَا خَطْبُكُنَّ إِذْ رَٰوَدتُّنَّ يُوسُفَ عَن نَّفْسِهِۦ قُلْنَ حَٰشَ لِلَّهِ
مَا عَلِمْنَا عَلَيْهِ مِن سُوٓءٍ قَالَتِ ٱمْرَأَتُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْـَٰٔنَ حَصْحَصَ
ٱلْحَقُّ أَنَا۠ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفْسِهِۦ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٥١﴾ ذَٰلِكَ
لِيَعْلَمَ أَنِّى لَمْ أَخُنْهُ بِٱلْغَيْبِ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى كَيْدَ ٱلْخَآئِنِينَ ﴿٥٢﴾



(Олар): "Бұл шым-шытырық бір түс екен. Сондықтан біз мұндай түстердің жоруын білмейміз" деді. (44) Ол екеуінің құтылғаны, Юсыпты бірталайдан кейін есіне алды да: "Мен сендерге оның жоруының хабарын беремін. Дереу мені (абақтыға) жіберіңдер" деді. (45) (Ол, абақтыға барып): "Әй шыншыл Юсып! Бізге, жеті семіз сиырды жеті арық сиырдың жеуі және жеті жасыл сабақ пен қурағандары жайында жоруын бер. Олардың да оны білулері үшін адамдарға қайтып барайын" (46) Юсып (Ғ.С.): "Жеті жыл әдеттегіше егін егесіңдер де сонда орғандарыңды бастырмай сабақтарында қойып, бірақ аздап жейтіндеріңді ғана аласыңдар." (47) "Тағы бұдан кейін жеті қатты (ашаршылық жыл) келеді. Бір аздап сақтағандарыңнан басқа бұрыннан сол үшін жинағандарыңды жейсіңдер." (48) "Ал бұдан кейін адамдар жаңбырға қанып онда жемістердің суын сығатын жыл келеді" деді. (49) (Мұны естіген) патша: "Оны маған алып келіңдер" деді. Шабарман келген кезде, (Юсып Ғ.С.): "Қожайынына қайтып бар. Ол, қолдарын кескен қатындардың мақсаттары не? Сұра! Күдіксіз Раббым, олардың қулықтарын толық біледі" деді. (50) (Патша қатындарды жинап алып): "Юсыптың көңлін алмақшы болғандарыңда жағдай не еді?" деп сұрайды. Әйелдер: "Алла сақтасын! Оған байланысты бір жамандық білмедік" десті. Уәзірдің әйелі де: "Міне шындық ортаға шықты. Оның көңлін алуды мен қалаған едім. Расында, ол анық шыншылдардан" деді. (51) (Юсып Ғ.С.): "Осы (қатындардан сұралу мәселесі) расында оған астыртын қиянат қылмағанымды патшаның білуі үшін. Күдіксіз Алла, қиянатшылардың қастығын оңалтпайды" деді. (52)

وَمَآ أُبَرِّئُ نَفۡسِيٓۚ إِنَّ ٱلنَّفۡسَ لَأَمَّارَةُۢ بِٱلسُّوٓءِ إِلَّا مَا رَحِمَ
رَبِّيٓۚ إِنَّ رَبِّي غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥٣ وَقَالَ ٱلۡمَلِكُ ٱئۡتُونِي بِهِۦٓ أَسۡتَخۡلِصۡهُ
لِنَفۡسِيۖ فَلَمَّا كَلَّمَهُۥ قَالَ إِنَّكَ ٱلۡيَوۡمَ لَدَيۡنَا مَكِينٌ أَمِينٞ ٥٤ قَالَ
ٱجۡعَلۡنِي عَلَىٰ خَزَآئِنِ ٱلۡأَرۡضِۖ إِنِّي حَفِيظٌ عَلِيمٞ ٥٥ وَكَذَٰلِكَ
مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَتَبَوَّأُ مِنۡهَا حَيۡثُ يَشَآءُۚ نُصِيبُ
بِرَحۡمَتِنَا مَن نَّشَآءُۖ وَلَا نُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٥٦ وَلَأَجۡرُ
ٱلۡأٓخِرَةِ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ٥٧ وَجَآءَ إِخۡوَةُ
يُوسُفَ فَدَخَلُواْ عَلَيۡهِ فَعَرَفَهُمۡ وَهُمۡ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٥٨ وَلَمَّا
جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمۡ قَالَ ٱئۡتُونِي بِأَخٖ لَّكُم مِّنۡ أَبِيكُمۡۚ أَلَا تَرَوۡنَ
أَنِّيٓ أُوفِي ٱلۡكَيۡلَ وَأَنَا۠ خَيۡرُ ٱلۡمُنزِلِينَ ٥٩ فَإِن لَّمۡ تَأۡتُونِي بِهِۦ فَلَا
كَيۡلَ لَكُمۡ عِندِي وَلَا تَقۡرَبُونِ ٦٠ قَالُواْ سَنُرَٰوِدُ عَنۡهُ أَبَاهُ
وَإِنَّا لَفَٰعِلُونَ ٦١ وَقَالَ لِفِتۡيَٰنِهِ ٱجۡعَلُواْ بِضَٰعَتَهُمۡ فِي رِحَالِهِمۡ
لَعَلَّهُمۡ يَعۡرِفُونَهَآ إِذَا ٱنقَلَبُوٓاْ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمۡ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ
٦٢ فَلَمَّا رَجَعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَبِيهِمۡ قَالُواْ يَٰٓأَبَانَا مُنِعَ مِنَّا ٱلۡكَيۡلُ
فَأَرۡسِلۡ مَعَنَآ أَخَانَا نَكۡتَلۡ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ٦٣



"Нәпсімді ақтамаймын. Расында нәпіс жамандыққа бүйырады. Бірақ та Раббым мәрхамет етсе ол басқа. Күдіксіз Раббым өте жарылқаушы, ерекше мейірімді" (53) Патша: "Оны маған алып келіңдер. Оны өзім үшін арнаулы адам қып алайын" деді. Патша Юсыпқа сөйлескен сәтте: "Әрине бүгін біздің алдымызда елеулі орның және сенімің бар" деді. (54) (Юсып Ғ.С. патшаға): "Мені мемлекеттің қазына бастығы қыл. Өйткені, мен оны қорғауды (басқаруды) білемін" деді. (55) Міне, осылайша Юсыпты ол жерге орналастырдық. Қалаған жерінде отыра алады. Қалағанымызды мәрхаметімізге бөлейміз. Сондай-ақ жақсылық істеушілердің еңбегін зая қылмаймыз. (56) Әрине иман келтіріп, тақуа болғандардың ақиреттегі сыйлығы тағы жақсы. (57) (Ашаршылық жылдарында) Юсыптың туыстары келіп, жанына кірді. Сонда Юсып оларды таныды. Олар, оны танымады. (58) Юсып (Ғ.С.) олардың жүктерін әзірлеткен сәтте: "Маған әке бір туыстарың (Бінямын) ды ала келіңдер. Шын мәнінде астық толтырғанымды және мейман достардың жақсысы екенімді көрмейсіңдер ме?",- деді. (59) "Егер оны маған келтірмесеңдер, менде, сендерге өлшеп берер жоқ. Сондай-ақ маған жақындамаңдар." (60) Олар: "Біз оны әкесінен қалауға тырысамыз. Сөзсіз мұны орындаймыз" десті. (61) Юсып (Ғ.С.) жігіттеріне: "Олардың (астық сатып алуға әкелген) өз нәрселерін де жүктерінің ішіне қойыңдар. Әрине үйлеріне қайтып барған кезде, оны біліп, мүмкін олар қайтып келер" деді. (62) Сонда олар әкелеріне қайтып барғандарында: "Әй әкеміз! Біздің өлшеу тоқтатылды. (Астық бермейтін болды.) Сондықтан туысмыз (Бінямын) ды бізбен бірге жібер де (астық) өлшеп алайық. Сондай-ақ біз оны әлбетте қорғаймыз" деді. (63)

قَالَ هَلْ ءَامَنُكُمْ عَلَيْهِ إِلَّا كَمَآ أَمِنتُكُمْ عَلَىٰٓ أَخِيهِ مِن
قَبْلُ فَٱللَّهُ خَيْرٌ حَٰفِظًا وَهُوَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿٦٤﴾ وَلَمَّا فَتَحُوا۟
مَتَٰعَهُمْ وَجَدُوا۟ بِضَٰعَتَهُمْ رُدَّتْ إِلَيْهِمْ قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَا
مَا نَبْغِى هَٰذِهِۦ بِضَٰعَتُنَا رُدَّتْ إِلَيْنَا وَنَمِيرُ أَهْلَنَا وَنَحْفَظُ
أَخَانَا وَنَزْدَادُ كَيْلَ بَعِيرٍ ذَٰلِكَ كَيْلٌ يَسِيرٌ ﴿٦٥﴾ قَالَ لَنْ
أُرْسِلَهُۥ مَعَكُمْ حَتَّىٰ تُؤْتُونِ مَوْثِقًا مِّنَ ٱللَّهِ لَتَأْتُنَّنِى بِهِۦٓ إِلَّآ
أَن يُحَاطَ بِكُمْ فَلَمَّآ ءَاتَوْهُ مَوْثِقَهُمْ قَالَ ٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ
﴿٦٦﴾ وَقَالَ يَٰبَنِىَّ لَا تَدْخُلُوا۟ مِنۢ بَابٍ وَٰحِدٍ وَٱدْخُلُوا۟ مِنْ أَبْوَٰبٍ
مُّتَفَرِّقَةٍ وَمَآ أُغْنِى عَنكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلَّا
لِلَّهِ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَعَلَيْهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ﴿٦٧﴾ وَلَمَّا
دَخَلُوا۟ مِنْ حَيْثُ أَمَرَهُمْ أَبُوهُم مَّا كَانَ يُغْنِى عَنْهُم
مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ إِلَّا حَاجَةً فِى نَفْسِ يَعْقُوبَ قَضَىٰهَا وَإِنَّهُۥ
لَذُو عِلْمٍ لِّمَا عَلَّمْنَٰهُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ
﴿٦٨﴾ وَلَمَّا دَخَلُوا۟ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيْهِ أَخَاهُ قَالَ
إِنِّىٓ أَنَا۠ أَخُوكَ فَلَا تَبْتَئِسْ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٦٩﴾



(Яғқұп Ғ.С.): "Бұдан бұрын туысына байланысты сендерге сенгенім сияқты бұған да сендерге сенейін бе? Дегенмен, Алла толық қорғаушы әрі Ол, мейірімділердің ең мейірімдісі" деді. (64) Олар жүктерін ашқанда, Өздеріне қайтарылған нәрселерін тапты да: "Әй әкеміз! Не іздейміз! Міне нәрселеріміз өзімізге қайтарылыпты, тағы семьямызды қамтамасыз етіп, туыстарымызды қорғаймыз. Сондай-ақ тағы бір түйе (астық) өлшеуімізге болады. Негізінен бұл өлшеп әкелгеніміз шамалы" десті. (65) Әкелері: "Бәрің бір-ақ қолды болып кетпейінше, оны міндетті түрде маған әкелулеріңе байланысты Алланың атымен серт бергенге дейін оны сендермен бірге жібере алмаймын" деді. Сөйтіп олар, әкелеріне серт берген сетте, әкелері: "Алла айтқанымызға уәкіл" деді. (66) Балаларына: "Әй балаларым! Қалаға бір қақпадан кірмей бөлек-бөлек қақпалардан кіріңдер. Онымен қатар сендерден Алланың бұйрығынан еш нәрсені кетіре алмаймын. Үкім Аллаға ғана тән. Оған тәуекел еттім. Сондай-ақ тәуекел етушілер Оған тәуекел етсін" деді. (67) Олар, әкелерінің әмірінше, кірген болса да олардан Алланың тақдырынан ешнәрсені кетіре алмайтын еді. Бірақ Яғқұп (Ғ.С.) көңліндегі бір хажетін ғана атқарған болды. Өйткені ол, біз үйреткендіктен білім иесі еді. Алайда, оны адамдардың көбі білмейді. (68) Олар Юсыптың жанына кіргенде, Юсып туысын (Бінямынды) өз қасына алып: "Мен, сенің інің мін. Олардың істегендеріне кейіме" деді. (69)

فلما جهزهم بجهازهم جعل السقاية في رحل أخيه ثم
أذن مؤذن أيتها العير إنكم لسارقون ﴿٧٠﴾ قالوا وأقبلوا
عليهم ماذا تفقدون ﴿٧١﴾ قالوا نفقد صواع الملك
ولمن جاء به حمل بعير وأنا به زعيم ﴿٧٢﴾ قالوا تالله
لقد علمتم ما جئنا لنفسد في الأرض وما كنا سارقين
﴿٧٣﴾ قالوا فما جزاؤه إن كنتم كاذبين ﴿٧٤﴾ قالوا جزاؤه
من وجد في رحله فهو جزاؤه كذلك نجزي الظالمين
﴿٧٥﴾ فبدأ بأوعيتهم قبل وعاء أخيه ثم استخرجها من
وعاء أخيه كذلك كدنا ليوسف ما كان ليأخذ أخاه
في دين الملك إلا أن يشاء الله نرفع درجات من نشاء
وفوق كل ذي علم عليم ﴿٧٦﴾ قالوا إن يسرق
فقد سرق أخ له من قبل فأسرها يوسف في نفسه
ولم يبدها لهم قال أنتم شر مكانا والله أعلم بما
تصفون ﴿٧٧﴾ قالوا يا أيها العزيز إن له أبا شيخا كبيرا
فخذ أحدنا مكانه إنا نراك من المحسنين ﴿٧٨﴾

الحزب ٢٥



Юсып (Ғ.С.) олардың нәрселерін қамдағанда, су ыдысын өз туысының жүгінің ішіне қойып, олар жүрген соң бір айғайшы: "Әй керуенші! Сендер анық ұрысыңдар" деп айғайлады. (70) Олар, бұларға бұрылып: "Не нәрсе жоғалттыңдар?",- деді. (71) Бұлар: "Патшаның су ыдысын жоғалттық. Оны әкелген кісіге бір түйе жүк сыйлық бар. Әрі мен оған жауаптымын" деді. (72) Олар: "Аллаға ант етеміз. Расында бұл жерге бұзақылық үшін келмегенімізді әрине білдіңдер. Сондай-ақ біз ұры емеспіз" деді. (73) Бұлар: "Егер өтірікші болсаңдар, оның жазасы не?",- деді. (74) Олар: "Оның жазасы, кімнің жүгінен шықса, сонда соның өзі жазалы. Біз залымдарды осылайша жазалаймыз" деді. (75) Өз туысының жүгінен бұрын олардың жүгін тінте бастап, сонсоң оны туысының жүгінен шығарды. Осылайша Юсыпқа әдіс үйреттік. Өйткені, Алла қаламайынша патшаның заңында туысын алып қала алмас еді. Қалаған кісіміздің дәрежелерін көтереміз. Сондай-ақ әр ілім иесінің үстінде бір білуші бар. (76) Олар: "Егер бұл ұрлық қылса, әрине туысы да бұрын ұрлық қылған болатын" деді. Сонда Юсып (Ғ.С.) ол сөзді жүрегінде сақтап, оларға әшкерелемеді. (Ішінен): "Сендер тағы жаман орындасыңдар. Алла айтқандарыңды жақсы біледі" деді. (77) Олар: "Әй қожайын! Бұның кәрі әкесі бар. Сондықтан оның орнына бірімізді ал. Шын мәнінде біз сені игілік істеушілерден көреміз" деді. (78)

قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِ أَن نَّأۡخُذَ إِلَّا مَن وَجَدۡنَا مَتَٰعَنَا عِندَهُۥٓ إِنَّآ
إِذٗا لَّظَٰلِمُونَ ﴿٧٩﴾ فَلَمَّا ٱسۡتَيۡـَٔسُواْ مِنۡهُ خَلَصُواْ نَجِيّٗاۖ
قَالَ كَبِيرُهُمۡ أَلَمۡ تَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ أَبَاكُمۡ قَدۡ أَخَذَ عَلَيۡكُم
مَّوۡثِقٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَمِن قَبۡلُ مَا فَرَّطتُمۡ فِي يُوسُفَۖ فَلَنۡ أَبۡرَحَ
ٱلۡأَرۡضَ حَتَّىٰ يَأۡذَنَ لِيٓ أَبِيٓ أَوۡ يَحۡكُمَ ٱللَّهُ لِيۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلۡحَٰكِمِينَ
﴿٨٠﴾ ٱرۡجِعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَبِيكُمۡ فَقُولُواْ يَٰٓأَبَانَآ إِنَّ ٱبۡنَكَ سَرَقَ
وَمَا شَهِدۡنَآ إِلَّا بِمَا عَلِمۡنَا وَمَا كُنَّا لِلۡغَيۡبِ حَٰفِظِينَ
﴿٨١﴾ وَسۡـَٔلِ ٱلۡقَرۡيَةَ ٱلَّتِي كُنَّا فِيهَا وَٱلۡعِيرَ ٱلَّتِيٓ أَقۡبَلۡنَا فِيهَاۖ
وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ﴿٨٢﴾ قَالَ بَلۡ سَوَّلَتۡ لَكُمۡ أَنفُسُكُمۡ أَمۡرٗاۖ
فَصَبۡرٞ جَمِيلٌۖ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَأۡتِيَنِي بِهِمۡ جَمِيعًاۚ إِنَّهُۥ هُوَ
ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿٨٣﴾ وَتَوَلَّىٰ عَنۡهُمۡ وَقَالَ يَٰٓأَسَفَىٰ عَلَىٰ
يُوسُفَ وَٱبۡيَضَّتۡ عَيۡنَاهُ مِنَ ٱلۡحُزۡنِ فَهُوَ كَظِيمٞ ﴿٨٤﴾
قَالُواْ تَٱللَّهِ تَفۡتَؤُاْ تَذۡكُرُ يُوسُفَ حَتَّىٰ تَكُونَ حَرَضًا
أَوۡ تَكُونَ مِنَ ٱلۡهَٰلِكِينَ ﴿٨٥﴾ قَالَ إِنَّمَآ أَشۡكُواْ بَثِّي
وَحُزۡنِيٓ إِلَى ٱللَّهِ وَأَعۡلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ﴿٨٦﴾



(Юсып Ғ.С.): "Нәрсемізді жанынан тапқан адамнан басқаны алып қалудан Аллаға сиынамыз. Біз ол уақытта анық залымдардан боламыз" деді. (79) Олар, Юсыптан күдер үзген сәтте, оңашаланып кеңесті. Олардың үлкені: "Білмейсіңдер ме? Расында әкелерің сендерге байланысты Алланың атымен серт алған. Сондай–ақ бұрын Юсып жайында орасан айыптысыңдар. Сондықтан маған әкем рұхсат бергенге немесе мен үшін Алла бір үкім қылғанға (өлгенге) дейін осы жерден әсте айрылмаймын. Ол Алла үкім етушілердің ең жақсысы" деді. (80) "Сендер әкелеріңе қайтыңдарда: 'Әй әкеміз! Шын мәнінде ұлың ұрлық қылды. Біз білгенімізге ғана айғақпыз. Сондай–ақ біз көместі білмейміз' деңдер." (81) "Ал біз ішінде болған қаладан және бізге кездескен керуеннен сұра. Сөз жоқ, біз шын айтамыз" (82) (Яғқұп Ғ.С.): "Олай емес. Сендерді нәпсілерің бір іске қызықтырған екен. Енді маған көркем сабыр керек. Бәлкім Алла олардың бәрін маған келтірер. Өйткені, Ол толық білуші, хикмет иесі" деді. (83) (Яғқұп Ғ.С.) олардан теріс айналып: "Ой қайран Юсып!",– деп күйіктен көздері ағарып, сонда ол қасіреттеніп іштей тынды. (84) Олар, әкелеріне: "Аллаға ант етеміз. Күйіктен ерігенге немесе типыл болғанға дейін Юсыпты жоқтай бересің" деді. (85) (Яғқұп Ғ.С.): "Мен күйзелісімді де күйінішімді де Аллаға ғана шағамын. Әрі Алладан сендер білмеген нәрсені білемін" деді. (86)

يَٰبَنِيَّ ٱذۡهَبُواْ فَتَحَسَّسُواْ مِن يُوسُفَ وَأَخِيهِ وَلَا تَاْيۡـَٔسُواْ
مِن رَّوۡحِ ٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ لَا يَاْيۡـَٔسُ مِن رَّوۡحِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡقَوۡمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ
٨٧ فَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَيۡهِ قَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡعَزِيزُ مَسَّنَا وَأَهۡلَنَا ٱلضُّرُّ
وَجِئۡنَا بِبِضَٰعَةٖ مُّزۡجَىٰةٖ فَأَوۡفِ لَنَا ٱلۡكَيۡلَ وَتَصَدَّقۡ عَلَيۡنَآۖ
إِنَّ ٱللَّهَ يَجۡزِي ٱلۡمُتَصَدِّقِينَ ٨٨ قَالَ هَلۡ عَلِمۡتُم مَّا فَعَلۡتُم
بِيُوسُفَ وَأَخِيهِ إِذۡ أَنتُمۡ جَٰهِلُونَ ٨٩ قَالُوٓاْ أَءِنَّكَ
لَأَنتَ يُوسُفُۖ قَالَ أَنَا۠ يُوسُفُ وَهَٰذَآ أَخِيۖ قَدۡ مَنَّ ٱللَّهُ
عَلَيۡنَآۖ إِنَّهُۥ مَن يَتَّقِ وَيَصۡبِرۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ
ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٩٠ قَالُواْ تَٱللَّهِ لَقَدۡ ءَاثَرَكَ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا
وَإِن كُنَّا لَخَٰطِـِٔينَ ٩١ قَالَ لَا تَثۡرِيبَ عَلَيۡكُمُ
ٱلۡيَوۡمَۖ يَغۡفِرُ ٱللَّهُ لَكُمۡۖ وَهُوَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ٩٢
ٱذۡهَبُواْ بِقَمِيصِي هَٰذَا فَأَلۡقُوهُ عَلَىٰ وَجۡهِ أَبِي يَأۡتِ بَصِيرٗا
وَأۡتُونِي بِأَهۡلِكُمۡ أَجۡمَعِينَ ٩٣ وَلَمَّا فَصَلَتِ
ٱلۡعِيرُ قَالَ أَبُوهُمۡ إِنِّي لَأَجِدُ رِيحَ يُوسُفَۖ لَوۡلَآ أَن
تُفَنِّدُونِ ٩٤ قَالُواْ تَٱللَّهِ إِنَّكَ لَفِي ضَلَٰلِكَ ٱلۡقَدِيمِ ٩٥



"Әй ұлдарым! Барыңдар да Юсыпты және туысын іздестіріңдер! Сондай-ақ Алланың мәрхаметінен күдер үзбеңдер. Өйткені, Алланың рахметінен, қарсы болған қауым ғана күдер үзеді..." (87) Олар, Юсып (Ғ.С.) қа барып, кірген сәтте: "Әй қожайын! Бізге және семьямызға ашаршылық тиді. Онымен қатар мардымсыз бір нәрсемен келдік. Сонда да толық өлшеп бер. Тіпті бізге садақа да бер. Күдіксіз Алла, садақа берушілерді сыйлайды" деді. (88) (Юсып Ғ.С.): "Сендер білместіктен Юсыпқа және туысына не істегендеріңді білесіңдер ме?",- деді. (89) Олар: "Сен өзің шын Юсыпсың ба?",- деді. "Мен Юсып мынау туысым. Расында Алла бізге игілік қылды. Шын мәнінде кім Алладан сақсынса, сабыр етсе, күдіксіз Алла жақсылық істеушілердің еңбегін зая қылмайды" деді. (90) Олар: "Аллаға ант етеміз. Рас Алла сені бізге ықпалды етті. Өйткені, біз күнәкар едік" деді. (91) (Юсып Ғ.С.): "Бүгін сендерге сөгіс жоқ. Алла сендерді жарылқайды. Ол мейірімділердің ең мейірімдісі" деді. (92) "Енді мына жейдемді абарып, әкемнің бетіне қойыңдар; көзі көруге келеді. Біртұтас үй-іштеріңмен маған келіңдер" деді. (93) Керуен Мысырдан айрылып шыққан кезде, олардың әкесі (Яғқұп Ғ.С.): "Егер алжыды демесеңдер шын мәнінде мен Юсыптың исін алып отырмын" деді. (94) Ел: "Аллаға ант етеміз. Әрине сен бұрынғы жансақтықтасың" деді. (95)

فَلَمَّآ أَن جَآءَ ٱلْبَشِيرُ أَلْقَىٰهُ عَلَىٰ وَجْهِهِۦ فَٱرْتَدَّ بَصِيرًا قَالَ
أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ إِنِّىٓ أَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٩٦﴾ قَالُوا۟
يَٰٓأَبَانَا ٱسْتَغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَآ إِنَّا كُنَّا خَٰطِـِٔينَ ﴿٩٧﴾ قَالَ سَوْفَ
أَسْتَغْفِرُ لَكُمْ رَبِّىٓ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٩٨﴾ فَلَمَّا
دَخَلُوا۟ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيْهِ أَبَوَيْهِ وَقَالَ ٱدْخُلُوا۟ مِصْرَ
إِن شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ ﴿٩٩﴾ وَرَفَعَ أَبَوَيْهِ عَلَى ٱلْعَرْشِ وَخَرُّوا۟
لَهُۥ سُجَّدًا ۖ وَقَالَ يَٰٓأَبَتِ هَٰذَا تَأْوِيلُ رُءْيَٰىَ مِن قَبْلُ قَدْ جَعَلَهَا
رَبِّى حَقًّا ۖ وَقَدْ أَحْسَنَ بِىٓ إِذْ أَخْرَجَنِى مِنَ ٱلسِّجْنِ وَجَآءَ بِكُم
مِّنَ ٱلْبَدْوِ مِنۢ بَعْدِ أَن نَّزَغَ ٱلشَّيْطَٰنُ بَيْنِى وَبَيْنَ إِخْوَتِىٓ ۚ إِنَّ
رَبِّى لَطِيفٌ لِّمَا يَشَآءُ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١٠٠﴾ ۞ رَبِّ
قَدْ ءَاتَيْتَنِى مِنَ ٱلْمُلْكِ وَعَلَّمْتَنِى مِن تَأْوِيلِ ٱلْأَحَادِيثِ ۚ فَاطِرَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ أَنتَ وَلِىِّۦ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۖ تَوَفَّنِى
مُسْلِمًا وَأَلْحِقْنِى بِٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٠١﴾ ذَٰلِكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْغَيْبِ
نُوحِيهِ إِلَيْكَ ۖ وَمَا كُنتَ لَدَيْهِمْ إِذْ أَجْمَعُوٓا۟ أَمْرَهُمْ وَهُمْ يَمْكُرُونَ
﴿١٠٢﴾ وَمَآ أَكْثَرُ ٱلنَّاسِ وَلَوْ حَرَصْتَ بِمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٣﴾

نصف الحزب ٢٥



Шүйіншіші келген сәтте, жейдені Яғқүп (Ғ.С.) тың бетіне қоя сала көзі көруге айналды: "Сендерге Алла тарапынан сендер білмейтін нәрсені білемін демеп пе едім?" деді. (96) Ұлдары: "Әй әкеміз! Біздің күнәларымыздың жарылқануын тіле! Расында біз кателескен едік" деді. (97) Яғқүп (Ғ.С.): "Сендер үшін Раббымнан жарылқау тілеймін. Өйткені, Ол аса жарылқаушы, ерекше мейірімді" деді. (98) Олар, Юсып (Ғ.С.) тың қасына барғанда әке-шешесін өз қасына алды да: "Алланың қалауы бойынша Мысырға бейбіт түрде кіріңдер" деді. (99) Әке-шешесін таққа көтерді. Барлығы Алла үшін сәждеге жығылды. (Юсып Ғ.С.): "Әй әкетайым! Міне бұрынғы көрген түсімнің жоруы. Рас оны Раббым хақиқатқа шығарды. Сондай-ақ шайтан туыстарым мен менің арамды бұзғаннан кейін, мені абақтыдан шығарып, сахарадан сендерді келтіріп, маған рас игілік етті. Күдіксіз Раббым қалағанына өте мейірімді. Ол толық білуші, хикмет иесі" (100) "Раббым маған патшалық бердің және түстердің жоруын үйреттің. Көктер мен жердің жаратушысы, Сен дүние, ахиретте иемсің. Мені бой ұсынған күйде өлтіріп, игілерге қос!" (101) (Мұхаммед Ғ.С.) саған бұл қиссаны көмес хабарлардан уахи етеміз. Олар іс жүзінде бірлесіп (Юсыпқа) мекерлік жасағанда, жандарында болмаған едің. (102) Сен, қанша ынтызар болсаңда, адамдардың көбі иман келтірмейді. (103)

وَمَا تَسْـَٔلُهُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٤﴾
وَكَأَيِّن مِّنْ ءَايَةٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ يَمُرُّونَ عَلَيْهَا
وَهُمْ عَنْهَا مُعْرِضُونَ ﴿١٠٥﴾ وَمَا يُؤْمِنُ أَكْثَرُهُم بِٱللَّهِ إِلَّا
وَهُم مُّشْرِكُونَ ﴿١٠٦﴾ أَفَأَمِنُوٓا۟ أَن تَأْتِيَهُمْ غَٰشِيَةٌ مِّنْ عَذَابِ ٱللَّهِ
أَوْ تَأْتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٠٧﴾ قُلْ هَٰذِهِۦ
سَبِيلِىٓ أَدْعُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ عَلَىٰ بَصِيرَةٍ أَنَا۠ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِى وَسُبْحَٰنَ
ٱللَّهِ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٠٨﴾ وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ
إِلَّا رِجَالًا نُّوحِىٓ إِلَيْهِم مِّنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰٓ أَفَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى
ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ
وَلَدَارُ ٱلْءَاخِرَةِ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٠٩﴾ حَتَّىٰٓ
إِذَا ٱسْتَيْـَٔسَ ٱلرُّسُلُ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُمْ قَدْ كُذِبُوا۟ جَآءَهُمْ
نَصْرُنَا فَنُجِّىَ مَن نَّشَآءُ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُنَا عَنِ ٱلْقَوْمِ ٱلْمُجْرِمِينَ
﴿١١٠﴾ لَقَدْ كَانَ فِى قَصَصِهِمْ عِبْرَةٌ لِّأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ مَا كَانَ
حَدِيثًا يُفْتَرَىٰ وَلَٰكِن تَصْدِيقَ ٱلَّذِى بَيْنَ يَدَيْهِ
وَتَفْصِيلَ كُلِّ شَىْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿١١١﴾



(Істегендеріңе) олардан ақы сұрамайсың. Ол Құран бүкіл әлемге тән үгіт. (104) Көктерде және жерде қаншалаған дәлел бар. Адамдар оған көңіл бөлмей өтеді. (105) Олардың көбі Аллаға иман келтірмейді. Сондай-ақ олар ортақ қосады. (106) Ал олар, Алланың баурап алушы азабынан немесе кенеттен сезбеген түрде қияметтің келіп қалуынан қауіпсіз болды ма? (107) (Мұхаммед F.C.): "Менің жолым осы. Алла жаққа шақырамын. Мен және маған ергендер, ашық дәлел үстінде. Алланы пәктеймін. Сондай-ақ шерік қатушылардан емеспін" де. (108) Сенен бұрын да кенттердің халқынан өздеріне уақи етіп, еркектерді ғана жібердік. Ал енді олар өздерінен бұрынғылардың соңының не болғанын жер жүзін кезіп көрмей ме? Әрине ақирет жұрты тақуалар үшін хайырлы, түсінбейсіңдер ме? (109) Хатте пайғамбарлар күдер үзіп, олар шын мәнінде жасынға шығарылдық деп ойлаған кезде, өздеріне жәрдеміміз келген еді де сонда қалағанымыз құтқарылды. Сондай-ақ бейнетіміз күнәкар қауымнан қайтарылмайды. (110) Әрине пайғамбарлардың қиссаларында ақыл иелері үшін өнеге бар. Құран бір жасама сөз емес. Бірақ өзінен бұрынғы кітаптарды растайды. Сондай-ақ иман келтірген ел үшін әр нәрсені ашықтайтын тура жол және игілік. (111)

سُورَةُ الرَّعْدِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

المر ۚ تِلْكَ آيَاتُ الْكِتَابِ ۗ وَالَّذِي أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ الْحَقُّ
وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١﴾ اللَّهُ الَّذِي رَفَعَ السَّمَاوَاتِ بِغَيْرِ
عَمَدٍ تَرَوْنَهَا ۖ ثُمَّ اسْتَوَىٰ عَلَى الْعَرْشِ ۖ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۖ كُلٌّ
يَجْرِي لِأَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ يُدَبِّرُ الْأَمْرَ يُفَصِّلُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُم بِلِقَاءِ
رَبِّكُمْ تُوقِنُونَ ﴿٢﴾ وَهُوَ الَّذِي مَدَّ الْأَرْضَ وَجَعَلَ فِيهَا رَوَاسِيَ
وَأَنْهَارًا ۖ وَمِن كُلِّ الثَّمَرَاتِ جَعَلَ فِيهَا زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ ۖ يُغْشِي اللَّيْلَ
النَّهَارَ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٣﴾ وَفِي الْأَرْضِ
قِطَعٌ مُّتَجَاوِرَاتٌ وَجَنَّاتٌ مِّنْ أَعْنَابٍ وَزَرْعٌ وَنَخِيلٌ صِنْوَانٌ
وَغَيْرُ صِنْوَانٍ يُسْقَىٰ بِمَاءٍ وَاحِدٍ وَنُفَضِّلُ بَعْضَهَا عَلَىٰ بَعْضٍ
فِي الْأُكُلِ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٤﴾
۞ وَإِن تَعْجَبْ فَعَجَبٌ قَوْلُهُمْ أَإِذَا كُنَّا تُرَابًا أَإِنَّا لَفِي خَلْقٍ
جَدِيدٍ ۗ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ كَفَرُوا بِرَبِّهِمْ ۖ وَأُولَٰئِكَ الْأَغْلَالُ
فِي أَعْنَاقِهِمْ ۖ وَأُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٥﴾

الحزب ٢٥



## 13-РАҒЫД СҮРЕСІ

Мекеде түскен. Қырық үш аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Ұғымын Алла біледі. Бұл Құранның аяттары. (Мұхаммед Ғ.С.) саған Раббың тарапынан түсірілген хақиқат. Бірақ адамдардың көбі сенбейді. (1) Ол сондай Алла, көктерді тірексіз көтерді; көріп тұрсыңдар. Сонсоң ғаршыны меңгеріп, күн мен айды іске қосты. Олардың әрбірі бір белгілі мерзім үшін жүреді. Бүкіл істерді Ол, жолға қойып, аяттарды ашық баян етеді. Әрине Раббыларыңа кездесетіндеріңе нанарсыңдар. (2) Тағы Ол сондай Алла, жерді төсеп, онда асқар таулар, өзендер жаратты. Әрі онда әр түрлі жемістерден екіден жұп етті. Түнді күндізге жабады. Шынында бұнда ойланатын қауым үшін дәлелдер бар. (3) Жер жүзінде көршілес құрылықтар, жүзім бақшалары, егіндер және ашалы, ашасыз құрманың ағаштары бар. Бәрі бір сумен суарылады да жемістерін бір-бірінен артылтамыз. Сөз жоқ, бұнда түсінген ел үшін дәлелдер бар. (4) (Мұхаммед Ғ.С.) егер таңғалсаң, олардың: "Біз бір топырақ болған кезде, жаңадан жаратыламыз ба?",- деген сөздеріне таңырқау керек. Міне бұлар Раббыларына қарсы болғандар. Әрі бұлар мойындарында темір шынжырлар болатындар. Сондай-ақ бұлар тозақтық. Олар онда мәңгі қалады. (5)

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِالسَّيِّئَةِ قَبْلَ الْحَسَنَةِ وَقَدْ خَلَتْ مِن
قَبْلِهِمُ الْمَثُلَاتُ وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ لِّلنَّاسِ عَلَىٰ ظُلْمِهِمْ
وَإِنَّ رَبَّكَ لَشَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٦﴾ وَيَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوْلَا
أُنزِلَ عَلَيْهِ آيَةٌ مِّن رَّبِّهِ إِنَّمَا أَنتَ مُنذِرٌ وَلِكُلِّ قَوْمٍ هَادٍ
﴿٧﴾ اللَّهُ يَعْلَمُ مَا تَحْمِلُ كُلُّ أُنثَىٰ وَمَا تَغِيضُ الْأَرْحَامُ
وَمَا تَزْدَادُ وَكُلُّ شَيْءٍ عِندَهُ بِمِقْدَارٍ ﴿٨﴾ عَالِمُ الْغَيْبِ
وَالشَّهَادَةِ الْكَبِيرُ الْمُتَعَالِ ﴿٩﴾ سَوَاءٌ مِّنكُم مَّنْ أَسَرَّ
الْقَوْلَ وَمَن جَهَرَ بِهِ وَمَنْ هُوَ مُسْتَخْفٍ بِاللَّيْلِ وَسَارِبٌ
بِالنَّهَارِ ﴿١٠﴾ لَهُ مُعَقِّبَاتٌ مِّن بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِ يَحْفَظُونَهُ
مِنْ أَمْرِ اللَّهِ إِنَّ اللَّهَ لَا يُغَيِّرُ مَا بِقَوْمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُوا مَا بِأَنفُسِهِمْ
وَإِذَا أَرَادَ اللَّهُ بِقَوْمٍ سُوءًا فَلَا مَرَدَّ لَهُ وَمَا لَهُم مِّن دُونِهِ مِن
وَالٍ ﴿١١﴾ هُوَ الَّذِي يُرِيكُمُ الْبَرْقَ خَوْفًا وَطَمَعًا
وَيُنشِئُ السَّحَابَ الثِّقَالَ ﴿١٢﴾ وَيُسَبِّحُ الرَّعْدُ بِحَمْدِهِ
وَالْمَلَائِكَةُ مِنْ خِيفَتِهِ وَيُرْسِلُ الصَّوَاعِقَ فَيُصِيبُ بِهَا
مَن يَشَاءُ وَهُمْ يُجَادِلُونَ فِي اللَّهِ وَهُوَ شَدِيدُ الْمِحَالِ ﴿١٣﴾



(Мұхаммед Ғ.С. ажыуа түрінде) олар сенен жақсылықтан бұрын жедел жамандық тілейді. Расында бұлардан бұрын ғибрат аларлық мысалдар өткен болатын. Шәксіз Раббың, адам баласының зұлымдықтарына қарсы жарылқау күшіне ие. Сондай-ақ Раббыңның азабы да қатты. (6) Сондай қарсы болғандар: "Оған Раббынан бір мұғжиза неге келмейді?",- дейді. Шын мәнінде сен бір ескертушісің. Сондай-ақ әр елдің бір жолбасшысы бар. (7) Алла (Т.) әр ұрғашы жыныстың неге жүкті болғандығын және жатырлардың нені кемітіп, нені артылтқанын (нені туып нені қойғанын) біледі. Оның жанында әр нәрсе өлшеулі. (8) (Ол) көместі, көрнеуді білуші. Аса ұлы, өте жоғары. (9) Сендерден кім сөзді жасырса да жарияласа да және кім түнде жасырынып, күндіз шықса да Аллаға бәрі бірдей. (10) Әркімнің алды-артынан Алланың әмірі бойынша, өкшелеп, қорғаушы (періштелер) бар. Расында бір қауым, өзін өзгертпейінше Алла, оны өзгертпейді. Сондай-ақ егер Алла, бір қауымға бейнет тілесе, Сонда оны ешбір қайтарушы жоқ. Әрі олар үшін Алладан өзге бір жәрдемші де жоқ. (11) Ол сондай Алла, сендерге қорқу және үміт түрінде нажағайды көрсетіп, жаңбыр толы ауыр бұлттарды пайда қылады. (12) Көктің гүрілі; дәріптеп, періштелер қорқып, Алланы пәктейді. Алла, нажағайларды жіберіп, қалағанына тигізеді. Олар, Алла жайында таласады. Негізінде Алла, орасан күшке ие. (13)

لَهُۥ دَعْوَةُ ٱلْحَقِّ وَٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَسْتَجِيبُونَ لَهُم بِشَىْءٍ إِلَّا
كَبَٰسِطِ كَفَّيْهِ إِلَى ٱلْمَآءِ لِيَبْلُغَ فَاهُ وَمَا هُوَ بِبَٰلِغِهِۦ وَمَا دُعَآءُ ٱلْكَٰفِرِينَ
إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ ﴿١٤﴾ وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ طَوْعًا
وَكَرْهًا وَظِلَٰلُهُم بِٱلْغُدُوِّ وَٱلْءَاصَالِ ۩ ﴿١٥﴾ قُلْ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ قُلِ ٱللَّهُ قُلْ أَفَٱتَّخَذْتُم مِّن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ لَا يَمْلِكُونَ لِأَنفُسِهِمْ
نَفْعًا وَلَا ضَرًّا قُلْ هَلْ يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ أَمْ هَلْ تَسْتَوِى
ٱلظُّلُمَٰتُ وَٱلنُّورُ أَمْ جَعَلُوا۟ لِلَّهِ شُرَكَآءَ خَلَقُوا۟ كَخَلْقِهِۦ فَتَشَٰبَهَ ٱلْخَلْقُ
عَلَيْهِمْ قُلِ ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ وَهُوَ ٱلْوَٰحِدُ ٱلْقَهَّٰرُ ﴿١٦﴾ أَنزَلَ مِنَ
ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَسَالَتْ أَوْدِيَةٌۢ بِقَدَرِهَا فَٱحْتَمَلَ ٱلسَّيْلُ زَبَدًا رَّابِيًا
وَمِمَّا يُوقِدُونَ عَلَيْهِ فِى ٱلنَّارِ ٱبْتِغَآءَ حِلْيَةٍ أَوْ مَتَٰعٍ زَبَدٌ مِّثْلُهُۥ كَذَٰلِكَ
يَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْحَقَّ وَٱلْبَٰطِلَ فَأَمَّا ٱلزَّبَدُ فَيَذْهَبُ جُفَآءً وَأَمَّا مَا
يَنفَعُ ٱلنَّاسَ فَيَمْكُثُ فِى ٱلْأَرْضِ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْأَمْثَالَ ﴿١٧﴾
لِلَّذِينَ ٱسْتَجَابُوا۟ لِرَبِّهِمُ ٱلْحُسْنَىٰ وَٱلَّذِينَ لَمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَهُۥ
لَوْ أَنَّ لَهُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفْتَدَوْا۟ بِهِۦٓ
أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ سُوٓءُ ٱلْحِسَابِ وَمَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ وَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ ﴿١٨﴾

سجدة



Шынайы тілек Аллаға тән. Олардың Алладан өзге тілегендері, оларға ешбір жауап бермейді. Олар судың ауыздарына келуі үшін алақандарын жайған тәрізді. Тіпті су оған жетіп келмейді. Өйткені, кәпірлердің тілегі мүлде қаңғырыс. (14) Көктердегі және жердегі әркім әрі көлеңкелері, ерікті, еріксіз түрде ертелі-кеш Аллаға сәжде қылады. (Әміріне бағынады.) (15) (Мұхаммед Ғ.С.) олардан: "Көктер мен жердің Раббы кім?",- деп сұра да: "Алла!",- деп жауап бер. "Алланы қойып, тіпті өздеріне де пайда, зиян келтіре алмайтындарды ие қылып алдыңдар ма?",- де. "Көрмейтін мен көретін немесе жарық пен қараңғылықтар тең бе?",- де. Я болмаса, олар; Аллаға, Оның жаратқанындай жарататын; жаратулары, Алланың жаратуына ұқсас ортақтар қоса ма? (Оларға) айт: "Әр нәрсені жаратушы Алла. Ол жалғыз, аса өктем" (16) Ол көктен жаңбыр жаудырды да ойпаттар өз өлшеуі бойынша сел болып, көпірген көбікті қалқытып ақты. Сондай-ақ сәндік-бұйым немесе аспап жасау үшін оған от жағып, еріткен металдарда да сондай көбік болады. Алла, хақиқат пен жасандыны осылайша мысалдайды. Ал енді көбік кеуіп, ұшып кетеді де адам баласы пайдаланатын нәрсе жер бетінде тұрып қалады. Осылайша Алла мысал береді. (17) Раббыларына бағынғандар үшін игілік бар. Ал Оған бағынбағандар, егер біртұтас жер жүзіндегі нәрселер және онымен бірге тағы сондай нәрсе олардікі болса да (өздерін құтқару үшін) төлеуге берер еді. Міне солар үшін есептің жаманы болады. Олардың орындары тозақ; нендей жаман орын. (Жоғарыдағы мысалда хақиқат; Қорытылған металға, жасанды нәрселер, ұшып кететін көбікке ұқсатылып отыр. Ж-Қ.) (18)

الحزب ٢٦

۞ أَفَمَن يَعْلَمُ أَنَّمَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ ٱلْحَقُّ كَمَنْ هُوَ أَعْمَىٰٓ ۚ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ
أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿١٩﴾ ٱلَّذِينَ يُوفُونَ بِعَهْدِ ٱللَّهِ وَلَا يَنقُضُونَ ٱلْمِيثَٰقَ
﴿٢٠﴾ وَٱلَّذِينَ يَصِلُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ وَيَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ
وَيَخَافُونَ سُوٓءَ ٱلْحِسَابِ ﴿٢١﴾ وَٱلَّذِينَ صَبَرُوا۟ ٱبْتِغَآءَ وَجْهِ رَبِّهِمْ
وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنفَقُوا۟ مِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً وَيَدْرَءُونَ
بِٱلْحَسَنَةِ ٱلسَّيِّئَةَ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عُقْبَى ٱلدَّارِ ﴿٢٢﴾ جَنَّٰتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا
وَمَن صَلَحَ مِنْ ءَابَآئِهِمْ وَأَزْوَٰجِهِمْ وَذُرِّيَّٰتِهِمْ ۖ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يَدْخُلُونَ
عَلَيْهِم مِّن كُلِّ بَابٍ ﴿٢٣﴾ سَلَٰمٌ عَلَيْكُم بِمَا صَبَرْتُمْ ۚ فَنِعْمَ عُقْبَى ٱلدَّارِ
﴿٢٤﴾ وَٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهْدَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مِيثَٰقِهِۦ وَيَقْطَعُونَ مَآ
أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ وَيُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ ۙ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱللَّعْنَةُ
وَلَهُمْ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ﴿٢٥﴾ ٱللَّهُ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُ ۚ وَفَرِحُوا۟
بِٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا فِى ٱلْءَاخِرَةِ إِلَّا مَتَٰعٌ ﴿٢٦﴾ وَيَقُولُ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ ءَايَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ ۗ قُلْ إِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ
مَن يَشَآءُ وَيَهْدِىٓ إِلَيْهِ مَنْ أَنَابَ ﴿٢٧﴾ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَتَطْمَئِنُّ
قُلُوبُهُم بِذِكْرِ ٱللَّهِ ۗ أَلَا بِذِكْرِ ٱللَّهِ تَطْمَئِنُّ ٱلْقُلُوبُ ﴿٢٨﴾



(Мүхаммед Ғ.С.) шын мәнінде Раббың тарапынан саған түсірілгенді шындық деп білген кісі, соқыр кісімен тең бе? Бұны ақыл иелері ғана түсінеді. (19) Олар, сондай Алланың уәдесін орындағандар әрі серттерін бұзбағандар. (20) Олар, Алланың жалғастырылуын әмір еткен нәрсесін жалғастырып, Раббыларынан қорқа отырып, есебінің жаман болуынан кауіптенгендер. (21) Раббыларының ризалығын іздеп, сабыр еткендер, намазды толық орындап, өздеріне берген несібемізден көрнеу, көмес пайдаландырғандар және жақсылық арқылы жамандықты кетіргендер, міне ақирет жұртының табысы солардікі. (22) Олар Ғадын атты жаннаттарға кіреді. Аталарынан, жұбайларынан және ұрпақтарынан кім түзу болса, олар да кіреді. Періштелер әр есіктен олардың үстіне кіреді: (23) "Сабыр еткендіктерің үшін, Алланың есендігі сендерге болсын! Соңғы жұрт нендей жақсы" (дейді.) (24) Сондай, Аллаға берген серттерін бекіткеннен кейін бұзғандар және Алланың, бірлесуін бұйырған нәрселерді бөлгендер әрі жер жүзінде бұзақылық істегендер, міне лағынет осыларға. Сондай-ақ мекеннің жаманы солардікі. (25) Алла (Т.) қалаған кісісінің несібесін кеңітіп, тарылтады. Олар, дүние тіршілігіне мәз болды. Негізінде дүние тіршілігі; ақиреттің жанында тек қана бір күн көріс. (26) Қарсы болғандар: "Пайғамбарға, Раббы тарапынан бір белгі неге түсірілмеді?",- дейді. (Мұхаммед Ғ.С.): "Расында Алла, кімді қаласа, адастырады да өзіне бұрылғанды тура жолға салады" де. (27) Сондай иман келтіргендер; Алланы еске алу арқылы көңілдері жай тапқандар. Естеріңде болсын; Алланы еске алумен жүректер орнығады. (28)

الَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا الصَّٰلِحَٰتِ طُوبَىٰ لَهُمْ وَحُسْنُ
مَـَٔابٍ ﴿٢٩﴾ كَذَٰلِكَ أَرْسَلْنَٰكَ فِىٓ أُمَّةٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهَآ أُمَمٌ
لِّتَتْلُوَا۟ عَلَيْهِمُ الَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ وَهُمْ يَكْفُرُونَ بِالرَّحْمَٰنِ
قُلْ هُوَ رَبِّى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ مَتَابِ ﴿٣٠﴾
وَلَوْ أَنَّ قُرْءَانًا سُيِّرَتْ بِهِ الْجِبَالُ أَوْ قُطِّعَتْ بِهِ الْأَرْضُ أَوْ كُلِّمَ
بِهِ الْمَوْتَىٰ بَل لِّلَّهِ الْأَمْرُ جَمِيعًا أَفَلَمْ يَا۟يْـَٔسِ الَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟
أَن لَّوْ يَشَآءُ اللَّهُ لَهَدَى النَّاسَ جَمِيعًا وَلَا يَزَالُ الَّذِينَ كَفَرُوا۟
تُصِيبُهُم بِمَا صَنَعُوا۟ قَارِعَةٌ أَوْ تَحُلُّ قَرِيبًا مِّن دَارِهِمْ حَتَّىٰ يَأْتِىَ
وَعْدُ اللَّهِ إِنَّ اللَّهَ لَا يُخْلِفُ الْمِيعَادَ ﴿٣١﴾ وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ
مِّن قَبْلِكَ فَأَمْلَيْتُ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ثُمَّ أَخَذْتُهُمْ فَكَيْفَ كَانَ
عِقَابِ ﴿٣٢﴾ أَفَمَنْ هُوَ قَآئِمٌ عَلَىٰ كُلِّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ وَجَعَلُوا۟
لِلَّهِ شُرَكَآءَ قُلْ سَمُّوهُمْ أَمْ تُنَبِّـُٔونَهُۥ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِى الْأَرْضِ أَم
بِظَٰهِرٍ مِّنَ الْقَوْلِ بَلْ زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مَكْرُهُمْ وَصُدُّوا۟ عَنِ
السَّبِيلِ وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٣٣﴾ لَّهُمْ عَذَابٌ فِى الْحَيَوٰةِ
الدُّنْيَا وَلَعَذَابُ الْءَاخِرَةِ أَشَقُّ وَمَا لَهُم مِّنَ اللَّهِ مِن وَاقٍ ﴿٣٤﴾



Сондай иман келтіріп, ізгі іс істегендер; шаттық та көркем орын да солардікі. (29) (Мұхаммед Ғ.С.) осылайша, саған уахи еткенімізді, Аллаға қарсы келгендерге оқуың үшін бір елге жібердік. Одан бұрын да көптеген елдер өткен болатын. Оларға: "Ол, менің Раббым, Одан басқа тәңір жоқ. Оған тәуекел қылдым. Қайтар жерім де Сол" де. (30) Олар, егер Құран арқылы таулар жүргізіліп, жер бөлшектеніп және өліктер сөйлестірілсе де (сенбейді.) Алайда, барлық іс Аллаға тән. Мүміндер аңғармады ма? Алла қаласа еді, адамдарды түтас тура жолға салар еді. Қарсы болғандарға Алланың уәдесі келгенге дейін қылықтарының салдарынан үнемі соққы жетеді немесе жұрттарының маңына түседі. Күдіксіз Алла серттен таймайды. (31) (Бұл соңғы үш аят, Мекке кәпірлеріне байланысты. Үйлерінің жақынындағы хауіп; Хұдайбия уақиғасы. Б.Ж.М.Р.Х.) Расында сенен бұрын келген пайғамбарлар да тәлкек қылынған болатын. Сонда қарсы болғандарға кеңшілік беріп барып сонсоң оларды қолға алдым. Азабым қандай? (32) Әркімнің істеген ісін бақылаушы Алла емес пе? Сонда да олар, Аллаға ортақтар қосты. (Мұхаммед Ғ.С.): "Олардың аттарын атаңдар!",– де. Аллаға жер жүзінде білмейтін бір нәрсенің хабарын беріп отырсыңдар ма? Немесе бос бір сөзбен (ортақ қосасыңдар ма?) Олай емес, кәпірлерге айлакерліктері әдемі көрсетілді де тура жолдан тосылды. (33) Оларға дүние тіршілігінде азап бар. Әрине ақиретте азабы тағы қатты. Сондай–ақ оларды, Алладан ешбір қорғаушы жоқ. (34)

الحزب ٢٦

مَثَلُ الْجَنَّةِ الَّتِي وُعِدَ الْمُتَّقُونَ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ
أُكُلُهَا دَائِمٌ وَظِلُّهَا تِلْكَ عُقْبَى الَّذِينَ اتَّقَوا وَّعُقْبَى
الْكَافِرِينَ النَّارُ ﴿٣٥﴾ وَالَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ يَفْرَحُونَ
بِمَا أُنزِلَ إِلَيْكَ وَمِنَ الْأَحْزَابِ مَن يُنكِرُ بَعْضَهُ قُلْ إِنَّمَا أُمِرْتُ
أَنْ أَعْبُدَ اللَّهَ وَلَا أُشْرِكَ بِهِ إِلَيْهِ أَدْعُوا وَإِلَيْهِ مَآبِ ﴿٣٦﴾
وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَاهُ حُكْمًا عَرَبِيًّا وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ أَهْوَاءَهُم بَعْدَمَا
جَاءَكَ مِنَ الْعِلْمِ مَا لَكَ مِنَ اللَّهِ مِن وَلِيٍّ وَلَا وَاقٍ ﴿٣٧﴾ وَلَقَدْ
أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّن قَبْلِكَ وَجَعَلْنَا لَهُمْ أَزْوَاجًا وَذُرِّيَّةً وَمَا كَانَ
لِرَسُولٍ أَن يَأْتِيَ بِآيَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ لِكُلِّ أَجَلٍ كِتَابٌ ﴿٣٨﴾
يَمْحُو اللَّهُ مَا يَشَاءُ وَيُثْبِتُ وَعِندَهُ أُمُّ الْكِتَابِ ﴿٣٩﴾
وَإِن مَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِنَّمَا عَلَيْكَ
الْبَلَاغُ وَعَلَيْنَا الْحِسَابُ ﴿٤٠﴾ أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا نَأْتِي الْأَرْضَ نَنقُصُهَا
مِنْ أَطْرَافِهَا وَاللَّهُ يَحْكُمُ لَا مُعَقِّبَ لِحُكْمِهِ وَهُوَ سَرِيعُ
الْحِسَابِ ﴿٤١﴾ وَقَدْ مَكَرَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَلِلَّهِ الْمَكْرُ جَمِيعًا
يَعْلَمُ مَا تَكْسِبُ كُلُّ نَفْسٍ وَسَيَعْلَمُ الْكُفَّارُ لِمَنْ عُقْبَى الدَّارِ ﴿٤٢﴾



Сондай тақуалар үшін әзірленген ұжмақтың мысалы: Астынан өзендер ағады. Оның жемістері және көлеңкелері мәңгілік. Міне, Алладан қорыққандардың соңы. Қарсы келушілердің соңы тозақ. (35) (Мұхаммед Ғ.С.) өздеріне Кітап бергендеріміз; (иман келтіргендері; Б.Ж.М.Р.Х.Т.) саған түсірілген Құранға қуанады. Онымен қатар қарсы топтардан Құранның кей жерін мойындамайтындар да бар. Оларға: "Шын мәнінде Аллаға құлшылық қылуға әрі Оған ешбір ортақ қоспауға бұйырылдым. Мен Ол жаққа шақырамын. Және қайтар жерім де Сол жақ" де. (36) Осылайша, Құранды, арапша үкім түрінде түсірдік. Саған ғылым келгеннен кейін, олардың көңілдері ауған тарапқа ілессең, сені Алладан арашалайтын бір дос не қорғаушы болмайды. (37) Расында сенден бұрын да пайғамбарлар жібергенбіз. Оларға да жұбайлар, ұрпақтар бергенбіз. Ешбір пайғамбар, Алланың рұқсатынсыз бір аят келтіре алмайды. Әр нәрсенің мезгілі жазулы. (38) Алла (Т.) қалағанын өшіреді де қалдырады. Негізгі Кітап, Оның қасында. (39) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға уәде етілген кейбір уақиғаны, саған көрсетсек те, не саған көрсетпей өлтірсек те негізінде саған жалғастыру ғана міндет. Есебі, бізге тән. (40) Олардың жеріне келіп, әр тараптан кеміткенімізді көрмей ме? (Исламның кеңіп, олардың кеміп бара жатқанын. Б.М.Ж.) Үкімді Алла береді. Оның үкімін тойтарушы жоқ. Ол, есепті тез көруші. (41) Расында бұларда, бұлардан бұрынғылар да мекерлік қылған. Дегенмен барлық шаралар Аллаға тән. Алла (Т.) әркімнің нә істегенін біледі. Қарсы болушылар жақында дүниенің соңғының кімдікі екенін біледі. (42)

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَسْتَ مُرْسَلًا قُلْ كَفَىٰ بِٱللَّهِ
شَهِيدًۢا بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ وَمَنْ عِندَهُۥ عِلْمُ ٱلْكِتَٰبِ ﴿٤٣﴾

سُورَةُ إِبْرَٰهِيمَ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الٓر ۚ كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ إِلَيْكَ لِتُخْرِجَ ٱلنَّاسَ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ
إِلَى ٱلنُّورِ بِإِذْنِ رَبِّهِمْ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَمِيدِ ﴿١﴾
ٱللَّهِ ٱلَّذِى لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَوَيْلٌ
لِّلْكَٰفِرِينَ مِنْ عَذَابٍ شَدِيدٍ ﴿٢﴾ ٱلَّذِينَ يَسْتَحِبُّونَ
ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا عَلَى ٱلْءَاخِرَةِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ
وَيَبْغُونَهَا عِوَجًا ۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِى ضَلَٰلٍۭ بَعِيدٍ ﴿٣﴾ وَمَآ أَرْسَلْنَا
مِن رَّسُولٍ إِلَّا بِلِسَانِ قَوْمِهِۦ لِيُبَيِّنَ لَهُمْ ۖ فَيُضِلُّ ٱللَّهُ
مَن يَشَآءُ وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ
﴿٤﴾ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ أَنْ أَخْرِجْ
قَوْمَكَ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ وَذَكِّرْهُم بِأَيَّىٰمِ
ٱللَّهِ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿٥﴾



Қарсы болғандар: "Сен Пайғамбар емессің" дейді. (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Мені мен сендердің арамызға куәлік жөнінде Алла және Кітапты білгендер жетік" де. (43)

## 14-ІБРАҺИМ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Елу екі аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Ұғымын Алла біледі. (Мұхаммед Ғ.С.) бұл Құран адамдарды, Алланың рұқсатымен, қараңғылықтардан жарыққа, сондай-ақ үстем әрі мақтауға лайық Алланың жолына шығаруың үшін біз саған түсірген бір Кітап. (1) Ол сондай Алла, көктердегі және жердегі нәрселер Онікі. Кәпірлерге болатын қатты азаптан нендей өкініш! (2) Олар, сондай ақиретке қарағанда, дүние тіршілігін жақсы көреді. Сондай-ақ Алланың жолынан тосып, оның қисаюын қалайды. Осылар, ұзақ қаңғырыста. (3) Әр пайғамбарды ашық түсіндірсін деп; елінің тілінде ғана жібердік. Алла кімді қаласа, адастырады да кімді қаласа, тура жолға салады. Ол, өте үстем, аса дана. (Жетінші сүренің жүз елу сегізінші аяты бойынша, Мұхаммед (Ғ.С.) бүкіл адам баласына, Алла тарапынан Елші екендігі даусыз. Арап тілінде түскен Құранның әр тілдегі аудармасы уәкілдік етеді. Б.М.Р.Х.) (4) Расында Мұса (Ғ.С.) ны: "Еліңді қараңғылықтардан жарыққа шығар. Алланың күндерін ескерт" деп, мұғжизалармен жібердік. Шәксіз мұнда; бейнетке сабыр етіп, нығметке шүкірлік етушілер үшін өнегелер бар. (5)

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ اذْكُرُوا نِعْمَةَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ
إِذْ أَنجَاكُم مِّنْ آلِ فِرْعَوْنَ يَسُومُونَكُمْ سُوءَ الْعَذَابِ
وَيُذَبِّحُونَ أَبْنَاءَكُمْ وَيَسْتَحْيُونَ نِسَاءَكُمْ ۚ وَفِي
ذَٰلِكُم بَلَاءٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَظِيمٌ ﴿٦﴾ وَإِذْ تَأَذَّنَ
رَبُّكُمْ لَئِن شَكَرْتُمْ لَأَزِيدَنَّكُمْ ۖ وَلَئِن كَفَرْتُمْ إِنَّ
عَذَابِي لَشَدِيدٌ ﴿٧﴾ وَقَالَ مُوسَىٰ إِن تَكْفُرُوا أَنتُمْ وَمَن فِي الْأَرْضِ
جَمِيعًا فَإِنَّ اللَّهَ لَغَنِيٌّ حَمِيدٌ ﴿٨﴾ أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَبَأُ الَّذِينَ
مِن قَبْلِكُمْ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ ۛ وَالَّذِينَ مِن
بَعْدِهِمْ ۛ لَا يَعْلَمُهُمْ إِلَّا اللَّهُ ۚ جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ
فَرَدُّوا أَيْدِيَهُمْ فِي أَفْوَاهِهِمْ وَقَالُوا إِنَّا كَفَرْنَا بِمَا أُرْسِلْتُم
بِهِ وَإِنَّا لَفِي شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُونَنَا إِلَيْهِ مُرِيبٍ ﴿٩﴾ ۞ قَالَتْ
رُسُلُهُمْ أَفِي اللَّهِ شَكٌّ فَاطِرِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ يَدْعُوكُمْ
لِيَغْفِرَ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرَكُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ
مُّسَمًّى ۚ قَالُوا إِنْ أَنتُمْ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا تُرِيدُونَ أَن تَصُدُّونَا
عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ آبَاؤُنَا فَأْتُونَا بِسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿١٠﴾

نصف الحزب ٢٦



Сол уақытта Мұса (Ғ.С.) еліне: "Алланың сендерге берген ырысын еске алыңдар. Өйткені, сендерді Перғауынның сыбайластарынан құтқарды. Олар, сендерді жаман қинаумен ұстаушы еді. Ұлдарыңды бауыздап, әйелдеріңді тірі қоятын еді. Міне, бұнда сендерге, Раббыларың тарапынан үлкен сынау бар. (6) Сол уақытта Раббыларың: "Егер шүкір етсеңдер, арттыра беремін. Ал, егер қарсы келсеңдер, азабым тым қатты" деп, жариялады. (7) Мұса (Ғ.С.):"Сендер және бір тұтас жер жүзіндегі әркім қарсы келсеңдер де Алла анық мұңсыз, мақтауға лайық. (8) Сендерге өздеріңнен бұрынғы Нұх, Ғад, Сәмүд және сондай-ақ олардан кейінгілердің хабары келмеді ме? Оларды Алла ғана біледі. Оларға пайғамбарлары мұғжизалармен келген еді. Олар саусақтарын ауыздарына апарып (бармақтарын тістеп): "Шынында біз сендер арқылы жіберілген нәрсеге қарсымыз. Сондай-ақ сен бізді шақырған нәрсеге, әлбетте шәкте және күдіктіміз" деді. (9) Олардың пайғамбарлары: "Көктер мен жерді жаратушы Алла жайында күмәнданасыңдар ма? Ол күнәларыңды жарылқауға және сендерді белгілі бір мерзімге дейін кешіктіруге (кеңшілік етуге) шақырады" деді. (Олар, пайғамбарларына): "Сендер де біздей-ақ адамсыңдар. Бізді ата-бабаларымыздың табынған нәрселерінен тосқыларың келе ме? Бізге ашық бір дәлел келтіріңдер" деді. (10)

قَالَتۡ لَهُمۡ رُسُلُهُمۡ إِن نَّحۡنُ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ
يَمُنُّ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۖ وَمَا كَانَ لَنَآ أَن نَّأۡتِيَكُم
بِسُلۡطَٰنٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ
﴿١١﴾ وَمَا لَنَآ أَلَّا نَتَوَكَّلَ عَلَى ٱللَّهِ وَقَدۡ هَدَىٰنَا سُبُلَنَاۚ
وَلَنَصۡبِرَنَّ عَلَىٰ مَآ ءَاذَيۡتُمُونَاۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُتَوَكِّلُونَ
﴿١٢﴾ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِرُسُلِهِمۡ لَنُخۡرِجَنَّكُم مِّنۡ
أَرۡضِنَآ أَوۡ لَتَعُودُنَّ فِي مِلَّتِنَاۖ فَأَوۡحَىٰٓ إِلَيۡهِمۡ رَبُّهُمۡ لَنُهۡلِكَنَّ
ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٣﴾ وَلَنُسۡكِنَنَّكُمُ ٱلۡأَرۡضَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡۚ
ذَٰلِكَ لِمَنۡ خَافَ مَقَامِي وَخَافَ وَعِيدِ ﴿١٤﴾ وَٱسۡتَفۡتَحُواْ
وَخَابَ كُلُّ جَبَّارٍ عَنِيدٖ ﴿١٥﴾ مِّن وَرَآئِهِۦ جَهَنَّمُ وَيُسۡقَىٰ
مِن مَّآءٖ صَدِيدٖ ﴿١٦﴾ يَتَجَرَّعُهُۥ وَلَا يَكَادُ يُسِيغُهُۥ
وَيَأۡتِيهِ ٱلۡمَوۡتُ مِن كُلِّ مَكَانٖ وَمَا هُوَ بِمَيِّتٖۖ وَمِن
وَرَآئِهِۦ عَذَابٌ غَلِيظٞ ﴿١٧﴾ مَّثَلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡۖ
أَعۡمَٰلُهُمۡ كَرَمَادٍ ٱشۡتَدَّتۡ بِهِ ٱلرِّيحُ فِي يَوۡمٍ عَاصِفٖۖ لَّا يَقۡدِرُونَ
مِمَّا كَسَبُواْ عَلَىٰ شَيۡءٖۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلضَّلَٰلُ ٱلۡبَعِيدُ ﴿١٨﴾



**Пайғамбарлары оларға: "Әрине біз сендер құсаған адам баласымыз. Бірақ Алла (Т.) құлдарынан кімді қаласа, соны сыйлыққа бөлейді. Алладан бұйрықсыз біздің сендерге бір мұғжиза келтіруіміз мүмкін емес. Мүміндер Аллаға ғана тәуекел етсін" деді. (11) "Расында, бізге тура жолдарымызды көрсеткен Аллаға сенім артпайтын не болды? Бізге тарттырған жапаларыңа әлбетте сабыр етеміз. Ендеше, Аллаға сенім артушылар тәуекел етсін" (деді) (12) Ал қарсы болғандар, пайғамбарларына: "Әлбетте сендерді жерімізден шығарамыз немесе дінімізге қайтасыңдар" деді. Сондықтан оларға, Раббылары: "Әлбетте залымдарды типыл қыламыз" деп, уахи етті. (13) "Әлбетте ол жерге олардан кейін сендерді орналастырамыз. Бұл құзырымнан сескеніп, ескертуімнен қорыққандығы үшін..." (14) (Пайғамбарлар) Алладан көмек тіледі де зорекер қасарысқанның барлығы зиянға ұшырады. (15) Оларға оның артынан тозақ бар. Және іріңнің суы ішкізіледі. (16) Оны жұтуға тырысады, оны тамағынан өткізе алмайды. Сондай-ақ оған әр тараптан өлім келеді. Ол өле алмайды. Тағы оның артынан ауыр азап келеді. (17) Сондай Раббыларына қарсы келгендердің ғамалдарының мысалы; Боранды күнде жел ұшырған күл сияқты. Еңбектерінен ешбір пайда көре алмайды. Міне! Осы, ұзақ қаңғырыс. (18)**

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ إِن يَشَأْ
يُذْهِبْكُمْ وَيَأْتِ بِخَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿١٩﴾ وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ بِعَزِيزٍ
﴿٢٠﴾ وَبَرَزُوا۟ لِلَّهِ جَمِيعًا فَقَالَ ٱلضُّعَفَٰٓؤُا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟
إِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ أَنتُم مُّغْنُونَ عَنَّا مِنْ عَذَابِ ٱللَّهِ
مِن شَىْءٍ قَالُوا۟ لَوْ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ لَهَدَيْنَٰكُمْ سَوَآءٌ عَلَيْنَآ
أَجَزِعْنَآ أَمْ صَبَرْنَا مَا لَنَا مِن مَّحِيصٍ ﴿٢١﴾ وَقَالَ ٱلشَّيْطَٰنُ
لَمَّا قُضِىَ ٱلْأَمْرُ إِنَّ ٱللَّهَ وَعَدَكُمْ وَعْدَ ٱلْحَقِّ وَوَعَدتُّكُمْ
فَأَخْلَفْتُكُمْ وَمَا كَانَ لِىَ عَلَيْكُم مِّن سُلْطَٰنٍ إِلَّآ أَن دَعَوْتُكُمْ
فَٱسْتَجَبْتُمْ لِى فَلَا تَلُومُونِى وَلُومُوٓا۟ أَنفُسَكُم مَّآ أَنَا۠
بِمُصْرِخِكُمْ وَمَآ أَنتُم بِمُصْرِخِىَّ إِنِّى كَفَرْتُ بِمَآ
أَشْرَكْتُمُونِ مِن قَبْلُ إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ
﴿٢٢﴾ وَأُدْخِلَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٍ
تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِمْ تَحِيَّتُهُمْ
فِيهَا سَلَٰمٌ ﴿٢٣﴾ أَلَمْ تَرَ كَيْفَ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا كَلِمَةً طَيِّبَةً
كَشَجَرَةٍ طَيِّبَةٍ أَصْلُهَا ثَابِتٌ وَفَرْعُهَا فِى ٱلسَّمَآءِ ﴿٢٤﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) Алланың көктер мен жерді шындық бойынша жаратқанын көрмедің бе? Егер қаласа, сендерді кетіріп, жаңадан халық келтіреді. (19) Бұл Алла (Т.) ға елеулі жұмыс емес. (20) Барлығы Алланың хұзырына шығып, сонда нашарлары, үлкенсігендерге: "Біз сендерге еріп едік. Ал сендер, бізден Алланың азабынан еш нәрсе кетіре аласыңдар ма?",– дейді. Олар: "Алла бізді егер оңғарған болса еді, әрине біз де сендерді оңғарар едік. Енді біз бай-байласақ та шыдасақ та бәрі бір. Құтылар жеріміз жоқ" дейді. (21) Іс біткен заман шайтан: "Расында Алла сендерге шындықты уәде етті. Сондай-ақ мен де сендерге уәде етіп, опасыздық еттім. Негізінде, сендерді шақырғаннан басқа өктемшілігім жоқ еді. Сонда да шақыруымды қабыл алдыңдар. Ендеше, мені сөкпеңдер де өздеріңді сөгіңдер. Мен сендерді құтқара алмаймын. Сондай-ақ сендер де мені құтқара алмайсыңдар. Расында, бұрыннан да мені Аллаға ортақ қосуларыңа қарсы едім" дейді. Сөз жоқ залымдарға жан түршігерлік азап бар. (22) Сондай иман келтіріп ізгі іс істегендер, Раббыларының рұқсатымен ішінде мәңгі қалатын, астынан өзендер ағатын жаннаттарға кіргізіледі. Олардың жаннаттағы амандасулары "сәлем" болады. (23) (Мұхаммед Ғ.С.) көрмейсің бе? Алла қандай мысал берді: Көркем сөз, ("Алладан басқа ешбір Тәңір жоқ" деген сөз. Б.Ж.М.Р.Х.Т.Ж-Қ) тамыры мықты, бұтағы көктегі бір көркем ағаш тәрізді. (24)

تُؤْتِيٓ أُكُلَهَا كُلَّ حِينِۢ بِإِذْنِ رَبِّهَاۗ وَيَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْأَمْثَالَ
لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٥﴾ وَمَثَلُ كَلِمَةٍ خَبِيثَةٍ
كَشَجَرَةٍ خَبِيثَةٍ ٱجْتُثَّتْ مِن فَوْقِ ٱلْأَرْضِ مَا لَهَا مِن قَرَارٍ
﴿٢٦﴾ يُثَبِّتُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱلْقَوْلِ ٱلثَّابِتِ فِى ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا وَفِى ٱلْـَٔاخِرَةِۖ وَيُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلظَّٰلِمِينَۚ وَيَفْعَلُ
ٱللَّهُ مَا يَشَآءُ ﴿٢٧﴾ ۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ بَدَّلُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ كُفْرًا
وَأَحَلُّوا۟ قَوْمَهُمْ دَارَ ٱلْبَوَارِ ﴿٢٨﴾ جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَاۖ وَبِئْسَ
ٱلْقَرَارُ ﴿٢٩﴾ وَجَعَلُوا۟ لِلَّهِ أَندَادًا لِّيُضِلُّوا۟ عَن سَبِيلِهِۦۗ قُلْ
تَمَتَّعُوا۟ فَإِنَّ مَصِيرَكُمْ إِلَى ٱلنَّارِ ﴿٣٠﴾ قُل لِّعِبَادِىَ ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ يُقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُنفِقُوا۟ مِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً
مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ يَوْمٌ لَّا بَيْعٌ فِيهِ وَلَا خِلَٰلٌ ﴿٣١﴾ ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجَ
بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزْقًا لَّكُمْۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلْفُلْكَ لِتَجْرِىَ
فِى ٱلْبَحْرِ بِأَمْرِهِۦۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلْأَنْهَٰرَ ﴿٣٢﴾ وَسَخَّرَ لَكُمُ
ٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ دَآئِبَيْنِۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ ﴿٣٣﴾

نصف الحزب ٢٦



**Ол (ағаш) Алланың бұйрығынша, әр уақыт жемісін береді. Алла (Т.) адам баласына насихат алуы үшін мысал келтірді. (25) Ал енді (Аллаға шерік қатылған) жаман сөз, жердің бетінен қопарылған орнықсыз ағаш сияқты. (26) Алла (Т.) сондай иман келтіргендерді, дүние тіршілігінде де ақиретте де мықты сөзбен бекітеді. (Сондықтан ол мүмін өмірде қандай қатты қинау көрсе де:" Алладан басқа ешбір Тәңір жоқ. Мұхаммед Алланың Елшісі" деген сенімнен бұлжымайды әрі қабырдағы сұрақтарға да дұрыс жауап береді. Б.Ж.М.К.Р.Х.Т.Ж–Қ.) Алла залымдарды адастырады. Сондай–ақ Алла қалағанын істейді. (27) (Мұхаммед Ғ.С.) сондай Алланың нығметтеріне шүкір етуді,қарсы болуға ауыстырған және қауымдарын, құритын жұртқа итергендерді көрмейсің бе ? (28) Олардың жұрты жаһаннам нендей жаман орын. (29) Олар, жолдан адастыру үшін Аллаға теңдестер жасайды. Оларға: "Күн көре тұрыңдар! Қайтар орындарың тозақ" де. (30) Сондай иман келтірген құлдарыма айт : "Намазды толық орындасын. Сондай – ақ бір нәрсені айырбастауға және достық болмайтын бір күннің келуінен бұрын өздеріне берген несібемізден тиісті орынға көрнеу, көмес жұмсасын. (31) Сондай Алла (Т.) көктер мен жерді жаратып, аспаннан жаңбыр жаудырып, сол арқылы сендерге ризық үшін өнімдерді шығарды. Онымен қатар өз әмірімен теңізде жүргізу үшін кемелерді еріктеріңе берді. Әрі өзендерді де сендерге бағындырды. (32) Ол Алла (Т.) сендердің пайдаларың үшін, тұрақты түрде күн мен айды іске қосып,түн мен күндізді де іске қосты. (33)**

وَءَاتَىٰكُم مِّن كُلِّ مَا سَأَلْتُمُوهُ ۚ وَإِن تَعُدُّوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ
لَا تُحْصُوهَآ ۗ إِنَّ ٱلْإِنسَـٰنَ لَظَلُومٌ كَفَّارٌ ﴿٣٤﴾ وَإِذْ
قَالَ إِبْرَٰهِيمُ رَبِّ ٱجْعَلْ هَـٰذَا ٱلْبَلَدَ ءَامِنًا وَٱجْنُبْنِى وَبَنِىَّ
أَن نَّعْبُدَ ٱلْأَصْنَامَ ﴿٣٥﴾ رَبِّ إِنَّهُنَّ أَضْلَلْنَ كَثِيرًا مِّنَ ٱلنَّاسِ ۖ
فَمَن تَبِعَنِى فَإِنَّهُۥ مِنِّى ۖ وَمَنْ عَصَانِى فَإِنَّكَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٦﴾
رَّبَّنَآ إِنِّىٓ أَسْكَنتُ مِن ذُرِّيَّتِى بِوَادٍ غَيْرِ ذِى زَرْعٍ عِندَ بَيْتِكَ
ٱلْمُحَرَّمِ رَبَّنَا لِيُقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ فَٱجْعَلْ أَفْـِٔدَةً مِّنَ ٱلنَّاسِ
تَهْوِىٓ إِلَيْهِمْ وَٱرْزُقْهُم مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمْ يَشْكُرُونَ ﴿٣٧﴾
رَبَّنَآ إِنَّكَ تَعْلَمُ مَا نُخْفِى وَمَا نُعْلِنُ ۗ وَمَا يَخْفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ
فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فِى ٱلسَّمَآءِ ﴿٣٨﴾ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى وَهَبَ لِى
عَلَى ٱلْكِبَرِ إِسْمَـٰعِيلَ وَإِسْحَـٰقَ ۚ إِنَّ رَبِّى لَسَمِيعُ ٱلدُّعَآءِ ﴿٣٩﴾
رَبِّ ٱجْعَلْنِى مُقِيمَ ٱلصَّلَوٰةِ وَمِن ذُرِّيَّتِى ۚ رَبَّنَا وَتَقَبَّلْ
دُعَآءِ ﴿٤٠﴾ رَبَّنَا ٱغْفِرْ لِى وَلِوَٰلِدَىَّ وَلِلْمُؤْمِنِينَ يَوْمَ يَقُومُ
ٱلْحِسَابُ ﴿٤١﴾ وَلَا تَحْسَبَنَّ ٱللَّهَ غَـٰفِلًا عَمَّا يَعْمَلُ
ٱلظَّـٰلِمُونَ ۚ إِنَّمَا يُؤَخِّرُهُمْ لِيَوْمٍ تَشْخَصُ فِيهِ ٱلْأَبْصَـٰرُ ﴿٤٢﴾



**Әрі сендерге өзінен сұраған нәрселеріңнің бәрінен берді. Егер Алланың нығметін санасаңдар, санына жете алмайсыңдар. Расында адам баласы өте енсапсыз, аса шүкірсіз. (34) (Мұхаммед Ғ.С.) сол уақытта Ыбырайым (Ғ.С.): "Раббым! Осы Мекке қаласын бейбіт қыл! Мені және ұлдарымды бұттарға шоқынудан ұзақ қыл!" (35) "Раббым олар, адамдардың көбін адастырды. Ал енді біреу маған ерсе, рас ол менен. Тағы біреу маған қарсы келсе, онда Сен өте жарылқаушы, ерекше мейірімдісің" (36) "Раббымыз! Ұрпақтарымның кейбірін егінсіз ойпатқа, құрметті үйің (Кағба) ның жанына орналастырдым. Раббымыз! Олар намазды оқитын болсын! Енді адамдардың көңілдерін оларға ауатын қыл! Сондай-ақ оларды, жемістермен ризықтандыр! Әрине олар шүкірлік етер" (37) "Раббымыз! Күдіксіз, Сен жасырын, әшкерелерімізді білесің. Жердегі, көктегі нәрселер Аллаға жасырын емес" (38) "Барлық мақтау маған қартайған шағымда Ысмайыл мен Ысхақты берген Аллаға тән. Күдіксіз Раббым тілекті естуші" (39) "Раббым! Мені әрі ұрпақтарымды намазды толық орындаушы қыл! Раббымыз! Тілегімді қабыл айла!" (40) "Раббымыз! Есеп құрылатын күні, мені, әке-шешемді (9-С.114-А) және мүміндерді жарылқа!",- (деді) (41) (Мұхаммед Ғ.С.) Алла (Т.) залымдардың істегендерінен қаперсіз деп әсте ойлама! Шынында Алла, оларды көздер шарасынан шығатын бір күнге дейін кешеулетеді. (42)**



سورة إبراهيم — الجزء الثالث عشر

مُهْطِعِينَ مُقْنِعِي رُءُوسِهِمْ لَا يَرْتَدُّ إِلَيْهِمْ طَرْفُهُمْ وَأَفْئِدَتُهُمْ
هَوَاءٌ ﴿٤٣﴾ وَأَنذِرِ النَّاسَ يَوْمَ يَأْتِيهِمُ الْعَذَابُ فَيَقُولُ الَّذِينَ
ظَلَمُوا رَبَّنَا أَخِّرْنَا إِلَىٰ أَجَلٍ قَرِيبٍ نُّجِبْ دَعْوَتَكَ وَنَتَّبِعِ
الرُّسُلَ أَوَلَمْ تَكُونُوا أَقْسَمْتُم مِّن قَبْلُ مَا لَكُم
مِّن زَوَالٍ ﴿٤٤﴾ وَسَكَنتُمْ فِي مَسَاكِنِ الَّذِينَ ظَلَمُوا
أَنفُسَهُمْ وَتَبَيَّنَ لَكُمْ كَيْفَ فَعَلْنَا بِهِمْ وَضَرَبْنَا
لَكُمُ الْأَمْثَالَ ﴿٤٥﴾ وَقَدْ مَكَرُوا مَكْرَهُمْ وَعِندَ اللَّهِ
مَكْرُهُمْ وَإِن كَانَ مَكْرُهُمْ لِتَزُولَ مِنْهُ الْجِبَالُ
﴿٤٦﴾ فَلَا تَحْسَبَنَّ اللَّهَ مُخْلِفَ وَعْدِهِ رُسُلَهُ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ
ذُو انتِقَامٍ ﴿٤٧﴾ يَوْمَ تُبَدَّلُ الْأَرْضُ غَيْرَ الْأَرْضِ وَالسَّمَاوَاتُ
وَبَرَزُوا لِلَّهِ الْوَاحِدِ الْقَهَّارِ ﴿٤٨﴾ وَتَرَى الْمُجْرِمِينَ يَوْمَئِذٍ
مُّقَرَّنِينَ فِي الْأَصْفَادِ ﴿٤٩﴾ سَرَابِيلُهُم مِّن قَطِرَانٍ وَتَغْشَىٰ
وُجُوهَهُمُ النَّارُ ﴿٥٠﴾ لِيَجْزِيَ اللَّهُ كُلَّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ
إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٥١﴾ هَٰذَا بَلَاغٌ لِّلنَّاسِ وَلِيُنذَرُوا
بِهِ وَلِيَعْلَمُوا أَنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ وَلِيَذَّكَّرَ أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿٥٢﴾

٢٦١

**(Сол күні) олар бастарын қақшитып, олардың көздері өздеріне де қайрылмай және жүректері ұшып, жүгіріп бара жатады. (43) Адамдарды, оларға азап келетін күннен қорқыт! Сондай залымдық қылғандар (сол күні): "Раббымыз! Бізді жақын бір мерзімге дейін кешіктір. Шақыруыңды мақұлдап, пайғамбарларыңа ерейік" дейді. (Оларға): "Бұрын өздеріңе ешбір зауал болмайтынына ант ішпеп пе едіңдер?",- (делінеді.) (44) Сендер өздеріне зұлымдық қылғандардың жұрттарында отырдыңдар. Оларға қалай істегеніміз сендерге аян болды. Сендерге өнегелі мысалдар бердік. (45) Олар түрлі мекерлік істеді. Негізінде олардың мекерліктері тіпті тауларды қозғалтатын болса да мекерліктерін Алла іске асырмайды. (46) (Мұхаммед Ғ.С.) Алла пайғамбарларына еткен уәдесінен таяды деп ойлама! Шәксіз Алла өте үстем, өш алу күшіне ие. (47) О күні, жер басқа жерге, көктер де басқаға ауыстырылады. Әлем, жалғыз, өктем Алланың хұзырына шығады. (48) Сол күні, күнәкарлардың шынжырларға маталғанын көресің. (49) Олардың көйлектері қара майдан болады да олардың беттерін от шалады. (50) Өстіп, Алла әркімге істеген еңбегінің бодауын беру үшін. Күдіксіз Алла тез есептеуші. (51) Бұл (Құран) адам баласына бір құлақтандыру. Бұл арқылы сескенсін және шын мәнінде Алланың жалғыз Тәңір екенін білсін. Әрі ақыл иелері үгіт алсын. (52)**



الجزء الرابع عشر — سورة الحجر

سورة الحجر

بسم الله الرحمن الرحيم

الر تلك آيات الكتاب وقرآن مبين (١) ربما يود الذين كفروا لو كانوا مسلمين (٢) ذرهم يأكلوا ويتمتعوا ويلههم الأمل فسوف يعلمون (٣) وما أهلكنا من قرية إلا ولها كتاب معلوم (٤) ما تسبق من أمة أجلها وما يستأخرون (٥) وقالوا يا أيها الذي نزل عليه الذكر إنك لمجنون (٦) لو ما تأتينا بالملائكة إن كنت من الصادقين (٧) ما ننزل الملائكة إلا بالحق وما كانوا إذا منظرين (٨) إنا نحن نزلنا الذكر وإنا له لحافظون (٩) ولقد أرسلنا من قبلك في شيع الأولين (١٠) وما يأتيهم من رسول إلا كانوا به يستهزئون (١١) كذلك نسلكه في قلوب المجرمين (١٢) لا يؤمنون به وقد خلت سنة الأولين (١٣) ولو فتحنا عليهم بابا من السماء فظلوا فيه يعرجون (١٤) لقالوا إنما سكرت أبصارنا بل نحن قوم مسحورون (١٥)

٢٦٢

## 15–ХЫЖЫР СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Тоқсан тоғыз аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Ұғымын Алла біледі. Бұлар Кітаптың; ап–ашық Құранның аяттары. (1) Кейде сондай қарсы болғандар да: "Әттең! Мұсылман болсақ еді" деп арман қылады. (6–С.27–А.) (2) (Мұхаммед Ғ.С.) оларды қойып қой. Жесін, пайдалансын; дәмелері айналдырсын. Олар жуықта түсінеді. (3) Ешбір жұртты, белгілі бір мерзімсіз әсте жоқ етпедік. (4) Ешбір үммет ажалын ілгердете алмайды да кейіндете алмайды. (5) (Кәпірлер, Пайғамбарға):" Әй өзіне үгіт (Құран) түсірілген! Сен анық жындысың" деді. (6) "Егер сен шыншылдардан болсаң періштелерді неге әкелмейсің?" (7) Періштелерді бір шындық түрінде ғана түсіреміз де сол уақытта оларға мұрса берілмейді. (8) Расында Құранды Біз түсірдік. Әрі шын мәнінде, оны Біз қорғаушымыз. (9) Расында (Мұхаммед Ғ.С.) сенен бұрын алғашқы топтарға да елші жібердік. (10) Оларға келген пайғамбарды, олар, мүлде тәлкек қылар еді. (11) Осылайша (мазақтаған нәрсесін) күнәкарлардың жүректеріне кіргіземіз. (12) Сонда да олар оған сенбейді. Расында бұрынғылар да сөйтіп өткен болатын. (13) Егер оларға көктен бір есік ашсақ, дереу жоғары шығып бара жатса: (14) "Расында көздеріміз байланды. Бәлкім біздер жадыланған елміз" деседі. (15)

وَلَقَدْ جَعَلْنَا فِي ٱلسَّمَآءِ بُرُوجًا وَزَيَّنَّٰهَا لِلنَّٰظِرِينَ ﴿١٦﴾
وَحَفِظْنَٰهَا مِن كُلِّ شَيْطَٰنٍ رَّجِيمٍ ﴿١٧﴾ إِلَّا مَنِ ٱسْتَرَقَ ٱلسَّمْعَ
فَأَتْبَعَهُۥ شِهَابٌ مُّبِينٌ ﴿١٨﴾ وَٱلْأَرْضَ مَدَدْنَٰهَا وَأَلْقَيْنَا فِيهَا
رَوَٰسِيَ وَأَنۢبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ شَيْءٍ مَّوْزُونٍ ﴿١٩﴾ وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيهَا
مَعَٰيِشَ وَمَن لَّسْتُمْ لَهُۥ بِرَٰزِقِينَ ﴿٢٠﴾ وَإِن مِّن شَيْءٍ إِلَّا عِندَنَا
خَزَآئِنُهُۥ وَمَا نُنَزِّلُهُۥٓ إِلَّا بِقَدَرٍ مَّعْلُومٍ ﴿٢١﴾ وَأَرْسَلْنَا ٱلرِّيَٰحَ
لَوَٰقِحَ فَأَنزَلْنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَسْقَيْنَٰكُمُوهُ وَمَآ أَنتُمْ لَهُۥ
بِخَٰزِنِينَ ﴿٢٢﴾ وَإِنَّا لَنَحْنُ نُحْيِۦ وَنُمِيتُ وَنَحْنُ ٱلْوَٰرِثُونَ ﴿٢٣﴾
وَلَقَدْ عَلِمْنَا ٱلْمُسْتَقْدِمِينَ مِنكُمْ وَلَقَدْ عَلِمْنَا ٱلْمُسْتَـْٔخِرِينَ ﴿٢٤﴾
وَإِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَحْشُرُهُمْ إِنَّهُۥ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿٢٥﴾ وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ
مِن صَلْصَٰلٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ﴿٢٦﴾ وَٱلْجَآنَّ خَلَقْنَٰهُ مِن قَبْلُ مِن نَّارِ
ٱلسَّمُومِ ﴿٢٧﴾ وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي خَٰلِقٌۢ بَشَرًا مِّن
صَلْصَٰلٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ﴿٢٨﴾ فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن
رُّوحِي فَقَعُوا۟ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ﴿٢٩﴾ فَسَجَدَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ
أَجْمَعُونَ ﴿٣٠﴾ إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰٓ أَن يَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ﴿٣١﴾



Расында біз көкте жұлдыздар жаратып, караушылар үшін аспанды безедік. (16) Сондай-ақ ол көкті, бүкіл қарғыс тиген шайтаннан қорғадық. (17) Дегенмен кім ұрлықшылап тыңдаса, оны жарық ұшқын қуады. (18) Тағы жерді жайдық та оған асқар таулар орналастырдық. Сондай-ақ ол жердегі әр нәрсені мәлім мөлшерде өсірдік. (19) Және жерде сендер үшін де, сендер ризық бере алмайтындар үшін де күн көріс жасадық. (20) Өйткені, біздің қасымызда әр нәрсенің қорлары бар. Бірақ белгілі мөлшерде ғана түсіреміз. (21) Пайдалы желдерді жібердік те аспаннан жаңбыр жаудырып, сендерді сонымен сусындаттық. Әйтпесе, сендер оны жинап ала алмайсыңдар. (22) Күдіксіз біз тірілтеміз де өлтіреміз. Сондай-ақ барлығының мұрагері бізбіз. (28-С. 88-А.) (23) Расында сендерден бұрын келгендерді де білеміз. Сондай-ақ кейінгі келетіндер де бізге мәлім. (24) (Мұхаммед Ғ.С.) сөз жоқ, Раббың, оларды (қияметте) жинайды. Өйткені, Ол, хикмет иесі, толық білуші. (25) Расында адамды бейнеленген қара балшықтың сыңғырлап құрғағанынан жараттық. (26) Жындарды да (адамнан бұрын) түтінсіз оттан жаратқан едік. (27) (Мұхаммед Ғ.С.) сол уақытта Раббың періштелерге: "Бейнеленген қара балшықтың кеуіп, сыңғырлағанынан адам жаратамын" деді. (28) Оның жаратылысын тамамдап, оған рұхымнан үрлеген (жан салған) сәтте, оған сәжде қылыңдар! (Бас иіңдер!) (29) Сонда періштелер түтас сәжде қылды. (30) Бірақ, Ібіліс сәжде қылушылармен бірге болудан бас тартты. (31)

قَالَ يَٰٓإِبۡلِيسُ مَا لَكَ أَلَّا تَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣٢ قَالَ لَمۡ أَكُن
لِّأَسۡجُدَ لِبَشَرٍ خَلَقۡتَهُۥ مِن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ٣٣ قَالَ
فَٱخۡرُجۡ مِنۡهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٞ ٣٤ وَإِنَّ عَلَيۡكَ ٱللَّعۡنَةَ إِلَىٰ يَوۡمِ
ٱلدِّينِ ٣٥ قَالَ رَبِّ فَأَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ٣٦ قَالَ فَإِنَّكَ
مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ٣٧ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡوَقۡتِ ٱلۡمَعۡلُومِ ٣٨ قَالَ رَبِّ بِمَآ
أَغۡوَيۡتَنِي لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَأُغۡوِيَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٣٩
إِلَّا عِبَادَكَ مِنۡهُمُ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٤٠ قَالَ هَٰذَا صِرَٰطٌ عَلَيَّ
مُسۡتَقِيمٌ ٤١ إِنَّ عِبَادِي لَيۡسَ لَكَ عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٌ إِلَّا مَنِ
ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡغَاوِينَ ٤٢ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوۡعِدُهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٤٣
لَهَا سَبۡعَةُ أَبۡوَٰبٖ لِّكُلِّ بَابٖ مِّنۡهُمۡ جُزۡءٞ مَّقۡسُومٌ ٤٤ إِنَّ
ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٍ ٤٥ ٱدۡخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ءَامِنِينَ ٤٦
وَنَزَعۡنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنۡ غِلٍّ إِخۡوَٰنًا عَلَىٰ سُرُرٖ مُّتَقَٰبِلِينَ
٤٧ لَا يَمَسُّهُمۡ فِيهَا نَصَبٞ وَمَا هُم مِّنۡهَا بِمُخۡرَجِينَ ٤٨
۞ نَبِّئۡ عِبَادِيٓ أَنِّيٓ أَنَا ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٤٩ وَأَنَّ عَذَابِي
هُوَ ٱلۡعَذَابُ ٱلۡأَلِيمُ ٥٠ وَنَبِّئۡهُمۡ عَن ضَيۡفِ إِبۡرَٰهِيمَ ٥١

ربع الحزب ٢٧



(Алла Т.): "Әй Ібіліс! Сен неге сәжде қылушылармен бірге болмадың" деді. (32) (Ібіліс): "Сен бейнеленген қара балшықтың кеуіп, сыңғырлағанынан жаратқан адамға сәжде етуіме болмайды" деді. (33) (Алла): "Онда сен жаннаттан шық. Өйткені, сен қуылдың" деді. (34) "Шынында саған қиямет күніне дейін лағынет бар..." (35) (Ібіліс): "Ендеше, Раббым! Маған қайта тірілетін күнге дейін кеңшілік бер" деді. (36) (Алла, Ібіліске): "Расында саған кеңшілік берілді" деді. (37) "белгілі бір мерзімге дейін" (38) (Ол): "Раббым, мені қаңғыртқандығың үшін; әлбетте адам баласына жер жүзіндегі (жаман) нәрселерді жақсы көрсетіп, олардың барлығын адастырамын" деді. (39) "Бірақ, олардың ішіндегі нағыз құлдарыңды адастыра алмаймын" (деді.) (40) (Алла): "Маған келетін тура жол осы" деді. (41) "Менің шынайы құлдарыма ықпалың жүрмейді. Бірақ, саған кім ерсе, адасқандардан болады" (42) "Сөз жоқ, олардың бәрінің уәделі жәрі жаһаннам" (43) Тозақтың жеті қақпасы бар. Әр қақпаға олардан бір бөлегі айрылады. (44) Сөзсіз тақуалар бақшаларда және бастауларда болады. (45) Жаннатқа амандықпен кіріңдер! (46) Олардың жүректеріндегі кекті шығардық. туыс болып, тақтардың үстінде бір-біріне қарсы отырады. (47) Жаннатта олар шаршамайды да одан шығарылмайды. (48) (Мұхаммед Ғ.С.) құлдарыма хабар бер. Күдіксіз Мен аса жарылқаушы, ерекше мейірімдімін. (49) Шын мәнінде азабым да күйзелтуші. (50) Оларға Ыбырайым (Ғ.С.) ның қонақтарының да жайын айт. (51)

إِذْ دَخَلُوا عَلَيْهِ فَقَالُوا سَلَامًا قَالَ إِنَّا مِنكُمْ وَجِلُونَ ﴿٥٢﴾ قَالُوا
لَا تَوْجَلْ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَامٍ عَلِيمٍ ﴿٥٣﴾ قَالَ أَبَشَّرْتُمُونِي عَلَىٰ أَن
مَّسَّنِيَ الْكِبَرُ فَبِمَ تُبَشِّرُونَ ﴿٥٤﴾ قَالُوا بَشَّرْنَاكَ بِالْحَقِّ
فَلَا تَكُن مِّنَ الْقَانِطِينَ ﴿٥٥﴾ قَالَ وَمَن يَقْنَطُ مِن رَّحْمَةِ
رَبِّهِ إِلَّا الضَّالُّونَ ﴿٥٦﴾ قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا الْمُرْسَلُونَ
﴿٥٧﴾ قَالُوا إِنَّا أُرْسِلْنَا إِلَىٰ قَوْمٍ مُّجْرِمِينَ ﴿٥٨﴾ إِلَّا آلَ لُوطٍ
إِنَّا لَمُنَجُّوهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٩﴾ إِلَّا امْرَأَتَهُ قَدَّرْنَا إِنَّهَا لَمِنَ
الْغَابِرِينَ ﴿٦٠﴾ فَلَمَّا جَاءَ آلَ لُوطٍ الْمُرْسَلُونَ ﴿٦١﴾ قَالَ
إِنَّكُمْ قَوْمٌ مُّنكَرُونَ ﴿٦٢﴾ قَالُوا بَلْ جِئْنَاكَ بِمَا كَانُوا فِيهِ
يَمْتَرُونَ ﴿٦٣﴾ وَأَتَيْنَاكَ بِالْحَقِّ وَإِنَّا لَصَادِقُونَ ﴿٦٤﴾ فَأَسْرِ
بِأَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِّنَ اللَّيْلِ وَاتَّبِعْ أَدْبَارَهُمْ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنكُمْ أَحَدٌ
وَامْضُوا حَيْثُ تُؤْمَرُونَ ﴿٦٥﴾ وَقَضَيْنَا إِلَيْهِ ذَٰلِكَ الْأَمْرَ أَنَّ
دَابِرَ هَٰؤُلَاءِ مَقْطُوعٌ مُّصْبِحِينَ ﴿٦٦﴾ وَجَاءَ أَهْلُ الْمَدِينَةِ
يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٦٧﴾ قَالَ إِنَّ هَٰؤُلَاءِ ضَيْفِي فَلَا تَفْضَحُونِ ﴿٦٨﴾ وَاتَّقُوا
اللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ ﴿٦٩﴾ قَالُوا أَوَلَمْ نَنْهَكَ عَنِ الْعَالَمِينَ ﴿٧٠﴾



Сол уақытта періштелер, Ыбырайым (F.C.) ның жанына кіріп: "Сәлем" дегенде, Ыбырайым (F.C.): "Біз сендерден қорқамыз" деді. (52) (Періштелер): "Қорықпа! Біз сені білімді бір ұлменен шүйіншілейміз" деді (53) (Ыбырайым F.C.): "Маған кәрілік жеткенде қуантасыңдар ма? Мені неліктен шүйіншілейсіңдер?",- деді. (54) (Періштелер): "Біз, сені бір шындықпен шүйіншіледік. Енді күдер үзушілерден болма!" деді. (55) (Ыбырайым F.C.): "Раббының рахметінен, адасушылардан басқа кім күдер үзеді?",- деді. (56) (Періштелерге): "Әй елшілер! жұмыстарың не?",- деді. (57) (Елшілер): "Расында біз бір қылмысты елге жіберілдік" деді. (58) "Лұт (F.C.) тың сыбайластарын түгел құтқарамыз" (59) "Бірақ, оның жұбайы құтқарылмайды. Өйткені, оны типыл болатындардан болуын ұйғардық" (60) Елшілер, Лұт семьясына келгенде: (61) "Сөзсіз сендер бөгде кісілерсіңдер" деді. (Лұт F.C. оларға.) (62) (Елшілер): "Жоқ, біз олардың күмәнданған азабын алып келдік" деді. (63) "Біз саған нақ шындықты келтірдік. Әрине шын айтамыз" (64) "Дереу кештің бір бөлімінде түн қатып, үй-ішіңді алып жөнел. Өзің, олардың артында жүр. Сендерден ешкім артына қарамасын. Бұйырылған жерге жете беріңдер" (65) (Лұт F.C.ға): "Күдіксіз олардың соңы таңменен жоғалады" деген бұйрықты білдірдік. (66) Қаланың халқы (арсыздық істеу үшін) қуанысып жетті. (67) (Лұт F.C.): "Рас бұлар, менің қонағым. Мені қорламаңдар" деді. (68) "Алладан қорқыңдар. Мені ренжітпеңдер..." (69) (Олар): "Біз сені елді қорғаудан тыймап па едік?",- деді. (70)

قَالَ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِيٓ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ﴿٧١﴾ لَعَمۡرُكَ إِنَّهُمۡ لَفِي سَكۡرَتِهِمۡ
يَعۡمَهُونَ ﴿٧٢﴾ فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ مُشۡرِقِينَ ﴿٧٣﴾ فَجَعَلۡنَا عَٰلِيَهَا
سَافِلَهَا وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِمۡ حِجَارَةٗ مِّن سِجِّيلٍ ﴿٧٤﴾ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَٰتٖ لِّلۡمُتَوَسِّمِينَ ﴿٧٥﴾ وَإِنَّهَا لَبِسَبِيلٖ مُّقِيمٍ ﴿٧٦﴾ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿٧٧﴾ وَإِن كَانَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأَيۡكَةِ لَظَٰلِمِينَ ﴿٧٨﴾
فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ وَإِنَّهُمَا لَبِإِمَامٖ مُّبِينٖ ﴿٧٩﴾ وَلَقَدۡ كَذَّبَ أَصۡحَٰبُ
ٱلۡحِجۡرِ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ﴿٨٠﴾ وَءَاتَيۡنَٰهُمۡ ءَايَٰتِنَا فَكَانُواْ عَنۡهَا مُعۡرِضِينَ
﴿٨١﴾ وَكَانُواْ يَنۡحِتُونَ مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتًا ءَامِنِينَ ﴿٨٢﴾ فَأَخَذَتۡهُمُ
ٱلصَّيۡحَةُ مُصۡبِحِينَ ﴿٨٣﴾ فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ﴿٨٤﴾
وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۗ وَإِنَّ
ٱلسَّاعَةَ لَأٓتِيَةٞۖ فَٱصۡفَحِ ٱلصَّفۡحَ ٱلۡجَمِيلَ ﴿٨٥﴾ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ
ٱلۡخَلَّٰقُ ٱلۡعَلِيمُ ﴿٨٦﴾ وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَٰكَ سَبۡعٗا مِّنَ ٱلۡمَثَانِي وَٱلۡقُرۡءَانَ
ٱلۡعَظِيمَ ﴿٨٧﴾ لَا تَمُدَّنَّ عَيۡنَيۡكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّنۡهُمۡ
وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَٱخۡفِضۡ جَنَاحَكَ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿٨٨﴾ وَقُلۡ إِنِّيٓ
أَنَا ٱلنَّذِيرُ ٱلۡمُبِينُ ﴿٨٩﴾ كَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَى ٱلۡمُقۡتَسِمِينَ ﴿٩٠﴾



(Лүт Ғ.С.): "Егер айтқанымды істейтін болсаңдар, мыналар қыздарым" деді. (71) (Мұхаммед Ғ.С.) Өміріңе серт! Олар, расында мастықтарында дел-сал еді. (72) Сонда оларды күн шыға ащы дауыс алды. (73) Оны, асты-үсті қып, үстеріне қатқан қиыршықтан тас жаудырдық. (74) Күдіксіз осыда, қырағылар үшін әлбетте өнегелер бар. (75) Өйткені, ол жер, жол үстінде еді. (76) Күдіксіз осыда мүміндер үшін ғибрат бар. (77) (Шұғайып Ғ.С. ның елі) Әйкеліктер де залым болған еді. (78) Оларды да жазаландырдық. (Садұм, Әйке) екеуі де даңғыл жол үстінде. (79) Әлбетте (Салиһ елі) Хыжырлықтар да пайғамбарларды жасынға шығарған еді. (80) Оларға мұғжизаларымызды келтірдік. Алайда, олар, одан бет бұрған еді. (81) Олар, таулардан берік үйлер үңгіп алатын еді. (82) Сонда оларды да таңменен ащы дауыс қолға алды. (83) Олардың істеген еңбектерінің (мықты үйлерінің) өздеріне бір пайдасы болмады. (84) Көктер мен жерді әрі екеуінің арасындағы нәрселерді бір шындық бойынша жараттық. Сөзсіз қиямет келеді. Сондықтан көркем, жұмсақ сыңай байқат. (85) Шынында Раббың, Ол толық жаратушы, аса білуші. (86) (Мұхаммед Ғ.С.) әлбетте біз саған қайталанып оқылатын жеті аятты (Фатиха сүресін) және ұлы Құранды бердік. (87) Кәпірлердің кейбіреулеріне, біз пайдаландырған нәрселерге көз сүзбе. Оларға қамықпа. Мұсылмандарға қанатыңды жай. (88) "Шын мәнінде мен сендерге ашық ескертушімін" де. (89) Сөйтіп, бөлушілерге де Кітап түсірген едік. (Кітап иелері немесе Меккеліктер. Б.Ж.М.К.Т.Х.Ж-Қ.) (90)

ٱلَّذِينَ جَعَلُوا۟ ٱلْقُرْءَانَ عِضِينَ ﴿٩١﴾ فَوَرَبِّكَ لَنَسْـَٔلَنَّهُمْ
أَجْمَعِينَ ﴿٩٢﴾ عَمَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٩٣﴾ فَٱصْدَعْ بِمَا تُؤْمَرُ وَأَعْرِضْ
عَنِ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٩٤﴾ إِنَّا كَفَيْنَٰكَ ٱلْمُسْتَهْزِءِينَ ﴿٩٥﴾ ٱلَّذِينَ
يَجْعَلُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٩٦﴾ وَلَقَدْ نَعْلَمُ
أَنَّكَ يَضِيقُ صَدْرُكَ بِمَا يَقُولُونَ ﴿٩٧﴾ فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَكُن
مِّنَ ٱلسَّٰجِدِينَ ﴿٩٨﴾ وَٱعْبُدْ رَبَّكَ حَتَّىٰ يَأْتِيَكَ ٱلْيَقِينُ ﴿٩٩﴾

## سُورَةُ النَّحْلِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

أَتَىٰٓ أَمْرُ ٱللَّهِ فَلَا تَسْتَعْجِلُوهُ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ
﴿١﴾ يُنَزِّلُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ بِٱلرُّوحِ مِنْ أَمْرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦٓ
أَنْ أَنذِرُوٓا۟ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱتَّقُونِ ﴿٢﴾ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ ۚ تَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٣﴾ خَلَقَ
ٱلْإِنسَٰنَ مِن نُّطْفَةٍ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٌ مُّبِينٌ ﴿٤﴾ وَٱلْأَنْعَٰمَ
خَلَقَهَا ۗ لَكُمْ فِيهَا دِفْءٌ وَمَنَٰفِعُ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ
﴿٥﴾ وَلَكُمْ فِيهَا جَمَالٌ حِينَ تُرِيحُونَ وَحِينَ تَسْرَحُونَ ﴿٦﴾

نصف الحزب ٢٧



Олар, Құранды бөлшектегендер. (Інжіл, Тәуратқа сәйкеспейді және өлең, сиқыр, бақсылық, ертегі т.б. деп, тоғыз саққа жүгірткендер.) (91) (Мұхаммед Ғ.С.) Раббыңа серт, әлбетте оларды түгел сұраққа тартамыз; (92) Олардың қылған қылықтарынан. (93) Саған берілген бұйрықты ашық ұқтыр да шерік қатушылардан бет бұр. (94) Рас сені мазақтаушыларға қарсы Біз жетіп асамыз. (95) Алламен бірге басқа тәңір қылып алғандар, әлі-ақ біледі. (96) Расында олардың айтқандарына көңліңнің тарайғанын білеміз. (97) Енді Раббыңды пәктеп, дәріптеп сәжде етушілерден бол. (98) Раббыңа, саған өлім келгенге дейін құлшылық қыл. (99)

## 16- НАХЫЛ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жүз жиырма сегіз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Алланың әмірі келді. Сондықтан оның тез келуін тілемеңдер. Алла, олардың қосқан шеріктерінен пәк те жоғары. (1) Алла періштелерді өз әмірлерінен бір рухпенен (уахименен) құлдарынан қалағанына: "Рас Менен басқа ешбір Тәңір жоқ. Әрі Менен қорқыңдар" деп ескертіңдер делінген түрде түсіреді. (2) Ол көктерді және жерді шындықпенен жаратты. Олардың қосқан шеріктерінен жоғары. (3) Адам баласын бір тамшы судан жаратты. Сонда да ол ашық жанжалшыл. (4) Тағы малдарды жаратты: Малдар да сендерді жылытатын және басқа пайдалы заттар бар. Әрі олардан жейсіңдер. (5) Сендер үшін малдарды қоралаған уақытта және өргізген кезде, бір зауық бар. (6)

وَتَحۡمِلُ أَثۡقَالَكُمۡ إِلَىٰ بَلَدٖ لَّمۡ تَكُونُواْ بَٰلِغِيهِ إِلَّا بِشِقِّ
ٱلۡأَنفُسِۚ إِنَّ رَبَّكُمۡ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٧ وَٱلۡخَيۡلَ وَٱلۡبِغَالَ
وَٱلۡحَمِيرَ لِتَرۡكَبُوهَا وَزِينَةٗۚ وَيَخۡلُقُ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨
وَعَلَى ٱللَّهِ قَصۡدُ ٱلسَّبِيلِ وَمِنۡهَا جَآئِرٞۚ وَلَوۡ شَآءَ لَهَدَىٰكُمۡ
أَجۡمَعِينَ ٩ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗۖ لَّكُم مِّنۡهُ
شَرَابٞ وَمِنۡهُ شَجَرٞ فِيهِ تُسِيمُونَ ١٠ يُنۢبِتُ لَكُم
بِهِ ٱلزَّرۡعَ وَٱلزَّيۡتُونَ وَٱلنَّخِيلَ وَٱلۡأَعۡنَٰبَ وَمِن كُلِّ
ٱلثَّمَرَٰتِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ١١
وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ وَٱلنُّجُومُ
مُسَخَّرَٰتُۢ بِأَمۡرِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ
١٢ وَمَا ذَرَأَ لَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُخۡتَلِفًا أَلۡوَٰنُهُۥٓۚ إِنَّ
فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَذَّكَّرُونَ ١٣ وَهُوَ ٱلَّذِي
سَخَّرَ ٱلۡبَحۡرَ لِتَأۡكُلُواْ مِنۡهُ لَحۡمٗا طَرِيّٗا وَتَسۡتَخۡرِجُواْ
مِنۡهُ حِلۡيَةٗ تَلۡبَسُونَهَاۖ وَتَرَى ٱلۡفُلۡكَ مَوَاخِرَ فِيهِ
وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٤



Малдар; жандарың қиналып, ерең қалаға жеткізетін жүктеріңді көтереді. Рас Раббыларың өте жұмсақ, ерекше мейірімді. (7) Жылқыларды, қашарларды және есектерді мінулерің әрі зейнет үшін жаратты. Тағы сендер білмейтін нәрселерді жаратады. (Бірақ жылқы етін жеуге болады. Ж.Б.М.К.Т.) (8) Тура жолды түсіндіру Аллаға тән. Ол жолдың қисығы да бар. Егер Алла қаласа, барлығынды тура жолға салар еді. (9) Ол сондай Алла, сендерге көктен жаңбыр жаудырып, одан сусын және ол арқылы малдарыңды жаятын орман шығарады. (10) Алла, сендерге су арқылы егін, зәйтін, құрма ағаштары, жүзімдер және бүкіл өсімдіктерден өсіреді. Тақ осында түсінетін ел үшін әрине белгілер бар. (11) Ал сендер үшін түнді, күндізді әрі айды, күнді істетті. Жұлдыздар да Оның әміріне бағынысты. Тақ осыда, ойланған қауым үшін әлбетте белгілер бар. (12) Сендер үшін жер жүзінде түрлі-түсті не жаратқан болса, шын үгіт алатын қауым үшін әлбетте үлгі бар. (13) Және де Ол, сондай Алла, жас ет жеулерің үшін және киініп, тағынатын сәндік-бойымдар шығаруларың үшін теңізді бағындырды. Алладан ризық іздеулерің үшін кеменің суды жарып бара жатқанын көресің. Әрине шүкірлік етерсіңдер. (14)

وَأَلْقَىٰ فِي الْأَرْضِ رَوَاسِيَ أَن تَمِيدَ بِكُمْ وَأَنْهَارًا وَسُبُلًا
لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥﴾ وَعَلَامَاتٍ ۚ وَبِالنَّجْمِ هُمْ يَهْتَدُونَ
﴿١٦﴾ أَفَمَن يَخْلُقُ كَمَن لَّا يَخْلُقُ ۗ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٧﴾ وَإِن
تَعُدُّوا نِعْمَةَ اللَّهِ لَا تُحْصُوهَا ۗ إِنَّ اللَّهَ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٨﴾
وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ﴿١٩﴾ وَالَّذِينَ يَدْعُونَ
مِن دُونِ اللَّهِ لَا يَخْلُقُونَ شَيْئًا وَهُمْ يُخْلَقُونَ ﴿٢٠﴾ أَمْوَاتٌ غَيْرُ
أَحْيَاءٍ ۖ وَمَا يَشْعُرُونَ أَيَّانَ يُبْعَثُونَ ﴿٢١﴾ إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ ۚ
فَالَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ قُلُوبُهُم مُّنكِرَةٌ وَهُم مُّسْتَكْبِرُونَ
﴿٢٢﴾ لَا جَرَمَ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ۚ إِنَّهُ
لَا يُحِبُّ الْمُسْتَكْبِرِينَ ﴿٢٣﴾ وَإِذَا قِيلَ لَهُم مَّاذَا أَنزَلَ رَبُّكُمْ ۙ
قَالُوا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٢٤﴾ لِيَحْمِلُوا أَوْزَارَهُمْ كَامِلَةً
يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۙ وَمِنْ أَوْزَارِ الَّذِينَ يُضِلُّونَهُم بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ أَلَا
سَاءَ مَا يَزِرُونَ ﴿٢٥﴾ قَدْ مَكَرَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ
فَأَتَى اللَّهُ بُنْيَانَهُم مِّنَ الْقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيْهِمُ السَّقْفُ
مِن فَوْقِهِمْ وَأَتَاهُمُ الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٦﴾



Сендерді теңселтпеу үшін жер жүзінде асқар тауларды орналастырды. Жөн тауып жүрулерің үшін өзендер, жолдар жаратты. (15) Олар жол тауып жүретін белгілер және жұлдыздар (жаратты.) (16) Жаратушы біреу, жарата алмайтын біреумен тең бе? Енді де түсінбейсіңдер ме? (17) Алланың нығметін санасаңдар санына жете алмайсыңдар. Рас, Алла өте жарылқаушы, ерекше мейірімді. (18) Алла (Т.) жасырын және көрнеу не істегендеріңді біледі. (19) Сондай Алладан басқа жалбарғандары еш нәрсені жарата алмайды. Олар жаратылғандар. (20) Олар өлі, тірі емес. Сондай-ақ қашан тірілетіндерін білмейді. (21) Тәңірлерің бір-ақ Тәңір. Сондай ақиретке нанбаушылардың жүректері қарсы. Сондықтан олар менменсушілер. (22) Дау жоқ! Алла, олардың жасырғандарын және көрнеу істегендерін біледі. Расында Алла өзін жоғары санағандарды жақсы көрмейді. (23) Қашан оларға: "Раббыларың не түсірді?",- делінсе: "Бұрынғылардың ертегілері!",- дейді. (24) Өстіп олар қиямет күні, өз күнәларын түтас және надандықпен адастырғандарының күнәларының кейбіреуін көтереді. Байқаңдар! Үстіне алған нәрселері нендей жаман. (25) Расында бұлардан бұрынғылар да айлакерлік істеген. Сондықтан Алла, олардың құрылыстарының ірге тастарынан келіп, төбесі жоғартынан үстеріне құлады. Сондай-ақ оларға аңғармаған жерден апат келді. (Бұл, Намрұттың Бабылда жасатқан, Алла тарапынан жіберілген жел құлатқан мұнараның мысалы. Б.Ж.М.К.Р.Х.Т.) (26)

ثم يوم القيامة يخزيهم ويقول أين شركاءي الذين كنتم تشاقون فيهم قال الذين أوتوا العلم إن الخزي اليوم والسوء على الكافرين ﴿٢٧﴾ الذين تتوفاهم الملائكة ظالمي أنفسهم فألقوا السلم ما كنا نعمل من سوء بلى إن الله عليم بما كنتم تعملون ﴿٢٨﴾ فادخلوا أبواب جهنم خالدين فيها فلبئس مثوى المتكبرين ﴿٢٩﴾ وقيل للذين اتقوا ماذا أنزل ربكم قالوا خيرا للذين أحسنوا في هذه الدنيا حسنة ولدار الآخرة خير ولنعم دار المتقين ﴿٣٠﴾ جنات عدن يدخلونها تجري من تحتها الأنهار لهم فيها ما يشاءون كذلك يجزي الله المتقين ﴿٣١﴾ الذين تتوفاهم الملائكة طيبين يقولون سلام عليكم ادخلوا الجنة بما كنتم تعملون ﴿٣٢﴾ هل ينظرون إلا أن تأتيهم الملائكة أو يأتي أمر ربك كذلك فعل الذين من قبلهم وما ظلمهم الله ولكن كانوا أنفسهم يظلمون ﴿٣٣﴾ فأصابهم سيئات ما عملوا وحاق بهم ما كانوا به يستهزءون ﴿٣٤﴾



Сонсоң қиямет күні Алла оларды қорлайды да: "Сендердің сол жайында таласқан ортақтарым қайда?",– дейді. Сондай білім иелері: "Рас, бүгін қорлық және жаманшылық, қарсы болушылардың үстінде" дейді. (27) Сондай өздеріне зұлымдық еткендердің періштелер жандарын аларда: "Ешбір жаманық істемеп едік" деп мойынсал болады. Олай емес. Рас Алла сендердің істегендеріңді жақсы біледі. (28) Сондықтан ішінде мүлде қалатын жаһаннамның есіктерінен кіріңдер. Өзін жоғары санағандардың орны нендей жаман. (29) Сондай Алладан қорыққандарға: "Раббыларың не түсірді?",– делінсе, олар: "Игілік" дейді. Сондай-ақ жақсылық істегендерге бұл дүниеде жақсылық бар. Әрине ақирет жұрты тағы жақсы. Әлбетте тақуалардың қонысы қандай жақсы. (30) Олар, астарынан өзендер ағатын Ғадын бақшасына кіреді. Сондай-ақ олар онда нені қаласа бар. Осылайша, тақуаларды Алла сыйлайды. (31) Ол сондай тақуалар, жақсы жағдайда періштелер жандарын алып: "Сендерге есендік болсын, ғамалдарыңа орай жаннатқа кіріңдер" дейді. (32) Қарсы болғандар, өздеріне (жан алғыш) періштелердің келуін немесе Раббыңның бұйрығының келуін ғана күте ме? Бұлардан бұрынғылар да осылайша істеген болатын. Сондай-ақ Алла оларға зұлымдық қылмады. Бірақ олар, өздеріне зұлымдық қылған еді. (33) Сондықтан істеген кесірлері өздеріне тиіп, сондай-ақ сайқы-мазақ қылған нәрселері өз бастарына жетті. (34)

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ لَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا عَبَدۡنَا مِن دُونِهِۦ مِن
شَيۡءٖ نَّحۡنُ وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمۡنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَيۡءٖۚ كَذَٰلِكَ
فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ فَهَلۡ عَلَى ٱلرُّسُلِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ
٣٥ وَلَقَدۡ بَعَثۡنَا فِي كُلِّ أُمَّةٖ رَّسُولًا أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ
وَٱجۡتَنِبُواْ ٱلطَّٰغُوتَۖ فَمِنۡهُم مَّنۡ هَدَى ٱللَّهُ وَمِنۡهُم مَّنۡ
حَقَّتۡ عَلَيۡهِ ٱلضَّلَٰلَةُۚ فَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ
كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٣٦ إِن تَحۡرِصۡ عَلَىٰ هُدَىٰهُمۡ
فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي مَن يُضِلُّۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٣٧
وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَا يَبۡعَثُ ٱللَّهُ مَن يَمُوتُۚ بَلَىٰ
وَعۡدًا عَلَيۡهِ حَقّٗا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٨
لِيُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِي يَخۡتَلِفُونَ فِيهِ وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ
كَانُواْ كَٰذِبِينَ ٣٩ إِنَّمَا قَوۡلُنَا لِشَيۡءٍ إِذَآ أَرَدۡنَٰهُ أَن نَّقُولَ
لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٤٠ وَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ فِي ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا ظُلِمُواْ
لَنُبَوِّئَنَّهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٗۖ وَلَأَجۡرُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ
يَعۡلَمُونَ ٤١ ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٤٢



Аллаға шерік қосқандар: "Егер Алла қаласа еді, біз де аталарымыз да Алладан өзге ешбір нәрсеге табынбас едік. Әрі Оның бұйрығынсыз еш нәрсені арам етпес едік" деді. Осылайша, бұлардан бұрынғылар да істеген. Сонда елшілерге ашық жалғастыру ғана міндет. (35) Расында әр үмметке: "Аллаға құлшылық қылыңдар, бұзықтардан аулақ болыңдар" дейтін елші жібердік. Олардың кейбіреулерін Алла оңғарып, кейбіреулеріне адасу тиісті болды. Ал енді жер жүзінде кезіңдер де жасынға шығарушылардың соңының не болғанын көріңдер. (36) (Мұхаммед Ғ.С.) егер олардың оңғарылуына құштар болсаң да рас Алла адастырған біреуді оңғармайды. Әрі олар үшін жәрдемші жоқ. (37) Және де олар: "Алла, өлген біреуді тірілтпейді" деп, Алланың атымен қатты ант ішті. Олай емес. (Өлікті тірілту) Алланың шын уәдесі. Бірақ адамдардың көбі білмейді. (38) Алла, оларға қайшылыққа түскен нәрселерін анықтау, қарсы болғандардың өтірікші екенін білдіру үшін (өліктерді тірілтеді.) (39) Бір нәрсенің болуын қалағанда, сөзіміз тек қана оған: "Бол" деу; сонда бола қалады. (40) Сондай зұлымдыққа ұшырағаннан кейін Алла жолында босқандарды, дүниеде жайлы қонысқа орналастырамыз. Егер олар білетін болса, ақиреттегі сыйлығы тағы үлкен. (41) Олар, сондай сабыр етіп, Раббыларына тәуекел еткендер. (42)

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوحِىٓ إِلَيْهِمْ ۚ فَسْـَٔلُوٓا۟ أَهْلَ
ٱلذِّكْرِ إِن كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٤٣﴾ بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِ ۗ وَأَنزَلْنَآ إِلَيْكَ
ٱلذِّكْرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيْهِمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ
﴿٤٤﴾ أَفَأَمِنَ ٱلَّذِينَ مَكَرُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَخْسِفَ ٱللَّهُ بِهِمُ ٱلْأَرْضَ
أَوْ يَأْتِيَهُمُ ٱلْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٤٥﴾ أَوْ يَأْخُذَهُمْ
فِى تَقَلُّبِهِمْ فَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٤٦﴾ أَوْ يَأْخُذَهُمْ عَلَىٰ تَخَوُّفٍ فَإِنَّ
رَبَّكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٤٧﴾ أَوَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَىٰ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن شَىْءٍ
يَتَفَيَّؤُا۟ ظِلَٰلُهُۥ عَنِ ٱلْيَمِينِ وَٱلشَّمَآئِلِ سُجَّدًا لِّلَّهِ وَهُمْ دَٰخِرُونَ
﴿٤٨﴾ وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ مِن دَآبَّةٍ
وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٤٩﴾ يَخَافُونَ رَبَّهُم مِّن فَوْقِهِمْ
وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ ۩ ﴿٥٠﴾ ۞ وَقَالَ ٱللَّهُ لَا تَتَّخِذُوٓا۟ إِلَٰهَيْنِ
ٱثْنَيْنِ ۖ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۖ فَإِيَّٰىَ فَٱرْهَبُونِ ﴿٥١﴾ وَلَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ وَلَهُ ٱلدِّينُ وَاصِبًا ۚ أَفَغَيْرَ ٱللَّهِ تَتَّقُونَ ﴿٥٢﴾ وَمَا بِكُم مِّن
نِّعْمَةٍ فَمِنَ ٱللَّهِ ۖ ثُمَّ إِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فَإِلَيْهِ تَجْـَٔرُونَ ﴿٥٣﴾ ثُمَّ
إِذَا كَشَفَ ٱلضُّرَّ عَنكُمْ إِذَا فَرِيقٌ مِّنكُم بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ﴿٥٤﴾

الحزب ٢٨ — سجدة



(Мұхаммед Ғ.С.) сенен бұрын да өздеріне уахи етіп, еркектерді ғана елші етіп, жібердік. Егер білмесеңдер, кітап иелерінен сұраңдар. (43) Мұғжизалармен, кітаптармен (пайғамбарлар жібердік.) Саған да адамдар үшін түсірілгенді ашық баян етерсің деп, Құранды түсірдік. Әрине олар түсінер. (44) Сондай мекерліктің жаманын істегендер, Алланың, өздерін жерге жұттыруынан немесе ойламаған жерден өздеріне азап келуінен хауіпсіз бе? (45) Немесе олар кезіп жүргенде, өздерін апат алуынан бейбіт болды ма? Онда олар қашып құтыла алмайды. (46) Яки олар, өздері қорыққан апаттың алуынан алаңсыз болды ма? Шынында Раббыларың аса жұмсақ, ерекше мейірімді. (47) (Сәжде аяты) олар Алланың жаратқан нәрселерінің көлеңкелерінің оң және сол жақтардан ауытқып, Аллаға бас қойған түрде, олардың бой ұсынғанын көрмей ме? (48) Көктерде және жерде болған әр жандық әрі періштелер, тәкаппарланбай Аллаға сәжде қылады. (49) Өздерінен үстем болған Раббыларынан қорқады. Әрі берілген бұйрықтарды орындайды. (50) Алла (Т.): "Екі тәңір жасап алмаңдар. Шын мәнінде, Ол, бір–ақ Тәңір. Ендеше, Менен ғана қорқыңдар" деді. (51) Көктерде және жерде болған нәрселер Оның иелігінде. Ұдайы құлшылық Аллаға тән. Алладан басқадан қорқасыңдар ма? (52) Сендердегі әр нығмет Алладан. Сонан кейін сендерге зиян жетсе, сонда Оған жалбарынасыңдар. (53) Сонан соң сендерден Ол, қиыншылықты айықтырған сәтте, бір бөлімдерің, Раббыларына ортақ қосады. (54)

لِيَكْفُرُوا بِمَا آتَيْنَاهُمْ فَتَمَتَّعُوا فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٥٥﴾ وَيَجْعَلُونَ
لِمَا لَا يَعْلَمُونَ نَصِيبًا مِمَّا رَزَقْنَاهُمْ تَاللَّهِ لَتُسْأَلُنَّ عَمَّا كُنْتُمْ
تَفْتَرُونَ ﴿٥٦﴾ وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ الْبَنَاتِ سُبْحَانَهُ وَلَهُمْ مَا يَشْتَهُونَ
﴿٥٧﴾ وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُمْ بِالْأُنْثَى ظَلَّ وَجْهُهُ مُسْوَدًّا وَهُوَ كَظِيمٌ
﴿٥٨﴾ يَتَوَارَى مِنَ الْقَوْمِ مِنْ سُوءِ مَا بُشِّرَ بِهِ أَيُمْسِكُهُ عَلَى هُونٍ
أَمْ يَدُسُّهُ فِي التُّرَابِ أَلَا سَاءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿٥٩﴾ لِلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ
بِالْآخِرَةِ مَثَلُ السَّوْءِ وَلِلَّهِ الْمَثَلُ الْأَعْلَى وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ
﴿٦٠﴾ وَلَوْ يُؤَاخِذُ اللَّهُ النَّاسَ بِظُلْمِهِمْ مَا تَرَكَ عَلَيْهَا مِنْ دَابَّةٍ وَلَكِنْ
يُؤَخِّرُهُمْ إِلَى أَجَلٍ مُسَمًّى فَإِذَا جَاءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَأْخِرُونَ
سَاعَةً وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ﴿٦١﴾ وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ مَا يَكْرَهُونَ
وَتَصِفُ أَلْسِنَتُهُمُ الْكَذِبَ أَنَّ لَهُمُ الْحُسْنَى لَا جَرَمَ أَنَّ
لَهُمُ النَّارَ وَأَنَّهُمْ مُفْرَطُونَ ﴿٦٢﴾ تَاللَّهِ لَقَدْ أَرْسَلْنَا إِلَى أُمَمٍ مِنْ
قَبْلِكَ فَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطَانُ أَعْمَالَهُمْ فَهُوَ وَلِيُّهُمُ الْيَوْمَ وَلَهُمْ
عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦٣﴾ وَمَا أَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتَابَ إِلَّا لِتُبَيِّنَ لَهُمُ
الَّذِي اخْتَلَفُوا فِيهِ وَهُدًى وَرَحْمَةً لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٦٤﴾



Олар берген нығметтерімізге нашүкірлік етеді. Әзірше пайдалана тұрыңдар, жедел білесіңдер! (55) (Мүшріктер) өздеріне берген несібемізден, не екенін білмейтін бұттарға сыбаға арнайды. Аллаға серт! Бұл жасама қылықтарыңнан әлбетте сұраққа тартыласыңдар. (56) Тағы олар, Аллаға қыздарды ұйғарады. (Періштелерді Алланың қыздары дейді.) Алла, одан пәк. Өздері үшін қалағанын (ұлды) арнайды. (57) Егер, олардың біреуі қызбен шүйіншіленсе, (әйелінің қыз тапқанын естісе,) оны ашу қысып, беті қап-қара бола бастайды. (58) Өзіне берілген жаман хабардың салдарынан, елден жасырынады. Оны қордыққа шыдап ұстау немесе топыраққа көміп тастау керек пе? Ал, олар, нендей жаман үкім береді. (59) Сондай ақиретке сенбегендер үшін мысалдың жаманы болады. Мысалдың жоғарысы, Аллаға тән. Ол, үстем, хикмет иесі. (60) Алла, адам баласын, олардың кесірлері себепті қолға алатын болса, жер жүзінде ешбір жәндік қалмас еді. Бірақ оларды белгілі бір мерзімге дейін кешіктіреді. Ал, қашан олардың мерзімі келсе, Олар оны, бір сәтке кейіндете алмайды да ілгерлете алмайды. (61) Олар өздері жек көрген (қыздар) ді Аллаға ұйғарып, тілдерімен, "Жақсы нәрселер өздеріне тән" деп өтірік айтады. Шәк жоқ! Оларға тозақ бар. Рас олар, сүйреліп барушылар. (62) Аллаға серт! (Мұхаммед Ғ.С.) Расында сенен бұрын да үмметтерге елшілер жіберген едік. Сонда да шайтан, оларға, өз қылықтарын әйбет көрсетті. Сондықтан бүгін де ол, олардың досы. Оларға күйзелтуші азап бар. (63) Саған Құранды, олардың қайшылыққа түскен нәрселерін анықтауың және иман келтірген ел үшін тура жол әрі игілік түрінде ғана түсірдік. (64)

وَٱللَّهُ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَحْيَا بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَآ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ﴿٦٥﴾ وَإِنَّ لَكُمْ فِى ٱلْأَنْعَٰمِ لَعِبْرَةً نُّسْقِيكُم مِّمَّا فِى بُطُونِهِۦ مِنۢ بَيْنِ فَرْثٍ وَدَمٍ لَّبَنًا خَالِصًا سَآئِغًا لِّلشَّٰرِبِينَ ﴿٦٦﴾ وَمِن ثَمَرَٰتِ ٱلنَّخِيلِ وَٱلْأَعْنَٰبِ تَتَّخِذُونَ مِنْهُ سَكَرًا وَرِزْقًا حَسَنًا إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٦٧﴾ وَأَوْحَىٰ رَبُّكَ إِلَى ٱلنَّحْلِ أَنِ ٱتَّخِذِى مِنَ ٱلْجِبَالِ بُيُوتًا وَمِنَ ٱلشَّجَرِ وَمِمَّا يَعْرِشُونَ ﴿٦٨﴾ ثُمَّ كُلِى مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ فَٱسْلُكِى سُبُلَ رَبِّكِ ذُلُلًا يَخْرُجُ مِنۢ بُطُونِهَا شَرَابٌ مُّخْتَلِفٌ أَلْوَٰنُهُۥ فِيهِ شِفَآءٌ لِّلنَّاسِ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٦٩﴾ وَٱللَّهُ خَلَقَكُمْ ثُمَّ يَتَوَفَّىٰكُمْ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرْذَلِ ٱلْعُمُرِ لِكَىْ لَا يَعْلَمَ بَعْدَ عِلْمٍ شَيْـًٔا إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٧٠﴾ وَٱللَّهُ فَضَّلَ بَعْضَكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ فِى ٱلرِّزْقِ فَمَا ٱلَّذِينَ فُضِّلُوا۟ بِرَآدِّى رِزْقِهِمْ عَلَىٰ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ فَهُمْ فِيهِ سَوَآءٌ أَفَبِنِعْمَةِ ٱللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٧١﴾ وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا وَجَعَلَ لَكُم مِّنْ أَزْوَٰجِكُم بَنِينَ وَحَفَدَةً وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ أَفَبِٱلْبَٰطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَتِ ٱللَّهِ هُمْ يَكْفُرُونَ ﴿٧٢﴾



Алла аспаннан жаңбыр жаудырып, өлген жерді кейін онымен жандандырды. Негізінде бұнда тыңдаған қауым үшін әрине үлгі бар. (65) Шын мәнінде сендер үшін малдар да, ғибрат бар. Малдың қарнындағы қанымен жынның арасынан шыққан ішушілерге сүйкімді нағыз сүтті сендерге ішкіземіз. (66) Құрма ағаштарының жемістерінен және жүзімдерден арақ әрі көркем көрек жасап аласыңдар. Рас мұнда ойлаған елге анық үлгі бар. (Араққа тыйым салынудан бұрын түскен аят. Б.Ж.М.Р.Х.Ж-Қ.) (67) (Мұхаммед Ғ.С.) Раббың, араға: "Таулардан, ағаштардан және лапастардан ұялар жасап ал!",- деп, нұсқады. (Жаратылыс қабілет берді.) (68) "Сонсоң әр түрлі өсімдіктен же де Раббыңның қолайластырған жолына түс!" Араның қарындарынан түрлі-түсте бал шығады. Онда адам баласы үшін шипа бар. Шынында мұнда да ойлайтын қауым үшін әлбетте ғибрат бар. (69) Алла (Т.) сендерді жаратты және сендерді өлтіреді. кейбіреулерің, білгеннен кейін білмейтін өмірдің қорына қайтарылады. Күдіксіз Алла (Т.) толық білуші, аса күшті. (70) Алла (Т.) несібеде, біріңнен-біріңді артық қылды. Сондай несібелері артық өтілгендер, қол астындағыларға бермейді. Сондай-ақ несібеде олар тең. Олар Алланың нығметіне қарсы келе ме? (71) Алла (Т.) өз жыныстарыңнан жұбайлар жаратты. Жұбайларыңнан сендерге балалар, немерелер пайда қылды. Сондай-ақ сендерді тап-таза нәрселерден ризықтандырды. Сонда да олар, бос нәрселерге сеніп, Алланың нығметіне шүкірсіздік ете ме? (72)

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ لَهُمْ رِزْقًا مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ شَيْـًٔا وَلَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٧٣﴾ فَلَا تَضْرِبُوا۟ لِلَّهِ ٱلْأَمْثَالَ
إِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٧٤﴾ ۞ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا عَبْدًا
مَّمْلُوكًا لَّا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَىْءٍ وَمَن رَّزَقْنَٰهُ مِنَّا رِزْقًا حَسَنًا
فَهُوَ يُنفِقُ مِنْهُ سِرًّا وَجَهْرًا هَلْ يَسْتَوُۥنَ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ
بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾ وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا رَّجُلَيْنِ
أَحَدُهُمَآ أَبْكَمُ لَا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَىْءٍ وَهُوَ كَلٌّ عَلَىٰ
مَوْلَىٰهُ أَيْنَمَا يُوَجِّههُّ لَا يَأْتِ بِخَيْرٍ هَلْ يَسْتَوِى هُوَ وَمَن
يَأْمُرُ بِٱلْعَدْلِ وَهُوَ عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٧٦﴾ وَلِلَّهِ غَيْبُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَآ أَمْرُ ٱلسَّاعَةِ إِلَّا كَلَمْحِ ٱلْبَصَرِ
أَوْ هُوَ أَقْرَبُ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٧٧﴾ وَٱللَّهُ
أَخْرَجَكُم مِّنۢ بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ لَا تَعْلَمُونَ شَيْـًٔا وَجَعَلَ
لَكُمُ ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ
﴿٧٨﴾ أَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَى ٱلطَّيْرِ مُسَخَّرَٰتٍ فِى جَوِّ ٱلسَّمَآءِ
مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا ٱللَّهُ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٧٩﴾

ربع الحزب ٢٨



Олар, Алладан өзге өздері үшін жер мен көктен бір ризыққа ие болмайтын, және дәнеңеге шамалары келмейтін нәрсеге (пұтқа) шоқынады. (73) Аллаға мысал бермеңдер. (Алланы еш нәрсеге теңемеңдер.) Негізінде Алла әр нәрсені біледі, сендер білмейсіңдер. (74) Алла бір мысал берді; біреудің иелігіндегі еш нәрсеге шамасы келмейтін құл мен өзіне бізден көркем ризық берген, сонда ол, одан көрнеу, көмес жұмсайтын біреулер тең бола ала ма? Барлық мақтау Аллаға тән. Бірақ олардың көбі білмейді. (75) Тағы Алла (Т.) екі кісіні мысал келтірді; екеуінің бірі сақау, шамасы түкке келмейді. Ол, қожайынына жүк. Оны қайда жұмсаса да хайыр келтірмейді. Міне осы, әділетті әмір етіп, тура жолмен жүрген кісімен тең бе? (76) Көктердегі және жердегі сыр Аллаға тән. Қиямет сағаты кірпік қаққандай, тіпті одан да жақынырақ. Сөзсіз, Алланың әр нәрсеге күші толық жетуші. (77) Алла (Т.) сендерді аналарыңның қарнынан еш нәрсе білмейтін түрде шығарды да сендерге есту, көру және ойлау қабілетін берді. Әрине шүкірлік етесіңдер. (78) Олар аспан бостығындағы бағынышты құсты көрмей ме? Оларды Алладан басқа ешкім ұстап тұра алмайды. Негізінен сонда иман келтірген қауым үшін әлбетте белгілер бар. (79)

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنۢ بُيُوتِكُمۡ سَكَنٗا وَجَعَلَ لَكُم مِّن جُلُودِ
ٱلۡأَنۡعَٰمِ بُيُوتٗا تَسۡتَخِفُّونَهَا يَوۡمَ ظَعۡنِكُمۡ وَيَوۡمَ إِقَامَتِكُمۡ
وَمِنۡ أَصۡوَافِهَا وَأَوۡبَارِهَا وَأَشۡعَارِهَآ أَثَٰثٗا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٖ
﴿٨٠﴾ وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّمَّا خَلَقَ ظِلَٰلٗا وَجَعَلَ لَكُم
مِّنَ ٱلۡجِبَالِ أَكۡنَٰنٗا وَجَعَلَ لَكُمۡ سَرَٰبِيلَ تَقِيكُمُ
ٱلۡحَرَّ وَسَرَٰبِيلَ تَقِيكُم بَأۡسَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ يُتِمُّ نِعۡمَتَهُۥ
عَلَيۡكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تُسۡلِمُونَ ﴿٨١﴾ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡكَ
ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ﴿٨٢﴾ يَعۡرِفُونَ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ ثُمَّ يُنكِرُونَهَا
وَأَكۡثَرُهُمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ﴿٨٣﴾ وَيَوۡمَ نَبۡعَثُ مِن كُلِّ أُمَّةٖ
شَهِيدٗا ثُمَّ لَا يُؤۡذَنُ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ وَلَا هُمۡ يُسۡتَعۡتَبُونَ
﴿٨٤﴾ وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلۡعَذَابَ فَلَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمۡ وَلَا هُمۡ
يُنظَرُونَ ﴿٨٥﴾ وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ شُرَكَآءَهُمۡ
قَالُواْ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ شُرَكَآؤُنَا ٱلَّذِينَ كُنَّا نَدۡعُواْ مِن دُونِكَۖ
فَأَلۡقَوۡاْ إِلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلَ إِنَّكُمۡ لَكَٰذِبُونَ ﴿٨٦﴾ وَأَلۡقَوۡاْ
إِلَى ٱللَّهِ يَوۡمَئِذٍ ٱلسَّلَمَۖ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ﴿٨٧﴾



Алла (Т.) сендерге үйлеріңді тұрақ қылды. Әрі сендер үшін малдардың терілерінен; тасынған күндеріңде, отырған күндеріңде жеңіл пайдалануларыңа болатын баспаналар; жүндерінен, жабағыларынан әм қылдарынан бір мерзімге дейін тұтыну бұйымдарын, сауда заттарын пайда қылды. (80) Алла жаратқандарынан көлеңкелер жасап, және таулардан ықтасындар пайда қылды. Сондай-ақ сендер үшін ыстықтан қорғайтын киімдер және соғыста қорғанатын сауыттар пайда қылды. Осылайша сендерге нығметтерін тамамдады. Әрине бой ұсынарсыңдар. (81) Сонда да егер олар жалтайса, саған ашық түрде жалғастыру ғана міндет. (Әй Елшім!) (82) Олар Алланың нығметтеріне мойындайды да кейін оған қарсы келеді. Негізінен олардың көбі қарсы. (83) Қиямет күні, әр үмметтен бір айғақ жібереміз. Қарсы болғандарға рұхсат берілмейді де олардан жақсылық күтілмейді. (84) Зұлымдық қылғандар, азапты көргенде, олардан жеңітілмейді де оларға мұрса берілмейді. (85) Аллаға шерік қосқандар, қосқан ортақтарын көрген сәтте: "Раббымыз! Сенен өзге сиынған ортақтарымыз осы" дейді. Олар: "Тіпті сендер мүлде өтірікшісіңдер" деп, сөзді оларға тастайды. (86) Олар, ол күні Аллаға бой ұсынады. Олардың жасанды тәңірлері олардан ғайып болады. (87)

ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ زِدْنَٰهُمْ عَذَابًا فَوْقَ
ٱلْعَذَابِ بِمَا كَانُوا۟ يُفْسِدُونَ ﴿٨٨﴾ وَيَوْمَ نَبْعَثُ فِى كُلِّ
أُمَّةٍ شَهِيدًا عَلَيْهِم مِّنْ أَنفُسِهِمْ ۖ وَجِئْنَا بِكَ شَهِيدًا عَلَىٰ
هَٰٓؤُلَآءِ ۚ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ تِبْيَٰنًا لِّكُلِّ شَىْءٍ وَهُدًى
وَرَحْمَةً وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ﴿٨٩﴾ ۞ إِنَّ ٱللَّهَ يَأْمُرُ بِٱلْعَدْلِ
وَٱلْإِحْسَٰنِ وَإِيتَآئِ ذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَيَنْهَىٰ عَنِ ٱلْفَحْشَآءِ
وَٱلْمُنكَرِ وَٱلْبَغْىِ ۚ يَعِظُكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ
﴿٩٠﴾ وَأَوْفُوا۟ بِعَهْدِ ٱللَّهِ إِذَا عَٰهَدتُّمْ وَلَا تَنقُضُوا۟ ٱلْأَيْمَٰنَ
بَعْدَ تَوْكِيدِهَا وَقَدْ جَعَلْتُمُ ٱللَّهَ عَلَيْكُمْ كَفِيلًا ۚ إِنَّ
ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا تَفْعَلُونَ ﴿٩١﴾ وَلَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّتِى نَقَضَتْ
غَزْلَهَا مِنۢ بَعْدِ قُوَّةٍ أَنكَٰثًا تَتَّخِذُونَ أَيْمَٰنَكُمْ دَخَلًۢا
بَيْنَكُمْ أَن تَكُونَ أُمَّةٌ هِىَ أَرْبَىٰ مِنْ أُمَّةٍ ۚ إِنَّمَا يَبْلُوكُمُ
ٱللَّهُ بِهِۦ ۚ وَلَيُبَيِّنَنَّ لَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ مَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٩٢﴾
وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَٰكِن يُضِلُّ مَن
يَشَآءُ وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ ۚ وَلَتُسْـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩٣﴾

نصف الحزب ٢٨



Сондай қарсы болғандарға және Алланың жолынан тосқандарға, бұзықтық қылғандықтары үшін; қинау үстіне қинау арттырамыз. (88) Қиямет күні әр үмметтің ішінде, өздерінен бір айғақ әкелеміз. (Мұхаммед Ғ.С.) сені осы үмметке айғақ қылып келтіреміз. Сондай-ақ саған әр нәрсені ашықтайтын және Мұсылмандар үшін тура жол, игілік әм қуаныш түрінде Құранды түсірдік. (89) Негізінде Алла әділетті, игілікті және ағайынға қарайласуды бұйырады. Және де арсыздықтан, қарсылықтан әм зорекерліктен тыяды. Сендерге насихат береді. Әрине түсінерсіңдер. (90) Қашан серттессеңдер, Аллаға берген серттеріңді орындаңдар. Анттарыңды, Алланы өздеріңе кепіл етіп, бекіткеннен кейін бұзбаңдар. Күдіксіз Алла не істегендеріңді біледі. (91) Бір топты басқа топтан үстем деген сылтаумен араларыңдағы анттарыңды бұзып, жібін мықтап ійіргеннен кейін тарқатқан қатын құсаған болмаңдар. Шын мәнінде Алла сендерді осымен сынайды. Сондай-ақ дүниеде қайшылыққа түскен нәрселеріңді қиямет күні сендерге ашықтайды. (92) Егер Алла қаласа еді, сендерді бір-ақ үммет қылар еді. Алайда, Алла кімді қаласа, адастырып кімді қаласа, тура жолға салады. Әлбетте істегендеріңнен сұраласыңдар. (93)

وَلَا تَتَّخِذُوٓا۟ أَيْمَٰنَكُمْ دَخَلًۢا بَيْنَكُمْ فَتَزِلَّ قَدَمٌۢ بَعْدَ ثُبُوتِهَا
وَتَذُوقُوا۟ ٱلسُّوٓءَ بِمَا صَدَدتُّمْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ وَلَكُمْ عَذَابٌ
عَظِيمٌ ﴿٩٤﴾ وَلَا تَشْتَرُوا۟ بِعَهْدِ ٱللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلًا ۚ إِنَّمَا عِندَ ٱللَّهِ
هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٩٥﴾ مَا عِندَكُمْ يَنفَدُ
وَمَا عِندَ ٱللَّهِ بَاقٍ ۗ وَلَنَجْزِيَنَّ ٱلَّذِينَ صَبَرُوٓا۟ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ
مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾ مَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا مِّن ذَكَرٍ
أَوْ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَنُحْيِيَنَّهُۥ حَيَوٰةً طَيِّبَةً ۖ وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ
أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٩٧﴾ فَإِذَا قَرَأْتَ ٱلْقُرْءَانَ
فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ﴿٩٨﴾ إِنَّهُۥ لَيْسَ لَهُۥ سُلْطَٰنٌ
عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٩٩﴾ إِنَّمَا
سُلْطَٰنُهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَوَلَّوْنَهُۥ وَٱلَّذِينَ هُم بِهِۦ مُشْرِكُونَ
﴿١٠٠﴾ وَإِذَا بَدَّلْنَآ ءَايَةً مَّكَانَ ءَايَةٍ ۙ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ
بِمَا يُنَزِّلُ قَالُوٓا۟ إِنَّمَآ أَنتَ مُفْتَرٍۭ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ
﴿١٠١﴾ قُلْ نَزَّلَهُۥ رُوحُ ٱلْقُدُسِ مِن رَّبِّكَ بِٱلْحَقِّ لِيُثَبِّتَ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَهُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ﴿١٠٢﴾



Анттарыңды араларыңда алдауға сылтау қылмаңдар. Аяқ берік басылғаннан кейін тайып, Алланың жолынан тосқандықтарың үшін жамандығын татасыңдар. Әрі сендерге зор азап бар. (94) Алланың антын арзымайтын нәрсеге айырбастамаңдар. Білетің болсаңдар, Алланың қасындағы ғана жақсы. (95) Сендердің жандарыңдағы дүниелік түгейді де Алланың қасындағы қалады. Әрине сабыр еткендердің сыйлығын, істеген істерінен де жақсырақ береміз. (96) Ер немесе әйелден кім сенген бойда түзу іс істесе, әлбетте оны жақсы тіршілікте жасатамыз. Әрі оларға істеген істерінен жақсырақ сыйлық береміз. (97) Қашан Құран оқысаң, қуылған шайтаннан Аллаға сиын. (98) Шын мәнінде иман келтіріп, Раббыларына тәуекел еткендерге шайтанның бір үстемдігі болмайды. (99) Шынында оның үстемдігі, оны дос тұтып Аллаға шерік қатушыларға ғана жүреді. (100) Біз, бір аяттың орнына басқа аятты ауыстырған кезде, Алла нені түсіргенін жақсы біледі. Алайда олар Пайғамбарға: "Сен анық жалақорсың" дейді. Олай емес. Олардың көбі түсінбейді. (101) (Мұхаммед Ғ.С.) Жебірейіл Құранды; шынайы түрде иман келтіргендерді бекемдеу әм Мұсылмандар үшін туралық әрі қуаныш түрінде Раббың тарапынан түсірді. (102)

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّهُمْ يَقُولُونَ إِنَّمَا يُعَلِّمُهُۥ بَشَرٌ لِّسَانُ
ٱلَّذِى يُلْحِدُونَ إِلَيْهِ أَعْجَمِىٌّ وَهَٰذَا لِسَانٌ عَرَبِىٌّ
مُّبِينٌ ﴿١٠٣﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ لَا يَهْدِيهِمُ
ٱللَّهُ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٤﴾ إِنَّمَا يَفْتَرِى ٱلْكَذِبَ ٱلَّذِينَ
لَا يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَٰذِبُونَ
﴿١٠٥﴾ مَن كَفَرَ بِٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ إِيمَٰنِهِۦٓ إِلَّا مَنْ أُكْرِهَ
وَقَلْبُهُۥ مُطْمَئِنٌّۢ بِٱلْإِيمَٰنِ وَلَٰكِن مَّن شَرَحَ بِٱلْكُفْرِ صَدْرًا
فَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٠٦﴾
ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱسْتَحَبُّوا۟ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا عَلَى ٱلْءَاخِرَةِ
وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٠٧﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ
ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَسَمْعِهِمْ وَأَبْصَٰرِهِمْ
وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْغَٰفِلُونَ ﴿١٠٨﴾ لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ فِى
ٱلْءَاخِرَةِ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿١٠٩﴾ ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ
لِلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ مِنۢ بَعْدِ مَا فُتِنُوا۟ ثُمَّ جَٰهَدُوا۟
وَصَبَرُوٓا۟ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٠﴾



Рас білеміз. Өйткені, олар: "Құранды Мұхаммедке бір адам үйретеді" дейді. Олардың үйғарған адамының тілі бөгде. Ал бұл Құран ашық Арап тілінде. (103) Шынында Алланың аяттарына сенбегендерді, Алла оңғармайды. Сондай-ақ олар үшін күйзелтуші азап бар. (104) Шын мәнінде Алланың аяттарына сенбегендер, орынсыз жасынға шығарады. Міне солар, жалғаншылар. (105) Жүрегі иманмен орныққаннан кейін зорлық көрген біреуден басқа біреу; иман келтіргеннен кейін Аллаға қарсы келсе, сондай-ақ біреу көңлін имансыздыққа берсе, оған Алланың ашуы және оларға зор азап бар. (Бұл аят бойынша, жүрегіндегі Аллаға сенімі мықты біреудің зорлық көргенде қарсылық сөз айтуына болады. Б.Ж.М.К.Р.Х.Т.) (106) Бұл жағдай, олардың дүниені, ақиретке балап жақсы көрулерінің салдарынан. Шынында Алла, қарсы болған елді оңғармайды. (107) Міне, бұлар сондай; Алла, олардың жүректерін, құлақтарын және көздерін бітеп қойған. Тағы олар мүлде кәперсіз. (108) Сөз жоқ! Олар ахиретте зиян тартушылар. (109) (Мұхаммед Ғ.С.) негізінен Раббың; жапа көргеннен кейін босқандардың, соғысқандардың және сабыр еткендердің (жары.) Күдіксіз Раббың бұдан кейін аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (110)

الجزء الرابع عشر — سورة النحل

ثلاثة أرباع الحزب ٢٨

يَوْمَ تَأْتِي كُلُّ نَفْسٍ تُجَٰدِلُ عَن نَّفْسِهَا وَتُوَفَّىٰ كُلُّ
نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١١١﴾ وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا
قَرْيَةً كَانَتْ ءَامِنَةً مُّطْمَئِنَّةً يَأْتِيهَا رِزْقُهَا رَغَدًا
مِّن كُلِّ مَكَانٍ فَكَفَرَتْ بِأَنْعُمِ ٱللَّهِ فَأَذَٰقَهَا ٱللَّهُ لِبَاسَ
ٱلْجُوعِ وَٱلْخَوْفِ بِمَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ﴿١١٢﴾ وَلَقَدْ
جَآءَهُمْ رَسُولٌ مِّنْهُمْ فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمُ ٱلْعَذَابُ وَهُمْ
ظَٰلِمُونَ ﴿١١٣﴾ فَكُلُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ حَلَٰلًا طَيِّبًا
وَٱشْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ﴿١١٤﴾
إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ ٱلْمَيْتَةَ وَٱلدَّمَ وَلَحْمَ ٱلْخِنزِيرِ وَمَآ
أُهِلَّ لِغَيْرِ ٱللَّهِ بِهِۦ ۖ فَمَنِ ٱضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَإِنَّ
ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٥﴾ وَلَا تَقُولُوا۟ لِمَا تَصِفُ أَلْسِنَتُكُمُ
ٱلْكَذِبَ هَٰذَا حَلَٰلٌ وَهَٰذَا حَرَامٌ لِّتَفْتَرُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ ۚ
إِنَّ ٱلَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ لَا يُفْلِحُونَ ﴿١١٦﴾ مَتَٰعٌ قَلِيلٌ
وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١١٧﴾ وَعَلَى ٱلَّذِينَ هَادُوا۟ حَرَّمْنَا مَا قَصَصْنَا عَلَيْكَ
مِن قَبْلُ ۖ وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١١٨﴾

٢٨٠

Қиямет күні әркім өзін құтқаруға тырысады. Сондай-ақ әркімге істегенінің бодауы беріледі. Оларға әділетсіздік етілмейді. (111) Алла сендерге бейбітшіліктегі жайбарақат бір кентті мысал берді: Оған әр тараптан мол ризық келуші еді. Ақырында, Алланың нығметіне қарсы келді. Сондықтан Алла оларға қылықтарының салдарынан ашаршылық және хауіп-қатердің тонын кидіріп жапа тарттырды. (Бұл Мекке кенті. Б.Ж.М.К.Р.Х.Т.Ж-Қ.) (112) Расында оларға өздерінен Пайғамбар келді де олар оны жасынға шығарды. Сондықтан ол залымдарды азап қолға алды. (113) Ал, енді Алланың сендерге берген ризығының халал, тазасынан жеңдер. Сондай-ақ егер Оған ғана құлшылық қылатын болсаңдар, Алланың нығметіне шүкірлік қылыңдар. (114) Шын мәнінде сендерге жемтік, қан, доңыз еті және Алладан басқаның атын алып бауыздалғанды арам етті. Сонда біреу зорланса, бас тартпаса, шектен шықпаса, күдіксіз Алла, аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (2-С.173-А.) (115) Тілдеріңнің "бұл арам, бұл халал" деп өтірік сипаттағанын айтпаңдар. Аллаға өтірік жала жапсырған боласыңдар. Шынында Аллаға өтірік, жала жапсырғандар, құтылмайды. (116) Дүние аз бір күн көріс. Олар үшін күйзелтуші азап бар. (117) (Мұхаммед Ғ.С.) Яһудилерге арам етілген нәрселерді бұрын саған баян қылған едік. (6-С.146-А.) Біз оларға әділетсіздік істемедік. Олар өздеріне зұлымдық қылды. (118)

سُورَةُ النَّحْلِ — الجُزْءُ الرَّابِعَ عَشَرَ

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ عَمِلُوا السُّوءَ بِجَهَالَةٍ ثُمَّ تَابُوا مِن
بَعْدِ ذَٰلِكَ وَأَصْلَحُوا إِنَّ رَبَّكَ مِن بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٩﴾
إِنَّ إِبْرَاهِيمَ كَانَ أُمَّةً قَانِتًا لِّلَّهِ حَنِيفًا وَلَمْ يَكُ مِنَ الْمُشْرِكِينَ
﴿١٢٠﴾ شَاكِرًا لِّأَنْعُمِهِ اجْتَبَاهُ وَهَدَاهُ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ
﴿١٢١﴾ وَآتَيْنَاهُ فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً وَإِنَّهُ فِي الْآخِرَةِ لَمِنَ الصَّالِحِينَ
﴿١٢٢﴾ ثُمَّ أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ أَنِ اتَّبِعْ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا وَمَا كَانَ
مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٢٣﴾ إِنَّمَا جُعِلَ السَّبْتُ عَلَى الَّذِينَ
اخْتَلَفُوا فِيهِ وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا
كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٢٤﴾ ادْعُ إِلَىٰ سَبِيلِ رَبِّكَ بِالْحِكْمَةِ
وَالْمَوْعِظَةِ الْحَسَنَةِ وَجَادِلْهُم بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ إِنَّ رَبَّكَ
هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ﴿١٢٥﴾
وَإِنْ عَاقَبْتُمْ فَعَاقِبُوا بِمِثْلِ مَا عُوقِبْتُم بِهِ وَلَئِن صَبَرْتُمْ
لَهُوَ خَيْرٌ لِّلصَّابِرِينَ ﴿١٢٦﴾ وَاصْبِرْ وَمَا صَبْرُكَ إِلَّا بِاللَّهِ
وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُ فِي ضَيْقٍ مِّمَّا يَمْكُرُونَ
﴿١٢٧﴾ إِنَّ اللَّهَ مَعَ الَّذِينَ اتَّقَوا وَّالَّذِينَ هُم مُّحْسِنُونَ ﴿١٢٨﴾

٢٨١

(Мұхаммед Ғ.С.) сонсоң расында Раббың, білмей жамандық істеп, содан кейін тәубе етіп, істерін түзелткендер жағында. Рас Раббың бұдан кейін де әлбетте жарылқаушы, ерекше мейірімді. (119) Шынында Ыбырайым (Ғ.С.) нағыз Аллаға бойсұнушы, хаққа бейім бір басшы еді. Аллаға шерік қосушылардан емес еді. (120) Алланың нығметтеріне шүкір етуші еді. Алла, оны таңдап, тура жолға салды. (121) Оған дүниеде жақсылық бердік. Сондай-ақ ол, ахиретте де әлбетте игілерден болады. (122) (Мұхаммед Ғ.С.) Сонан соң саған, хаққа бейім Ыбырайым (Ғ.С.) ның жолын қууыңды уақи еттік. Ол шерік қатушылардан болған емес. (123) Шын мәнінде сенбі; ол жайында таласқандарға (мереке) күні қылынды. (Мұхаммед Ғ.С.) рас Раббың, қиямет күні, олардың араларындағы таластарына үкім береді. (7-С.163-А.) (124) Адамдарды Раббыңның жолына даналық және көркем үгіт арқылы шақыр. Әрі олармен көркем түрде күрес. Күдіксіз, Раббың Ол, жолынан адасқан кісіні де жақсы біледі. Әрі Ол, тура жол тапқандарды да жақсы біледі. (125) Егер дұшпанға жаза берсеңдер, өздеріңе істелген тәрізді ғана істеңдер. Егер сабыр қылсаңдар, әрине Ол, сабырлылар үшін хайырлы болады. (126) (Мұхаммед Ғ.С.) сабыр ет! Сабыр етуің Алланың ғана мәрхаметі. Оларға кейіме де олардың істеген мекерлеріне тарылма! (127) Шынында Алла, тақуалармен сондай-ақ жақсылық істеушілермен бірге. (128)

## 17–ІСРА СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жүз он бір аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.



الجزء الخامس عشر — سورة الإسراء

سُورَةُ الإِسْرَاءِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

سُبْحَانَ الَّذِي أَسْرَىٰ بِعَبْدِهِ لَيْلًا مِّنَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ إِلَى الْمَسْجِدِ الْأَقْصَى الَّذِي بَارَكْنَا حَوْلَهُ لِنُرِيَهُ مِنْ آيَاتِنَا ۚ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْبَصِيرُ ﴿١﴾ وَآتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ وَجَعَلْنَاهُ هُدًى لِّبَنِي إِسْرَائِيلَ أَلَّا تَتَّخِذُوا مِن دُونِي وَكِيلًا ﴿٢﴾ ذُرِّيَّةَ مَنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوحٍ ۚ إِنَّهُ كَانَ عَبْدًا شَكُورًا ﴿٣﴾ وَقَضَيْنَا إِلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ فِي الْكِتَابِ لَتُفْسِدُنَّ فِي الْأَرْضِ مَرَّتَيْنِ وَلَتَعْلُنَّ عُلُوًّا كَبِيرًا ﴿٤﴾ فَإِذَا جَاءَ وَعْدُ أُولَاهُمَا بَعَثْنَا عَلَيْكُمْ عِبَادًا لَّنَا أُولِي بَأْسٍ شَدِيدٍ فَجَاسُوا خِلَالَ الدِّيَارِ ۚ وَكَانَ وَعْدًا مَّفْعُولًا ﴿٥﴾ ثُمَّ رَدَدْنَا لَكُمُ الْكَرَّةَ عَلَيْهِمْ وَأَمْدَدْنَاكُم بِأَمْوَالٍ وَبَنِينَ وَجَعَلْنَاكُمْ أَكْثَرَ نَفِيرًا ﴿٦﴾ إِنْ أَحْسَنتُمْ أَحْسَنتُمْ لِأَنفُسِكُمْ ۖ وَإِنْ أَسَأْتُمْ فَلَهَا ۚ فَإِذَا جَاءَ وَعْدُ الْآخِرَةِ لِيَسُوءُوا وُجُوهَكُمْ وَلِيَدْخُلُوا الْمَسْجِدَ كَمَا دَخَلُوهُ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَلِيُتَبِّرُوا مَا عَلَوْا تَتْبِيرًا ﴿٧﴾

٢٨٢

Құлын (Мұхаммед Ғ.С. ды) бір түні өзіне белгілерімізді көрсету үшін Месжід Харамнан біз айналасын мүбарак қылған Месжід Ақсаға апарған Алла, әр түрлі кемшіліктен пәк. Шәксіз Ол, естуші, білуші. (Мұхаммед Ғ.С. бір түні Жебрейіл Ғ.С. арқылы Бұраққа мінгізіліп, Месжід Харамнан Месжід Ақсаға апарылып, ол арадан да көкке шығарылып, бір демде адам баласының өлшеулі сезімінен тыс дәрежеге ие болып қайтқан "Миғраж" уақиғасы. 53–С. 1–18–А.) (1) Мұса (Ғ.С.) ға Кітап бердік те оны Исраил ұрпақтарына: "Менен өзгені ие тұтпаңдар!",– деп жолбасшы қылдық. (2) Әй Нұх (Ғ.С.) пен бірге (кемеге) түсіргендеріміздің ұрпақтары! Күдіксіз ол, шүкір етуші бір құл еді. (3) Кітапта Исраил ұлдарына: "Әрине жер жүзінде екі рет бұзғыншылық қылып, өте текаппарланасыңдар" деп ескерттік. (4) Екі уәденің алғашқысы келген кезде, оларға, қатты жауынгер құлдарымызды жібердік те олар үйлердің араларына дейін кірді. Бұл орындалатын уәде еді. (5) Сонсоң сендерді оларға үстем қылдық. Әрі сендерді малдар, балалар арқылы қуаттап, сан жағынан да молайттық. (Олардың бірінші астамшылығы; Тәуратқа қарсы келу, Шағяны өлтіру. Екіншісі: Зәкерия, Яхяны өлтіру және Ғисаға қастандық. Жеңілістері: Санжарып, Бахтынасар, Жалұт дәуірлері. Жақсарған дәуірлері: Данял, Дәуіт дәуірлері. Б.Ж.М.К.Р.Х.Ж–Қ.) (6) Егер игілік істесеңдер, өздерің үшін; Жамандық істесеңдер тағы өздеріңе тән. Екінші уәделі мезгіл келген кезде; беттеріңді бұзып, қынжылту үшін және алғашқы кіргендеріндей Месжід Ақсаға кіріп, тас талқан қылулары үшін (жібердік.) (7)

عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يَرْحَمَكُمْ ۚ وَإِنْ عُدتُّمْ عُدْنَا ۘ وَجَعَلْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَافِرِينَ
حَصِيرًا ﴿٨﴾ إِنَّ هَٰذَا الْقُرْآنَ يَهْدِي لِلَّتِي هِيَ أَقْوَمُ وَيُبَشِّرُ
الْمُؤْمِنِينَ الَّذِينَ يَعْمَلُونَ الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا كَبِيرًا ﴿٩﴾
وَأَنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٠﴾
وَيَدْعُ الْإِنسَانُ بِالشَّرِّ دُعَاءَهُ بِالْخَيْرِ ۖ وَكَانَ الْإِنسَانُ عَجُولًا ﴿١١﴾
وَجَعَلْنَا اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ آيَتَيْنِ ۖ فَمَحَوْنَا آيَةَ اللَّيْلِ وَجَعَلْنَا آيَةَ
النَّهَارِ مُبْصِرَةً لِّتَبْتَغُوا فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ وَلِتَعْلَمُوا عَدَدَ
السِّنِينَ وَالْحِسَابَ ۚ وَكُلَّ شَيْءٍ فَصَّلْنَاهُ تَفْصِيلًا ﴿١٢﴾ وَكُلَّ
إِنسَانٍ أَلْزَمْنَاهُ طَائِرَهُ فِي عُنُقِهِ ۖ وَنُخْرِجُ لَهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ كِتَابًا
يَلْقَاهُ مَنشُورًا ﴿١٣﴾ اقْرَأْ كِتَابَكَ كَفَىٰ بِنَفْسِكَ الْيَوْمَ عَلَيْكَ حَسِيبًا
﴿١٤﴾ مَّنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ
عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۗ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ حَتَّىٰ نَبْعَثَ
رَسُولًا ﴿١٥﴾ وَإِذَا أَرَدْنَا أَن نُّهْلِكَ قَرْيَةً أَمَرْنَا مُتْرَفِيهَا فَفَسَقُوا فِيهَا
فَحَقَّ عَلَيْهَا الْقَوْلُ فَدَمَّرْنَاهَا تَدْمِيرًا ﴿١٦﴾ وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِنَ
الْقُرُونِ مِن بَعْدِ نُوحٍ ۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ بِذُنُوبِ عِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿١٧﴾



Мүмкін Раббыларың мәрхамет етер. Егер қайталасаңдар, Біз де қайта жазалаймыз. Сондай-ақ жаһаннамды кәпірлерге зіндан қылдық. (8) Негізінде осы Құран ең тура жолға салады. Әрі дұрыс іс істеген мүміндер үшін әрине зор сыйлық бар екендігін шүйіншілейді. (9) Рас ахиретке сенбегендер үшін күйзелтуші азап әзірледік. (10) Адам баласы жамандықты жақсылық тілегендей тілейді. Негізінен адам баласы тым шыдамсыз. (11) Күн мен түнді екі белгі жасадық. Сонда түн белгісін кетіріп, күндізді; Раббыларының кеңшілігінен несібе іздеулерің және жылдардың санын; заманның есебін білулерің үшін жарық қылдық. Сондай-ақ әр нәрсені ашық баян еттік. (12) Әр адамның қылығын мойнына қоямыз. Сондай-ақ қиямет күні оның кітабын шығарамыз. Оған ашылған түрде кездеседі. (13) "Кітапбыңды оқы. Бүгін есеп көру тұрғысынан өз-өзіңе жетесің" (делінеді) (14) Кім тура жолда жүрсе, шын мәнінде өзі үшін тура жолда жүреді. Ал кім адасса, сонда ол өз зиянына ғана адасады. Ешкім басқаның күнәсын көтермейді. Біз бір пайғамбар жібермейінше ешкімге азап қылмаймыз. (15) Қашан бір өлкені жоқ еткіміз келсе, олардың дәулет мастарына әмір етеміз. Сонда олар оған қарсы келеді. Сондықтан оларға деген сөз (үкім) шындыққа айналады. Сөйтіп оларды негізінен жоқ етеміз. (16) Нұх (Ғ.С.) тан кейін ғасырлар бойы қаншалағанды жоқ еттік. (Мұхаммед Ғ.С.) Раббың құлдарының қылмыстарын білу, көруде жетіп асады. (17)

مَّن كَانَ يُرِيدُ ٱلْعَاجِلَةَ عَجَّلْنَا لَهُۥ فِيهَا مَا نَشَآءُ لِمَن نُّرِيدُ ثُمَّ
جَعَلْنَا لَهُۥ جَهَنَّمَ يَصْلَىٰهَا مَذْمُومًا مَّدْحُورًا ﴿١٨﴾ وَمَنْ أَرَادَ
ٱلْءَاخِرَةَ وَسَعَىٰ لَهَا سَعْيَهَا وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُو۟لَٰٓئِكَ كَانَ
سَعْيُهُم مَّشْكُورًا ﴿١٩﴾ كُلًّا نُّمِدُّ هَٰٓؤُلَآءِ وَهَٰٓؤُلَآءِ مِنْ عَطَآءِ
رَبِّكَ ۚ وَمَا كَانَ عَطَآءُ رَبِّكَ مَحْظُورًا ﴿٢٠﴾ ٱنظُرْ كَيْفَ فَضَّلْنَا
بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ وَلَلْءَاخِرَةُ أَكْبَرُ دَرَجَٰتٍ وَأَكْبَرُ تَفْضِيلًا
﴿٢١﴾ لَّا تَجْعَلْ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَقْعُدَ مَذْمُومًا مَّخْذُولًا ﴿٢٢﴾
۞ وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّآ إِيَّاهُ وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَٰنًا ۚ إِمَّا
يَبْلُغَنَّ عِندَكَ ٱلْكِبَرَ أَحَدُهُمَآ أَوْ كِلَاهُمَا فَلَا تَقُل لَّهُمَآ
أُفٍّ وَلَا تَنْهَرْهُمَا وَقُل لَّهُمَا قَوْلًا كَرِيمًا ﴿٢٣﴾ وَٱخْفِضْ
لَهُمَا جَنَاحَ ٱلذُّلِّ مِنَ ٱلرَّحْمَةِ وَقُل رَّبِّ ٱرْحَمْهُمَا كَمَا رَبَّيَانِى
صَغِيرًا ﴿٢٤﴾ رَّبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَا فِى نُفُوسِكُمْ ۚ إِن تَكُونُوا۟ صَٰلِحِينَ
فَإِنَّهُۥ كَانَ لِلْأَوَّٰبِينَ غَفُورًا ﴿٢٥﴾ وَءَاتِ ذَا ٱلْقُرْبَىٰ حَقَّهُۥ
وَٱلْمِسْكِينَ وَٱبْنَ ٱلسَّبِيلِ وَلَا تُبَذِّرْ تَبْذِيرًا ﴿٢٦﴾ إِنَّ ٱلْمُبَذِّرِينَ
كَانُوٓا۟ إِخْوَٰنَ ٱلشَّيَٰطِينِ ۖ وَكَانَ ٱلشَّيْطَٰنُ لِرَبِّهِۦ كَفُورًا ﴿٢٧﴾

الحزب ٢٩



Кім дүниені қаласа, Біз де қалаған кісімізге дүнеде қалағанымызды береміз. Сонсоң оны жаһаннамға саламыз. Ол, оған қорланып, мәрхаметке ұзақ болған түрде кіреді. (18) Ал кім мүмін болған түрде, ахиретті қалап, сол үшін тырысса, міне солардың тырысулары шүкірге (қабылдануға) лайық. (19) (Мұхаммед Ғ.С.) дүние тілеген бұларға да ахирет қалаған оларға да Раббыңның мәрхаметінен береміз. Негізінен Раббыңның берері тыйылмайды. (20) Олардың кейбіреулерін, кейбіреулерінен қалайша үстем қылғанымызға қара! Әрине ақирет, дәрежелер тұрғысынан тағы ірі, артықшылық жағынан да тағы зор. (21) Алламен бірге басқа тәңір жасама! Онда қорланған түрде отырып қаласың. (22) Раббың, өзіне ғана ғибадат етулеріңді, әке-шешеге жақсылық қылуларыңды әмір етті. Ал егер ол екеуінің бірі немесе екеуі де жандарында кәрілікке жетсе: "Түһ" деме. (Кейіс білдірме.) Сондай-ақ ол екеуін зекіме де, ол екеуіне сыпайы сөз сөйле. (23) Ол екеуіне кішірейіп мәрхамет құшағын жай да: "Раббым! Ол екеуі мені кішкентайда тәрбиелегендей Сен де оларды мәрхаметіңе бөлей көр!",- де. (24) Раббыларың іштеріңдегі нәрсені жақсы біледі. Егер игілерден болсаңдар, негізінде Алла, бойсұнушыларды жарылқайды. (25) Туысы жақындарға, міскіндерге, жолда қалғандарға міндетті түрде қарайласыңдар. Және мүлде ысырап қылмаңдар. (26) Шынында ысырапқорлар шайтанның туысы. Ал шайтан, Раббына өте қарсы. (27)

وَإِمَّا تُعۡرِضَنَّ عَنۡهُمُ ٱبۡتِغَآءَ رَحۡمَةٖ مِّن رَّبِّكَ تَرۡجُوهَا فَقُل لَّهُمۡ قَوۡلٗا
مَّيۡسُورٗا ٢٨ وَلَا تَجۡعَلۡ يَدَكَ مَغۡلُولَةً إِلَىٰ عُنُقِكَ وَلَا تَبۡسُطۡهَا
كُلَّ ٱلۡبَسۡطِ فَتَقۡعُدَ مَلُومٗا مَّحۡسُورًا ٢٩ إِنَّ رَبَّكَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ
لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرَۢا بَصِيرٗا ٣٠ وَلَا تَقۡتُلُوٓاْ
أَوۡلَٰدَكُمۡ خَشۡيَةَ إِمۡلَٰقٖۖ نَّحۡنُ نَرۡزُقُهُمۡ وَإِيَّاكُمۡۚ إِنَّ قَتۡلَهُمۡ كَانَ
خِطۡـٔٗا كَبِيرٗا ٣١ وَلَا تَقۡرَبُواْ ٱلزِّنَىٰٓۖ إِنَّهُۥ كَانَ فَٰحِشَةٗ وَسَآءَ
سَبِيلٗا ٣٢ وَلَا تَقۡتُلُواْ ٱلنَّفۡسَ ٱلَّتِي حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۗ وَمَن
قُتِلَ مَظۡلُومٗا فَقَدۡ جَعَلۡنَا لِوَلِيِّهِۦ سُلۡطَٰنٗا فَلَا يُسۡرِف فِّي
ٱلۡقَتۡلِۖ إِنَّهُۥ كَانَ مَنصُورٗا ٣٣ وَلَا تَقۡرَبُواْ مَالَ ٱلۡيَتِيمِ إِلَّا بِٱلَّتِي
هِيَ أَحۡسَنُ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ أَشُدَّهُۥۚ وَأَوۡفُواْ بِٱلۡعَهۡدِۖ إِنَّ ٱلۡعَهۡدَ كَانَ
مَسۡـُٔولٗا ٣٤ وَأَوۡفُواْ ٱلۡكَيۡلَ إِذَا كِلۡتُمۡ وَزِنُواْ بِٱلۡقِسۡطَاسِ ٱلۡمُسۡتَقِيمِۚ
ذَٰلِكَ خَيۡرٞ وَأَحۡسَنُ تَأۡوِيلٗا ٣٥ وَلَا تَقۡفُ مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٌۚ
إِنَّ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡبَصَرَ وَٱلۡفُؤَادَ كُلُّ أُوْلَٰٓئِكَ كَانَ عَنۡهُ مَسۡـُٔولٗا ٣٦
وَلَا تَمۡشِ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَحًاۖ إِنَّكَ لَن تَخۡرِقَ ٱلۡأَرۡضَ وَلَن تَبۡلُغَ
ٱلۡجِبَالَ طُولٗا ٣٧ كُلُّ ذَٰلِكَ كَانَ سَيِّئُهُۥ عِندَ رَبِّكَ مَكۡرُوهٗا ٣٨



Раббыңның мәрхаметін іздеп, үміт еткен түрде жалтақтасаң, (қолыңда болмағандықтан бере алмасаң,) онда оларға сыпайы сөйле. (28) Қолыңды мүлде мойныңа байлаулы қылма да бүтіндей ашпа. (Өте сараң болма да бір–ақ берме.) Онда сөгіске ұшырап, таршылықта қаласың. (29) Шынында Раббың қалаған кісісіне несібесін кеңітіп, тарылтады. Күдіксіз Ол құлдарынан толық хабар алушы, көруші. (30) Бір де кедейшіліктен қорқып, балаларыңды өлтірмеңдер. Біз оларды да сендерді де көректендіреміз. Расында оларды өлтіру зор қателік. (Жаһилиет дәурінде, араптар қыз балаларын тірідей көміп тастайтын болған. 16–С.59–А.) (31) Зинаға жоламаңдар. Өйткені, Ол анық арсыздық және жаман жол. (Зинаға жуымаңдар: "Соған бейімдететін әр түрлі әрекеттерден аулақ болыңдар!",– деген маңызда. Б.Ж.М.К.Р.Х.Т.Ж–Қ.) (32) Алла, арам еткен кісіні өлтірмеңдер! Бірақ тиісті болса, өлтіріледі. Ал біреу жазықсыз өлтірілсе, сонда өліктің иесін ерікті еттік. Өлтіруде шектен аспасын. Өйткені, оған жәрдем етіледі. (Өш әперіледі.) (33) Жетімнің малына жоламаңдар. Бірақ ол, ержеткенге дейін жақсылап шығысуға болады. Сертті орындаңдар. Сөз жоқ, уәде сұралады. (34) Өлшегенде толық өлшеп, тура таразамен тартыңдар! Осы хайырлы әм нәтиже тұрғысынан да жақсы. (35) Өзің білмеген бір нәрсенің соңына түспе. Расында, құлақ, көз және жүрек олардың барлығы одан сұралады. (36) Жер жүзінде дандайсып жүрме. Өйткені, сен жерді әсте жара алмайсың да бой жағынан да тауларға жете алмайсың. (37) Осы барлық жаман нәрселер, Раббыңның қасында жек көрілген. (38)



الجزء الخامس عشر — سورة الإسراء

ذلك مما أوحى إليك ربك من الحكمة ولا تجعل مع الله إلها آخر فتلقى في جهنم ملوما مدحورا ﴿٣٩﴾ أفأصفاكم ربكم بالبنين واتخذ من الملائكة إناثا إنكم لتقولون قولا عظيما ﴿٤٠﴾ ولقد صرفنا في هذا القرآن ليذكروا وما يزيدهم إلا نفورا ﴿٤١﴾ قل لو كان معه آلهة كما يقولون إذا لابتغوا إلى ذي العرش سبيلا ﴿٤٢﴾ سبحانه وتعالى عما يقولون علوا كبيرا ﴿٤٣﴾ تسبح له السماوات السبع والأرض ومن فيهن وإن من شيء إلا يسبح بحمده ولكن لا تفقهون تسبيحهم إنه كان حليما غفورا ﴿٤٤﴾ وإذا قرأت القرآن جعلنا بينك وبين الذين لا يؤمنون بالآخرة حجابا مستورا ﴿٤٥﴾ وجعلنا على قلوبهم أكنة أن يفقهوه وفي آذانهم وقرا وإذا ذكرت ربك في القرآن وحده ولوا على أدبارهم نفورا ﴿٤٦﴾ نحن أعلم بما يستمعون به إذ يستمعون إليك وإذ هم نجوى إذ يقول الظالمون إن تتبعون إلا رجلا مسحورا ﴿٤٧﴾ انظر كيف ضربوا لك الأمثال فضلوا فلا يستطيعون سبيلا ﴿٤٨﴾ وقالوا أإذا كنا عظاما ورفاتا أإنا لمبعوثون خلقا جديدا ﴿٤٩﴾

٢٨٦

(Мұхаммед Ғ.С.) міне осы, Раббыңның саған уахи еткен хикметінен; Алла мен бірге басқа тәңір жасама: Сөгіс берілген, мәрхаметтен қуылған түрде тозаққа тасталасың. (39) Раббыларың сендерге ұлдарды арнап, өзіне періштелерден қыз етіп алды ма? Шынында әлбетте ауыр сөз сөйлейсіңдер. (40) Расында бұл Құранды насихат үшін қайта-қайта баян еттік. Дегенмен олардың жиреніштерін ғана арттырды. (41) (Мұхаммед Ғ.С.): "Егер Алла мен бірге олардың айтқандарындай тәңірлер болса еді, онда әрине ғаршының иесіне бір жол іздер еді. (Не қарсы шығар еді, немесе бой ұсынар еді.) (42) Алла (Т.) олардың айтқан нәрселерінен пәк, үстем, ірі. (43) Жеті көк және жер, сондай-ақ ондағы болғандар, Алланы пәктейді. Оны пәктеп, мақтамайтын еш нәрсе жоқ. Бірақ сендер олардың тәсбихтарын (пәктеулерін) түсіне алмайсыңдар. Шынында Алла өте жұмсақ, аса жарылқаушы. (44) (Мұхаммед Ғ.С.) сен қашан Құран оқысаң сенімен ахиретке сенбегендердің арасына көмес бір перде жасаймыз. (45) Олардың жүректеріне Құранды түсінулеріне кедергі және құлақтарына қаға беріс жасадық. Құранда Раббыңды бір ғана деп еске алған кезіңде, олар жиренген түрде арттарына бұрылып кете береді. (46) Біз, олар сені тыңдағанда, қайтып тыңдағандарын және өзара сыбырласқанда залымдардың: "Сендер, жадыланған біреуге ғана ілесесіңдер" дегендектерін жақсы білеміз. (47) Қара! Олар саған қандай мысалдар берді. (Ақын, сиқыршы, бақсы, жынды деді.) Олар, сөйтіп адасты. Олар енді жол таба алмайды. (48) Олар: "Біз, сүйектер және қоқым болған кезде, жаңа бір жаратылыспен қайта тіріламіз бе?",- деді. (49)

نصف الحزب ٢٩

۞ قُلْ كُونُوا۟ حِجَارَةً أَوْ حَدِيدًا ﴿٥٠﴾ أَوْ خَلْقًا مِّمَّا يَكْبُرُ فِى
صُدُورِكُمْ ۚ فَسَيَقُولُونَ مَن يُعِيدُنَا ۖ قُلِ ٱلَّذِى فَطَرَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ
فَسَيُنْغِضُونَ إِلَيْكَ رُءُوسَهُمْ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هُوَ ۖ قُلْ عَسَىٰٓ أَن
يَكُونَ قَرِيبًا ﴿٥١﴾ يَوْمَ يَدْعُوكُمْ فَتَسْتَجِيبُونَ بِحَمْدِهِۦ
وَتَظُنُّونَ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٥٢﴾ وَقُل لِّعِبَادِى يَقُولُوا۟ ٱلَّتِى هِىَ
أَحْسَنُ ۚ إِنَّ ٱلشَّيْطَٰنَ يَنزَغُ بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّ ٱلشَّيْطَٰنَ كَانَ لِلْإِنسَٰنِ
عَدُوًّا مُّبِينًا ﴿٥٣﴾ رَّبُّكُمْ أَعْلَمُ بِكُمْ ۖ إِن يَشَأْ يَرْحَمْكُمْ أَوْ إِن يَشَأْ
يُعَذِّبْكُمْ ۚ وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ عَلَيْهِمْ وَكِيلًا ﴿٥٤﴾ وَرَبُّكَ أَعْلَمُ
بِمَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَلَقَدْ فَضَّلْنَا بَعْضَ ٱلنَّبِيِّۦنَ عَلَىٰ بَعْضٍ ۖ
وَءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ زَبُورًا ﴿٥٥﴾ قُلِ ٱدْعُوا۟ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُم مِّن دُونِهِۦ فَلَا
يَمْلِكُونَ كَشْفَ ٱلضُّرِّ عَنكُمْ وَلَا تَحْوِيلًا ﴿٥٦﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ
يَدْعُونَ يَبْتَغُونَ إِلَىٰ رَبِّهِمُ ٱلْوَسِيلَةَ أَيُّهُمْ أَقْرَبُ وَيَرْجُونَ
رَحْمَتَهُۥ وَيَخَافُونَ عَذَابَهُۥٓ ۚ إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ مَحْذُورًا ﴿٥٧﴾
وَإِن مِّن قَرْيَةٍ إِلَّا نَحْنُ مُهْلِكُوهَا قَبْلَ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ
أَوْ مُعَذِّبُوهَا عَذَابًا شَدِيدًا ۚ كَانَ ذَٰلِكَ فِى ٱلْكِتَٰبِ مَسْطُورًا ﴿٥٨﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Тас болыңдар, немесе темір болыңдар" де (50) "Әлде тіпті ойларыңдағы ең зор жаратылыс болыңдар. (Қайта тірілтілесіңдер.)" Сонда олар: "Бізді кім қайта тірілтеді?",- дейді. "Сендерді әуелгі рет жаратқан Алла" де. Сонда олар, саған бастарын шайқап: "Ол қашан?",- дейді. "Жақында болатын шығар" де. (51) Сендерді шақырған күні, Оны дәріптей қабылдап, (қабырда) аз ғана жаттық деп ойлайсыңдар. (52) Құлдарыма айт! "Ең сыпайы түрде сөйлесін. Өйткені, шайтан араларына бұзақылық салар. Расында шайтан адамдар үшін ашық дұшпан" (53) Раббыларың сендерді жақсы біледі. Қаласа, мәрхамет етеді де қаласа, азап етеді. Сені оларға қорғаушы етіп, жібермедік. (54) Раббың көктер мен жердегі әркімді жақсы біледі. Расында пайғамбарлардың біреулерінен, біреулерін артық қылдық. Сондай-ақ Дауытқа Зәбұрды бердік. (55) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Алладан өзге (тәңір деп) ойлағандарыңды шақырыңдар. Олардың, қиыншылықтарыңды айықтыруға, сендерден бұрып, жіберуге шамалары келмейді" де. (56) Олардың сиынғандары; (періштелер, пайғамбарлар, жындар. К.Б.Ж.М.Р.) Раббыларына қайсылары жақын боламыз деп, құлшылық арқылы ізденеді. (5-С.35-А.) Рақметінен үміт етіп, азабынан қорқады. Негізінде Раббыңның азабы сескенуге тиісті. (57) Біз қиямет күнінен бұрын жоқ етпеген немесе қатты азапқа ұшыратпаған ешбір кент болмас. Бұлар, Кітапта (Лаухыл Махфұзда) жазулы. (58)

وَمَا مَنَعَنَآ أَن نُّرۡسِلَ بِٱلۡأٓيَٰتِ إِلَّآ أَن كَذَّبَ بِهَا ٱلۡأَوَّلُونَۚ وَءَاتَيۡنَا ثَمُودَ ٱلنَّاقَةَ مُبۡصِرَةٗ فَظَلَمُواْ بِهَاۚ وَمَا نُرۡسِلُ بِٱلۡأٓيَٰتِ إِلَّا تَخۡوِيفٗا ٥٩ وَإِذۡ قُلۡنَا لَكَ إِنَّ رَبَّكَ أَحَاطَ بِٱلنَّاسِۚ وَمَا جَعَلۡنَا ٱلرُّءۡيَا ٱلَّتِيٓ أَرَيۡنَٰكَ إِلَّا فِتۡنَةٗ لِّلنَّاسِ وَٱلشَّجَرَةَ ٱلۡمَلۡعُونَةَ فِي ٱلۡقُرۡءَانِۚ وَنُخَوِّفُهُمۡ فَمَا يَزِيدُهُمۡ إِلَّا طُغۡيَٰنٗا كَبِيرٗا ٦٠ وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ قَالَ ءَأَسۡجُدُ لِمَنۡ خَلَقۡتَ طِينٗا ٦١ قَالَ أَرَءَيۡتَكَ هَٰذَا ٱلَّذِي كَرَّمۡتَ عَلَيَّ لَئِنۡ أَخَّرۡتَنِ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَأَحۡتَنِكَنَّ ذُرِّيَّتَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلٗا ٦٢ قَالَ ٱذۡهَبۡ فَمَن تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ فَإِنَّ جَهَنَّمَ جَزَآؤُكُمۡ جَزَآءٗ مَّوۡفُورٗا ٦٣ وَٱسۡتَفۡزِزۡ مَنِ ٱسۡتَطَعۡتَ مِنۡهُم بِصَوۡتِكَ وَأَجۡلِبۡ عَلَيۡهِم بِخَيۡلِكَ وَرَجِلِكَ وَشَارِكۡهُمۡ فِي ٱلۡأَمۡوَٰلِ وَٱلۡأَوۡلَٰدِ وَعِدۡهُمۡۚ وَمَا يَعِدُهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ إِلَّا غُرُورًا ٦٤ إِنَّ عِبَادِي لَيۡسَ لَكَ عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٞۚ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ وَكِيلٗا ٦٥ رَّبُّكُمُ ٱلَّذِي يُزۡجِي لَكُمُ ٱلۡفُلۡكَ فِي ٱلۡبَحۡرِ لِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِكُمۡ رَحِيمٗا ٦٦



Біздің мұғжизалар жібермеуіміз бұрынғылардың мұғжизаны жасынға шығаруы ғана болды. Сондай-ақ Сәмүд еліне көрнеу түрде аруана жібердік. Бірақ оған зұлымдық қылып, өлтірді. Негізінде мұғжизаларымызды үрейлендіру үшін ғана жібереміз. (59) (Мұхаммед Ғ.С.) бір кезде саған: "Негізінде Раббың адамдарды бауpаған" деген едік. Саған Миғражда біз көрсеткенді (Б.Ж.К.Р.Т.Ж-Қ.) және Құрандағы қарғалған ағашты (44-С.43-А.) адамдарға бір сынақ қылдық. (Өйткені, Миғраж уақиғасына да тозақтағы Заққұм ағашына да сенбеген.) Оларды қорқытуымыз, зор қателесуді ғана арттырады. (60) Сол уақытта періштелерге: "Адамға сәжде қылыңдар!",- дедік. Сонда олар дереу сәжде қылды. Бірақ Ібіліс сәжде қылмай: "Балшықтан жаратқаныңа сәжде қыламын ба?",- деді. (61) Ібіліс: "Осы, менен ардақты қылғаныңды көрдің бе? Егер мені қиямет күніне дейін кешіктірсең, әлбетте ұрпақтарының өте азынан басқасын қырыма бір аламын" деді. (62) (Алла): "Кет! Енді олардан кім саған ерсе, сонда рас жазаларың жаһаннам болады. Толық бір жаза" деді. (63) "Олардан шамаң келгенін дауысыңмен әуліктір. Және оларға, атты, жаяу түрде келіп, байбаламдап, дүрліктір. Сондай-ақ олардың малдарына, балаларына (арамдық араластырып) ортақ бол. Оларға жалған уәде бер." Негізінде шайтан оларға алдаудан басқа уәде бере алмайды. (64) "Шынайы құлдарым болса, оларға ықпалың жүрмейді. Раббың уәкілдікте жетік." (65) Раббыларың сондай Алла; өзінің кеңшілігінен несібе іздеулерің үшін теңізде кеме жүргізеді. Өйткені, Ол, сендерге өте мейірімді. (66)

وَإِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فِى ٱلْبَحْرِ ضَلَّ مَن تَدْعُونَ إِلَّآ إِيَّاهُ ۖ فَلَمَّا نَجَّىٰكُمْ إِلَى ٱلْبَرِّ أَعْرَضْتُمْ ۚ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ كَفُورًا ﴿٦٧﴾ أَفَأَمِنتُمْ أَن يَخْسِفَ بِكُمْ جَانِبَ ٱلْبَرِّ أَوْ يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ثُمَّ لَا تَجِدُوا۟ لَكُمْ وَكِيلًا ﴿٦٨﴾ أَمْ أَمِنتُمْ أَن يُعِيدَكُمْ فِيهِ تَارَةً أُخْرَىٰ فَيُرْسِلَ عَلَيْكُمْ قَاصِفًا مِّنَ ٱلرِّيحِ فَيُغْرِقَكُم بِمَا كَفَرْتُمْ ثُمَّ لَا تَجِدُوا۟ لَكُمْ عَلَيْنَا بِهِۦ تَبِيعًا ﴿٦٩﴾ ۞ وَلَقَدْ كَرَّمْنَا بَنِىٓ ءَادَمَ وَحَمَلْنَٰهُمْ فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَفَضَّلْنَٰهُمْ عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّمَّنْ خَلَقْنَا تَفْضِيلًا ﴿٧٠﴾ يَوْمَ نَدْعُوا۟ كُلَّ أُنَاسٍۭ بِإِمَٰمِهِمْ ۖ فَمَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَقْرَءُونَ كِتَٰبَهُمْ وَلَا يُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٧١﴾ وَمَن كَانَ فِى هَٰذِهِۦٓ أَعْمَىٰ فَهُوَ فِى ٱلْءَاخِرَةِ أَعْمَىٰ وَأَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٧٢﴾ وَإِن كَادُوا۟ لَيَفْتِنُونَكَ عَنِ ٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ لِتَفْتَرِىَ عَلَيْنَا غَيْرَهُۥ ۖ وَإِذًا لَّٱتَّخَذُوكَ خَلِيلًا ﴿٧٣﴾ وَلَوْلَآ أَن ثَبَّتْنَٰكَ لَقَدْ كِدتَّ تَرْكَنُ إِلَيْهِمْ شَيْـًٔا قَلِيلًا ﴿٧٤﴾ إِذًا لَّأَذَقْنَٰكَ ضِعْفَ ٱلْحَيَوٰةِ وَضِعْفَ ٱلْمَمَاتِ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ عَلَيْنَا نَصِيرًا ﴿٧٥﴾



Сендер теңізде бір қиыншылыққа душар болған сәтте, Алладан басқа сиынғандарың жоқ болады. Ал енді сендерді құтқарып, қырға шығарса, жалт бересіңдер. Негізінде адам баласы тым нәсүкір. (67) Алланың құрылықта да сендерді жерге жұттыруынан немесе сендерге тасты боран жіберуінен хауіпсізсіңдер ме? Соңыра өздеріңе бір болысушы таба алмайсыңдар. (68) Не сендерді қайтадан теңізге қайтарып, қарсылықтарыңның салдарынан бір құйын жіберіп, суға батыруынан бейбітсіңдер ме? Сонда сендерге болысып, бізді қуалаушы таба алмайсыңдар. (69) Расында адам баласын ардақтадық. Сондай-ақ оларды құрылықта да теңізде де көліктендірдік. Әрі оларды жақсы нәрселермен коректендірдік. Әм оларды жаратқандарымыздың көбінен не құрлым артық жараттық. (70) (Мұхаммед Ғ.С.) бір күні бүкіл адам баласын бастықтарымен бірге шақырамыз. Сонда кімнің кітабы оңынан берілсе, міне солар, кітаптарын оқиды. Оларға қылдай қиянат болмайды. (71) Бұл дүниеде шындықты көрмегендер, ақиретте соқыр әрі жолдан адасқан болды. (72) (Мұхаммед Ғ.С.) олар сені, саған уахи еткенімізден басқа нәрсені, бізге жала жапсыртып бұзуға жақындады. Сол уақытта олар, сені дос тұтады. (73) Егер біз сені бекемдемесек еді, әрине оларға біраз бейімдеуге жақындар едің. (74) Егер ондай болса, саған тіршілікте де қайтыс болғаннан кейін де әлбетте еселеп азап таттырар едік. Сосын өзіңе, бізге қарсы жәрдемші таба алмас едің. (Бұл аяттар, мүшріктердің Мұхаммед Ғ.С. ға келіп, кейбір діни ережелердің өз қалауларына сәйкес орындалуын талап еткендіктеріне байланысты түскен. Б.Ж.Р.Т.Х.Ж-Қ.) (75)

وَإِن كَادُوا لَيَسْتَفِزُّونَكَ مِنَ الْأَرْضِ لِيُخْرِجُوكَ مِنْهَا
وَإِذًا لَّا يَلْبَثُونَ خِلَافَكَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٧٦﴾ سُنَّةَ مَن قَدْ
أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِن رُّسُلِنَا وَلَا تَجِدُ لِسُنَّتِنَا تَحْوِيلًا ﴿٧٧﴾ أَقِمِ
الصَّلَوٰةَ لِدُلُوكِ الشَّمْسِ إِلَىٰ غَسَقِ اللَّيْلِ وَقُرْءَانَ الْفَجْرِ إِنَّ
قُرْءَانَ الْفَجْرِ كَانَ مَشْهُودًا ﴿٧٨﴾ وَمِنَ اللَّيْلِ فَتَهَجَّدْ بِهِۦ
نَافِلَةً لَّكَ عَسَىٰٓ أَن يَبْعَثَكَ رَبُّكَ مَقَامًا مَّحْمُودًا ﴿٧٩﴾ وَقُل رَّبِّ
أَدْخِلْنِى مُدْخَلَ صِدْقٍ وَأَخْرِجْنِى مُخْرَجَ صِدْقٍ وَاجْعَل لِّى مِن
لَّدُنكَ سُلْطَٰنًا نَّصِيرًا ﴿٨٠﴾ وَقُلْ جَآءَ الْحَقُّ وَزَهَقَ الْبَٰطِلُ
إِنَّ الْبَٰطِلَ كَانَ زَهُوقًا ﴿٨١﴾ وَنُنَزِّلُ مِنَ الْقُرْءَانِ مَا هُوَ شِفَآءٌ
وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ وَلَا يَزِيدُ الظَّٰلِمِينَ إِلَّا خَسَارًا ﴿٨٢﴾ وَإِذَآ
أَنْعَمْنَا عَلَى الْإِنسَٰنِ أَعْرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ وَإِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ كَانَ يَـُٔوسًا
﴿٨٣﴾ قُلْ كُلٌّ يَعْمَلُ عَلَىٰ شَاكِلَتِهِۦ فَرَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَنْ هُوَ أَهْدَىٰ
سَبِيلًا ﴿٨٤﴾ وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ الرُّوحِ قُلِ الرُّوحُ مِنْ أَمْرِ رَبِّى
وَمَآ أُوتِيتُم مِّنَ الْعِلْمِ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٥﴾ وَلَئِن شِئْنَا لَنَذْهَبَنَّ
بِالَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ بِهِۦ عَلَيْنَا وَكِيلًا ﴿٨٦﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) олар сені, түрткі салып, жерден (Меккеден) шығара жаздады. Сонда олар, сенен кейін өте аз тұрады. (Оларға Мекkенің баяны болмайды.) (76) Расында сенен бұрын жіберген елшілерімізде де жол осы еді. (Елшілерді қуғандар, опа таппаған еді.) Біздің жолымызда ешбір өзгеріс таппайсың. (77) Түс қиғаннан, түннің қараңғылығына дейін намаз оқы. (Бесін, екінті, ақшам және жатсыйық намаздары.) Әрі таң намазын оқы. Күдіксіз таң намазына періштелер де қатынасады. (Ж.М.К.Р. т.б.) (78) (Мұхаммед Ғ.С.) Түннен оянып (Құранмен) өзіңе тән нәпіл оқы. Раббыңның сені бір мақтаулы орынға жеткізуінен үміт етіледі. (Бұл зор шапағат орны. Б.Ж.М.К.Р.Х.Т.Ж-Қ.) (79) (Мұхаммед Ғ.С.): "Раббым! Мені (кірер жеріме) шындықпен кіргіз де (шығар жерімнен) шындықпен шығар. Әрі маған өз қасыңнан жеңіс көмек ет" де. (80) "Хақиқат келді. Негізсіз нәрселер жойылды. Сөзсіз, бекер нәрселер жойылады" де. (81) Құраннан, мүміндерге, шипа және рахмет түсіреміз. Ол, залымдардың зиянын тым арттыра түседі. (82) Біз адам баласына нығмет берген кезде, жалтайып, бір жағына қыңырайып алды. Қашан оған бір сәтсіздік жетсе, мүлде күдер үзеді. (83) (Мұхаммед Ғ.С.): "Әркім өз жөн көргенін істейді. Сонда Раббың, кімнің тура жолда екенін жақсы біледі" де. (84) (Мұхаммед Ғ.С.) олар сенен (рүх) жан туралы сұрайды: "Ол, Раббымның әмірінен. Сендерге өте аз мәлімет берілді" де. (85) Әрине қаласақ, саған уахи еткен Құранды алып алар едік. Кейін Бізге қарсы бір жар таба алмас едің. (86)

إِلَّا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۚ إِنَّ فَضْلَهُۥ كَانَ عَلَيْكَ كَبِيرًا ﴿٨٧﴾ قُل
لَّئِنِ ٱجْتَمَعَتِ ٱلْإِنسُ وَٱلْجِنُّ عَلَىٰٓ أَن يَأْتُوا۟ بِمِثْلِ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ
لَا يَأْتُونَ بِمِثْلِهِۦ وَلَوْ كَانَ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ ظَهِيرًا ﴿٨٨﴾ وَلَقَدْ
صَرَّفْنَا لِلنَّاسِ فِى هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٍ فَأَبَىٰٓ أَكْثَرُ ٱلنَّاسِ
إِلَّا كُفُورًا ﴿٨٩﴾ وَقَالُوا۟ لَن نُّؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ تَفْجُرَ لَنَا مِنَ
ٱلْأَرْضِ يَنۢبُوعًا ﴿٩٠﴾ أَوْ تَكُونَ لَكَ جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ وَعِنَبٍ
فَتُفَجِّرَ ٱلْأَنْهَٰرَ خِلَٰلَهَا تَفْجِيرًا ﴿٩١﴾ أَوْ تُسْقِطَ ٱلسَّمَآءَ كَمَا
زَعَمْتَ عَلَيْنَا كِسَفًا أَوْ تَأْتِىَ بِٱللَّهِ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةِ قَبِيلًا ﴿٩٢﴾
أَوْ يَكُونَ لَكَ بَيْتٌ مِّن زُخْرُفٍ أَوْ تَرْقَىٰ فِى ٱلسَّمَآءِ وَلَن نُّؤْمِنَ
لِرُقِيِّكَ حَتَّىٰ تُنَزِّلَ عَلَيْنَا كِتَٰبًا نَّقْرَؤُهُۥ ۗ قُلْ سُبْحَانَ رَبِّى هَلْ
كُنتُ إِلَّا بَشَرًا رَّسُولًا ﴿٩٣﴾ وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤْمِنُوٓا۟ إِذْ جَآءَهُمُ
ٱلْهُدَىٰٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟ أَبَعَثَ ٱللَّهُ بَشَرًا رَّسُولًا ﴿٩٤﴾ قُل لَّوْ كَانَ
فِى ٱلْأَرْضِ مَلَٰٓئِكَةٌ يَمْشُونَ مُطْمَئِنِّينَ لَنَزَّلْنَا عَلَيْهِم
مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَلَكًا رَّسُولًا ﴿٩٥﴾ قُلْ كَفَىٰ بِٱللَّهِ
شَهِيدًۢا بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرًۢا بَصِيرًا ﴿٩٦﴾



Бірақ Раббыңның мәрхаметі бойынша қалдырдық. Өйткені, саған, Раббыңның кеңшілігі тым зор. (87) (Мұхаммед Ғ.С.): "Егер адамдар, жындар осы Құранның ұқсасын келтіруге жиналса, тіпті олар, бір-біріне көмекші болса да келтіре алмайды" де. (88) Расында Біз бұл Құранда адам баласы үшін әр нәрсенің мысалынан ашалап, баян еттік. Сонда да адамдардың көбі, бас тартып, мүлде қарсы келді. (89) Олар: "Бұл жерден сен бізге, бастау ағызғанға дейін саған әсте сенбейміз" деді. (90) "Немесе сенің құрмадан, жүзімнен бір бақшаң болсын. Сонда оның араларынан өзендер ағызып қоярсың" (91) "Не ойлағаныңдай аспанды үстімізге кесек түрінде түсірерсің. Яки Алланы, періштелерді бетпе-бет келтірерсің." (92) "Не болмаса, алтыннан бір үйің болсын. Яки аспаңға шығарсың. Сонда да бізге оқитын бір Кітап түсірмейінше, көкке шыққандығыңа әсте сенбейміз" деді. (Мұхаммед Ғ.С.): "Раббымды пәктеймін! Мен бір адам баласы Пайғамбар ғанамын" де. (93) Адам баласына; Пайғамбар, тура жол (Құран) келтірген кезде, олардың: "Алла; адамды, пайғамбар қылып, жіберді ме?",- деген сөздері ғана иман келтірулеріне бөгет болды. (94) (Мұхаммед Ғ.С.): "Егер жер жүзінде бейбіт жүргендер, періштелер болса еді, әрине оларға көктен періште елші жіберер едік" дегенді, айт. (95) Оларға: "Алла сендер мен менің арамда куәлік тұрғысынан жетіп асады. Шын мәнінде Ол, құлдарынан толық хабар алушы, аса қырағы" де. (96)

وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِ ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَلَن تَجِدَ لَهُمْ أَوْلِيَآءَ
مِن دُونِهِۦ ۖ وَنَحْشُرُهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ عُمْيًا وَبُكْمًا
وَصُمًّا ۖ مَّأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ ۖ كُلَّمَا خَبَتْ زِدْنَـٰهُمْ سَعِيرًا ﴿٩٧﴾
ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُم بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَا وَقَالُوٓا۟ أَءِذَا كُنَّا عِظَـٰمًا
وَرُفَـٰتًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ خَلْقًا جَدِيدًا ﴿٩٨﴾ ۞ أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ
ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يَخْلُقَ مِثْلَهُمْ
وَجَعَلَ لَهُمْ أَجَلًا لَّا رَيْبَ فِيهِ فَأَبَى ٱلظَّـٰلِمُونَ إِلَّا كُفُورًا ﴿٩٩﴾
قُل لَّوْ أَنتُمْ تَمْلِكُونَ خَزَآئِنَ رَحْمَةِ رَبِّىٓ إِذًا لَّأَمْسَكْتُمْ خَشْيَةَ
ٱلْإِنفَاقِ ۚ وَكَانَ ٱلْإِنسَـٰنُ قَتُورًا ﴿١٠٠﴾ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَىٰ تِسْعَ
ءَايَـٰتٍۭ بَيِّنَـٰتٍ ۖ فَسْـَٔلْ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِذْ جَآءَهُمْ فَقَالَ لَهُۥ فِرْعَوْنُ
إِنِّى لَأَظُنُّكَ يَـٰمُوسَىٰ مَسْحُورًا ﴿١٠١﴾ قَالَ لَقَدْ عَلِمْتَ مَآ أَنزَلَ
هَـٰٓؤُلَآءِ إِلَّا رَبُّ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ بَصَآئِرَ وَإِنِّى لَأَظُنُّكَ
يَـٰفِرْعَوْنُ مَثْبُورًا ﴿١٠٢﴾ فَأَرَادَ أَن يَسْتَفِزَّهُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ
فَأَغْرَقْنَـٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ جَمِيعًا ﴿١٠٣﴾ وَقُلْنَا مِنۢ بَعْدِهِۦ لِبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
ٱسْكُنُوا۟ ٱلْأَرْضَ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ ٱلْـَٔاخِرَةِ جِئْنَا بِكُمْ لَفِيفًا ﴿١٠٤﴾



Алла кімді оңғарса, сонда ол тура жолда. Алла кімді адастырса, оған Алладан өзге жәрдемші таба алмайсың. Біз оларды қиямет күні, бетімен жер басқан, сақау және саңырау түрде жинаймыз. Орындары тозақ, толастаған сайын оларға жалынын арттыра түсеміз. (97) Бұл олардың сазайы. Өйткені, олар аяттарымызға қарсы келді. Және: "Біз сүйектер тіпті қоқым топырақ болып кеткен кезде; жаңадан жаратылып, тірілеміз бе?",– деді. (98) Олар шынында көктер мен жерді жаратқан Алланың; өздері сияқтыларды да жаратуға күші жететіндігін көрмей ме? (Алла) олар үшін бір белгілі мезгіл жасаған; онда әсте шәк жоқ. Сонда да залымдар бас тартып, мүлде қарсы келді. (99) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Егер сендер Раббымның рахметінің қазынасына ие болсаңдар, сол уақытта да оның жұмсалып кетуінен қорқып, әрине үнемшілдік істер едіңдер. Өйткені, адам баласы тым сараң" де. (100) Расында Мұса (Ғ.С.) ға тоғыз ашық мұғжиза берген едік. (Таяқ, қолдың жарқырауы шегіртке, бит, қан, тастан су шығару, теңіздің жарылуы және Тұр тауының көтерілуі.Б.М.К...) (Мұхаммед Ғ.С.) Исраил ұрпақтарынан сұра: Мұса оларға келген кезде; Перғауын: "Әй Мұса! Әрине сені сиқырланған деп ойлаймын" деген еді. (101) Мұса (Ғ.С.): "Расында сен бұлардың; көктер мен жердің Раббы түсірген көрнеу мұғжизалары екенін білесің. Әй Перғауын? Шын мәнінде мен, сені типыл болады деп ойлаймын.",– деген еді. (102) Ақыр (Перғауын) Исраил ұрпақтарын мемлекеттен шығарғысы келді. Сонда оны, онымен бірге болғандарды суға батырып жібердік. (103) Одан кейін Исраил ұрпақтарына: "Бұл жерге (Мысырға) орналасыңдар. Қашан қиямет уәдесі келсе, Сендерді жинап әкелеміз" дедік. (104)

وَبِالْحَقِّ أَنزَلْنَٰهُ وَبِالْحَقِّ نَزَلَ وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿١٠٥﴾
وَقُرْءَانًا فَرَقْنَٰهُ لِتَقْرَأَهُۥ عَلَى النَّاسِ عَلَىٰ مُكْثٍ وَنَزَّلْنَٰهُ تَنزِيلًا ﴿١٠٦﴾
قُلْ ءَامِنُوا۟ بِهِۦٓ أَوْ لَا تُؤْمِنُوٓا۟ إِنَّ الَّذِينَ أُوتُوا۟ الْعِلْمَ مِن قَبْلِهِۦٓ إِذَا يُتْلَىٰ
عَلَيْهِمْ يَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ سُجَّدًا ﴿١٠٧﴾ وَيَقُولُونَ سُبْحَٰنَ رَبِّنَآ إِن كَانَ
وَعْدُ رَبِّنَا لَمَفْعُولًا ﴿١٠٨﴾ وَيَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ يَبْكُونَ وَيَزِيدُهُمْ
خُشُوعًا ۩ ﴿١٠٩﴾ قُلِ ادْعُوا۟ اللَّهَ أَوِ ادْعُوا۟ الرَّحْمَٰنَ أَيًّا مَّا تَدْعُوا۟ فَلَهُ
الْأَسْمَآءُ الْحُسْنَىٰ وَلَا تَجْهَرْ بِصَلَاتِكَ وَلَا تُخَافِتْ بِهَا وَابْتَغِ
بَيْنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ﴿١١٠﴾ وَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِى لَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَمْ يَكُن
لَّهُۥ شَرِيكٌ فِى الْمُلْكِ وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ وَلِىٌّ مِّنَ الذُّلِّ وَكَبِّرْهُ تَكْبِيرًۢا ﴿١١١﴾

سُورَةُ الْكَهْفِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِىٓ أَنزَلَ عَلَىٰ عَبْدِهِ الْكِتَٰبَ وَلَمْ يَجْعَل لَّهُۥ عِوَجَا ﴿١﴾
قَيِّمًا لِّيُنذِرَ بَأْسًا شَدِيدًا مِّن لَّدُنْهُ وَيُبَشِّرَ الْمُؤْمِنِينَ الَّذِينَ
يَعْمَلُونَ الصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا حَسَنًا ﴿٢﴾ مَّٰكِثِينَ
فِيهِ أَبَدًا ﴿٣﴾ وَيُنذِرَ الَّذِينَ قَالُوا۟ اتَّخَذَ اللَّهُ وَلَدًا ﴿٤﴾



Біз Құранды шындықпен түсірдік. Ол, шындық бойынша түсті. (Мұхаммед Ғ.С.) сені қуанту, ескерту үшін ғана жібердік. (105) Біз Құранды адамдарға тоқырап оқуың үшін бөлімдерге айырып, аз-аздап түсірдік. (106) (Сәжде аяты бар.) (Мұхаммед Ғ.С.): Құранға мейлі сеніңдер мейлі сенбеңдер; бұдан бұрын өздеріне ғылым берілгендер, оларға Құран оқылған заман, етпеттерінен сәждеге жығылады. (107) Олар: "Раббымызды пәктейміз. Әрине Раббымыздың уәдесі орындалады" дейді. (108) Олар жылап, етпеттерінен түседі. Бұл олардың ықыласын арттырады. (Бұлар; Кітап иелерінен Мұсылман болғандар. Ж.Р.Х.Ж-Қ.) (109) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Мейлі Алла деп немесе Рахман деп атаңдар. Қайсысымен атасаңдар да ең көркем аттар Оған тән" де. Намазда; жариялап та құпиялап та оқыма да осының арасындағы жолды ұста. (110) "Барлық мақтау, бала иемденбеген әрі мүлкінде еш серігі болмаған сондай-ақ әлсіздіктен көмекшісі болмаған Аллаға лайық" де. Және Оны, өте ұлықта. (111)

## 18-КЕҺФ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жүз он аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Барлық мақтау құлына, (Мұхаммед Ғ.С.ға) Құранды түсірген Аллаға тән. Онда ешбір қыңырлық қылмады. (1) Өте түзу Құран; Алланың қасынан: Қатты азаппен үрейлендіру, түзу іс істеген мүміндерге, көркем сыйлық барлығын шүйіншілеу үшін (түсірілді.) (2) Олар, онда (жаннатта) мәңгі тұрады. (3) Сондай-ақ: "Алланың баласы бар" дегендерді ескерту үшін (түсірді.) (4)

مَّا لَهُم بِهِۦ مِنْ عِلْمٍ وَلَا لِآبَآئِهِمْ كَبُرَتْ كَلِمَةً تَخْرُجُ مِنْ
أَفْوَٰهِهِمْ إِن يَقُولُونَ إِلَّا كَذِبًا ﴿٥﴾ فَلَعَلَّكَ بَٰخِعٌ نَّفْسَكَ
عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمْ إِن لَّمْ يُؤْمِنُوا۟ بِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ أَسَفًا ﴿٦﴾ إِنَّا
جَعَلْنَا مَا عَلَى ٱلْأَرْضِ زِينَةً لَّهَا لِنَبْلُوَهُمْ أَيُّهُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا
﴿٧﴾ وَإِنَّا لَجَٰعِلُونَ مَا عَلَيْهَا صَعِيدًا جُرُزًا ﴿٨﴾ أَمْ حَسِبْتَ
أَنَّ أَصْحَٰبَ ٱلْكَهْفِ وَٱلرَّقِيمِ كَانُوا۟ مِنْ ءَايَٰتِنَا عَجَبًا ﴿٩﴾
إِذْ أَوَى ٱلْفِتْيَةُ إِلَى ٱلْكَهْفِ فَقَالُوا۟ رَبَّنَآ ءَاتِنَا مِن لَّدُنكَ رَحْمَةً
وَهَيِّئْ لَنَا مِنْ أَمْرِنَا رَشَدًا ﴿١٠﴾ فَضَرَبْنَا عَلَىٰٓ ءَاذَانِهِمْ فِى
ٱلْكَهْفِ سِنِينَ عَدَدًا ﴿١١﴾ ثُمَّ بَعَثْنَٰهُمْ لِنَعْلَمَ أَىُّ ٱلْحِزْبَيْنِ
أَحْصَىٰ لِمَا لَبِثُوٓا۟ أَمَدًا ﴿١٢﴾ نَّحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ نَبَأَهُم بِٱلْحَقِّ
إِنَّهُمْ فِتْيَةٌ ءَامَنُوا۟ بِرَبِّهِمْ وَزِدْنَٰهُمْ هُدًى ﴿١٣﴾ وَرَبَطْنَا
عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ إِذْ قَامُوا۟ فَقَالُوا۟ رَبُّنَا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
لَن نَّدْعُوَا۟ مِن دُونِهِۦٓ إِلَٰهًا لَّقَدْ قُلْنَآ إِذًا شَطَطًا ﴿١٤﴾ هَٰٓؤُلَآءِ
قَوْمُنَا ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً لَّوْلَا يَأْتُونَ عَلَيْهِم
بِسُلْطَٰنٍۭ بَيِّنٍ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ﴿١٥﴾



(Алланың баласы болуына байланысты) не өздерінің не аталарының мәліметі жоқ. Ауыздарынан шыққан сөз тым үлкен. Негізінде олар мүлде өтірік айтады. (5) (Мұхаммед Ғ.С.) енді олар бұл Құранға сенбесе, арттарынан кейіп, өзіңді жоя жаздайсың. (6) Біз адам баласының қайсысы жақсы ғамал істейді деп сынау үшін жер үстіндегі нәрселерді жердің көркі қылдық. (7) Күдіксіз, біз, жер жүзіндегі нәрселерді, әлбетте мүлде шөл топырақ ете аламыз. (8) (Мұхаммед Ғ.С.) үңгірдегілерді және жазуды, таңырқарлық белгілерімізден деп ойладың ба? (Бір заманда Тарсүс қаласындағы Дақянүс патшаның зұлымдығынан қашқан адамдар; "Кәһф"; солардың бекінген үңгірі. "Рақим"; солардың аты-жөні жазылған тақтай.т.б. рауаяттар бар...) (9) Сонау заманда жігіттер үңгірге бекінді де: "Раббымыз! Бізге өз қасыңнан игілік бер! Біз үшін бұл ісімізде тура жол әзірле" деді. (10) Сонда олардың құлақтарына үңгірде неше жыл бойы перде қойдық. (Терең ұйқы бердік.) (11) Сосын екі жақтың қайсысы олардың жатқан мезгілін есептегендігін анықтау үшін оларды ояттық. (12) (Мұхаммед Ғ.С.) Біз саған олардың хабарын шынайы түрде баян етеміз. Олар Раббыларына шын сенген жігіттер еді де оларға туралықты арттыра түстік. (13) Олардың жүректерін бекемдедік. Сол уақытта олар, тіке тұрып: "Раббымыз, көктер мен жердің Раббы. Одан өзге тәңірге әсте жалбарынбаймыз. Әрине сол уақытта рас көкіп сөйлеген боламыз" деді. (14) "Мына еліміз, Алладан өзге тәңір тұтты. Бұлар, оған байланысты ашық дәлел келтірсе еді? Енді Аллаға өтірік жала қойғаннан залымырақ кім бар?",– деді. (15)

وَإِذِ ٱعْتَزَلْتُمُوهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ فَأْوُۥٓا۟ إِلَى ٱلْكَهْفِ
يَنشُرْ لَكُمْ رَبُّكُم مِّن رَّحْمَتِهِۦ وَيُهَيِّئْ لَكُم مِّنْ أَمْرِكُم مِّرْفَقًا
﴿١٦﴾ ۞ وَتَرَى ٱلشَّمْسَ إِذَا طَلَعَت تَّزَٰوَرُ عَن كَهْفِهِمْ ذَاتَ
ٱلْيَمِينِ وَإِذَا غَرَبَت تَّقْرِضُهُمْ ذَاتَ ٱلشِّمَالِ وَهُمْ فِى فَجْوَةٍ
مِّنْهُ ذَٰلِكَ مِنْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ مَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِ وَمَن
يُضْلِلْ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ وَلِيًّا مُّرْشِدًا ﴿١٧﴾ وَتَحْسَبُهُمْ أَيْقَاظًا
وَهُمْ رُقُودٌ وَنُقَلِّبُهُمْ ذَاتَ ٱلْيَمِينِ وَذَاتَ ٱلشِّمَالِ وَكَلْبُهُم
بَٰسِطٌ ذِرَاعَيْهِ بِٱلْوَصِيدِ لَوِ ٱطَّلَعْتَ عَلَيْهِمْ لَوَلَّيْتَ مِنْهُمْ
فِرَارًا وَلَمُلِئْتَ مِنْهُمْ رُعْبًا ﴿١٨﴾ وَكَذَٰلِكَ بَعَثْنَٰهُمْ
لِيَتَسَآءَلُوا۟ بَيْنَهُمْ قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ كَمْ لَبِثْتُمْ قَالُوا۟ لَبِثْنَا
يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ قَالُوا۟ رَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَا لَبِثْتُمْ فَٱبْعَثُوٓا۟
أَحَدَكُم بِوَرِقِكُمْ هَٰذِهِۦٓ إِلَى ٱلْمَدِينَةِ فَلْيَنظُرْ أَيُّهَآ أَزْكَىٰ
طَعَامًا فَلْيَأْتِكُم بِرِزْقٍ مِّنْهُ وَلْيَتَلَطَّفْ وَلَا يُشْعِرَنَّ
بِكُمْ أَحَدًا ﴿١٩﴾ إِنَّهُمْ إِن يَظْهَرُوا۟ عَلَيْكُمْ يَرْجُمُوكُمْ
أَوْ يُعِيدُوكُمْ فِى مِلَّتِهِمْ وَلَن تُفْلِحُوٓا۟ إِذًا أَبَدًا ﴿٢٠﴾

الحزب ٣٠



(Олар, өзара): "Әйтеу елдеріңнен де олардың Алладан өзге табынғандарынан да айрылдыңдар; енді үңгірге бекініңдер. Сендерге Раббыларың рахметін шассын! Сондай-ақ сендер үшін істерінде оңайлық әзірлесін" (16) (Мұхаммед Ғ.С.) қарасаң; күн шыққан сәтте, үңгірлерінің оң жағынан ауытқығанын, күн батқан сәтте, оларды сол жақта қалдырғанын көрер едің. Олар үңгірдің кең бір жерінде. Бұл Алланың белгілерінен. Алла кімді оңғарса, сол тура жолда. Ал кімді адастырса, сонда оған әсте көмекші, жетекші таба алмайсың. (17) Олар, ояу деп ойлайсың; негізінен олар ұйқыда еді. Оларды оңға, солға аунататын едік. Иттері, екі аяғын көсілген бойда босағада. Егер оларды көрсең, олардан ішіңе қорқу толып, бұрылып қашар едің. (18) Осылайша оларды, өзара бір-бірінен сұрасулары үшін ояттық. Олардан бір айтушы: "Қанша жатып қалдыңдар?",- деді. Олар: "Бір күн немесе күннің бір бөлімі жатып, тұрдық" деді. "Қанша жатып, тұрғандарыңды Раббыларың жақсы біледі. Мына ақшаларыңмен біреуіңді қалаға жіберіңдер. Сонда тамақтың қайсысы жақсы, көріп, сендерге одан керек келтірсін. Сондай-ақ сыпайылық істеп, сендерді ешбіреуге сездірмесін" десті. (19) "Өйткені, егер қала халқы сендерге ықпал жүргізсе, не сендерді таспен атады немесе діндеріне қайтарады. Ол уақытта үнемі құтыла алмайсыңдар..." (20)

وكذلك أعثرنا عليهم ليعلموا أن وعد الله حق وأن
الساعة لا ريب فيها إذ يتنازعون بينهم أمرهم فقالوا
ابنوا عليهم بنيانا ربهم أعلم بهم قال الذين غلبوا على
أمرهم لنتخذن عليهم مسجدا ﴿٢١﴾ سيقولون ثلاثة
رابعهم كلبهم ويقولون خمسة سادسهم كلبهم رجما
بالغيب ويقولون سبعة وثامنهم كلبهم قل ربي أعلم
بعدتهم ما يعلمهم إلا قليل فلا تمار فيهم إلا مراء ظاهرا
ولا تستفت فيهم منهم أحدا ﴿٢٢﴾ ولا تقولن لشايء
إني فاعل ذلك غدا ﴿٢٣﴾ إلا أن يشاء الله واذكر ربك
إذا نسيت وقل عسى أن يهدين ربي لأقرب من هذا رشدا
﴿٢٤﴾ ولبثوا في كهفهم ثلاث مائة سنين وازدادوا تسعا
﴿٢٥﴾ قل الله أعلم بما لبثوا له غيب السماوات والأرض
أبصر به وأسمع ما لهم من دونه من ولي ولا يشرك
في حكمه أحدا ﴿٢٦﴾ واتل ما أوحي إليك من كتاب
ربك لا مبدل لكلماته ولن تجد من دونه ملتحدا ﴿٢٧﴾



(Рауаят бойынша; олардың базарға барғаны, сауда алғанда берген ақшасы, көне Дақянүс ақшасы екенін көргендер, бұл қазына тауып алған екен деп ойлап, патша сұрастырғанда: сонау Дақянүс дәуіріндегі қашқандар екенін білген патша; елімен барып, сөйлескеннен соң үңгірдегілер өліп, сонда жерленеді. Әл Ытқан, Табари.) Осылайша, Алланың уәдесінің шындығын, қияметтің шәксіздігін әлемнің білуі үшін оларды, бұларға мәлімдедік. Сол кезде бұлар; өзара олар жөнінде тартысуда еді. Кейі: "Олардың үстіне үй салыңдар" деді. Раббылары оларды жақсы біледі. Ал бұлардың іс басындағылары: "Әрине олардың үстіне мешіт жасап алайық" деді. (21) Бұлар көрмей-ақ мөлшерменен: "Олар үшеу, төртіншісі иттері" десе, кейі: "Олар бесеу, алтыншысы иттері" деп, кейі: "Жоқ, олар жетеу, сегізіншісі иттері" дейді. "Олардың санын Раббым жақсы біледі. Адамдардың өте азы ғана біледі" де. Оның үшін олар жайында тартысып, олар туралы ешбіреуінен дәнеңе сұрама. (22) Еш нәрсені: "Осыны ертең істеймін" деп айтпа. (23) Бірақ: "Алла қаласа (жасаймын)" (де.) Ұмытқан заман Раббыңды есіңе ал да: "Раббымның мені бұдан да туралыққа жақынырақ жолға салуынан үміткермін" де. (Яһудилердің нұсқауы бойынша, Араптар; Мұхаммед Ғ.С. нан: Рұх, үңгірдегілер және Зұлқарнайын туралы сұрағанда: "Алла қаласа" демей; "Ертең жауап берейін" дегендіктен уахи кешіккен екен.) (24) Олар үңгірлерінде үш жүз жыл жатты. Тоғыз (жыл) арттырды. (309 жыл болды.) (25) "Олардың қанша жатқанын Алла жақсы біледі. Көктер мен жердегі көместі білу Оған тән. Ол нендей толық көруші, естуші. Оларға Алладан өзге бір көмекші жоқ. Ол, өз үкіміне ешкімді ортак кылмайды" де. (26) Раббыңның Кітабынан саған уахи етілгенді оқы. Оның сөздерін ешбір ауыстырушы жок. Әрі Одан өзге паналайтын орын да таба алмайсың. (27)

وَٱصْبِرْ نَفْسَكَ مَعَ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ رَبَّهُم بِٱلْغَدَوٰةِ وَٱلْعَشِىِّ
يُرِيدُونَ وَجْهَهُۥ ۖ وَلَا تَعْدُ عَيْنَاكَ عَنْهُمْ تُرِيدُ زِينَةَ ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَا تُطِعْ مَنْ أَغْفَلْنَا قَلْبَهُۥ عَن ذِكْرِنَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ وَكَانَ
أَمْرُهُۥ فُرُطًا ﴿٢٨﴾ وَقُلِ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكُمْ ۖ فَمَن شَآءَ فَلْيُؤْمِن وَمَن
شَآءَ فَلْيَكْفُرْ ۚ إِنَّآ أَعْتَدْنَا لِلظَّٰلِمِينَ نَارًا أَحَاطَ بِهِمْ سُرَادِقُهَا ۚ
وَإِن يَسْتَغِيثُوا۟ يُغَاثُوا۟ بِمَآءٍ كَٱلْمُهْلِ يَشْوِى ٱلْوُجُوهَ ۚ بِئْسَ
ٱلشَّرَابُ وَسَآءَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٢٩﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟
ٱلصَّٰلِحَٰتِ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجْرَ مَنْ أَحْسَنَ عَمَلًا ﴿٣٠﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ
لَهُمْ جَنَّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهِمُ ٱلْأَنْهَٰرُ يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ
مِن ذَهَبٍ وَيَلْبَسُونَ ثِيَابًا خُضْرًا مِّن سُندُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُّتَّكِـِٔينَ
فِيهَا عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ ۚ نِعْمَ ٱلثَّوَابُ وَحَسُنَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٣١﴾ ۞ وَٱضْرِبْ
لَهُم مَّثَلًا رَّجُلَيْنِ جَعَلْنَا لِأَحَدِهِمَا جَنَّتَيْنِ مِنْ أَعْنَٰبٍ وَحَفَفْنَٰهُمَا
بِنَخْلٍ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمَا زَرْعًا ﴿٣٢﴾ كِلْتَا ٱلْجَنَّتَيْنِ ءَاتَتْ أُكُلَهَا وَلَمْ
تَظْلِم مِّنْهُ شَيْـًٔا ۚ وَفَجَّرْنَا خِلَٰلَهُمَا نَهَرًا ﴿٣٣﴾ وَكَانَ لَهُۥ ثَمَرٌ فَقَالَ
لِصَٰحِبِهِۦ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَنَا۠ أَكْثَرُ مِنكَ مَالًا وَأَعَزُّ نَفَرًا ﴿٣٤﴾

الحزب ٣٠



(Мұхаммед Ғ.С.) таңертең, кешке Раббыларына, Оның дидарын іздеп, жалбарғандармен бірге өзің де сабыр ет. Дүние тіршілігінің сәнін қалап көзіңді басқаға аударма. Сондай-ақ Біз; жүрегін, Бізді еске алудан кәперсіздендірген, әуесіне ерген және ісі шектен асқан біреулерге бағынба. (6-С.25-А.) (28) "Бұл хақиқат (Құран) Раббыларыңнан" де. Сонда кім қаласа сенсін, кім қаласа қарсы келсін. Расында Біз, залымдар үшін дуалдары қоршап алатын тозақ оты әзірледік. Егер олар су сұрап жалбарса, ерігген кен тәрізді беттерді қуыратын бір су беріледі. Ол нендей жаман сусын, әм нендей жаман орын. (29) Иман келтіріп, дұрыс іс істегендердің және жақсы ғамал істеген кісінің еңбегін жоймаймыз. (30) Міне, бұлар үшін астарынан өзендер ағатын Ғадын жаннаттары бар. Олар онда алтыннан білезіктермен безенеді; олар жұқалы-қалыңды жасыл жібектен киімдер киеді де олар онда, дивандарға сүйенеді. Нендей жақсы сауап, нендей әйбет жастанатын орын! (Дүние дәулетіне мәз болып, Аллаға шерік қатып, ақиретті ұмытқан Патрос деген кәпір мен тоқ мейіл Яһуза деген Мұсылманның жағдайынан мысал беріліп отыр. Б.М.Р.Ж-Қ.) (31) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға екі адамның мысалын баян ет: Біреуіне жүзімдерден екі бақша қылдық. Әрі екі бақшаның арасын құрма ағаштарымен қоршап; екі бақшаның арасына егіндер өндірдік. (32) Екі бақша да жемістерін берді. Одан еш нерсе кемітпеді. Араларынан бұлақ ағыздық. (33) Оның басқа кірімі де бар еді. Сонда ол, жолдасымен сөйлескенде: "Мен сенен мал жағынан молшылықта, әм бас жағынан да үстеммін" деді. (34)

وَدَخَلَ جَنَّتَهُۥ وَهُوَ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ قَالَ مَآ أَظُنُّ أَن تَبِيدَ هَٰذِهِۦٓ
أَبَدًا ﴿٣٥﴾ وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّدِدتُّ إِلَىٰ رَبِّى
لَأَجِدَنَّ خَيْرًا مِّنْهَا مُنقَلَبًا ﴿٣٦﴾ قَالَ لَهُۥ صَاحِبُهُۥ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ
أَكَفَرْتَ بِٱلَّذِى خَلَقَكَ مِن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ سَوَّىٰكَ رَجُلًا
﴿٣٧﴾ لَّٰكِنَّا۠ هُوَ ٱللَّهُ رَبِّى وَلَآ أُشْرِكُ بِرَبِّىٓ أَحَدًا ﴿٣٨﴾ وَلَوْلَآ إِذْ
دَخَلْتَ جَنَّتَكَ قُلْتَ مَا شَآءَ ٱللَّهُ لَا قُوَّةَ إِلَّا بِٱللَّهِ إِن تَرَنِ أَنَا۠
أَقَلَّ مِنكَ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٣٩﴾ فَعَسَىٰ رَبِّىٓ أَن يُؤْتِيَنِ خَيْرًا مِّن
جَنَّتِكَ وَيُرْسِلَ عَلَيْهَا حُسْبَانًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فَتُصْبِحَ صَعِيدًا
زَلَقًا ﴿٤٠﴾ أَوْ يُصْبِحَ مَآؤُهَا غَوْرًا فَلَن تَسْتَطِيعَ لَهُۥ طَلَبًا ﴿٤١﴾
وَأُحِيطَ بِثَمَرِهِۦ فَأَصْبَحَ يُقَلِّبُ كَفَّيْهِ عَلَىٰ مَآ أَنفَقَ فِيهَا وَهِىَ خَاوِيَةٌ
عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَيَقُولُ يَٰلَيْتَنِى لَمْ أُشْرِكْ بِرَبِّىٓ أَحَدًا ﴿٤٢﴾ وَلَمْ تَكُن لَّهُۥ
فِئَةٌ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مُنتَصِرًا ﴿٤٣﴾ هُنَالِكَ ٱلْوَلَٰيَةُ
لِلَّهِ ٱلْحَقِّ هُوَ خَيْرٌ ثَوَابًا وَخَيْرٌ عُقْبًا ﴿٤٤﴾ وَٱضْرِبْ لَهُم مَّثَلَ ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا كَمَآءٍ أَنزَلْنَٰهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخْتَلَطَ بِهِۦ نَبَاتُ ٱلْأَرْضِ
فَأَصْبَحَ هَشِيمًا تَذْرُوهُ ٱلرِّيَٰحُ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ مُّقْتَدِرًا ﴿٤٥﴾



Ол өзіне зұлымдық еткен түрде бақшасына кірді де: "Тіпті бұны жоқ болады деп ойламаймын" деді. (35) "Әрі қияметтің болатындығын да ойламаймын. Мұбада Раббыма қайтарылсам, әрине бұдан да жақсы орын табамын" (деді.) (36) Жолдасы оған сөйлесіп тұрып: "Сені топырақтан, сонан кейін бір тамшы судан жаратып, сонан соң жөндеп адам еткен Аллаға қарсы келесің бе?",- (деді) (37) "Бірақ, менің Раббым, Ол Алла; Раббыма ешбіреуді шерік қоспаймын" (38) "Өз бақшаңа кірген сәтте; бұл Алланың қалауы, Алладан басқа ешбір қуат жоқ неге демедің? Тіпті мені мал және бала жағынан өзіңнен кем көрсең де" (39) "Раббымның: Маған сенің бақшаңнан жақсырағын беруі, сенікінің үстіне көктен апат жіберіліп, мүлде қақ топыраққа айналуы мүмкін" (40) "Немесе бақшаңның суы тартылып, оны әсте іздеп таба алмассың" (41) Оның еңбектері еш болып, бақшасына өкініп, екі алақанын үйқалауға айналды да: "Эттеген-ай! Раббыма ешкімді серік қоспасам еді" деді. (42) Оған Алладан өзге жәрдем етер бір топ жоқ. Сондай-ақ өзін де құтқара алмады. (43) Сол жерде иелік шынайы Аллаға тән. Ол, сыйлық беру тұрғысынан жақсы әрі нәтиже жағынан да хайырлы. (44) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға дүние тіршілігінен мысал бер: (Дүние тіршілігі;) көктен біз жаудырған жаңбыр арқылы: Жердің өсімдіктері бір-біріне араласып, құлпырып, одан құрғақ үгіндіге айналып, оны желдер ұшырып кеткен тәрізді. Сондай-ақ Алла, әр нәрседен үстем күш иесі. (45)

ٱلْمَالُ وَٱلْبَنُونَ زِينَةُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَٱلْبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ
خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ أَمَلًا ﴿٤٦﴾ وَيَوْمَ نُسَيِّرُ ٱلْجِبَالَ وَتَرَى
ٱلْأَرْضَ بَارِزَةً وَحَشَرْنَٰهُمْ فَلَمْ نُغَادِرْ مِنْهُمْ أَحَدًا ﴿٤٧﴾ وَعُرِضُوا۟
عَلَىٰ رَبِّكَ صَفًّا لَّقَدْ جِئْتُمُونَا كَمَا خَلَقْنَٰكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍۭ ۚ بَلْ زَعَمْتُمْ
أَلَّن نَّجْعَلَ لَكُم مَّوْعِدًا ﴿٤٨﴾ وَوُضِعَ ٱلْكِتَٰبُ فَتَرَى ٱلْمُجْرِمِينَ
مُشْفِقِينَ مِمَّا فِيهِ وَيَقُولُونَ يَٰوَيْلَتَنَا مَالِ هَٰذَا ٱلْكِتَٰبِ
لَا يُغَادِرُ صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً إِلَّآ أَحْصَىٰهَا ۚ وَوَجَدُوا۟ مَا عَمِلُوا۟
حَاضِرًا ۗ وَلَا يَظْلِمُ رَبُّكَ أَحَدًا ﴿٤٩﴾ وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟
لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ كَانَ مِنَ ٱلْجِنِّ فَفَسَقَ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِۦٓ ۗ
أَفَتَتَّخِذُونَهُۥ وَذُرِّيَّتَهُۥٓ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِى وَهُمْ لَكُمْ عَدُوٌّۢ ۚ
بِئْسَ لِلظَّٰلِمِينَ بَدَلًا ﴿٥٠﴾ ۞ مَّآ أَشْهَدتُّهُمْ خَلْقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ وَلَا خَلْقَ أَنفُسِهِمْ وَمَا كُنتُ مُتَّخِذَ ٱلْمُضِلِّينَ عَضُدًا
﴿٥١﴾ وَيَوْمَ يَقُولُ نَادُوا۟ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُمْ فَدَعَوْهُمْ
فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَهُمْ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُم مَّوْبِقًا ﴿٥٢﴾ وَرَءَا ٱلْمُجْرِمُونَ
ٱلنَّارَ فَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُم مُّوَاقِعُوهَا وَلَمْ يَجِدُوا۟ عَنْهَا مَصْرِفًا ﴿٥٣﴾



Мал мен балалар, дүние тіршілігінің сәні. Ал бақи қалатын жақсылықтар болса, Раббыңның қасында; табыс бойынша да жақсы әрі үміт тұрғысынан да жақсы. (46) Киямет күні, тауларды жүргіземіз де жерді жап-жазық көресің. Және де адам баласын; олардан ешкімді тастамай жинаймыз. (47) Олар, Раббыңның хұзырына қатарланып келтіріледі. Оларға: "Бастапта жаратқанымыз тәрізді келдіңдер, тіпті сендерге бір уәделі мерзім белгілемедік деп, ойладыңдар" (делінеді.) (48) Ғамал дәптері алдарына қойылады. Сонда күнәкарлардың, одан қорыққанын көресің. Олар: "Абырым-ай! Бізге нендей өкінім! Мына Кітапта, кішкенені де үлкенді де тастамай-ақ түгендепті" дейді. Сондай-ақ олар істегендерін дайын түрде табады. Раббың ешкімге әділетсіздік қылмайды. (49) (Мұхаммед Ғ.С.) сол уақытта періштелерге: "Адамға сәжде қылыңдар" деген едік. Ібілістен басқа бүкіл періштелер сәжде қылған еді. Жыннан болған ол, Раббының әмірінен бас тартты. Сонда да Менен өзге оны және ұрпақтарын дос етіп, аласыңдар ма? Олар болса, сендерге дұшпан. (Алла тұрып, шайтанды дос көру.) Залымдар үшін нендей жаман өзгеріс! (50) Мен жер, көкті жаратқанда және олардың өздерін жаратқанда, оларды керек қылмадым. Сондай-ақ ешқашан аздырушыларды көмекші еткен емеспін. (51) Қиямет күні; (Алла, кәпірлерге): "Өздеріңнің, Менің шеріктерім деп ойлағандарыңды шақырыңдар" дейді. Сонда оларды шақырады. Бірақ олар өздеріне жауап бермейді. Сондай-ақ олардың араларына бір кәтерлі орын жасаймыз. (2-С. 166-А.) (52) Күнәкарлар; тозақ отын көріп, сонда өздерінің оған түсетіндіктерін сезеді. Бірақ, одан бұрылар жер таба алмайды. (53)

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ لِلنَّاسِ مِن كُلِّ مَثَلٍ ۚ وَكَانَ
الْإِنسَانُ أَكْثَرَ شَيْءٍ جَدَلًا ﴿٥٤﴾ وَمَا مَنَعَ النَّاسَ أَن يُؤْمِنُوا
إِذْ جَاءَهُمُ الْهُدَىٰ وَيَسْتَغْفِرُوا رَبَّهُمْ إِلَّا أَن تَأْتِيَهُمْ سُنَّةُ
الْأَوَّلِينَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ الْعَذَابُ قُبُلًا ﴿٥٥﴾ وَمَا نُرْسِلُ الْمُرْسَلِينَ
إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ ۚ وَيُجَادِلُ الَّذِينَ كَفَرُوا بِالْبَاطِلِ
لِيُدْحِضُوا بِهِ الْحَقَّ ۖ وَاتَّخَذُوا آيَاتِي وَمَا أُنذِرُوا هُزُوًا ﴿٥٦﴾ وَمَنْ
أَظْلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِآيَاتِ رَبِّهِ فَأَعْرَضَ عَنْهَا وَنَسِيَ مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ ۚ
إِنَّا جَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَن يَفْقَهُوهُ وَفِي آذَانِهِمْ وَقْرًا ۖ
وَإِن تَدْعُهُمْ إِلَى الْهُدَىٰ فَلَن يَهْتَدُوا إِذًا أَبَدًا ﴿٥٧﴾ وَرَبُّكَ
الْغَفُورُ ذُو الرَّحْمَةِ ۖ لَوْ يُؤَاخِذُهُم بِمَا كَسَبُوا لَعَجَّلَ لَهُمُ
الْعَذَابَ ۚ بَل لَّهُم مَّوْعِدٌ لَّن يَجِدُوا مِن دُونِهِ مَوْئِلًا ﴿٥٨﴾
وَتِلْكَ الْقُرَىٰ أَهْلَكْنَاهُمْ لَمَّا ظَلَمُوا وَجَعَلْنَا لِمَهْلِكِهِم
مَّوْعِدًا ﴿٥٩﴾ وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَاهُ لَا أَبْرَحُ حَتَّىٰ
أَبْلُغَ مَجْمَعَ الْبَحْرَيْنِ أَوْ أَمْضِيَ حُقُبًا ﴿٦٠﴾ فَلَمَّا بَلَغَا
مَجْمَعَ بَيْنِهِمَا نَسِيَا حُوتَهُمَا فَاتَّخَذَ سَبِيلَهُ فِي الْبَحْرِ سَرَبًا ﴿٦١﴾



Расында осы Құранда адам баласы үшін әр нәрсені ашық-ашық баян еттік. Ал адам баласы, көп нәрселерде жанжалшыл. (54) Қашан да адам баласына тура жетекші келсе, оларды иман келтірулеріне және Раббыларынан жарылқану тілеулеріне кедергі болған нәрсе, бұрынғыларға келген апаттың; өздеріне келуін немесе азаптың қарсы алдарына келуін тосулары. (55) Негізінде елшілерді қуандыру, қорқыту үшін ғана жібердік. Кәпірлер, бос нәрселер арқылы шындықты төмендетуге жағаласады. Әрі апаттарымызды және ескерткен нәрселерімізді тәлкекке алады. (56) Раббыларының аяттары арқылы үгіттеліп, одан бет бұрған және бұрынғы өз қолымен істегендерін ұмытқан кісіден кім залымырақ? Расында олардың жүректеріне оны түсінбейтін қалтқы және де құлақтарына кереңдік пайда қылдық. (Мұхаммед Ғ.С.) оларды туралыққа шақырсаң да әрине мүлде жолға келмейді. (57) Раббың; өте жарылқаушы, мәрхамет иесі. Егер оларды қылықтарының салдарынан қолға алатын болса, әрине оларға азапты тездетер еді. Дегенмен олар үшін белгілі бір мерзім бар. О заман олар, Алладан өзге паналайтын жер таба алмайды. (58) Олар зұлымдық еткен заманда, сол кенттерді жоқ еттік. Солардың жоқ етілулері үшін де мерзім белгілеген едік. (Мұса Ғ.С. Алланың берген зор ғылымына ие құлы Хызыр Ғ.С. ға, екі теңіздің бірлескен жерінде кездесу үшін; Юшақ ұлы Нұн екеуі жолға шығады. Б.Ж.М.Р.К.) (59) Сол уақытта Мұса (Ғ.С.) жігітіне: "Екі теңіздің қосылған жеріне дейін тоқтамаймын. Немесе жүріспен жылдар өткіземін" деді. (60) Екеуі екі теңіздің құйғанына жеткен кезде, балықтарын ұмытты. Сонда балық, сырғып барып, теңізден жол алды. (61)

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَىٰهُ ءَاتِنَا غَدَآءَنَا لَقَدْ لَقِينَا مِن سَفَرِنَا
هَٰذَا نَصَبًا ﴿٦٢﴾ قَالَ أَرَءَيْتَ إِذْ أَوَيْنَآ إِلَى ٱلصَّخْرَةِ فَإِنِّى نَسِيتُ
ٱلْحُوتَ وَمَآ أَنسَىٰنِيهُ إِلَّا ٱلشَّيْطَٰنُ أَنْ أَذْكُرَهُۥ ۚ وَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ
فِى ٱلْبَحْرِ عَجَبًا ﴿٦٣﴾ قَالَ ذَٰلِكَ مَا كُنَّا نَبْغِ ۚ فَٱرْتَدَّا عَلَىٰٓ ءَاثَارِهِمَا
قَصَصًا ﴿٦٤﴾ فَوَجَدَا عَبْدًا مِّنْ عِبَادِنَآ ءَاتَيْنَٰهُ رَحْمَةً مِّنْ
عِندِنَا وَعَلَّمْنَٰهُ مِن لَّدُنَّا عِلْمًا ﴿٦٥﴾ قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰ هَلْ أَتَّبِعُكَ
عَلَىٰٓ أَن تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمْتَ رُشْدًا ﴿٦٦﴾ قَالَ إِنَّكَ لَن تَسْتَطِيعَ
مَعِىَ صَبْرًا ﴿٦٧﴾ وَكَيْفَ تَصْبِرُ عَلَىٰ مَا لَمْ تُحِطْ بِهِۦ خُبْرًا ﴿٦٨﴾ قَالَ
سَتَجِدُنِىٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ صَابِرًا وَلَآ أَعْصِى لَكَ أَمْرًا ﴿٦٩﴾ قَالَ
فَإِنِ ٱتَّبَعْتَنِى فَلَا تَسْـَٔلْنِى عَن شَىْءٍ حَتَّىٰٓ أُحْدِثَ لَكَ مِنْهُ ذِكْرًا
﴿٧٠﴾ فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا رَكِبَا فِى ٱلسَّفِينَةِ خَرَقَهَا ۖ قَالَ أَخَرَقْتَهَا
لِتُغْرِقَ أَهْلَهَا لَقَدْ جِئْتَ شَيْـًٔا إِمْرًا ﴿٧١﴾ قَالَ أَلَمْ أَقُلْ إِنَّكَ
لَن تَسْتَطِيعَ مَعِىَ صَبْرًا ﴿٧٢﴾ قَالَ لَا تُؤَاخِذْنِى بِمَا نَسِيتُ وَلَا
تُرْهِقْنِى مِنْ أَمْرِى عُسْرًا ﴿٧٣﴾ فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا لَقِيَا غُلَٰمًا فَقَتَلَهُۥ
قَالَ أَقَتَلْتَ نَفْسًا زَكِيَّةًۢ بِغَيْرِ نَفْسٍ لَّقَدْ جِئْتَ شَيْـًٔا نُّكْرًا ﴿٧٤﴾



Екеуі ілгерлеп барған кезде, Мүса (Ғ.С.) жігітіне: "Азығымызды әкелші; әрине осы сапарымызда шаршадық" деді. (62) "Көрдің бе? Тасқа дем алғанда, балықты ұмытқан екемін. Маған оны айтуды шайтан-ақ ұмыттырды. Ол таңғажайып түрде теңізде жол алды" деді. (63) (Мүса Ғ.С.): "Міне іздегеніміз осы" деп, екеуі ізінше қайта қайтты. (64) Сонда екеуі; өз тарапымыздан игілік беріп, өз қасымыздан ғылым үйреткен құлдарымыздан бірін тапты. (65) Мүса, (Ғ.С.) о кісіге: "Саған үйретілген даналықтан маған да үйретуің үшін саған ерейін бе?",- деді. (66) "Расында сен менімен бірге болуға шыдая алмайсың" деді. (67) "Ішкі сырын толық білмейтін нәрсеге қалай сабыр ете аласың?",- (деді.) (68) (Мүса Ғ.С.): "Алла қаласа, мені сабырлы табарсың. Сондай-ақ саған ешбір істе қарсы келмеймін" деді. (69) "Ал онда маған ілессең, саған айтпайынша, менен еш нәрсе сұрама" деді. (70) Сөйтіп, екеуі жолға шықты да кемеге түсіп, оны тесе бастады. (Мүса Ғ.С.): "Кемедегілерді суға батыру үшін тестің бе? Рас орынсыз істедің" деді. (71) (О кісі): "Мен саған менімен бірге әсте сабыр ете алмайсың демедім бе?" деді. (72) (Мүса Ғ.С.): "Ұмытқан нәрсемді есепке алма. Маған ісімде қолайсыздық тудырма" деді. (73) Екеуі тағы жолға шықты. Бір ұл бала кездесіп еді, (о кісі) оны өлтірді. (Мүса Ғ.С.): "Кісі өлтірмеген жазықсыз біреуді өлтірдің бе? Рас жаман іс істедің" деді. (74)

قال ألم أقل لك إنك لن تستطيع معي صبرا ﴿٧٥﴾ قال إن
سألتك عن شيء بعدها فلا تصاحبني قد بلغت من لدني عذرا
﴿٧٦﴾ فانطلقا حتى إذا أتيا أهل قرية استطعما أهلها فأبوا
أن يضيفوهما فوجدا فيها جدارا يريد أن ينقض فأقامه
قال لو شئت لتخذت عليه أجرا ﴿٧٧﴾ قال هذا فراق بيني
وبينك سأنبئك بتأويل ما لم تستطع عليه صبرا ﴿٧٨﴾ أما
السفينة فكانت لمساكين يعملون في البحر فأردت أن أعيبها
وكان وراءهم ملك يأخذ كل سفينة غصبا ﴿٧٩﴾ وأما الغلام
فكان أبواه مؤمنين فخشينا أن يرهقهما طغيانا وكفرا
﴿٨٠﴾ فأردنا أن يبدلهما ربهما خيرا منه زكوة وأقرب رحما
﴿٨١﴾ وأما الجدار فكان لغلامين يتيمين في المدينة وكان
تحته كنز لهما وكان أبوهما صالحا فأراد ربك أن يبلغا
أشدهما ويستخرجا كنزهما رحمة من ربك وما فعلته
عن أمري ذلك تأويل ما لم تسطع عليه صبرا ﴿٨٢﴾ ويسألونك
عن ذي القرنين قل سأتلوا عليكم منه ذكرا ﴿٨٣﴾



"Сен менімен бірге жүруге әсте шыдая алмайсың демедім бе?",- деді. (75) "Егер бұдан кейін бір нәрсе сұрасам, тіпті мені жолдас қылма. Рас менен саған сылтау табылды" деді. (76) Сонда екеуі тағы жүріп, бір кент халқына барып, тұрғындарынан тамақ сұрады. Олар, екеуін қонақ қылудан бас тартты. Сонда да екеуі, ол жердегі жығылғалы тұрған тамды көріп; оны жөндеді. (Мұса Ғ.С.): "Егер қаласаң, бұған жалақы алар едің" деді. (77) "Міне осы, мені мен сен екеуміздің арамыздың айрылуы. Ал енді саған сабыр ете алмаған нәрселеріңнің сырын айтайын" деді. (78) "Кеме теңізде кәсіп істеген кембағалдардікі еді. Оны ақаулы еткім келді. Өйткені, ар жақтарында, әр (мықты) кемені тартып алатын патша бар еді" (79) "Ал баланың мүмін әке-шешесі бар еді. Оның, әке-шешесін бас тарттыруға, қарсылыққа зорлауынан қорықтық" (80) "Раббылары, оның орнына өздеріне одан тағы таза, тағы мәрхаметті бір бала беруін қаладық" (81) "Ал енді там; бұл қаладағы екі жетім баланікі болып, оның астында ол екеуіне тән қазына бар еді. Сондай-ақ әке-шешелері түзу кісі болғандықтан Раббың, ол екеуі ержетіп, қазыналарын шығарып алауын қалады. Бұл Раббыңнан бір мәрхамет еді. Сондай-ақ бұны мен өздігімнен істемедім. Міне осы, сенің сабыр ете алмаған істерің" (82) (Мұхаммед Ғ.С.) олар сенен Зұлқарнайынды сұрайды: "Сендерге оның жайын түсіндірейін" де. (Бұл Зұлқарнайын "екі мүйызды" деген ұғымда. Екі тұлымы немесе тажында екі мүйызы болғандықтан атанған. Аты, Ескендер, пайғамбар емес. Батыс, шығысты кезген; Рұм, фарсы делінген, т.б. рауаяттар бар. Ж.Б.М.К.Р.) (83)

إِنَّا مَكَّنَّا لَهُۥ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَءَاتَيۡنَٰهُ مِن كُلِّ شَيۡءٖ سَبَبٗا ﴿٨٤﴾ فَأَتۡبَعَ سَبَبًا
﴿٨٥﴾ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَغۡرِبَ ٱلشَّمۡسِ وَجَدَهَا تَغۡرُبُ فِي عَيۡنٍ حَمِئَةٖ
وَوَجَدَ عِندَهَا قَوۡمٗاۗ قُلۡنَا يَٰذَا ٱلۡقَرۡنَيۡنِ إِمَّآ أَن تُعَذِّبَ وَإِمَّآ أَن تَتَّخِذَ
فِيهِمۡ حُسۡنٗا ﴿٨٦﴾ قَالَ أَمَّا مَن ظَلَمَ فَسَوۡفَ نُعَذِّبُهُۥ ثُمَّ يُرَدُّ إِلَىٰ رَبِّهِۦ
فَيُعَذِّبُهُۥ عَذَابٗا نُّكۡرٗا ﴿٨٧﴾ وَأَمَّا مَنۡ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَلَهُۥ جَزَآءً
ٱلۡحُسۡنَىٰۖ وَسَنَقُولُ لَهُۥ مِنۡ أَمۡرِنَا يُسۡرٗا ﴿٨٨﴾ ثُمَّ أَتۡبَعَ سَبَبًا ﴿٨٩﴾ حَتَّىٰٓ
إِذَا بَلَغَ مَطۡلِعَ ٱلشَّمۡسِ وَجَدَهَا تَطۡلُعُ عَلَىٰ قَوۡمٖ لَّمۡ نَجۡعَل لَّهُم مِّن
دُونِهَا سِتۡرٗا ﴿٩٠﴾ كَذَٰلِكَۖ وَقَدۡ أَحَطۡنَا بِمَا لَدَيۡهِ خُبۡرٗا ﴿٩١﴾ ثُمَّ أَتۡبَعَ
سَبَبًا ﴿٩٢﴾ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ بَيۡنَ ٱلسَّدَّيۡنِ وَجَدَ مِن دُونِهِمَا قَوۡمٗا
لَّا يَكَادُونَ يَفۡقَهُونَ قَوۡلٗا ﴿٩٣﴾ قَالُواْ يَٰذَا ٱلۡقَرۡنَيۡنِ إِنَّ يَأۡجُوجَ وَمَأۡجُوجَ
مُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَهَلۡ نَجۡعَلُ لَكَ خَرۡجًا عَلَىٰٓ أَن تَجۡعَلَ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَهُمۡ
سَدّٗا ﴿٩٤﴾ قَالَ مَا مَكَّنِّي فِيهِ رَبِّي خَيۡرٞ فَأَعِينُونِي بِقُوَّةٍ أَجۡعَلۡ بَيۡنَكُمۡ
وَبَيۡنَهُمۡ رَدۡمًا ﴿٩٥﴾ ءَاتُونِي زُبَرَ ٱلۡحَدِيدِۖ حَتَّىٰٓ إِذَا سَاوَىٰ بَيۡنَ ٱلصَّدَفَيۡنِ
قَالَ ٱنفُخُواْۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَعَلَهُۥ نَارٗا قَالَ ءَاتُونِيٓ أُفۡرِغۡ عَلَيۡهِ قِطۡرٗا
﴿٩٦﴾ فَمَا ٱسۡطَٰعُوٓاْ أَن يَظۡهَرُوهُ وَمَا ٱسۡتَطَٰعُواْ لَهُۥ نَقۡبٗا ﴿٩٧﴾



Негізінде Зұлқарнайынды жер жүзінде күшке ие қылдық. Өзіне әр істе қолайлық бердік. (84) О да бір шара қолданды. (85) Тіпті күн бататын жерге жеткен сәтте, оны қара балшықты бұлаққа батқан түрде көрді. Сондай-ақ сол маңнан бір ел тапты. "Әй Зұлқарнайын, не (ол елді) азаптарсың немесе оларға жақсылық істерсің" дедік. (86) Оларға: "Енді кім зұлымдық қылса, оны жазаландырамыз. Сосын Раббына айдалып, Раббы оған қатты жаза береді" деді. (87) "Ал енді кім иман келтіріп, түзу іс істесе, оған жақсы сыйлық бар. Сондай-ақ жеңіл іс бұйырамыз" (88) Бұдан кейін (шығысқа қарай) шара қолданды. (89) Тіпті күн шығатын жерге жеткен кезде, оның бір елдің үстінен туғанын көрді. Ол елге күннен өзге перде жасамаған едік. (Баспаналары, киімдері жоқ еді.) (90) Осындай еді. Расында оның не істегенін толық білеміз. (91) Содан кейін тағы да бір шара қолданды. (92) Тіпті екі таудың арасына жеткен кезде, сөзді түсіне алмайтын бір ел тапты. (93) Олар: "Әй Зұлқарнайын! Яжұж, Мажұж бұл жерде бұзақылылық істеуде. Саған салық төлесек, олар мен біздің арамызға бір бөгет жасайсыңба?" деді. (Бұл; Азербайжан таулары. Яжұж, Мажұж; Япас ұрпағынан болған бір бұзақы ел. Ж.Б.Р.К.М.Х.) (94) Зұлқарнайын: "Раббымның маған бергені бес артық. Сендер маған күш көмегін қылыңдар да сендер мен олардың арасына бір бөгет жасайын" деді. (95) "Маған темір тақтайлар әкеліңдер" деді. Екі беттің арасы теңелген кезде: "Көріктеңдер" деді. Ол от болған сәтте: "Маған ерігең мыс әкеліңдер, үстіне құяйын" деді. (96) Сонда олар, оны аса алмады да тесе алмады... (97)

قَالَ هَٰذَا رَحْمَةٌ مِّن رَّبِّي فَإِذَا جَاءَ وَعْدُ رَبِّي جَعَلَهُ دَكَّاءَ وَكَانَ وَعْدُ رَبِّي
حَقًّا ﴿٩٨﴾ ۞ وَتَرَكْنَا بَعْضَهُمْ يَوْمَئِذٍ يَمُوجُ فِي بَعْضٍ وَنُفِخَ فِي الصُّورِ
فَجَمَعْنَاهُمْ جَمْعًا ﴿٩٩﴾ وَعَرَضْنَا جَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ لِّلْكَافِرِينَ عَرْضًا ﴿١٠٠﴾
الَّذِينَ كَانَتْ أَعْيُنُهُمْ فِي غِطَاءٍ عَن ذِكْرِي وَكَانُوا لَا يَسْتَطِيعُونَ
سَمْعًا ﴿١٠١﴾ أَفَحَسِبَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَن يَتَّخِذُوا عِبَادِي مِن دُونِي
أَوْلِيَاءَ إِنَّا أَعْتَدْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَافِرِينَ نُزُلًا ﴿١٠٢﴾ قُلْ هَلْ نُنَبِّئُكُم بِالْأَخْسَرِينَ
أَعْمَالًا ﴿١٠٣﴾ الَّذِينَ ضَلَّ سَعْيُهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَهُمْ يَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ
يُحْسِنُونَ صُنْعًا ﴿١٠٤﴾ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ وَلِقَائِهِ
فَحَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فَلَا نُقِيمُ لَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَزْنًا ﴿١٠٥﴾ ذَٰلِكَ جَزَاؤُهُمْ
جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُوا وَاتَّخَذُوا آيَاتِي وَرُسُلِي هُزُوًا ﴿١٠٦﴾ إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا
وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ كَانَتْ لَهُمْ جَنَّاتُ الْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ﴿١٠٧﴾ خَالِدِينَ
فِيهَا لَا يَبْغُونَ عَنْهَا حِوَلًا ﴿١٠٨﴾ قُل لَّوْ كَانَ الْبَحْرُ مِدَادًا لِّكَلِمَاتِ رَبِّي
لَنَفِدَ الْبَحْرُ قَبْلَ أَن تَنفَدَ كَلِمَاتُ رَبِّي وَلَوْ جِئْنَا بِمِثْلِهِ مَدَدًا ﴿١٠٩﴾ قُلْ
إِنَّمَا أَنَا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰ إِلَيَّ أَنَّمَا إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ فَمَن كَانَ يَرْجُو
لِقَاءَ رَبِّهِ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَالِحًا وَلَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِ أَحَدًا ﴿١١٠﴾

ربع الحزب ٣١



(Зұлқарнайын): "Бұл Раббымнан бір мәрхамет. Қашан Раббымның уәдесі (қиямет) келсе, оны жермен-жексен қылады. Сондай-ақ Раббымның уәдесі хақ" деді. (98) Қиямет күні, оларды бір-біріне қосылған түрде қоямыз да Сүр үріліп, оларды тұтас жинаймыз. (99) Ол күні тозақты кәпірлерге айқын көрсетеміз. (100) Олар насихатымнан көздері перделі және құлақтары ести алмайтындар. (101) Кәпірлер, Мені қойып, құлдарымды ие етуді ойлай ма? Расында тозақты, кәпірлерге қонақ үй етіп, әзірледік. (102) (Мұхаммед Ғ.С.): "Сендерге қылығы бойынша зиянға ұшыраушылардың хабарын берейін бе?",- де. (103) Олар дүниедегі еңбектері зая кеткендер. Өздері болса: "Рас жақсы іс істедік" деп ойлайды. (104) Міне олар, Раббыларының аяттарына әрі Раббыларына жолығуға қарсы келгендер. Сондықтан еңбектері еш болған. Сонда оларға қиямет күні еш мән бермейміз. (105) Олар қарсы келіп, аяттарымызды, елшілерімізді тәлкекке алғандықтары себепті жазалары тозақ. (106) Расында иман келтіріп, түзу іс істегендер үшін Пердәуіс жаннаты, қонақ үй болады. (107) Олар онда мәңгі қалады да өздері одан ауысуды қаламайды. (108) (Мұхаммед Ғ.С.): "Егер Раббымның сөздері (жазылу) үшін теңіз сия болса, тағы бір сондайды көмекке әкелсек те, әлбетте Раббымның сөздері таусылудан бұрын теңіз таусылар еді" де. (109) "Шынында мен де сендер сияқты адаммын. Маған Тәңірлерің бір-ақ Тәңір екендігі уахи етілуде. Сондай-ақ кім Раббына жолығуды үміт етсе, сонда түзу іс істеп, Раббына істеген құлшылығында; Оған ешкімді ортақ етпесін" де. (110)

سُورَةُ مَرۡيَمَ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

كٓهيعٓصٓ ١ ذِكۡرُ رَحۡمَتِ رَبِّكَ عَبۡدَهُۥ زَكَرِيَّآ ٢
إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥ نِدَآءً خَفِيّٗا ٣ قَالَ رَبِّ إِنِّي وَهَنَ ٱلۡعَظۡمُ
مِنِّي وَٱشۡتَعَلَ ٱلرَّأۡسُ شَيۡبٗا وَلَمۡ أَكُنۢ بِدُعَآئِكَ رَبِّ
شَقِيّٗا ٤ وَإِنِّي خِفۡتُ ٱلۡمَوَٰلِيَ مِن وَرَآءِي وَكَانَتِ
ٱمۡرَأَتِي عَاقِرٗا فَهَبۡ لِي مِن لَّدُنكَ وَلِيّٗا ٥ يَرِثُنِي وَيَرِثُ
مِنۡ ءَالِ يَعۡقُوبَۖ وَٱجۡعَلۡهُ رَبِّ رَضِيّٗا ٦ يَٰزَكَرِيَّآ
إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ ٱسۡمُهُۥ يَحۡيَىٰ لَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ مِن قَبۡلُ سَمِيّٗا
٧ قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَكَانَتِ ٱمۡرَأَتِي
عَاقِرٗا وَقَدۡ بَلَغۡتُ مِنَ ٱلۡكِبَرِ عِتِيّٗا ٨ قَالَ كَذَٰلِكَ
قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٞ وَقَدۡ خَلَقۡتُكَ مِن قَبۡلُ وَلَمۡ تَكُ
شَيۡـٔٗا ٩ قَالَ رَبِّ ٱجۡعَل لِّيٓ ءَايَةٗۚ قَالَ ءَايَتُكَ أَلَّا
تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَ لَيَالٖ سَوِيّٗا ١٠ فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ
مِنَ ٱلۡمِحۡرَابِ فَأَوۡحَىٰٓ إِلَيۡهِمۡ أَن سَبِّحُواْ بُكۡرَةٗ وَعَشِيّٗا ١١

٣٠٥

## 19–МӘРЯМ СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Тоқсан сегіз аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Ұғымын Алла біледі. (1) (Мұхаммед Ғ.С.) бұл Раббыңның құлы Зәкеря (Ғ.С.) ға мәрхаметінің естелігі. (2) Ал бір заманда ол, Раббына құпя дауыспен жалбарынған еді. (3) "Раббым! Сүйегім қаусап, басым ағарған. Дегенмен саған қойған тілегім, босқа кетпеген еді" деді. (4) "Шынында мен өзімнен кейінгі жақындарымнан (мұрагер бола алмайды деп) қорқамын. Сондай-ақ жұбайым кемпір. Сонда да маған өз қасыңнан бір мұрагер бере көр!" (5) "Ол, маған да мұрагер болып, әрі Яғқұп ұрпағына да мұрагер болсын. Раббым оны ризалығыңа бөле!" (6) (Алла): "Әй Зәкеря! Расында сені бір ұл арқылы қуантамыз. Аты Яхя. Бұрын оған ешкімді аттас қылмаған едік." (7) (Зәкеря): "Раббым! Менің ұлым қалайша болады! Жұбайым кембір. Расында өзім де кәріліктен қурадым" деді. (8) "Міне солайша" деді. Бірақ Раббың: "Ол маған оңай. Өйткені, сені бұрын жаратқанымда дәнеңе емес едің" деді. (9) "Раббым маған бір белгі бер" деді. (Алла): "Сенің белгің: сап-сау бола тұра үш тәулік адамдармен сөйлесе алмайсың" деді. (10) Сонда (Зәкеря) михраптан шығып, қауымына: "Ертелі-кеш Алланы дәріптеңдер" деп нұсқады. (11)

يَٰيَحۡيَىٰ خُذِ ٱلۡكِتَٰبَ بِقُوَّةٖۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ ٱلۡحُكۡمَ صَبِيّٗا ١٢
وَحَنَانٗا مِّن لَّدُنَّا وَزَكَوٰةٗۖ وَكَانَ تَقِيّٗا ١٣ وَبَرَّۢا بِوَٰلِدَيۡهِ وَلَمۡ
يَكُن جَبَّارًا عَصِيّٗا ١٤ وَسَلَٰمٌ عَلَيۡهِ يَوۡمَ وُلِدَ وَيَوۡمَ يَمُوتُ
وَيَوۡمَ يُبۡعَثُ حَيّٗا ١٥ وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مَرۡيَمَ إِذِ ٱنتَبَذَتۡ
مِنۡ أَهۡلِهَا مَكَانٗا شَرۡقِيّٗا ١٦ فَٱتَّخَذَتۡ مِن دُونِهِمۡ حِجَابٗا
فَأَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرٗا سَوِيّٗا ١٧ قَالَتۡ إِنِّيٓ
أَعُوذُ بِٱلرَّحۡمَٰنِ مِنكَ إِن كُنتَ تَقِيّٗا ١٨ قَالَ إِنَّمَآ أَنَا۠ رَسُولُ
رَبِّكِ لِأَهَبَ لَكِ غُلَٰمٗا زَكِيّٗا ١٩ قَالَتۡ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي
غُلَٰمٞ وَلَمۡ يَمۡسَسۡنِي بَشَرٞ وَلَمۡ أَكُ بَغِيّٗا ٢٠ قَالَ كَذَٰلِكِ
قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٞۖ وَلِنَجۡعَلَهُۥٓ ءَايَةٗ لِّلنَّاسِ وَرَحۡمَةٗ
مِّنَّاۚ وَكَانَ أَمۡرٗا مَّقۡضِيّٗا ٢١ ۞ فَحَمَلَتۡهُ فَٱنتَبَذَتۡ
بِهِۦ مَكَانٗا قَصِيّٗا ٢٢ فَأَجَآءَهَا ٱلۡمَخَاضُ إِلَىٰ جِذۡعِ ٱلنَّخۡلَةِ
قَالَتۡ يَٰلَيۡتَنِي مِتُّ قَبۡلَ هَٰذَا وَكُنتُ نَسۡيٗا مَّنسِيّٗا ٢٣
فَنَادَىٰهَا مِن تَحۡتِهَآ أَلَّا تَحۡزَنِي قَدۡ جَعَلَ رَبُّكِ تَحۡتَكِ سَرِيّٗا ٢٤
وَهُزِّيٓ إِلَيۡكِ بِجِذۡعِ ٱلنَّخۡلَةِ تُسَٰقِطۡ عَلَيۡكِ رُطَبٗا جَنِيّٗا ٢٥

نصف الحزب ٣١



"Әй Яхя! Кітапты мықты ұста" деп, сәбилігінде-ақ даналық берген едік. (12) Әрі оған өз қасымыздан мүлайымдық, күнәдан тазалық бердік. Өзі де тақуа еді. (13) Әрі әке-шешесіне де мейірімді еді. Зоракер, күнәкар емес еді. (14) Оған туылған күні, өлетін күні және тірі тұрғызылатын күні амандық болсын. (15) (Мұхаммед Ғ.С.) Құрандағы Мәрямды айтып бер. Сол уақытта ол, тұрған үйінің шығыс жағындағы бір орынға жекеленіп барды. (16) Сонда олардың бер жағынан шымылдық ұстап қойған еді. Сондай-ақ оған рұхымызды (Жебірейілді) жібердік те ол, оған толық адам бейнесінде көрінді. (17) (Мәрям): "Егер сен тақуа болсаң да сенен Аллаға сиынамын" деді. (18) (Рұх): "Мен саған бір таза бала беруге жіберілген Рабыңның елшісімін" деді. (19) Мәрям: "Маған бір адам жұғыспаса, маған қалайша бала болады? Сондай-ақ суық жолда болмасам" деді. (20) (Жебірейіл Ғ.С.): "Ол, солайша" деді. Өйткені, Раббың: "Бұл Маған оңай. Мен тараптан адам баласына бір үлгі әрі бір мәрхамет. Бұл біткен бір іс еді" деді. (21) Мәрям; ол балаға жүкті болып, сонымен ұзақ бір жерге кетті. (22) Сонда оны толғақ қысап, құрма ағашының түбіне барды да: "Әттең-ай! Мен бұдан бұрын өліп қана мүлде ұмытылып кеткен болсам еді" деді. (23) (Періште) оның астынғы жағынан: "Кейіме, Раббың астыңнан бір бұлақ жаратты" деп дабыстады. (24) "Құрманың бұтағын өзіңе қарай сілк. Саған жас құрма түседі" (деген үн келді.) (25)

فَكُلِي وَاشْرَبِي وَقَرِّي عَيْنًا فَإِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ الْبَشَرِ أَحَدًا فَقُولِي
إِنِّي نَذَرْتُ لِلرَّحْمَٰنِ صَوْمًا فَلَنْ أُكَلِّمَ الْيَوْمَ إِنسِيًّا ﴿٢٦﴾
فَأَتَتْ بِهِ قَوْمَهَا تَحْمِلُهُ قَالُوا يَا مَرْيَمُ لَقَدْ جِئْتِ شَيْئًا
فَرِيًّا ﴿٢٧﴾ يَا أُخْتَ هَارُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ امْرَأَ سَوْءٍ وَمَا كَانَتْ
أُمُّكِ بَغِيًّا ﴿٢٨﴾ فَأَشَارَتْ إِلَيْهِ قَالُوا كَيْفَ نُكَلِّمُ مَن كَانَ فِي
الْمَهْدِ صَبِيًّا ﴿٢٩﴾ قَالَ إِنِّي عَبْدُ اللَّهِ آتَانِيَ الْكِتَابَ وَجَعَلَنِي
نَبِيًّا ﴿٣٠﴾ وَجَعَلَنِي مُبَارَكًا أَيْنَ مَا كُنتُ وَأَوْصَانِي بِالصَّلَاةِ
وَالزَّكَاةِ مَا دُمْتُ حَيًّا ﴿٣١﴾ وَبَرًّا بِوَالِدَتِي وَلَمْ يَجْعَلْنِي
جَبَّارًا شَقِيًّا ﴿٣٢﴾ وَالسَّلَامُ عَلَيَّ يَوْمَ وُلِدتُّ وَيَوْمَ أَمُوتُ
وَيَوْمَ أُبْعَثُ حَيًّا ﴿٣٣﴾ ذَٰلِكَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ قَوْلَ الْحَقِّ
الَّذِي فِيهِ يَمْتَرُونَ ﴿٣٤﴾ مَا كَانَ لِلَّهِ أَن يَتَّخِذَ مِن وَلَدٍ سُبْحَانَهُ
إِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿٣٥﴾ وَإِنَّ اللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ
فَاعْبُدُوهُ هَٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٣٦﴾ فَاخْتَلَفَ الْأَحْزَابُ مِن
بَيْنِهِمْ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا مِن مَّشْهَدِ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٣٧﴾ أَسْمِعْ بِهِمْ
وَأَبْصِرْ يَوْمَ يَأْتُونَنَا لَٰكِنِ الظَّالِمُونَ الْيَوْمَ فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٣٨﴾



Ал енді же де іш. Көз айым бол! Егер адамдардан біреу көрсең: "Аса қамқор Алла үшін ораза атадым. Сондықтан бүгін еш адаммен сөйлеспеймін" де. (26) Сонда баланы көтеріп еліне келді. Олар: "Әй Мәрям! Расында сен өрескел бір нәрсе келтірдің" деді. (27) "Әй Һарұнның қарындасы! (Сонымен рулас қыз.) Әкең де жаман кісі емес, шешең де жаман жолда емес еді." (28) Мәрям баланы көрсетті. Олар: "Бесіктегі бір бөбекпен қайтып сөйлесеміз?",- деді. (29) (Бала): "Рас мен Алланың құлымын. Маған кітап беріп, пайғамбар қылды" деді. (30) "Сондай-ақ мені қайда болсам да құтты етті де, тіршілігім бойынша намазды, зекетті орындауға бұйырды." (31) "(Мені) шешеме мейірімді етіп, бір зоракер және қиқар қылмады." (32) "Маған туылған күнімде, өлер күнімде және тірілтіліп, тұрғызылатын күнім де амандық болады." (33) Міне осы: Олар шүбәланған Мәрям ұлы Ғиса (Ғ.С.) жайындағы Алланың хақ сөзі. (34) Алланың баласы болуы мүмкін емес. Алла (Т.) одан мүлде пәк. Ол, бір істің болуын қаласа, тек қана оған "бол" дейді. Сонда ол, бола қалады. (35) "Күдіксіз Алла, менің де Раббым әрі сендердің де Раббыларың. Онда Оған ғана құлшылық қылыңдар. Тура жол осы." (36) Алайда, (Яһуди, Христиан) топтары өзара таласты. Қарсы болғандарға, ұлы бір күннің келуінде нендей өкініш. (37) Олар, алдымызға келген күні, нақ естиді де көреді. Бірақ залымдар, бүгін ашық түрде адасуда. (38)

وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ الْحَسْرَةِ إِذْ قُضِيَ الْأَمْرُ وَهُمْ فِي غَفْلَةٍ وَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ
(٣٩) إِنَّا نَحْنُ نَرِثُ الْأَرْضَ وَمَنْ عَلَيْهَا وَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ (٤٠) وَاذْكُرْ
فِي الْكِتَابِ إِبْرَاهِيمَ إِنَّهُ كَانَ صِدِّيقًا نَّبِيًّا (٤١) إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ يَا أَبَتِ
لِمَ تَعْبُدُ مَا لَا يَسْمَعُ وَلَا يُبْصِرُ وَلَا يُغْنِي عَنكَ شَيْئًا (٤٢) يَا أَبَتِ
إِنِّي قَدْ جَاءَنِي مِنَ الْعِلْمِ مَا لَمْ يَأْتِكَ فَاتَّبِعْنِي أَهْدِكَ صِرَاطًا
سَوِيًّا (٤٣) يَا أَبَتِ لَا تَعْبُدِ الشَّيْطَانَ إِنَّ الشَّيْطَانَ كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ
عَصِيًّا (٤٤) يَا أَبَتِ إِنِّي أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٌ مِّنَ الرَّحْمَٰنِ
فَتَكُونَ لِلشَّيْطَانِ وَلِيًّا (٤٥) قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنْ آلِهَتِي
يَا إِبْرَاهِيمُ لَئِن لَّمْ تَنتَهِ لَأَرْجُمَنَّكَ وَاهْجُرْنِي مَلِيًّا (٤٦) قَالَ
سَلَامٌ عَلَيْكَ سَأَسْتَغْفِرُ لَكَ رَبِّي إِنَّهُ كَانَ بِي حَفِيًّا (٤٧)
وَأَعْتَزِلُكُمْ وَمَا تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ وَأَدْعُو رَبِّي عَسَىٰ
أَلَّا أَكُونَ بِدُعَاءِ رَبِّي شَقِيًّا (٤٨) فَلَمَّا اعْتَزَلَهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ
مِن دُونِ اللَّهِ وَهَبْنَا لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَكُلًّا جَعَلْنَا نَبِيًّا (٤٩)
وَوَهَبْنَا لَهُم مِّن رَّحْمَتِنَا وَجَعَلْنَا لَهُمْ لِسَانَ صِدْقٍ عَلِيًّا (٥٠)
وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ مُوسَىٰ إِنَّهُ كَانَ مُخْلَصًا وَكَانَ رَسُولًا نَّبِيًّا (٥١)



(Мұхаммед Ғ.С.) ол сенбей селқостықта болғандарға, олар үшін іс бітіп кететін қасырет күнін ескерт. (39) Расында біз жерге де ондағыларға да мұрагер боламыз. Және олар біз жаққа қайтарылады. (40) (Мұхаммед Ғ.С.) Кітаптағы Ыбырайым (Ғ.С.) ды есіңе ал. Негізінде ол турашыл пайғамбар еді. (41) Сол уақытта әкесіне: "Әй әкетайым! Естімес, көрмес, сондай-ақ өзіңе бір пайдасы жоқ нәрсеге неге шоқынасың?",- деді. (42) "Әй әкетайым! Расында маған, саған келмеген білім келді. Сондықтан маған ілес. Сені тура жолға салайын." (43) "Әй әкетайым! Шайтанға шоқынпа! Өйткені, шайтан, Аллаға қарсы болған." (44) "Әй әкетайым! Сені Алла жағынан азап қолға алып, шайтанға дос болып, қалуыңнан қорқамын." (45) Әкесі: "Әй Ыбырайым! Сен тәңірлерімнен бет бұрасың ба? Егер, мұны қоймасаң, әрине сені таспен атамын. Сондай-ақ өзің менен аулақ бол" деді. (46) (Ыбырайым Ғ.С.): "Саған амандық болсын. Сені Раббымның жарылқауын тілеймін. Өйткені, Ол, өте мейірімді" деді. (47) "Мен сендерден де Алладан өзге шоқынғандарыңнан да араны ашып, Раббыма жалбарынамын. Сондай-ақ Раббыма жалбарынсам, бос қалмауымнан үміткермін." (48) (Ыбырайым Ғ.С.) олардан; олардың Алладан өзге табынғандарынан да ажыраған кезде, оған Ысхақ пен Яғқұпты беріп, әрқайсысын пайғамбар қылдық. (49) Оларға рахметімізден бағыш етіп, оларды әр тілде жоғары бағалаттық. (50) (Мұхаммед Ғ.С.) Кітаптағы Мұса (Ғ.С.) ны есіңе ал. Рас ол, ықыласты әрі жіберілген пайғамбар еді. (51)

وَنَٰدَيۡنَٰهُ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ ٱلۡأَيۡمَنِ وَقَرَّبۡنَٰهُ نَجِيّٗا ﴿٥٢﴾ وَوَهَبۡنَا لَهُۥ مِن
رَّحۡمَتِنَآ أَخَاهُ هَٰرُونَ نَبِيّٗا ﴿٥٣﴾ وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِسۡمَٰعِيلَۚ إِنَّهُۥ كَانَ
صَادِقَ ٱلۡوَعۡدِ وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ﴿٥٤﴾ وَكَانَ يَأۡمُرُ أَهۡلَهُۥ بِٱلصَّلَوٰةِ
وَٱلزَّكَوٰةِ وَكَانَ عِندَ رَبِّهِۦ مَرۡضِيّٗا ﴿٥٥﴾ وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِدۡرِيسَۚ
إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقٗا نَّبِيّٗا ﴿٥٦﴾ وَرَفَعۡنَٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ﴿٥٧﴾ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ
أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِن ذُرِّيَّةِ ءَادَمَ وَمِمَّنۡ حَمَلۡنَا مَعَ نُوحٖ
وَمِن ذُرِّيَّةِ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡرَٰٓءِيلَ وَمِمَّنۡ هَدَيۡنَا وَٱجۡتَبَيۡنَآۚ إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ
ءَايَٰتُ ٱلرَّحۡمَٰنِ خَرُّواْۤ سُجَّدٗاۤ وَبُكِيّٗا ۩ ﴿٥٨﴾ ۞ فَخَلَفَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ
خَلۡفٌ أَضَاعُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّبَعُواْ ٱلشَّهَوَٰتِۖ فَسَوۡفَ يَلۡقَوۡنَ غَيًّا
﴿٥٩﴾ إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ
وَلَا يُظۡلَمُونَ شَيۡـٔٗا ﴿٦٠﴾ جَنَّٰتِ عَدۡنٍ ٱلَّتِي وَعَدَ ٱلرَّحۡمَٰنُ عِبَادَهُۥ
بِٱلۡغَيۡبِۚ إِنَّهُۥ كَانَ وَعۡدُهُۥ مَأۡتِيّٗا ﴿٦١﴾ لَّا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوًا إِلَّا سَلَٰمٗاۖ
وَلَهُمۡ رِزۡقُهُمۡ فِيهَا بُكۡرَةٗ وَعَشِيّٗا ﴿٦٢﴾ تِلۡكَ ٱلۡجَنَّةُ ٱلَّتِي نُورِثُ مِنۡ
عِبَادِنَا مَن كَانَ تَقِيّٗا ﴿٦٣﴾ وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمۡرِ رَبِّكَۖ لَهُۥ مَا بَيۡنَ
أَيۡدِينَا وَمَا خَلۡفَنَا وَمَا بَيۡنَ ذَٰلِكَۚ وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيّٗا ﴿٦٤﴾

ثلاثة أرباع الحزب ٣١ — سجدة



Оған Түр тауының оң жағынан дабыстап, сөйлесу үшін өзімізге жақындаттық. (52) Әрі мәрхаметімізбен туысы Һарұнды, өзіне пайғамбар етіп бердік. (53) (Мұхаммед Ғ.С.) Құрандағы Ысмайыл (Ғ.С.) ды есіңе ал. Шынында ол, уәдесіне берік әрі жіберілген бір пайғамбар еді. (54) Үй-ішіне, намазбен зекетті орындауды бұйыратын еді. Сондай-ақ Раббының қасында сүйікті еді. (55) (Мұхаммед Ғ.С.) Кітаптағы Ыдырыс (Ғ.С.) ды ескер. Өйткені, ол шыншыл бір пайғамбар еді. (56) Оны жоғары орынға көтердік. (Пайғамбарлық дәрежесіне, Аллаға жақындауға, жаннатқа және көкке шығаруға. Ж.Б.Р.К.Х.) (57) Міне бұлар, Алла, өздерін нығметке бөлеген пайғамбарлар. Адам (Ғ.С.) ның және Нұх (Ғ.С.) пен бірге (кемеде) тасығандарымыздың ұрпағынан әрі Ыбырайым (Ғ.С.) және Исраилдың ұрпағынан тура жол көрсетіп, таңдаған кісілерімізден. Оларға Алланың аяттары оқылған сәтте, жылаған бойда сәждеге жығылады (Сәжде бар) (58) Бұл пайғамбарлардан кейін орындарына, намазды қойып, нәпсілеріне ергендер келді. Олар жақында (қияметте) адасуларының сазайын тартады. (59) Бірақ кім тәубе қылып, иман келтірген түрде түзу іс істесе, міне солар ешбір әділетсіздікке ұшырамай жаннатқа кіреді. (60) Ол, аса қамқор Алланың құпия түрде құлдарына уәде еткен (Ғадын) жаннатары. Расында Оның уәдесі орындалады. (61) Олар жаннатта сәлемнен басқа бос сөз естімейді. Және оларға жаннатта ертелі-кеш несібе бар. (62) Құлдарымыздан біреу тақуа болса, соны мұрагер ететін бейіш осы. (Бір уақ Жебірейіл Ғ.С. кешіккендіктен Мұхаммед Ғ.С. алаң болады. Ж.Б.М.Р.К. (63) (Жебрейіл Ғ.С.): "Раббымның әмірімен ғана түсеміз. Алды-артымыздағы және екі арадағы жағдайларды білу Оған тән. Сондай-ақ Раббың ұмытпайды. (64)

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا فَٱعۡبُدۡهُ وَٱصۡطَبِرۡ لِعِبَٰدَتِهِۦۚ
هَلۡ تَعۡلَمُ لَهُۥ سَمِيّٗا ٦٥ وَيَقُولُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَءِذَا مَا مِتُّ لَسَوۡفَ
أُخۡرَجُ حَيًّا ٦٦ أَوَلَا يَذۡكُرُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقۡنَٰهُ مِن قَبۡلُ
وَلَمۡ يَكُ شَيۡـٔٗا ٦٧ فَوَرَبِّكَ لَنَحۡشُرَنَّهُمۡ وَٱلشَّيَٰطِينَ ثُمَّ
لَنُحۡضِرَنَّهُمۡ حَوۡلَ جَهَنَّمَ جِثِيّٗا ٦٨ ثُمَّ لَنَنزِعَنَّ مِن كُلِّ
شِيعَةٍ أَيُّهُمۡ أَشَدُّ عَلَى ٱلرَّحۡمَٰنِ عِتِيّٗا ٦٩ ثُمَّ لَنَحۡنُ أَعۡلَمُ بِٱلَّذِينَ
هُمۡ أَوۡلَىٰ بِهَا صِلِيّٗا ٧٠ وَإِن مِّنكُمۡ إِلَّا وَارِدُهَاۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ
حَتۡمٗا مَّقۡضِيّٗا ٧١ ثُمَّ نُنَجِّي ٱلَّذِينَ ٱتَّقَواْ وَّنَذَرُ ٱلظَّٰلِمِينَ
فِيهَا جِثِيّٗا ٧٢ وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَيُّ ٱلۡفَرِيقَيۡنِ خَيۡرٞ مَّقَامٗا وَأَحۡسَنُ نَدِيّٗا ٧٣ وَكَمۡ
أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّن قَرۡنٍ هُمۡ أَحۡسَنُ أَثَٰثٗا وَرِءۡيٗا ٧٤ قُلۡ مَن
كَانَ فِي ٱلضَّلَٰلَةِ فَلۡيَمۡدُدۡ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ مَدًّاۚ حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوۡاْ مَا يُوعَدُونَ
إِمَّا ٱلۡعَذَابَ وَإِمَّا ٱلسَّاعَةَ فَسَيَعۡلَمُونَ مَنۡ هُوَ شَرّٞ مَّكَانٗا
وَأَضۡعَفُ جُندٗا ٧٥ وَيَزِيدُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱهۡتَدَوۡاْ هُدٗىۗ
وَٱلۡبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيۡرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابٗا وَخَيۡرٞ مَّرَدًّا ٧٦



Ол, көктер мен жердің әрі арасындағылардың Раббы. Сондықтан Соған құлшылықта сабырлы бол. Сол аттас білетінің бар ма? (Бұдан басқа Алла бар ма?) (65) Адам баласы: "Мен өлген уақытта тіріліп, ортаға шығарыламын ба?",- дейді. (66) Ал адам баласы, өзін алғаш жаратқанымызда, дәнеңе емес екенін ойламай ма? (67) Раббыңа серт! Әлбетте оларды да шайтандарын да жинаймыз. Сонан соң тозақтың айналасына тізерлетіп, оларды әзірлейміз. (68) Сонан кейін әрбір топтан Аллаға қайсысы қатты қарсы келгенін ортаға шығарамыз. (69) Сосын әрине олардан тозаққа лайық болғанын жақсы білеміз. (70) Сендерден тозаққа келмейтін (сыраттан өтпейтін) ешкім болмайды. (Бұл) Раббыңа тұжырымды, міндетті бір үкім. (71) Соңыра тақуа болғандарды құтқарамыз да залымдарды тозақта жүгіндіріп қоямыз. (72) Өздеріне ашық түрде аяттарымыз оқылған заман; кәпірлер, (байлықтарын салғастырып) мүміндерге: "Екі топтың қайсысы жағдайда жақсы, жиналыста көркем?",- деді. (73) Бұлардан бұрынғы нәсілден талайды жоқ еттік. Олар, дүниелікте әрі көріністе бұлардан артық еді. (74) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Кім адасқан болса, Алла оны мүлде созып қояды да ақыр өздеріне уәде етілген азапты не қияметті көрген сәтте, олар кімнің орны жаман, сыбайластары әлсіз екенін біледі" де. (75) Алла (Т.) тура жол тапқандарға тұралықты арттырады. Тұрақты игілік; Раббыңның, қасында сауап тұрғысынан жақсы да нәтиже бойынша хайырлы. (76)

أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِى كَفَرَ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالًا وَوَلَدًا
﴿٧٧﴾ أَطَّلَعَ ٱلْغَيْبَ أَمِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ﴿٧٨﴾ كَلَّا
سَنَكْتُبُ مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ لَهُۥ مِنَ ٱلْعَذَابِ مَدًّا ﴿٧٩﴾ وَنَرِثُهُۥ
مَا يَقُولُ وَيَأْتِينَا فَرْدًا ﴿٨٠﴾ وَٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةً
لِّيَكُونُوا۟ لَهُمْ عِزًّا ﴿٨١﴾ كَلَّا سَيَكْفُرُونَ بِعِبَادَتِهِمْ وَيَكُونُونَ
عَلَيْهِمْ ضِدًّا ﴿٨٢﴾ أَلَمْ تَرَ أَنَّآ أَرْسَلْنَا ٱلشَّيَٰطِينَ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ
تَؤُزُّهُمْ أَزًّا ﴿٨٣﴾ فَلَا تَعْجَلْ عَلَيْهِمْ إِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمْ عَدًّا ﴿٨٤﴾
يَوْمَ نَحْشُرُ ٱلْمُتَّقِينَ إِلَى ٱلرَّحْمَٰنِ وَفْدًا ﴿٨٥﴾ وَنَسُوقُ ٱلْمُجْرِمِينَ
إِلَىٰ جَهَنَّمَ وِرْدًا ﴿٨٦﴾ لَّا يَمْلِكُونَ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَنِ ٱتَّخَذَ عِندَ
ٱلرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ﴿٨٧﴾ وَقَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحْمَٰنُ وَلَدًا ﴿٨٨﴾ لَّقَدْ
جِئْتُمْ شَيْـًٔا إِدًّا ﴿٨٩﴾ تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْهُ
وَتَنشَقُّ ٱلْأَرْضُ وَتَخِرُّ ٱلْجِبَالُ هَدًّا ﴿٩٠﴾ أَن دَعَوْا۟ لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدًا
﴿٩١﴾ وَمَا يَنۢبَغِى لِلرَّحْمَٰنِ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا ﴿٩٢﴾ إِن كُلُّ مَن فِى
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ إِلَّآ ءَاتِى ٱلرَّحْمَٰنِ عَبْدًا ﴿٩٣﴾ لَّقَدْ أَحْصَىٰهُمْ
وَعَدَّهُمْ عَدًّا ﴿٩٤﴾ وَكُلُّهُمْ ءَاتِيهِ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فَرْدًا ﴿٩٥﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) аяттарымызға қарсы келіп: "Әлбетте маған мал, бала беріледі" дегенді көрдің бе? (77) Ол, көместі білді ме? Немесе Алладан уәде алды ма? (78) Әсте олай емес. Оның айтқанын жазамыз да оған азапты арттырған сайын арттырамыз. (79) Сондай-ақ оның айтқанына Біз ие боламыз да ол бізге жалғыз келеді. (80) Олар өздеріне абырой үшін Алладан өзге тәңір жасап алды. (81) Олай емес, тәңірлері олардың табынуларына қарсы шығып, өздеріне теріс келеді. (82) (Мұхаммед Ғ.С.) көрмедің бе? Кәпірлерге, оларға түрткі салатын шайтандарды жібердік. (83) Олар үшін асықпа. Шынайы түрде олардың күнін санаудамыз. (84) Сол күні, тақуаларды Рахманның хұзырына қонақ түрінде жинаймыз. (85) Күнәкарларды шөлдеген түрде тозаққа айдаймыз. (86) Рахманның қасында уәде алғаннан басқа ешкім шапағат ету күшіне ие бола алмайды. (2-С.555-А.) (87) Олар: "Алла, бала иемденді" десті. (88) Расында өрескел нәрсе сөйледіңдер. (89) Бұдан көктер шатынай, жер жарыла, таулар құлап түсе жаздайды: (90) Аллаға бала үйғарғандықтарынан. (91) Негізінен Аллаға бала лайық емес. (92) Көктер мен жердегі әркім Аллаға ғана құл болып келеді. (93) Расында Алла, оларды түгендеп, бір-бірлеп санын біледі. (94) Сондай-ақ олардың барлығы Оған жеке-жеке келеді. (95)


الجزء السادس عشر — سورة طه

إِنَّ الَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ سَيَجْعَلُ لَهُمُ الرَّحْمَٰنُ وُدًّا ﴿٩٦﴾ فَإِنَّمَا يَسَّرْنَاهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ الْمُتَّقِينَ وَتُنذِرَ بِهِ قَوْمًا لُّدًّا ﴿٩٧﴾ وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هَلْ تُحِسُّ مِنْهُم مِّنْ أَحَدٍ أَوْ تَسْمَعُ لَهُمْ رِكْزًا ﴿٩٨﴾

سُورَةُ طه

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

طه ﴿١﴾ مَا أَنزَلْنَا عَلَيْكَ الْقُرْءَانَ لِتَشْقَىٰ ﴿٢﴾ إِلَّا تَذْكِرَةً لِّمَن يَخْشَىٰ ﴿٣﴾ تَنزِيلًا مِّمَّنْ خَلَقَ الْأَرْضَ وَالسَّمَاوَاتِ الْعُلَى ﴿٤﴾ الرَّحْمَٰنُ عَلَى الْعَرْشِ اسْتَوَىٰ ﴿٥﴾ لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَمَا تَحْتَ الثَّرَىٰ ﴿٦﴾ وَإِن تَجْهَرْ بِالْقَوْلِ فَإِنَّهُ يَعْلَمُ السِّرَّ وَأَخْفَى ﴿٧﴾ اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ لَهُ الْأَسْمَاءُ الْحُسْنَىٰ ﴿٨﴾ وَهَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ مُوسَىٰ ﴿٩﴾ إِذْ رَءَا نَارًا فَقَالَ لِأَهْلِهِ امْكُثُوا إِنِّي ءَانَسْتُ نَارًا لَّعَلِّي ءَاتِيكُم مِّنْهَا بِقَبَسٍ أَوْ أَجِدُ عَلَى النَّارِ هُدًى ﴿١٠﴾ فَلَمَّا أَتَاهَا نُودِيَ يَا مُوسَىٰ ﴿١١﴾ إِنِّي أَنَا رَبُّكَ فَاخْلَعْ نَعْلَيْكَ إِنَّكَ بِالْوَادِ الْمُقَدَّسِ طُوًى ﴿١٢﴾

الحزب ٣٢

٣١٢

Күдіксіз иман келтіріп, түзу іс істегендерге; Алла, сүйіспеншілік береді. (96) (Мұхаммед Ғ.С.) Құранды, ол арқылы тақуаларды қуантып, қасарысқан елді қорқытуың үшін өз тіліңде оңайластырып түсірдік. (97) Олардан қаншалаған нәсілді жоқ еттік. Енді олардың ешбіреуін сезініп, сыбдырларын естисің бе? (98)

## 20–ТАҺА СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жүз отыз бес аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

(Мұхаммед Ғ.С. ның бір аты.) Басқа үғымын Алла біледі. (1) Саған Құранды машақат үшін түсірмедік. (2) Бірақ қорыққан кісіге насихат үшін түсірдік. (3) Жер мен биік көктерді жаратқаннан түсірілді. (4) Ол Рахман, ғаршыны меңгерді. (5) Көктердегі, жердегі әрі екі арасындағы нәрселермен топырақтың астындағы нәрсе Оған тән. (6) Сөзіңді мейлі әшкере сөйле. Расында Ол сырды да құпияны да біледі. (7) Ол Алла. Одан басқа ешбір тәңір жоқ. Ең көркем аттар Оған тән. (8) (Мұхаммед Ғ.С.) саған Мұса (Ғ.С.) ның әңгімесі келді ме? (Мұса Ғ.С. жұбайымен Мәдяннан Мысырдағы шешесін көру үшін жолға шығады. Қараңғы бір қыс түнінде "Туа" ойпатына келгенде бір жағынан жұбайы толғатып, жолдан адасып, қарлы бораннан қойлары ығып кетеді. Ж.Б.М.Р.К.Х.) (9) Сол уақытта ол бір от көріп, үй–ішіне: "Тұрып тұрыңдар. Бір от көрдім. Бәлкім сендерге бір шоқ келтіремін немесе от жақта, бір жол көрсетуші табармын" деді. (10) Ол отқа барған сәтте: "Әй Мұса!" деп шақырылды. (11) "Рас Мен Раббыңмын. Кебісіңді шеш. Өйткені, сен қасиетті Туа ойпатындасың" (12)

وَأَنَا ٱخْتَرْتُكَ فَٱسْتَمِعْ لِمَا يُوحَىٰٓ ﴿١٣﴾ إِنَّنِىٓ أَنَا ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠
فَٱعْبُدْنِى وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكْرِىٓ ﴿١٤﴾ إِنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ
أَكَادُ أُخْفِيهَا لِتُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا تَسْعَىٰ ﴿١٥﴾ فَلَا يَصُدَّنَّكَ
عَنْهَا مَن لَّا يُؤْمِنُ بِهَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ فَتَرْدَىٰ ﴿١٦﴾ وَمَا تِلْكَ
بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿١٧﴾ قَالَ هِىَ عَصَاىَ أَتَوَكَّؤُا۟ عَلَيْهَا
وَأَهُشُّ بِهَا عَلَىٰ غَنَمِى وَلِىَ فِيهَا مَـَٔارِبُ أُخْرَىٰ ﴿١٨﴾ قَالَ أَلْقِهَا
يَٰمُوسَىٰ ﴿١٩﴾ فَأَلْقَىٰهَا فَإِذَا هِىَ حَيَّةٌ تَسْعَىٰ ﴿٢٠﴾ قَالَ خُذْهَا
وَلَا تَخَفْ ۖ سَنُعِيدُهَا سِيرَتَهَا ٱلْأُولَىٰ ﴿٢١﴾ وَٱضْمُمْ يَدَكَ
إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ ءَايَةً أُخْرَىٰ ﴿٢٢﴾ لِنُرِيَكَ
مِنْ ءَايَٰتِنَا ٱلْكُبْرَى ﴿٢٣﴾ ٱذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ﴿٢٤﴾ قَالَ
رَبِّ ٱشْرَحْ لِى صَدْرِى ﴿٢٥﴾ وَيَسِّرْ لِىٓ أَمْرِى ﴿٢٦﴾ وَٱحْلُلْ عُقْدَةً مِّن
لِّسَانِى ﴿٢٧﴾ يَفْقَهُوا۟ قَوْلِى ﴿٢٨﴾ وَٱجْعَل لِّى وَزِيرًا مِّنْ أَهْلِى ﴿٢٩﴾ هَٰرُونَ
أَخِى ﴿٣٠﴾ ٱشْدُدْ بِهِۦٓ أَزْرِى ﴿٣١﴾ وَأَشْرِكْهُ فِىٓ أَمْرِى ﴿٣٢﴾ كَىْ نُسَبِّحَكَ
كَثِيرًا ﴿٣٣﴾ وَنَذْكُرَكَ كَثِيرًا ﴿٣٤﴾ إِنَّكَ كُنتَ بِنَا بَصِيرًا ﴿٣٥﴾ قَالَ قَدْ
أُوتِيتَ سُؤْلَكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٣٦﴾ وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَيْكَ مَرَّةً أُخْرَىٰٓ ﴿٣٧﴾



"Сені үнаттым. Енді уахи етілгендерді тыңда" (13) "Рас Мен Алламын. Менен басқа тәңір жоқ. Сондықтан маған құлшылық қыл. Сондай-ақ Мені еске алу үшін намазды толық орында." (14) "Әркім істегенінің бодауын алу үшін; Мен мезгілін құпиялаған қиямет анық келеді." (15) "Ендеше, сені; қияметке сенбей, көңілдері тартқанына ілескендер, (қияметке сенуден) тоспасын. Онда жоқ боласың." (16) "Әй Мұса! Оң қолыңдағы не нәрсе?" (17) (Мұса Ғ.С.): "Ол таяғым. Оған таянамын. Онымен қойларыма жапырақ қағып беремін әрі онда басқа да істерім бар" деді. (18) "Әй Мұса! Оны таста!",- деді. (19) Оны тастады. Сонда ол, жылан болып жүрді. (20) "Оны ұста, қорықпа! Оны әуелгі халына қайтарамыз" деді. (21) "Қолыңды қойныңа тық. Аппақ ақаусыз басқа бір мұғжиза болып шықсын" (22) Саған ірі мұғжизаларымызды көрсету үшін (еді.)" (23) "Перғауынға бар. Өйткені ол, шектен шыққан." (24) (Мұса Ғ.С.): "Раббым! Көңлімді кеңейткейсің!",- деді. (25) "Ісімді оңайластырғайсың!" (26) "Тілімнің тұтықпасын шеше көр." (27) "Олар сөзімді түсінсін!" (28) "Маған семьямнан бір уәзір қыл!" (29) "Туысым Һарұнды," (30) "Ол арқылы арқамды қуатта!" (31) "Оны істеріме ортақ қыл." (32) "Сені көп дәріптеуіміз үшін." (33) "Сені көп еске аламыз." (34) "Күдіксіз Сен бізді көресің." (35) (Алла): "Әй Мұса! Сенің тілегің берілді" деді. (36) "Негізінде саған басқа да бір рет игілік еткен едік." (37)

سُورَةُ طٰه — الجُزْءُ السَّادِسَ عَشَرَ

إِذْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ﴿٣٨﴾ أَنِ ٱقْذِفِيهِ فِى ٱلتَّابُوتِ فَٱقْذِفِيهِ
فِى ٱلْيَمِّ فَلْيُلْقِهِ ٱلْيَمُّ بِٱلسَّاحِلِ يَأْخُذْهُ عَدُوٌّ لِّى وَعَدُوٌّ لَّهُۥ ۚ وَأَلْقَيْتُ
عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِّنِّى وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ عَيْنِىٓ ﴿٣٩﴾ إِذْ تَمْشِىٓ أُخْتُكَ
فَتَقُولُ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ مَن يَكْفُلُهُۥ ۖ فَرَجَعْنَٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ كَىْ تَقَرَّ
عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ ۚ وَقَتَلْتَ نَفْسًا فَنَجَّيْنَٰكَ مِنَ ٱلْغَمِّ وَفَتَنَّٰكَ فُتُونًا ۚ
فَلَبِثْتَ سِنِينَ فِىٓ أَهْلِ مَدْيَنَ ثُمَّ جِئْتَ عَلَىٰ قَدَرٍ يَٰمُوسَىٰ ﴿٤٠﴾
وَٱصْطَنَعْتُكَ لِنَفْسِى ﴿٤١﴾ ٱذْهَبْ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَٰتِى وَلَا تَنِيَا
فِى ذِكْرِى ﴿٤٢﴾ ٱذْهَبَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ﴿٤٣﴾ فَقُولَا لَهُۥ قَوْلًا لَّيِّنًا
لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوْ يَخْشَىٰ ﴿٤٤﴾ قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفْرُطَ عَلَيْنَآ
أَوْ أَن يَطْغَىٰ ﴿٤٥﴾ قَالَ لَا تَخَافَآ ۖ إِنَّنِى مَعَكُمَآ أَسْمَعُ وَأَرَىٰ
﴿٤٦﴾ فَأْتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرْسِلْ مَعَنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
وَلَا تُعَذِّبْهُمْ ۖ قَدْ جِئْنَٰكَ بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكَ ۖ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىٰ مَنِ ٱتَّبَعَ
ٱلْهُدَىٰٓ ﴿٤٧﴾ إِنَّا قَدْ أُوحِىَ إِلَيْنَآ أَنَّ ٱلْعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ
وَتَوَلَّىٰ ﴿٤٨﴾ قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَٰمُوسَىٰ ﴿٤٩﴾ قَالَ رَبُّنَا ٱلَّذِىٓ أَعْطَىٰ
كُلَّ شَىْءٍ خَلْقَهُۥ ثُمَّ هَدَىٰ ﴿٥٠﴾ قَالَ فَمَا بَالُ ٱلْقُرُونِ ٱلْأُولَىٰ ﴿٥١﴾

٣١٤

"Сол уақытта анаңның көкейіне тиісті нәрселер салған едік: (38) "Оны сандыққа салып, дарияға тастап жібер; дария оны қырға шығарып тастасын. Оны оған да Маған да дүшпан біреу тауып алсын." "(Әй Мұса! Саған) көз алдымызда бағылуың үшін өз тарапымнан махаббат салдым." (39) "Сол уақытта әпекең барып: Сендерге оны бағатын біреу көрсетейін бе?",- деді. Сонда сені, көз айым болып кейімеуі үшін анаңа қайтардық. Және бір кісі өлтірдің. Сонда сені, ол қайғыдан құтқарған едік те сынаулармен сынаған едік. Сондай-ақ жылдар бойы Мәдян елінде тұрдың. Сосын белгілі мерзімде қайтып келдің, әй Мұса!" (40) "Сені Өзіме арнадым." (41) "Сен туысың (Һарұн екеуің) мұғжизаларымды апарыңдар. Мені еске алуда селқостық қылмаңдар." (42) "Екеуің Перғауынға барыңдар, өйткені ол шектен шыққан." (43) "Оған сыпайы сөз сөйлеңдер, мүмкін үгіт алар немесе қорқар." (44) (Мұса мен һарұн Ғ.С.): "Раббымыз! Оның өктемдік қылуынан немесе шектен шығуынан қорқамыз" деді. (45) (Алла Т.): "Қорықпаңдар! Сендермен біргемін. Естимін, көремін" деді. (46) "Екеуің барып: Біз, Раббыңның саған жіберген елшісіміз; ал енді Израил ұрпақтарын бізбен бірге жібер. Енді оларды қинама, саған Раббыңның мұғжизасымен келдік. Есендік тура жолдағыларға болсын" деңдер. (47) "Бізді жасынға шығарып, бет бұрғандарға азап болатындығы уахи етілді." (48) (Перғауын): "Әй Мұса! Раббыларың кім?",- деді. (49) (Мұса): "Раббымыз, әр нәрсеге бір бейне беріп, сонан соң оны тура жолға салған" деді. (50) (Перғауын): "Ал сонда бұрынғы деуірдегілердің жағдайы қандай?",- деді. (51)


سورة طه الجزء السادس عشر

قَالَ عِلْمُهَا عِندَ رَبِّي فِي كِتَٰبٍ لَّا يَضِلُّ رَبِّي وَلَا يَنسَى ﴿٥٢﴾
ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ مَهْدًا وَسَلَكَ لَكُمْ فِيهَا سُبُلًا وَأَنزَلَ
مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجْنَا بِهِۦٓ أَزْوَٰجًا مِّن نَّبَاتٍ شَتَّىٰ ﴿٥٣﴾ كُلُوا۟
وَٱرْعَوْا۟ أَنْعَٰمَكُمْ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّأُو۟لِي ٱلنُّهَىٰ ﴿٥٤﴾ ۞ مِنْهَا
خَلَقْنَٰكُمْ وَفِيهَا نُعِيدُكُمْ وَمِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً أُخْرَىٰ ﴿٥٥﴾ وَلَقَدْ
أَرَيْنَٰهُ ءَايَٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَأَبَىٰ ﴿٥٦﴾ قَالَ أَجِئْتَنَا لِتُخْرِجَنَا
مِنْ أَرْضِنَا بِسِحْرِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٥٧﴾ فَلَنَأْتِيَنَّكَ بِسِحْرٍ مِّثْلِهِۦ
فَٱجْعَلْ بَيْنَنَا وَبَيْنَكَ مَوْعِدًا لَّا نُخْلِفُهُۥ نَحْنُ وَلَآ أَنتَ مَكَانًا
سُوًى ﴿٥٨﴾ قَالَ مَوْعِدُكُمْ يَوْمُ ٱلزِّينَةِ وَأَن يُحْشَرَ ٱلنَّاسُ ضُحًى
﴿٥٩﴾ فَتَوَلَّىٰ فِرْعَوْنُ فَجَمَعَ كَيْدَهُۥ ثُمَّ أَتَىٰ ﴿٦٠﴾ قَالَ لَهُم
مُّوسَىٰ وَيْلَكُمْ لَا تَفْتَرُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا فَيُسْحِتَكُم بِعَذَابٍ
وَقَدْ خَابَ مَنِ ٱفْتَرَىٰ ﴿٦١﴾ فَتَنَٰزَعُوٓا۟ أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ وَأَسَرُّوا۟
ٱلنَّجْوَىٰ ﴿٦٢﴾ قَالُوٓا۟ إِنْ هَٰذَٰنِ لَسَٰحِرَٰنِ يُرِيدَانِ أَن يُخْرِجَاكُم
مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِمَا وَيَذْهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ ٱلْمُثْلَىٰ ﴿٦٣﴾ فَأَجْمِعُوا۟
كَيْدَكُمْ ثُمَّ ٱئْتُوا۟ صَفًّا وَقَدْ أَفْلَحَ ٱلْيَوْمَ مَنِ ٱسْتَعْلَىٰ ﴿٦٤﴾

ربع الحزب ٣٢

٣١٥

(Мұса Ғ.С.): "Олардың мәліметі Раббымның қасындағы Кітапта бар. Раббым жаңылмайды да ұмытпайды" деді. (52) Ол сондай Алла, сендер үшін жерді бесік қылып, онда сендерге жолдар ашқан және көктен жаңбыр жаудырған. Ол су арқылы түрлі өсімдіктерден пар-парымен шығардық. (53) Жеңдер де малдарыңды жайыңдар. Рас бұнда ақыл иелері үшін өнеге бар. (54) Одан (топырақтан) сендерді жараттық. Оған қайтарамыз да екінші рет содан шығарамыз. (55) Расында Перғауынға барлық мұғжизарымызды көрсеттік. Бірақ ол жасынға шығарып бас тартты. (56) "Әй Мұса! Сиқырың арқылы бізді жерімізден шығару үшін келдің бе?",- деді. (57) "Әрине біз де сол тәрізді сиқыр әкелеміз. Ендеше бізбен өз араңда бір уәделі жер белгіле. Біз де сен де айнымайтын ыңғайлы бір орын болсын" деді. (58) (Мұса Ғ.С.): ":Табысатын уақтымыз, мереке күнгі ел жиналатын сәске болсын" деді. (59) Сонда Перғауын бұрылып кетті де сиқыршыларын жинап келді. (60) Мұса (Ғ.С.) оларға: "Құрып-ақ қалыңдар! Аллаға өтірік жала жапсырмаңдар. Онда сендерді азаппен жоқ етеді. Расында кім жала жапсырса, мүлде зиянға ұшырайды" деді. (61) Олар өзара тартысып, жасырын кеңесті. (62) Олар: "Бұл екеуі сиқыршы, сиқырлары арқылы сендерді жерлеріңнен шығаруды, ардақты діндеріңді жоюды қалайды" десті. (63) "Сондықтан барлық сиқырларыңды жинап, сосын қатарланып келіңдер. Расында бүгін кім үстем болса, мұратқа жетеді." (64)

قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلْقِىَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَلْقَىٰ ﴿٦٥﴾ قَالَ
بَلْ أَلْقُوا۟ ۖ فَإِذَا حِبَالُهُمْ وَعِصِيُّهُمْ يُخَيَّلُ إِلَيْهِ مِن سِحْرِهِمْ أَنَّهَا تَسْعَىٰ
﴿٦٦﴾ فَأَوْجَسَ فِى نَفْسِهِۦ خِيفَةً مُّوسَىٰ ﴿٦٧﴾ قُلْنَا لَا تَخَفْ إِنَّكَ
أَنتَ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٦٨﴾ وَأَلْقِ مَا فِى يَمِينِكَ تَلْقَفْ مَا صَنَعُوٓا۟ ۖ إِنَّمَا صَنَعُوا۟
كَيْدُ سَٰحِرٍ ۖ وَلَا يُفْلِحُ ٱلسَّاحِرُ حَيْثُ أَتَىٰ ﴿٦٩﴾ فَأُلْقِىَ ٱلسَّحَرَةُ سُجَّدًا
قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِرَبِّ هَٰرُونَ وَمُوسَىٰ ﴿٧٠﴾ قَالَ ءَامَنتُمْ لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ
لَكُمْ ۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِى عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحْرَ ۖ فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ
وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ فِى جُذُوعِ ٱلنَّخْلِ وَلَتَعْلَمُنَّ
أَيُّنَآ أَشَدُّ عَذَابًا وَأَبْقَىٰ ﴿٧١﴾ قَالُوا۟ لَن نُّؤْثِرَكَ عَلَىٰ مَا جَآءَنَا مِنَ
ٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلَّذِى فَطَرَنَا ۖ فَٱقْضِ مَآ أَنتَ قَاضٍ ۖ إِنَّمَا تَقْضِى هَٰذِهِ
ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَآ ﴿٧٢﴾ إِنَّآ ءَامَنَّا بِرَبِّنَا لِيَغْفِرَ لَنَا خَطَٰيَٰنَا وَمَآ أَكْرَهْتَنَا
عَلَيْهِ مِنَ ٱلسِّحْرِ ۗ وَٱللَّهُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ﴿٧٣﴾ إِنَّهُۥ مَن يَأْتِ رَبَّهُۥ مُجْرِمًا
فَإِنَّ لَهُۥ جَهَنَّمَ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ﴿٧٤﴾ وَمَن يَأْتِهِۦ مُؤْمِنًا قَدْ
عَمِلَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلدَّرَجَٰتُ ٱلْعُلَىٰ ﴿٧٥﴾ جَنَّٰتُ عَدْنٍ
تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ مَن تَزَكَّىٰ ﴿٧٦﴾



Олар: "Әй Мұса! Енді (асаңды) не сен таста немесе біз бұрын тастайық" деді. (65) (Мұса Ғ.С.): "Жоқ, сендер тастаңдар" деді. Сол сәтте, олардың (тастаған) жіптері мен таяқтары сиқырларының салдарынан, Мұса (Ғ.С.) ға жүрген жылан болып сезілді. (66) Сондықтан Мұса (Ғ.С.) көңлінде бір қобалжу сезді. (67) "Қорықпа! Сен үстем боласың" дедік. (68) "Оң қолыңдағыны (таяқты) таста! Олардың жасағандарын жалмасын. Шынында олардың жасағандары, сиқыршының ғана айласы. Сиқыршы қайда барса да құтылмайды" дедік. (69) Сонда бүкіл сиқыршылар, сәждеге жығылып: "Мұса мен Һарұнның Раббына иман келтірдік" деді. (70) (Перғауын, сиқыршыларға): "Мен сендерге рұхсат беруден бұрын иман келтірдіңдер ме? Әрине ол, сендерге сиқыр үйреткен үлкендерің екен. Енді, әлбетте қолдарыңды да аяқтарыңды да шадырлата кесемін. Және сендерді құрманың бұтақтарына асамын. Сөйтіп қайсымыздың азабымыз қатты да тұрақты екенін жақсы білесіңдер" деді. (71) Олар: "Бізге келген ашық мұғжизалардан сондай-ақ бізді жаратқаннан, сені артық көре алмаймыз. Дереу не үкім берсең бер. Әрине сен осы дүниеде ғана ықпал жүргізе аласың" деді. (72) "Күдіксіз біз, қателіктерімізді және сен бізді зорлаған сиқырды кешіруі үшін Раббымызға иман келтірдік. Сондай-ақ Алла (Т.) хайырлы да тұрақты." (73) Күдіксіз кім Раббына күнәкар болып келсе, рас оған тозақ бар: Онда ол, өлмейді де тіршілік өмір де сүрмейді. (74) Ал кім Оған иман келтіріп, рас ізгі іс істеп келсе, міне соларға жоғары дәрежелер бар: (75) Астынан өзендер ағатын Ғадын бақшалары; Олар, онда мәңгі қалады. Пәк болған кісінің сыйлығы осы. (76)

وَلَقَدْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِى فَٱضْرِبْ لَهُمْ طَرِيقًا
فِى ٱلْبَحْرِ يَبَسًا لَّا تَخَٰفُ دَرَكًا وَلَا تَخْشَىٰ ﴿٧٧﴾ فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ
بِجُنُودِهِۦ فَغَشِيَهُم مِّنَ ٱلْيَمِّ مَا غَشِيَهُمْ ﴿٧٨﴾ وَأَضَلَّ فِرْعَوْنُ قَوْمَهُۥ
وَمَا هَدَىٰ ﴿٧٩﴾ يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ قَدْ أَنجَيْنَٰكُم مِّنْ عَدُوِّكُمْ وَوَٰعَدْنَٰكُمْ
جَانِبَ ٱلطُّورِ ٱلْأَيْمَنَ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْمَنَّ وَٱلسَّلْوَىٰ ﴿٨٠﴾ كُلُوا۟
مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقْنَٰكُمْ وَلَا تَطْغَوْا۟ فِيهِ فَيَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبِى ۖ
وَمَن يَحْلِلْ عَلَيْهِ غَضَبِى فَقَدْ هَوَىٰ ﴿٨١﴾ وَإِنِّى لَغَفَّارٌ لِّمَن تَابَ
وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا ثُمَّ ٱهْتَدَىٰ ﴿٨٢﴾ ۞ وَمَآ أَعْجَلَكَ عَن
قَوْمِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٨٣﴾ قَالَ هُمْ أُو۟لَآءِ عَلَىٰٓ أَثَرِى وَعَجِلْتُ إِلَيْكَ
رَبِّ لِتَرْضَىٰ ﴿٨٤﴾ قَالَ فَإِنَّا قَدْ فَتَنَّا قَوْمَكَ مِنۢ بَعْدِكَ وَأَضَلَّهُمُ
ٱلسَّامِرِىُّ ﴿٨٥﴾ فَرَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوْمِهِۦ غَضْبَٰنَ أَسِفًا ۚ قَالَ
يَٰقَوْمِ أَلَمْ يَعِدْكُمْ رَبُّكُمْ وَعْدًا حَسَنًا ۚ أَفَطَالَ عَلَيْكُمُ
ٱلْعَهْدُ أَمْ أَرَدتُّمْ أَن يَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبٌ مِّن رَّبِّكُمْ فَأَخْلَفْتُم
مَّوْعِدِى ﴿٨٦﴾ قَالُوا۟ مَآ أَخْلَفْنَا مَوْعِدَكَ بِمَلْكِنَا وَلَٰكِنَّا حُمِّلْنَآ
أَوْزَارًا مِّن زِينَةِ ٱلْقَوْمِ فَقَذَفْنَٰهَا فَكَذَٰلِكَ أَلْقَى ٱلسَّامِرِىُّ ﴿٨٧﴾

نصف الحزب ٣٢



Расында Мүсаға: "Құлдарымды (Израил ұрпақтарын) түнделетіп, алып кет; оларға теңізде құрғақ жол аш. Олардың қуып жетулерінен қорықпа да шошыма!",- деп уахи қылдық. (77) Сонда оларды қуған Перғауын мен әскерлерін теңіз басып, ішіне алды. (78) Перғауын, елін адастырып, тура жолға салмаған еді. (79) Әй Израил ұрпақтары! Өздеріңді дұшпандарыңнан құтқарып, Тұр тауының оң жағын сендерге уәде қылдық. Сондай-ақ сендерге, Мәнна, Сәлуаны түсірдік. (80) Біз сендерге берген таза ризықтан жеңдер. Бұнда шектен шықпаңдар. (Өйтсеңдер.) Сендерге ашуым түседі. Ал кімге ашуым түссе, расында сол жоқ болады. (81) Өйткені; Мен, кім тәубе етіп, иман келтіріп, игілік істеп, тура жолда болса; әлбетте жарылқаймын. (Мүса Ғ.С. елінен сайлап алған жетпіс кісімен Тұр тауына жүргенде, олардан оза жүрген екен.7-С.155-А.) (82) "Әй Мүса! Сені қауымыңнан не асықтырды?" (83) (Мүса Ғ.С.): "Олар артымда, Раббым, разы болуың үшін Саған асықтым" деді. (84) (Алла): "Рас Біз, сенен кейін еліңді сынадық. Сондай-ақ оларды, Сәміри жолдан шығарды" деді. (85) Сонда Мүса (Ғ.С.) ашуланып, кейіген түрде, еліне қайтты да: "Әй елім! Раббыларың сендерге жақсы уәде қылмап па еді? Сендерге уәде ұзақ келді ме? Немесе өздеріңе Раббыларыңның қаһары келуін қалап, уәдемнен айнидыңдар ма?",- деді. (86) Олар: "Уәдеңнен өздігімізден таймадық. Бірақ бізге, ол елдің сәндік-бұйымдары артылған еді. (Алып шыққан едік.) Сонда оларды отқа салдық. Осылайша Сәміри де салды" деді. (87)

فَأَخْرَجَ لَهُمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهُۥ خُوَارٌ فَقَالُوا۟ هَٰذَآ إِلَٰهُكُمْ
وَإِلَٰهُ مُوسَىٰ فَنَسِىَ ﴿٨٨﴾ أَفَلَا يَرَوْنَ أَلَّا يَرْجِعُ إِلَيْهِمْ قَوْلًا وَلَا
يَمْلِكُ لَهُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ﴿٨٩﴾ وَلَقَدْ قَالَ لَهُمْ هَٰرُونُ مِن قَبْلُ
يَٰقَوْمِ إِنَّمَا فُتِنتُم بِهِۦ ۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ ٱلرَّحْمَٰنُ فَٱتَّبِعُونِى وَأَطِيعُوٓا۟
أَمْرِى ﴿٩٠﴾ قَالُوا۟ لَن نَّبْرَحَ عَلَيْهِ عَٰكِفِينَ حَتَّىٰ يَرْجِعَ إِلَيْنَا مُوسَىٰ
﴿٩١﴾ قَالَ يَٰهَٰرُونُ مَا مَنَعَكَ إِذْ رَأَيْتَهُمْ ضَلُّوٓا۟ ﴿٩٢﴾ أَلَّا تَتَّبِعَنِ ۖ
أَفَعَصَيْتَ أَمْرِى ﴿٩٣﴾ قَالَ يَبْنَؤُمَّ لَا تَأْخُذْ بِلِحْيَتِى وَلَا بِرَأْسِىٓ ۖ
إِنِّى خَشِيتُ أَن تَقُولَ فَرَّقْتَ بَيْنَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَلَمْ تَرْقُبْ
قَوْلِى ﴿٩٤﴾ قَالَ فَمَا خَطْبُكَ يَٰسَٰمِرِىُّ ﴿٩٥﴾ قَالَ بَصُرْتُ
بِمَا لَمْ يَبْصُرُوا۟ بِهِۦ فَقَبَضْتُ قَبْضَةً مِّنْ أَثَرِ ٱلرَّسُولِ
فَنَبَذْتُهَا وَكَذَٰلِكَ سَوَّلَتْ لِى نَفْسِى ﴿٩٦﴾ قَالَ
فَٱذْهَبْ فَإِنَّ لَكَ فِى ٱلْحَيَوٰةِ أَن تَقُولَ لَا مِسَاسَ ۖ وَإِنَّ لَكَ
مَوْعِدًا لَّن تُخْلَفَهُۥ ۖ وَٱنظُرْ إِلَىٰٓ إِلَٰهِكَ ٱلَّذِى ظَلْتَ عَلَيْهِ
عَاكِفًا ۖ لَّنُحَرِّقَنَّهُۥ ثُمَّ لَنَنسِفَنَّهُۥ فِى ٱلْيَمِّ نَسْفًا ﴿٩٧﴾ إِنَّمَآ
إِلَٰهُكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ وَسِعَ كُلَّ شَىْءٍ عِلْمًا ﴿٩٨﴾



Сонда Сәміри, оларға; мөңіреген бір бұзаудың мүсінін шығарды да олар: "Сендердің де Мұсаның да тәңірі осы. Бірақ ол жаңылды" десті. (88) Олар оның өздеріне жауап қайтармағанын сондай-ақ олар үшін пайда, зиян келтіру күшіне ие емес екендігін көрмей ме? (89) Рас бұрын Һарұн да оларға: "Әй елім! Шынында сендер осы арқылы сыналдыңдар. Күдіксіз Раббыларың мейірімді. Сондықтан маған еріп, әміріме бой ұсыныңдар!",– деген еді. (90) Олар: "Мұса бізге қайтқанға дейін бұған табынудан табжылмаймыз" десті. (91) (Мұса Ғ.С.): "Әй Һарұн! Бұлардың адасқанын көргенде, артымнан келуіңнен сені тосқан не? Немесе әміріме қарсы келдің бе?",– деді. (92–93) (Һарұн): "Әй анамның ұлы! Сақалым мен шашымды ұстамашы. Израил ұрпақтарының арасына іріткі салдың, сөзімді елемедің деуіңнен қорықтым" деді. (7-С.150-А) (94) (Мұса Ғ.С.): "Әй Сәміри! Жә, сенің істегенің не?",– деді. (95) (Сәміри): "Олар көрмеген бір нәрсе көрдім. Елшінің (Жебрейіл Ғ.С.) ізінен бір уыс топырақ алып, оны ішіне салдым. Оны маған нәпсім жақсы көрсетті" деді. (96) (Мұса Ғ.С.): "Енді кет! Өмірін бойынша: 'Маған жұғыспа' деп өтесің. Күдіксіз саған әсте өзгермейтін бір жаза тағы бар. Бұлжымай табынған тәңіріңе қара! Әлбетте оны өртеп сонан соң дәряға тастап жібереміз." (97) "Тәңірлерің Алла ғана. Одан басқа ешбір Тәңір жоқ. білімі әр нәрсені сидырады." (98)

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآءِ مَا قَدْ سَبَقَ وَقَدْ ءَاتَيْنَٰكَ مِن لَّدُنَّا
ذِكْرًا ﴿٩٩﴾ مَّنْ أَعْرَضَ عَنْهُ فَإِنَّهُۥ يَحْمِلُ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وِزْرًا
﴿١٠٠﴾ خَٰلِدِينَ فِيهِ وَسَآءَ لَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ حِمْلًا ﴿١٠١﴾ يَوْمَ يُنفَخُ
فِى ٱلصُّورِ وَنَحْشُرُ ٱلْمُجْرِمِينَ يَوْمَئِذٍ زُرْقًا ﴿١٠٢﴾ يَتَخَٰفَتُونَ
بَيْنَهُمْ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا عَشْرًا ﴿١٠٣﴾ نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذْ يَقُولُ
أَمْثَلُهُمْ طَرِيقَةً إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا يَوْمًا ﴿١٠٤﴾ وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْجِبَالِ
فَقُلْ يَنسِفُهَا رَبِّى نَسْفًا ﴿١٠٥﴾ فَيَذَرُهَا قَاعًا صَفْصَفًا ﴿١٠٦﴾
لَّا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجًا وَلَآ أَمْتًا ﴿١٠٧﴾ يَوْمَئِذٍ يَتَّبِعُونَ ٱلدَّاعِىَ
لَا عِوَجَ لَهُۥ وَخَشَعَتِ ٱلْأَصْوَاتُ لِلرَّحْمَٰنِ فَلَا تَسْمَعُ إِلَّا هَمْسًا
﴿١٠٨﴾ يَوْمَئِذٍ لَّا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحْمَٰنُ وَرَضِىَ لَهُۥ
قَوْلًا ﴿١٠٩﴾ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيطُونَ بِهِۦ
عِلْمًا ﴿١١٠﴾ ۞ وَعَنَتِ ٱلْوُجُوهُ لِلْحَىِّ ٱلْقَيُّومِ وَقَدْ خَابَ مَنْ
حَمَلَ ظُلْمًا ﴿١١١﴾ وَمَن يَعْمَلْ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا
يَخَافُ ظُلْمًا وَلَا هَضْمًا ﴿١١٢﴾ وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَٰهُ قُرْءَانًا عَرَبِيًّا
وَصَرَّفْنَا فِيهِ مِنَ ٱلْوَعِيدِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ أَوْ يُحْدِثُ لَهُمْ ذِكْرًا ﴿١١٣﴾

ربع الحزب ٣٢



(Мұхаммед Ғ.С.) өстіп, саған кейбір болып өткен уақиғаларды баян етеміз. Сондай-ақ саған өз қасымыздан Құранды бердік. (99) Кім Құраннан бет бұрса, сонда күдіксіз оған қиямет күнінде күнә жүктеледі. (100) Олар ол бейнетте мүлде қалады. Олар үшін қиямет күні нендей жаман жүк. (101) Сүр үрілген күні, күнәкарларды көздері көгерген түрде жинаймыз. (102) Олар араларында: "Дүниеде он-ақ тәулік тұрдық" деп сыбырласады. (23-С. 113-А.) (103) Олардың не айтқандарын жақсы білеміз. Олардың ең туралары: "Дүниеде бір-ақ күн тұрдыңдар" дейді. (104) (Мұхаммед Ғ.С.) олар сенен таулардың жайынан сұрайды. Сонда оларға: "Раббым тозаң қылып, ұшырып жібереді" де. (105) Оны теп-тегіс жазық қылады. (106) Сен онда ешбір қия не томпақ көрмейсің. (107) Олар; қиямет күні, шақырушыға еш бұрылмай ілеседі. Сондай-ақ Рахманның алдында дауыстар бәсеңдейді. Тіпті сыбдырдан басқаны естімейсің. (108) Сол күні Рахман рұқсат берген, сөзін жақтырғаннан басқаның шапағаты пайда бермейді. (109) Өйткені Алла, олардың алдарындағыны да арттарындағыны да біледі. Басқалар оны толық білмейді. (110) Тірі, меңгеруші (Алла) ге бастар иіледі. Кім зұлымдық арқаласа, қор болады. (111) Ал кім иман келтірген түрде түзу іс істесе, сонда ол жамандықтарының артуынан, жақсылықтарының кемуінен қорықпайды. (112) Осылайша Құранды Арапша түсіріп, онда түрлі ескертулер баян еттік. Мүмкін олар сақтанар. Немесе оларға үгіт пайда қылар. (113)

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلْمَلِكُ ٱلْحَقُّ وَلَا تَعْجَلْ بِٱلْقُرْءَانِ مِن قَبْلِ أَن
يُقْضَىٰٓ إِلَيْكَ وَحْيُهُۥ وَقُل رَّبِّ زِدْنِى عِلْمًا ﴿١١٤﴾ وَلَقَدْ عَهِدْنَآ
إِلَىٰٓ ءَادَمَ مِن قَبْلُ فَنَسِىَ وَلَمْ نَجِدْ لَهُۥ عَزْمًا ﴿١١٥﴾ وَإِذْ قُلْنَا
لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰ
﴿١١٦﴾ فَقُلْنَا يَٰٓـَٔادَمُ إِنَّ هَٰذَا عَدُوٌّ لَّكَ وَلِزَوْجِكَ فَلَا يُخْرِجَنَّكُمَا
مِنَ ٱلْجَنَّةِ فَتَشْقَىٰٓ ﴿١١٧﴾ إِنَّ لَكَ أَلَّا تَجُوعَ فِيهَا وَلَا تَعْرَىٰ ﴿١١٨﴾
وَأَنَّكَ لَا تَظْمَؤُا۟ فِيهَا وَلَا تَضْحَىٰ ﴿١١٩﴾ فَوَسْوَسَ إِلَيْهِ
ٱلشَّيْطَٰنُ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ هَلْ أَدُلُّكَ عَلَىٰ شَجَرَةِ ٱلْخُلْدِ وَمُلْكٍ
لَّا يَبْلَىٰ ﴿١٢٠﴾ فَأَكَلَا مِنْهَا فَبَدَتْ لَهُمَا سَوْءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا
يَخْصِفَانِ عَلَيْهِمَا مِن وَرَقِ ٱلْجَنَّةِ وَعَصَىٰٓ ءَادَمُ رَبَّهُۥ فَغَوَىٰ ﴿١٢١﴾
ثُمَّ ٱجْتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَتَابَ عَلَيْهِ وَهَدَىٰ ﴿١٢٢﴾ قَالَ ٱهْبِطَا مِنْهَا
جَمِيعًۢا بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّى هُدًى
فَمَنِ ٱتَّبَعَ هُدَاىَ فَلَا يَضِلُّ وَلَا يَشْقَىٰ ﴿١٢٣﴾ وَمَنْ أَعْرَضَ عَن
ذِكْرِى فَإِنَّ لَهُۥ مَعِيشَةً ضَنكًا وَنَحْشُرُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
أَعْمَىٰ ﴿١٢٤﴾ قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرْتَنِىٓ أَعْمَىٰ وَقَدْ كُنتُ بَصِيرًا ﴿١٢٥﴾



Шынайы меңгеруші Алла әр нәрседен жоғары. (Мұхаммед Ғ.С.) саған етілген уахи бітуден бұрын Құранды оқуға асықпа да: "Раббым, білімімді арттыр!",- де. (114) Рас бұрын Адамға үкім берген едік. Алайда, ол ұмытты. Оны төзімді таппадық. (115) Сол уақытта періштелерге: "Адамға сәжде қылыңдар!",- дедік. Сонда олар сәжде қылды. Бірақ Ібіліс сәжде қылмай бас тартты. (116) Сонда Адамға: "Күдіксіз осы, саған да жұбайыңа да дұшпан. Екеуіңді жаннаттан шығарып жібермесін. Сонда машақат тартасыңдар" дедік. (117) Күдіксіз сен жаннатта, аш-жалаңаш қалмайсың. (118) Сондай-ақ онда шөлдемейсің де күннің ыстығы өтпейді. (119) Ақыр шайтан оған азғыру жүргізіп: "Әй Адам! Саған мәңгілік ағашын және таусылмайтын салтанатты көрсетейін бе?",- деді. (120) Сонда екеуі, одан жеді. Дереу ұятты жерлері көрінді. Сондықтан екеуі де үстеріне жаннаттың жапырақтарын жаба бастады. Адам (Ғ.С.) Раббына күнәкар болып, жолдан тайды. (121) Сонан кейін Раббы оны есіркеп, тәубесін қабыл етіп, тура жолға салды. (122) Бір-біріңе дұшпан болған бойда жаннаттан түгел түсіңдер. Егер екеуің тарапымнан бір туралық келіп, кім тура жолыма ілессе, сонда ол адаспайды да машақат тартпайды. (123) Ал кім үгітімнен бет бұрса, сонда күдіксіз оған бір тар тұрмыс болады. Сондай-ақ оны соқыр түрде жинаймыз. (124) "Раббым, мені неге соқыр етіп тірілттің? Расында мен көретін едім" дейді. (125)

قَالَ كَذَٰلِكَ أَتَتْكَ آيَاتُنَا فَنَسِيتَهَا ۖ وَكَذَٰلِكَ الْيَوْمَ تُنسَىٰ ﴿١٢٦﴾ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي مَنْ أَسْرَفَ وَلَمْ يُؤْمِن بِآيَاتِ رَبِّهِ ۚ وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَشَدُّ وَأَبْقَىٰ ﴿١٢٧﴾ أَفَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّنَ الْقُرُونِ يَمْشُونَ فِي مَسَاكِنِهِمْ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّأُولِي النُّهَىٰ ﴿١٢٨﴾ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامًا وَأَجَلٌ مُّسَمًّى ﴿١٢٩﴾ فَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوعِ الشَّمْسِ وَقَبْلَ غُرُوبِهَا ۖ وَمِنْ آنَاءِ اللَّيْلِ فَسَبِّحْ وَأَطْرَافَ النَّهَارِ لَعَلَّكَ تَرْضَىٰ ﴿١٣٠﴾ وَلَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِ أَزْوَاجًا مِّنْهُمْ زَهْرَةَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا لِنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَرِزْقُ رَبِّكَ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿١٣١﴾ وَأْمُرْ أَهْلَكَ بِالصَّلَاةِ وَاصْطَبِرْ عَلَيْهَا ۖ لَا نَسْأَلُكَ رِزْقًا ۖ نَّحْنُ نَرْزُقُكَ ۗ وَالْعَاقِبَةُ لِلتَّقْوَىٰ ﴿١٣٢﴾ وَقَالُوا لَوْلَا يَأْتِينَا بِآيَةٍ مِّن رَّبِّهِ ۚ أَوَلَمْ تَأْتِهِم بَيِّنَةُ مَا فِي الصُّحُفِ الْأُولَىٰ ﴿١٣٣﴾ وَلَوْ أَنَّا أَهْلَكْنَاهُم بِعَذَابٍ مِّن قَبْلِهِ لَقَالُوا رَبَّنَا لَوْلَا أَرْسَلْتَ إِلَيْنَا رَسُولًا فَنَتَّبِعَ آيَاتِكَ مِن قَبْلِ أَن نَّذِلَّ وَنَخْزَىٰ ﴿١٣٤﴾ قُلْ كُلٌّ مُّتَرَبِّصٌ فَتَرَبَّصُوا ۖ فَسَتَعْلَمُونَ مَنْ أَصْحَابُ الصِّرَاطِ السَّوِيِّ وَمَنِ اهْتَدَىٰ ﴿١٣٥﴾



(Алла): "Міне осылай. Өйткені саған аяттарымыз келген еді. Сонда сен оны ұмытқан едің. Сол сияқты бүгін сен де ұмытыларсың" дейді. (126) Ал міне сөйтіп, шектен шыққан, Раббының аяттарына иман келтірмеген кісіні жазаландырамыз. Әрине ахирет азабы әрі қатты әрі тұрақты. (127) Оларды жұрттарында жүріп жүрген өздерінен бұрынғы Біз жоқ еткен нәсілдер (дін үлгісі) жолға салмады ма? Рас мұнда ақыл иелеріне өнеге бар. (128) Егер Раббыңнан бекітілген сөз; белгіленген бір мерзім болмаса, әрине істері біткен болар еді. (129) (Мұхаммед Ғ.С.) сонда олардың айтқандарына сабыр ет. Күн шығудан бұрын да батудан бұрын да Раббыңды мақтай пәкте. Кеш мезгілдерінде және күндіздің айналасында да пәкте. Мүмкін ризалыққа бөленерсің. (130) Біз олардың кейбіреуіне сынау үшін берген дүние тіршілігінің ғана сәні түріндегі нәрселерге көзіңді сүзбе. Раббыңның несібесі хайырлы да тұрақты. (131) Үй-ішіңді намазға бұйыр және өзің де оған көңіл бөл. Біз сенен ризық тілемейміз. Сені біз ризықтандырамыз. Соңғы табыс тақуаға тән. (132) Олар: "Бұл, Раббынан бір мұғжиза неге келтірмейді?",- деді. Оларға, бұрынғы кітаптарда ашық дәлелдер келмеді ме? (Бұрынғы Інжіл, Тәуратты және т.б. кітаптарды қамтыған бұл Құран, осал бір мұғжиза ма? Ж.Б.К.М.Р) (133) Егер бізге бір елші жіберген болсаң, қор және сорлы болудан бұрын аяттарыңа көнер едік" дер еді. (134) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Бәріміз де соңын күтеміз. Ал сендер де күтіңдер. Таяуда кімнің тура жолға ие екендігін, кімнің тура жол тапқандығын білесіңдер" де. (135)


الجزء السابع عشر — سورة الأنبياء

سورة الأنبياء

بسم الله الرحمن الرحيم

اقترب للناس حسابهم وهم في غفلة معرضون ١
ما يأتيهم من ذكر من ربهم محدث إلا استمعوه وهم
يلعبون ٢ لاهية قلوبهم وأسروا النجوى الذين ظلموا
هل هذا إلا بشر مثلكم أفتأتون السحر وأنتم
تبصرون ٣ قال ربي يعلم القول في السماء والأرض
وهو السميع العليم ٤ بل قالوا أضغاث أحلام بل
افتراه بل هو شاعر فليأتنا بآية كما أرسل الأولون
٥ ما آمنت قبلهم من قرية أهلكناها أفهم يؤمنون
٦ وما أرسلنا قبلك إلا رجالا نوحي إليهم فاسألوا أهل
الذكر إن كنتم لا تعلمون ٧ وما جعلناهم جسدا
لا يأكلون الطعام وما كانوا خالدين ٨ ثم صدقناهم
الوعد فأنجيناهم ومن نشاء وأهلكنا المسرفين ٩
لقد أنزلنا إليكم كتابا فيه ذكركم أفلا تعقلون ١٠

٣٢٢

## 21–ӘНБИЯ СҮРЕСІ

"Меккеде түскен. Жүз он екі аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Адам баласының есеп көретін мезгілі таяды. Алайда, олар кәперсіз бет бұруда. (1) Олар, Раббыларынан өздеріне келген әр жаңа ескертуді мүлде ойыншық етіп қана тыңдайды. (2) Олардың жүректері боста. Жасырын кеңескен залымдар: "Бұл сендер сияқты ғана адам. Көре тұра сиқырға ересіңдер ме?",– (деп күңкілдесті.) (3) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Раббым; жер, көктегі сөйленгенді біледі. Сондай–ақ Ол, толық естуші, білуші" деді. (4) Олар: "Олай емес. Бұл шым–шытырық түстер. Жоқ, өзінің жасандысы. Жоқ, ол ақын. Әйтпесе, бізге бұрынғы елшілерше бір белгі келтірсін" деді. (5) Бұлардан бұрынғы біз жоқ еткен кент (халқы) иман келтірмеді. Енді бұлар иман келтіре ме? (6) Сенен бұрын да өздеріне уахи етіп, еркектерді ғана жіберген едік. Егер білмесеңдер Кітап иелерінен сұраңдар. (7) Ол пайғамбарларды тамақ жемейтін бір дене қылмадық. Сондай–ақ олар мәңгі қалушы да емес. (8) Сонан кейін оларға етілген уәдемізді шынға шығарып, оларды және қалаған кісілерімізді құтқардық та шектен шығушыларды жоқ еттік. (9) Сендерге ішінде өздеріңе үгіт болған бір Кітап жібердік. Сонда да түсінбейсіңдер ме? (10)

وكم قصمنا من قرية كانت ظالمة وأنشأنا بعدها قوما
ءاخرين ﴿١١﴾ فلما أحسوا بأسنا إذا هم منها يركضون ﴿١٢﴾
لا تركضوا وارجعوا إلى ما أترفتم فيه ومساكنكم لعلكم
تسألون ﴿١٣﴾ قالوا يا ويلنا إنا كنا ظالمين ﴿١٤﴾ فما زالت تلك
دعواهم حتى جعلناهم حصيدا خامدين ﴿١٥﴾ وما خلقنا
السماء والأرض وما بينهما لاعبين ﴿١٦﴾ لو أردنا أن نتخذ لهوا
لاتخذناه من لدنا إن كنا فاعلين ﴿١٧﴾ بل نقذف بالحق
على الباطل فيدمغه فإذا هو زاهق ولكم الويل مما تصفون
﴿١٨﴾ وله من في السماوات والأرض ومن عنده لا يستكبرون
عن عبادته ولا يستحسرون ﴿١٩﴾ يسبحون الليل والنهار
لا يفترون ﴿٢٠﴾ أم اتخذوا ءالهة من الأرض هم ينشرون
﴿٢١﴾ لو كان فيهما ءالهة إلا الله لفسدتا فسبحان الله رب العرش
عما يصفون ﴿٢٢﴾ لا يسأل عما يفعل وهم يسألون ﴿٢٣﴾ أم
اتخذوا من دونه ءالهة قل هاتوا برهانكم هذا ذكر من معي
وذكر من قبلي بل أكثرهم لا يعلمون الحق فهم معرضون ﴿٢٤﴾



Қаншалаған халқы залым кентті талқандадық та одан кейін басқа ел жараттық. (11) Сонда олар азабымызды сезген сәтте, ол жерден қаша бастады. (12) "Қашпаңдар! Бақ берілген жерге, үйлеріңе қайтыңдар. Мүмкін сұраласыңдар" (деді.) (13) Олар: "Өкінішке орай біз залым екеміз" деді. (14) Осы дауыстары; біз оларды орылған шөп, сөнген отқа айналдырғанға дейін сенбеді. (15) Көк пен жерді және екі арасындағыны ойыншық қып жаратпадық. (16) Егер бір ойыншық жасағымыз келсе де оны жасайтын болсақ өз қасымыздан-ақ жасап алар едік... (17) Егер өтірікті, шындықпен ұрсақ, миын бырқ еткізер еді де сонда ол жойылып, кетер еді. Жасанды сөздеріңнің салдарынан сендерге нендей өкініш. (18) Көктер мен жердегілер Алланікі. Оның қасындағылар, Оған құлшылық қылудан дандайсымайды да шаршамайды. (19) Олар күндіз-түні Алланы дәріптеуден жалықпайды. (20) Оларың жерден жасап алған тәңірлері; солар, өліктерді тірілте ме? (21) Егер жер-көкте Алладан басқа да тәңірлер болса еді, әлбетте екеуі де бұзылып, кетер еді. Ғаршының Раббы Алла, олардың жасанды сипаттарынан пәк. (22) Ол, істегендерінен сұралмайды да олар сұралады. (23) Немесе олар, Алладан өзге тәңірлер жасап алды ма? (Мұхаммед Ғ.С.): "Дәлелдеріңді келтіріңдер. Міне менімен бірге болғандардың Кітабы және менен бұрынғылардың Кітабы" де. Олай емес, олардың көбі шындықты білмейді. Сондықтан олар жалтарады. (24)

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رَّسُولٍ إِلَّا نُوحِيٓ إِلَيۡهِ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ
إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعۡبُدُونِ ٢٥ وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۚ
بَلۡ عِبَادٞ مُّكۡرَمُونَ ٢٦ لَا يَسۡبِقُونَهُۥ بِٱلۡقَوۡلِ وَهُم
بِأَمۡرِهِۦ يَعۡمَلُونَ ٢٧ يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ
وَلَا يَشۡفَعُونَ إِلَّا لِمَنِ ٱرۡتَضَىٰ وَهُم مِّنۡ خَشۡيَتِهِۦ مُشۡفِقُونَ
٢٨ ۞ وَمَن يَقُلۡ مِنۡهُمۡ إِنِّيٓ إِلَٰهٞ مِّن دُونِهِۦ فَذَٰلِكَ نَجۡزِيهِ
جَهَنَّمَۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٩ أَوَلَمۡ يَرَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ
أَنَّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ كَانَتَا رَتۡقٗا فَفَتَقۡنَٰهُمَاۖ وَجَعَلۡنَا
مِنَ ٱلۡمَآءِ كُلَّ شَيۡءٍ حَيٍّۚ أَفَلَا يُؤۡمِنُونَ ٣٠ وَجَعَلۡنَا فِي ٱلۡأَرۡضِ
رَوَٰسِيَ أَن تَمِيدَ بِهِمۡ وَجَعَلۡنَا فِيهَا فِجَاجٗا سُبُلٗا لَّعَلَّهُمۡ
يَهۡتَدُونَ ٣١ وَجَعَلۡنَا ٱلسَّمَآءَ سَقۡفٗا مَّحۡفُوظٗاۖ وَهُمۡ عَنۡ
ءَايَٰتِهَا مُعۡرِضُونَ ٣٢ وَهُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمۡسَ
وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ فِي فَلَكٖ يَسۡبَحُونَ ٣٣ وَمَا جَعَلۡنَا لِبَشَرٖ مِّن قَبۡلِكَ
ٱلۡخُلۡدَۖ أَفَإِيْن مِّتَّ فَهُمُ ٱلۡخَٰلِدُونَ ٣٤ كُلُّ نَفۡسٖ ذَآئِقَةُ
ٱلۡمَوۡتِۗ وَنَبۡلُوكُم بِٱلشَّرِّ وَٱلۡخَيۡرِ فِتۡنَةٗۖ وَإِلَيۡنَا تُرۡجَعُونَ ٣٥

ربع الحزب ٣٣



(Мұхаммед Ғ.С.) сенен бұрын бір пайғамбар жіберсек, оған: "Күдіксіз Менен басқа ешбір тәңір жоқ. Онда Маған ғана құлшылық қылыңдар" деп қана уахи етіп, жібердік. (25) Сонда олар: "Алланың баласы бар" деді. Алла одан пәк. Олай емес, періштелер ардақты құлдары. (Олар періште Алланың қыздары дейтін еді.) (26) Олар, Одан оза сөз сөйлемейді. Сондай–ақ олар, Оның әмірін ғана орындайды. (27) Алла олардың өткенін де келешегін де біледі. Олар, Алланың разы болған кісісіне ғана шапағат ете алады. Олар Алладан қорыққаннан тітірейді. (28) Олардан кім: "Алладан өзге мен де тәңірмін!,– десе, оны тозақпен жазаландырамыз. Залымдардың сазайын сөйтіп тарттырамыз. (29) Қарсы болғандар, негізінде көктер менен жер тиіскен еді.

Екеуін ажыратқанымызды, әр жанды нәрсені судан жаратқанымызды көрмей ме? Сондай–ақ сенбей ме? (30) Жер оларды тербетпесін деп, асқар тауларды орналастырдық. (16–С. 16–А) Және жөн табулары үшін кең жолдар жараттық. (31) Аспанды берік бір төбе қылдық. Олар болса, мұндағы белгілерден бет бұрады. (32) Ол Сондай Алла; түнді, күндізді, күнді және айды жаратты. Әрқайсысы өз айналасында жүзеді. (33) (Мұхаммед Ғ.С.) сенен бұрын да адам баласына мәңгілік (өмір) бермедік. Ал егер сен өлсең сонда олар мәңгі қала ма? (34) Әркім өлімді татады. Сендерді сынап; жаман–жақсы күйге саламыз. Сондай–ақ бізге қайтарыласыңдар. (35)

وَإِذَا رَءَاكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا
أَهَٰذَا ٱلَّذِي يَذۡكُرُ ءَالِهَتَكُمۡ وَهُم بِذِكۡرِ ٱلرَّحۡمَٰنِ
هُمۡ كَٰفِرُونَ ﴿٣٦﴾ خُلِقَ ٱلۡإِنسَٰنُ مِنۡ عَجَلٖۚ سَأُوْرِيكُمۡ
ءَايَٰتِي فَلَا تَسۡتَعۡجِلُونِ ﴿٣٧﴾ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ
إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ﴿٣٨﴾ لَوۡ يَعۡلَمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ حِينَ
لَا يَكُفُّونَ عَن وُجُوهِهِمُ ٱلنَّارَ وَلَا عَن ظُهُورِهِمۡ وَلَا
هُمۡ يُنصَرُونَ ﴿٣٩﴾ بَلۡ تَأۡتِيهِم بَغۡتَةٗ فَتَبۡهَتُهُمۡ فَلَا
يَسۡتَطِيعُونَ رَدَّهَا وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ﴿٤٠﴾ وَلَقَدِ ٱسۡتُهۡزِئَ
بِرُسُلٖ مِّن قَبۡلِكَ فَحَاقَ بِٱلَّذِينَ سَخِرُواْ مِنۡهُم مَّا كَانُواْ بِهِۦ
يَسۡتَهۡزِءُونَ ﴿٤١﴾ قُلۡ مَن يَكۡلَؤُكُم بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ مِنَ
ٱلرَّحۡمَٰنِۗ بَلۡ هُمۡ عَن ذِكۡرِ رَبِّهِم مُّعۡرِضُونَ ﴿٤٢﴾ أَمۡ
لَهُمۡ ءَالِهَةٞ تَمۡنَعُهُم مِّن دُونِنَاۚ لَا يَسۡتَطِيعُونَ نَصۡرَ
أَنفُسِهِمۡ وَلَا هُم مِّنَّا يُصۡحَبُونَ ﴿٤٣﴾ بَلۡ مَتَّعۡنَا هَٰٓؤُلَآءِ
وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ طَالَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡعُمُرُۗ أَفَلَا يَرَوۡنَ أَنَّا نَأۡتِي
ٱلۡأَرۡضَ نَنقُصُهَا مِنۡ أَطۡرَافِهَآۚ أَفَهُمُ ٱلۡغَٰلِبُونَ ﴿٤٤﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) қарсы болғандар, қашан сені көрсе, өзіңді мүлде төлкектеп: "Тәңірлеріңді сөз қылып жүрген осыма?",- дейді. Сондай-ақ олар өздері Рахманның зікіріне (Кітабына) қарсы. (36) Адам баласы асыққыш болып жаратылған. Белгілерімді көрсетемін. Менен тез тілемеңдер. (37) Олар: "Ал егер шын айтсаңдар, осы уәде қашан келеді?",- дейді. (38) Егер қарсы болғандар; оттан беттерін де арқаларын да қорғай алмайтын мезгілді білсе еді. (39) Олай емес! Бейнет оларға кенеттен келіп, өздерін абыржытады. Сонда олар оны тойтара алмайды да өздеріне мұрса да берілмейді. (40) Расында сенен бұрынғы пайғамбарлар да ажуаланған. Сонда мазақтағандардың, төлкектеген нәрселері өз бастарына жеткен. (41) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Сендерді күндіз-түні Алладан кім арашалай алады?",- де. Керісінше олар Раббыларының насихатынан бет бұруда. (42) Немесе бізден өзге өздерін қорғайтын тәңірлері бар ма? Тәңірлері өз бастарына жәрдем ете алмаумен қатар бізден де қолдау таппайды. (43) Әрине, оларды да аталарын да ұзын бір өмірге дейін пайдаландырдық. Ал енді олар, жерді айналасынан (апаттар арқылы) кеміткенімізді көрмей ме? Сонда жеңіске солар ие бола ма? (44)

قل إنما أنذركم بالوحي ولا يسمع الصم الدعاء إذا
ما ينذرون ﴿٤٥﴾ ولئن مستهم نفحة من عذاب ربك
ليقولن يا ويلنا إنا كنا ظالمين ﴿٤٦﴾ ونضع الموازين
القسط ليوم القيامة فلا تظلم نفس شيئا وإن كان
مثقال حبة من خردل أتينا بها وكفى بنا حاسبين
﴿٤٧﴾ ولقد آتينا موسى وهارون الفرقان وضياء وذكرا
للمتقين ﴿٤٨﴾ الذين يخشون ربهم بالغيب وهم من
الساعة مشفقون ﴿٤٩﴾ وهذا ذكر مبارك أنزلناه أفأنتم له
منكرون ﴿٥٠﴾ ۞ ولقد آتينا إبراهيم رشده من قبل وكنا
به عالمين ﴿٥١﴾ إذ قال لأبيه وقومه ما هذه التماثيل التي
أنتم لها عاكفون ﴿٥٢﴾ قالوا وجدنا آباءنا لها عابدين ﴿٥٣﴾
قال لقد كنتم أنتم وآباؤكم في ضلال مبين ﴿٥٤﴾ قالوا
أجئتنا بالحق أم أنت من اللاعبين ﴿٥٥﴾ قال بل ربكم رب السماوات
والأرض الذي فطرهن وأنا على ذلكم من الشاهدين
﴿٥٦﴾ وتالله لأكيدن أصنامكم بعد أن تولوا مدبرين ﴿٥٧﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Шын мәнінде сендерге уахи арқылы ескертемін. Саңырау ескертілсе де дауысты естімейді" де. (45) Рас, егер оларға Раббыңның азабынан азғантай ғана жетсе, олар: "Нендей өкініш! Біз залым екеміз" дейді. (46) Қиямет күні, туралық таразысын қоямыз. Сонда ешкім әділетсіздікке ұшырамайды. Егер бір ұрық түйірінің салмағындай болса да оны әкелеміз. Есеп көруде жеткіліктіміз. (47) Рас Мұса мен Һарұн (Ғ.С.) ға жақсы-жаманды ажырататын, тақуалар үшін жарық және үгіт түрінде Кітап бердік. (48) Олар Раббыларын көрмей-ақ қорқып әрі олар, қияметтен үрейленеді. (49) Бұл Құран біз түсірген мүбарак бір насихат. Енді соған да қарсы келесіңдер ме? (50) Рас, бұрын Ыбырайым (Ғ.С.) ға да туралық берген едік. (51) Сол уақытта ол; әкесіне, еліне: "Мына сендер шоқынған мүсіндер не?",- деді. (52) Олар: "Біз аталарымызды осыған табынған түрде таптық.",- деді. (53) (Ыбырайым Ғ.С.): "Рас сендер де аталарың да адасудасыңдар" деді. (54) Олар: "Сен бізге шындықты әкелдің бе? Ойнап, жүрсің бе?",- деді. (55) "Олай емес. Негізінде сендердің Раббыларың, көктер мен жердің Раббы; соларды Ол жаратты. Сондай-ақ осыларыңа айғақ болушыларданмын" деді. (56) "Аллаға серт етемін! Сендер бұрылып кеткеннен кейін әлбетте бұттарыңа соқтығамын" (деді.) (57)

فَجَعَلَهُمْ جُذَاذًا إِلَّا كَبِيرًا لَّهُمْ لَعَلَّهُمْ إِلَيْهِ يَرْجِعُونَ
﴿٥٨﴾ قَالُوا مَن فَعَلَ هَٰذَا بِآلِهَتِنَا إِنَّهُ لَمِنَ الظَّالِمِينَ ﴿٥٩﴾
قَالُوا سَمِعْنَا فَتًى يَذْكُرُهُمْ يُقَالُ لَهُ إِبْرَاهِيمُ ﴿٦٠﴾ قَالُوا فَأْتُوا بِهِ
عَلَىٰ أَعْيُنِ النَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَشْهَدُونَ ﴿٦١﴾ قَالُوا أَأَنتَ فَعَلْتَ
هَٰذَا بِآلِهَتِنَا يَا إِبْرَاهِيمُ ﴿٦٢﴾ قَالَ بَلْ فَعَلَهُ كَبِيرُهُمْ
هَٰذَا فَاسْأَلُوهُمْ إِن كَانُوا يَنطِقُونَ ﴿٦٣﴾ فَرَجَعُوا إِلَىٰ
أَنفُسِهِمْ فَقَالُوا إِنَّكُمْ أَنتُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٦٤﴾ ثُمَّ نُكِسُوا عَلَىٰ
رُءُوسِهِمْ لَقَدْ عَلِمْتَ مَا هَٰؤُلَاءِ يَنطِقُونَ ﴿٦٥﴾ قَالَ
أَفَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكُمْ شَيْئًا وَلَا
يَضُرُّكُمْ ﴿٦٦﴾ أُفٍّ لَّكُمْ وَلِمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ أَفَلَا
تَعْقِلُونَ ﴿٦٧﴾ قَالُوا حَرِّقُوهُ وَانصُرُوا آلِهَتَكُمْ إِن كُنتُمْ
فَاعِلِينَ ﴿٦٨﴾ قُلْنَا يَا نَارُ كُونِي بَرْدًا وَسَلَامًا عَلَىٰ إِبْرَاهِيمَ ﴿٦٩﴾
وَأَرَادُوا بِهِ كَيْدًا فَجَعَلْنَاهُمُ الْأَخْسَرِينَ ﴿٧٠﴾ وَنَجَّيْنَاهُ
وَلُوطًا إِلَى الْأَرْضِ الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا لِلْعَالَمِينَ ﴿٧١﴾ وَوَهَبْنَا
لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ نَافِلَةً وَكُلًّا جَعَلْنَا صَالِحِينَ ﴿٧٢﴾



Сонда оларды быт-шыт қылып, бәлкім осыған айналар деп, үлкенін ғана қойды. (58) Олар: "Бұны тәңірлерімізге кім істесе де ол, анық залым екен" десті. (59) "Ыбырайым деген бір жігіттің осыларды сөз қып жүргенін естідік" десті. (60) "Оны, көрулері үшін адамдардың көз алдына алып келіңдер" десті. (61) "Әй Ыбырайым! Осыны тәңірлерімізге сен істедің бе?",- десті. (62) "Бәлкім мына олардың үлкені істеген шығар. Егер сөйлей алатын болса, олардан сұраңдар" деді. (63) Олар өзара: "Шынында сендер залымсыңдар" десті. (64) Сосын олар, мүсеуірей сүлкійіп: "Расында бұлардың сөйлемейтінін білесің ғой" деді. (65) "Онда сендер Алланы қойып, өздеріңе ешбір пайда, зиян келтіре алмайтын нәрсеге табынасыңдар ма?" (66) "Түһ! Сендерге де Алланы қойып, табынғандарыңа да. Енді де түсінбейсіңдер ме?",- деді. (67) Олар: "Егер бір нәрсе істейтін болсаңдар, Ыбырайымды өртеп, тәңірлеріңе көмек етіңдер" десті. (Олар, Ыбырайымның қол-аяғын байлап, "мұнжаньқ" деген атқы арқылы отқа атарда Жебрейіл (Ғ.С.) келіп: "Бір хажетің бар ма?",- дегенде: "Саған хажетім жоқ" дейді. "Онда Раббыңнан тіле!",- дегенде: "Өзіне халім мәлім. Алла маған жетеді, Ол нендей жақсы ие" деп, нағыз Алла ға ғана сиынады. Б.М.Х.) (68) "Әй от! Ыбырайымға салқын, зиянсыз бол" дедік. (69) Олардың Ыбырайым (Ғ.С.) ға қастық істегілері келді. Бірақ өздерін сәтсіздікке ұшыраттық. (70) Лұт (Ғ.С.) ты құтқарып, әлемдер үшін мұбарак болған жерге жеткіздік. (71) Ыбырайым (Ғ.С.) ға Ысхақты артықша Яғқұпты бердік. Бәрін де түзу кісілер еттік. (72)

وَجَعَلْنَٰهُمْ أَئِمَّةً يَهْدُونَ بِأَمْرِنَا وَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِمْ فِعْلَ
ٱلْخَيْرَٰتِ وَإِقَامَ ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءَ ٱلزَّكَوٰةِ وَكَانُوا۟ لَنَا
عَٰبِدِينَ ﴿٧٣﴾ وَلُوطًا ءَاتَيْنَٰهُ حُكْمًا وَعِلْمًا وَنَجَّيْنَٰهُ مِنَ
ٱلْقَرْيَةِ ٱلَّتِى كَانَت تَّعْمَلُ ٱلْخَبَٰٓئِثَ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمَ سَوْءٍ
فَٰسِقِينَ ﴿٧٤﴾ وَأَدْخَلْنَٰهُ فِى رَحْمَتِنَآ إِنَّهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ
﴿٧٥﴾ وَنُوحًا إِذْ نَادَىٰ مِن قَبْلُ فَٱسْتَجَبْنَا لَهُۥ فَنَجَّيْنَٰهُ
وَأَهْلَهُۥ مِنَ ٱلْكَرْبِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٧٦﴾ وَنَصَرْنَٰهُ مِنَ ٱلْقَوْمِ
ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَآ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمَ سَوْءٍ فَأَغْرَقْنَٰهُمْ
أَجْمَعِينَ ﴿٧٧﴾ وَدَاوُۥدَ وَسُلَيْمَٰنَ إِذْ يَحْكُمَانِ فِى ٱلْحَرْثِ إِذْ
نَفَشَتْ فِيهِ غَنَمُ ٱلْقَوْمِ وَكُنَّا لِحُكْمِهِمْ شَٰهِدِينَ ﴿٧٨﴾
فَفَهَّمْنَٰهَا سُلَيْمَٰنَ وَكُلًّا ءَاتَيْنَا حُكْمًا وَعِلْمًا وَسَخَّرْنَا
مَعَ دَاوُۥدَ ٱلْجِبَالَ يُسَبِّحْنَ وَٱلطَّيْرَ وَكُنَّا فَٰعِلِينَ ﴿٧٩﴾
وَعَلَّمْنَٰهُ صَنْعَةَ لَبُوسٍ لَّكُمْ لِتُحْصِنَكُم مِّنۢ بَأْسِكُمْ
فَهَلْ أَنتُمْ شَٰكِرُونَ ﴿٨٠﴾ وَلِسُلَيْمَٰنَ ٱلرِّيحَ عَاصِفَةً تَجْرِى بِأَمْرِهِۦٓ
إِلَى ٱلْأَرْضِ ٱلَّتِى بَٰرَكْنَا فِيهَا وَكُنَّا بِكُلِّ شَىْءٍ عَٰلِمِينَ ﴿٨١﴾



Оларды әміріміз бойынша, тура жол көрсететін басшы қылып, оларға жақсылық істеуді, намазды орындауды, зекет беруді уахи қылдық. Олар бізге құлшылық қылушы еді. (73) Лұт (Ғ.С.) қа хикмет, ғылым бердік. Жаман істер істейтін кенттен құтқардық. Рас олар, жаман бұзық ел еді. (74) Оны рахметімізге бөледік. Рас ол жақсылардан еді. (75) Бұрын жалбарынған Нұх (Ғ.С.) тың тілегін қабыл етіп, оны әрі үй-ішін зор апаттан құтқарған едік. (76) Оны, аяттарымызды жасынға шығарған елден қорғадық. Өйткені олар, сұмпайы ел еді. Сонда оларды түгел суға батырдық. (77) Дауыт пен Сүлеймен (Ғ.С.) ді есіңе ал. Екеуі бір елдің қойы түнде егінге түсіп, соған билік айтқанда, биліктерін көріп тұрдық. (Дауыт Ғ.С.: "Егін иесі қойды алсын" деп билік қылғанда; баласы, Сүлеймен: "Қой иесі егінді бағып, жетілдіргенге дейін қой егін иесінде тұрсын" дейді. Б.М.Р.) (78) Сонда оны Сүлейменнің көкейіне салдық. Негізінен де әрқайсысына әкемшілік, білім бердік. Және Дауыт (Ғ.С.) пен бірге Алланы дәріптейтін тауларды, құсты бой ұсындырдық. Оны Біз істедік. (79) Дауыт (Ғ.С.) қа сендерді соғыстан қорғау үшін сауыт жасау өнерін үйреткен едік. Сонда сендер шүкір етесіңдер ме? (80) Сүлеймен (Ғ.С.) ге қатты желді бағындырдық. Оның әмірімен, біз мүбарак қылған жерге жүреді. (Сүлеймен (Ғ.С.) нің тағы желмен ұшып; Шамға, Йеменге дейін баратын еді. Б.К.Р.Х.Ж-Қ.) (34-С. 12-А. 38-С. 36-А.) (81)

وَمِنَ ٱلشَّيَٰطِينِ مَن يَغُوصُونَ لَهُۥ وَيَعۡمَلُونَ عَمَلٗا
دُونَ ذَٰلِكَۖ وَكُنَّا لَهُمۡ حَٰفِظِينَ ﴿٨٢﴾ ۞ وَأَيُّوبَ إِذۡ
نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَسَّنِيَ ٱلضُّرُّ وَأَنتَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿٨٣﴾
فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ فَكَشَفۡنَا مَا بِهِۦ مِن ضُرّٖۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ أَهۡلَهُۥ
وَمِثۡلَهُم مَّعَهُمۡ رَحۡمَةٗ مِّنۡ عِندِنَا وَذِكۡرَىٰ لِلۡعَٰبِدِينَ ﴿٨٤﴾
وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِدۡرِيسَ وَذَا ٱلۡكِفۡلِۖ كُلّٞ مِّنَ ٱلصَّٰبِرِينَ
﴿٨٥﴾ وَأَدۡخَلۡنَٰهُمۡ فِي رَحۡمَتِنَآۖ إِنَّهُم مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ
﴿٨٦﴾ وَذَا ٱلنُّونِ إِذ ذَّهَبَ مُغَٰضِبٗا فَظَنَّ أَن لَّن نَّقۡدِرَ عَلَيۡهِ
فَنَادَىٰ فِي ٱلظُّلُمَٰتِ أَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبۡحَٰنَكَ إِنِّي
كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٨٧﴾ فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ وَنَجَّيۡنَٰهُ
مِنَ ٱلۡغَمِّۚ وَكَذَٰلِكَ نُـۨجِي ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿٨٨﴾ وَزَكَرِيَّآ
إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥ رَبِّ لَا تَذَرۡنِي فَرۡدٗا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡوَٰرِثِينَ
﴿٨٩﴾ فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ وَوَهَبۡنَا لَهُۥ يَحۡيَىٰ وَأَصۡلَحۡنَا
لَهُۥ زَوۡجَهُۥٓۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِ
وَيَدۡعُونَنَا رَغَبٗا وَرَهَبٗاۖ وَكَانُواْ لَنَا خَٰشِعِينَ ﴿٩٠﴾

الحزب ٣٣



Оған суға сүңгитін, басқа істер де істейтін жындардан да мойынсал қылдық. Сондай-ақ олардың бақылаушысы едік. (34-С.12-А.) (82) Әйүп (Ғ.С.) те Раббына: "Маған бір бәле келді. Сен мәрхамет етушілердің абзалысың" деп, жалбарынды. (83) Сонда тілегін қабыл етіп, өзіндегі науқасты айықтырып, Сондай-ақ құлшылық қылушыларға ғибрат үшін өзіне семьясын және олармен бірге бір есе артық мәрхамет етіп, бердік. (Алла сынамаққа балаларын, мал-мүлкін алып, құрт ауру берсе де қабақ шытпай сабыр еткендіктен; науқасынан айықтырып, бұрынғыдан екі есе әулет, дәулет береді. Ж.Б.М.К.Р.Х.) (84) Ысмайыл, Ыдрыс, Зүлкәфил (Ғ.С.) дерге де (мәрхамет еткен едік.) Солардың барлығы да сабырлы еді. (85) Сондай-ақ оларды мәрхаметімізге бөледік. Өйткені олар, игілерден еді. (86) Юнысты есіңе ал. Сол уақытта ашуланып, кетіп қалды да біздің еш тарлық қылмауымызды ойлап, сонда қараңғылықтар ішінде (балықтың қарнында): "Сенен басқа ешбір тәңір жоқ. Пәксін. Шын мәнінде мен қателесушілерден болдым" деп, жалбарынды. (37-С. 138-А.) (Айтқанына көнбеген еліне, ашуланып, бет алды кетіп, бір кемеге отырғанда балық жұтады. Б.М.К.Р.Х.) (87) Тілегін қабыл етіп, оны қайғыдан құтқардық. Міне иман келтіргендерді сөйтіп құтқарамыз. (88) Зәкерияны да есіңе ал. Раббына: " Раббым! Мені жалғыз қойма. Сен ең жақсы мұрагерсің" деп жалбарынды. (89) Сонда тілегін қабыл етіп, оған Яхяны бердік. Әрі жұбайын жасарттық. Өйткені бұлар, жақсылықтарға ұмтылады. Бізден үмітпен қорқу арасында тілейді де бізге бәйек болады. (90)

وَٱلَّتِيٓ أَحۡصَنَتۡ فَرۡجَهَا فَنَفَخۡنَا فِيهَا مِن رُّوحِنَا
وَجَعَلۡنَٰهَا وَٱبۡنَهَآ ءَايَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٩١ إِنَّ هَٰذِهِۦٓ
أُمَّتُكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَأَنَا۠ رَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُونِ ٩٢
وَتَقَطَّعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡۖ كُلٌّ إِلَيۡنَا رَٰجِعُونَ ٩٣
فَمَن يَعۡمَلۡ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَلَا كُفۡرَانَ
لِسَعۡيِهِۦ وَإِنَّا لَهُۥ كَٰتِبُونَ ٩٤ وَحَرَٰمٌ عَلَىٰ قَرۡيَةٍ
أَهۡلَكۡنَٰهَآ أَنَّهُمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ٩٥ حَتَّىٰٓ إِذَا فُتِحَتۡ
يَأۡجُوجُ وَمَأۡجُوجُ وَهُم مِّن كُلِّ حَدَبٖ يَنسِلُونَ ٩٦
وَٱقۡتَرَبَ ٱلۡوَعۡدُ ٱلۡحَقُّ فَإِذَا هِيَ شَٰخِصَةٌ أَبۡصَٰرُ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ يَٰوَيۡلَنَا قَدۡ كُنَّا فِي غَفۡلَةٖ مِّنۡ هَٰذَا بَلۡ كُنَّا
ظَٰلِمِينَ ٩٧ إِنَّكُمۡ وَمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ
ٱللَّهِ حَصَبُ جَهَنَّمَ أَنتُمۡ لَهَا وَٰرِدُونَ ٩٨ لَوۡ كَانَ
هَٰٓؤُلَآءِ ءَالِهَةٗ مَّا وَرَدُوهَاۖ وَكُلّٞ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٩٩
لَهُمۡ فِيهَا زَفِيرٞ وَهُمۡ فِيهَا لَا يَسۡمَعُونَ ١٠٠ إِنَّ ٱلَّذِينَ
سَبَقَتۡ لَهُم مِّنَّا ٱلۡحُسۡنَىٰٓ أُوْلَٰٓئِكَ عَنۡهَا مُبۡعَدُونَ ١٠١



Сондай абыройын қорғаған (Мәрям) ға рүхымыздан үрледік. Сондай–ақ өзін де ұлын да бүкіл әлемге ғибрат қылдық. (91) Осы сендердің үмметтерің бір–ақ үммет. Мен Раббыларың. Сондықтан Маған ғана құлшылық қылыңдар. (Алланы бірлеуші бүкіл пайғамбарлар келтірген дін, Ислам діні. Сондықтан бір–ақ үмметсіңдер. Ж.Б.М.Р.К.) (92) Олар араларында дін істерін бөлшектеді. Негізінде барлығы бізге қайтады. (93) Сонда кім иман келтіріп, жақсылық істесе, оның еңбегі босқа кетпейді. Күдіксіз оған жазамыз. (94) Біз жоқ еткен кент халқының бізге қайтпауы мүмкін емес. (95) Яжүж, Мажүж ағытылып, әрбір төбеден келгенге дейін. (Хадис кітаптарында заман ақырға таяғанда: Яжүж, Мажүж шығатындығы білдірілген. Тәпсір Мадарік.) (96) Ол шын уәде (қиямет) таяса, сол уақытта қарсы болғандардың көздері шарасынан шығып: "Әттеген–ай! Біз бұдан кәперсіз залым екенміз" дейді. (97) Сендер және Алладан өзге табынған нәрселерің, тозақтың отынысыңдар. Сендер соған кіресіңдер. (98) Егер олар тәңір болса, оған кірмес еді. Барлығы онда мүлде қалады. (99) Олар, тозақта ыңыранып, олар ол жерде еш нәрсе естімейді. (100) Күдіксіз өздеріне Бізден игілік жазылғандар, солар тозақтан аулақ болады. (101)

لا يسمعون حسيسها وهم في ما اشتهت أنفسهم
خالدون ﴿١٠٢﴾ لا يحزنهم الفزع الأكبر وتتلقاهم
الملائكة هذا يومكم الذي كنتم توعدون
﴿١٠٣﴾ يوم نطوي السماء كطي السجل للكتب كما
بدأنا أول خلق نعيده وعدا علينا إنا كنا فاعلين
﴿١٠٤﴾ ولقد كتبنا في الزبور من بعد الذكر أن الأرض
يرثها عبادي الصالحون ﴿١٠٥﴾ إن في هذا لبلاغا
لقوم عابدين ﴿١٠٦﴾ وما أرسلناك إلا رحمة للعالمين
﴿١٠٧﴾ قل إنما يوحى إلي أنما إلهكم إله واحد
فهل أنتم مسلمون ﴿١٠٨﴾ فإن تولوا فقل آذنتكم
على سواء وإن أدري أقريب أم بعيد ما توعدون ﴿١٠٩﴾
إنه يعلم الجهر من القول ويعلم ما تكتمون
﴿١١٠﴾ وإن أدري لعله فتنة لكم ومتاع إلى حين ﴿١١١﴾ قال
رب احكم بالحق وربنا الرحمن المستعان على ما تصفون ﴿١١٢﴾

سورة الحج



Олар тозақтың сыбдырын да естімейді. Сондай-ақ олар жаннаттағы көңілдері қалаған нәрселерінде мәңгі қалады. (102) Оларды қорқыныштың ең зоры уайымдатпайды да оларды періштелер: "Міне бұл сендерге уәде етілген күн" деп қарсы алады. (103) Ол күнде, көкті, кітаптың бетін бүктегендей бүктейміз де, әуел бастағыдай қайта жаратамыз. Бұл Бізге бір міндет. Шынында Біз орындаймыз. (104) Расында Тәураттан кейінгі Зәбүрде: "Жерге игі құлдарым мұрагер болады" деп жаздық. (24-С.55-А.) (105) Күдіксіз осы Құранда, құлшылық қылған елге, әрине бір ұқтыру бар. (106) (Мұхаммед Ғ.С.) Біз сені бүкіл әлемге рахмет етіп қана жібердік. (107) "Шын мәнінде маған, Тәңірлерің бір-ақ Тәңір деп уахи етілді. Онда Соған бой ұсынасыңдар ма?",- де. (108) Ал сонда егер олар жүз бұрса: "Сендерді тегіс құлақтандырдым. Сендерге уәде етілген нәрсе алыс па? Жақын ба? Білмеймін" де. (109) "Күдіксіз Алла, сөздің көрнеуін де біледі, жасырғандарыңды да біледі." (110) "Білмеймін. (Бәлкім бұл (мерзім) сендер үшін бір сынау, бір заманға дейін пайдалану шығар." (111) (Мұхаммед Ғ.С.): "Раббым, туралықпен үкім ет. Жасама суреттеулеріңе, мейірімді Раббымыздан жәрдем тіленеді" деді. (112)

الحزب ٣٤

بسم الله الرحمن الرحيم

يا أيها الناس اتقوا ربكم إن زلزلة الساعة شيء
عظيم ﴿١﴾ يوم ترونها تذهل كل مرضعة عما
أرضعت وتضع كل ذات حمل حملها وترى الناس
سكارى وما هم بسكارى ولكن عذاب الله شديد
﴿٢﴾ ومن الناس من يجادل في الله بغير علم ويتبع كل
شيطان مريد ﴿٣﴾ كتب عليه أنه من تولاه فأنه يضله
ويهديه إلى عذاب السعير ﴿٤﴾ يا أيها الناس إن كنتم في
ريب من البعث فإنا خلقناكم من تراب ثم من نطفة ثم
من علقة ثم من مضغة مخلقة وغير مخلقة لنبين لكم
ونقر في الأرحام ما نشاء إلى أجل مسمى ثم نخرجكم
طفلا ثم لتبلغوا أشدكم ومنكم من يتوفى
ومنكم من يرد إلى أرذل العمر لكيلا يعلم من
بعد علم شيئا وترى الأرض هامدة فإذا أنزلنا عليها
الماء اهتزت وربت وأنبتت من كل زوج بهيج ﴿٥﴾



## 22–ХАЖ СҮРЕСІ

Мединеде түскен, жетпіс сегіз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Әй адам баласы! Раббыларыңнан қорқыңдар. Расында қияметтің сілкінісі үлкен нәрсе. (1) Ол күні, әр емізушінің емізгенін ұмытқанын және әрбір буаз жәндіктің іш тастағанын көресің. Адамдарды мас түрде көресің. Негізінде олар мас емес. Бірақ Алланың азабы қатты. (2) Адамдардың кейі, Алла жайында білмей таласады да қасарысқан шайтанға ілеседі. (3) Негізінде кім шайтанды дос көрсе; ол, оны адастырып, тозақ отына бастайды деп жазылған. (4) Әй адам баласы! Егер өлгеннен кейін тірілуден күдіктенсеңдер, әрине біз сендерді топырақтан сонан соң жыныстық тамшыдан, кейін ұйыған қаннан тағы бейнеленген, бейнеленбеген кесек еттен өздеріңе тектеріңді білдіру үшін жараттық. Сондай-ақ жатырларда қалаған мерзімге дейін қойып қоямыз. Соңында бөбек түрінде шығарамыз. Одан кейін ержетесіңдер. Кейбіреулерің қайтыс болып, кейбіреулерің әр нәрсені білгеннен кейін түк білмейтін өмірдің ең нашарына қайтарыласыңдар. Қураған жерді көресің. Оған жаңбыр жаудырсақ, құлпырып, көпсіді де әр түрлі көркем өсімдік өндірді. (5)

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ وَأَنَّهُۥ يُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ وَأَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ
﴿٦﴾ وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا وَأَنَّ ٱللَّهَ يَبْعَثُ مَن فِى
ٱلْقُبُورِ ﴿٧﴾ وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِى ٱللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَلَا هُدًى
وَلَا كِتَٰبٍ مُّنِيرٍ ﴿٨﴾ ثَانِىَ عِطْفِهِۦ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ لَهُۥ فِى
ٱلدُّنْيَا خِزْىٌ وَنُذِيقُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ عَذَابَ ٱلْحَرِيقِ ﴿٩﴾ ذَٰلِكَ
بِمَا قَدَّمَتْ يَدَاكَ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿١٠﴾ وَمِنَ ٱلنَّاسِ
مَن يَعْبُدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ حَرْفٍ فَإِنْ أَصَابَهُۥ خَيْرٌ ٱطْمَأَنَّ بِهِۦ وَإِنْ أَصَابَتْهُ
فِتْنَةٌ ٱنقَلَبَ عَلَىٰ وَجْهِهِۦ خَسِرَ ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةَ ذَٰلِكَ هُوَ
ٱلْخُسْرَانُ ٱلْمُبِينُ ﴿١١﴾ يَدْعُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُۥ
وَمَا لَا يَنفَعُهُۥ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلضَّلَٰلُ ٱلْبَعِيدُ ﴿١٢﴾ يَدْعُوا۟ لَمَن
ضَرُّهُۥٓ أَقْرَبُ مِن نَّفْعِهِۦ لَبِئْسَ ٱلْمَوْلَىٰ وَلَبِئْسَ ٱلْعَشِيرُ ﴿١٣﴾
إِنَّ ٱللَّهَ يُدْخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٍ
تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ إِنَّ ٱللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ﴿١٤﴾ مَن كَانَ
يَظُنُّ أَن لَّن يَنصُرَهُ ٱللَّهُ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ فَلْيَمْدُدْ بِسَبَبٍ إِلَى
ٱلسَّمَآءِ ثُمَّ لْيَقْطَعْ فَلْيَنظُرْ هَلْ يُذْهِبَنَّ كَيْدُهُۥ مَا يَغِيظُ ﴿١٥﴾



Осы дәлелдер бойынша, шын мәнінде Алла; Ол, хақ. Күдіксіз Ол, өлікті тірілтеді. Өйткені, әр нәрсеге күші жетеді. (6) Әлбетте қиямет келеді. Онда күдік жоқ. Шәксіз Алла, қабырдағыларды тірілтеді. (7) Адамдардың кейі; білімсіз, жолбасшысыз және сәуле беруші кітабы да жоқ. Алла жайында таласады. (8) Алланың жолынан адастыру үшін тоң мойындық істейді. Оған дүниеде қорлық бар. Әрі қиямет күнінде, жандырушы азаптың дәмін таттырамыз. (9) "Бұл бұрыннан қолекі істегендеріңнің сазайы." Расында Алла құлдарына зұлымдық қылушы емес. (10) Адамдардан Аллаға немқұрайды құлшылық қылатындар бар. Егер оған бір жақсылық келсе, сол себепті көңілдері орнығады да егер оған бір кесір тисе; жалтарып, дүние, ахиретте зиян тартады. Міне бұл ашық зиян. (11) Олар Алладан өзге өздеріне пайда, зиян бере алмайтын нәрселерге сиынады. Міне сол ұзақ адасу. (12) Сөйтіп олар, пайдасынан зияны жақын біреулерге сиынады. Әрине нендей жаман қожайын! Нендей жаман сыбайлас! (13) Күдіксіз Алла, иман келтіріп, түзу іс істегендерді, астарынан өзендер ағатын бақшаларға кіргізеді. Шынында Алла қалағанын істейді. (14) Кім; Алла, дүние, ахиретте пайғамбарға әсте жәрдем етпейді деп, ойласа, дереу бір жіппен төбеге асылып, сосын соны кессін де көрсін. (Буынып, өліп көрсін.) Оның бұл амалы ызаланған нәрсесін келтіре ала ма? (Ж.Б.М.К.Р.) (15)

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَٰهُ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ وَأَنَّ ٱللَّهَ يَهْدِى مَن يُرِيدُ
﴿١٦﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَٱلَّذِينَ هَادُوا۟ وَٱلصَّٰبِـِٔينَ وَٱلنَّصَٰرَىٰ
وَٱلْمَجُوسَ وَٱلَّذِينَ أَشْرَكُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ يَفْصِلُ بَيْنَهُمْ
يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿١٧﴾ أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ
يَسْجُدُ لَهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ وَٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ
وَٱلنُّجُومُ وَٱلْجِبَالُ وَٱلشَّجَرُ وَٱلدَّوَآبُّ وَكَثِيرٌ مِّنَ ٱلنَّاسِ ۖ
وَكَثِيرٌ حَقَّ عَلَيْهِ ٱلْعَذَابُ ۗ وَمَن يُهِنِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن مُّكْرِمٍ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ يَفْعَلُ مَا يَشَآءُ ۩ ﴿١٨﴾ ۞ هَٰذَانِ خَصْمَانِ ٱخْتَصَمُوا۟
فِى رَبِّهِمْ ۖ فَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ قُطِّعَتْ لَهُمْ ثِيَابٌ مِّن نَّارٍ يُصَبُّ
مِن فَوْقِ رُءُوسِهِمُ ٱلْحَمِيمُ ﴿١٩﴾ يُصْهَرُ بِهِۦ مَا فِى بُطُونِهِمْ
وَٱلْجُلُودُ ﴿٢٠﴾ وَلَهُم مَّقَٰمِعُ مِنْ حَدِيدٍ ﴿٢١﴾ كُلَّمَآ أَرَادُوٓا۟
أَن يَخْرُجُوا۟ مِنْهَا مِنْ غَمٍّ أُعِيدُوا۟ فِيهَا وَذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلْحَرِيقِ
﴿٢٢﴾ إِنَّ ٱللَّهَ يُدْخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ
أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٍ وَلُؤْلُؤًا ۖ وَلِبَاسُهُمْ فِيهَا حَرِيرٌ ﴿٢٣﴾



Сөйтіп Құранды ашық-ашық аяттар түрінде түсірдік. Рас Алла, қалағанын тура жолға салады. (16) Расында иман келтіргендер, Яһуди болғандар, Сабилар, Христиандар, Мәжүсилер және Аллаға шерік қосқандар, күдіксіз Алла, осылардың арасына билік айтады. Шын мәнінде Алла әр нәрсеге айғақ. (17) (Сәжде аяты бар.) (Мұхаммед Ғ.С.) көрмейсің бе? Аллаға; көктерде, жерде болған әркім; күн, ай, жұлдыздар, таулар, ағаш, хайуандар және адамдардың көбі сәжде қылады. Және де олардың көбіне азап тиісті болған. Алла кімді қорласа, сонда оны, ешбір құрметтеуші болмайды. Күдіксіз Алла, қалағанын істейді. (18) Осы, Раббылары жайында таласқан екі әріптес: Қарсы болғандарға, оттан киім пішілген, төбелерінің үстінен қайнап тұрған су құйылады. (19) Онымен олардың ішіндегілері және терілеріерітіледі. (20) Олар үшін темірден күрзілер болады. (21) Қашан олар, тозақтың бейнетінен шығуды қаласа, оған қайта итеріледі де: "Жандырушы азаптың дәмін татыңдар!",- (делінеді.) (22) Күдіксіз Алла; иман келтіріп, ізгі іс істегендерді, астарынан өзендер ағатын бақшаларға кіргізеді. Олар онда алтын және інжу білезіктермен безенеді. Ондағы киімдері де жібек болады. (23)

وَهُدُوٓاْ إِلَى ٱلطَّيِّبِ مِنَ ٱلْقَوْلِ وَهُدُوٓاْ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلْحَمِيدِ
﴿٢٤﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلْمَسْجِدِ
ٱلْحَرَامِ ٱلَّذِي جَعَلْنَٰهُ لِلنَّاسِ سَوَآءً ٱلْعَٰكِفُ فِيهِ وَٱلْبَادِۚ
وَمَن يُرِدْ فِيهِ بِإِلْحَادِۭ بِظُلْمٍ نُّذِقْهُ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٥﴾
وَإِذْ بَوَّأْنَا لِإِبْرَٰهِيمَ مَكَانَ ٱلْبَيْتِ أَن لَّا تُشْرِكْ بِي
شَيْـًٔا وَطَهِّرْ بَيْتِيَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلْقَآئِمِينَ وَٱلرُّكَّعِ
ٱلسُّجُودِ ﴿٢٦﴾ وَأَذِّن فِي ٱلنَّاسِ بِٱلْحَجِّ يَأْتُوكَ رِجَالًا وَعَلَىٰ
كُلِّ ضَامِرٍ يَأْتِينَ مِن كُلِّ فَجٍّ عَمِيقٍ ﴿٢٧﴾ لِّيَشْهَدُواْ
مَنَٰفِعَ لَهُمْ وَيَذْكُرُواْ ٱسْمَ ٱللَّهِ فِيٓ أَيَّامٍ مَّعْلُومَٰتٍ
عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّنۢ بَهِيمَةِ ٱلْأَنْعَٰمِۖ فَكُلُواْ مِنْهَا وَأَطْعِمُواْ
ٱلْبَآئِسَ ٱلْفَقِيرَ ﴿٢٨﴾ ثُمَّ لْيَقْضُواْ تَفَثَهُمْ وَلْيُوفُواْ
نُذُورَهُمْ وَلْيَطَّوَّفُواْ بِٱلْبَيْتِ ٱلْعَتِيقِ ﴿٢٩﴾ ذَٰلِكَ وَمَن
يُعَظِّمْ حُرُمَٰتِ ٱللَّهِ فَهُوَ خَيْرٌ لَّهُۥ عِندَ رَبِّهِۦۗ وَأُحِلَّتْ
لَكُمُ ٱلْأَنْعَٰمُ إِلَّا مَا يُتْلَىٰ عَلَيْكُمْۖ فَٱجْتَنِبُواْ
ٱلرِّجْسَ مِنَ ٱلْأَوْثَٰنِ وَٱجْتَنِبُواْ قَوْلَ ٱلزُّورِ ﴿٣٠﴾



Олар, көркем сөзге көндіріліп, мақтаулы Алланың жолына салынғандар. (Көркем сөз: Алладан басқа ешбір тәңір жоқ. Ж.Б.М.К.Р.) (24) Шынында қарсы болғандарға, Алланың жолынан сондай-ақ Біз; оның тұрғындарымен шеттен келуші адамдарға тең қылған Месжід Харамнан тосқандарға және кім онда зұлымдықпен жолдан шығуды қаласа, оған жан түршігерлік азаптың дәмін таттырамыз. (25) Сол уақытта Ыбырайым (Ғ.С.) ды Қағбаның орнына: "Маған ешбір нәрсені ортақ қоспа! Тауап етушілерге, тік тұрып, еңкейіп және бас қойып, құлшылық қылушыларға таза ұста" деп, орналастырған едік. (26) Адамдарды хажға шақыр. Олар жаяу және көлік үстінде әрбір алыс жолдардан саған келеді. (27) Олар өздеріне тән пайдаларын көрсін. Сондай-ақ өздеріне берілген малдардан белгілі күндерде Алланың атын алсын. (Құрбан шалсын.) Одан өздерің де жеңдер және жоқ-жітікке де жегізіңдер. (28) Сонан соң олар кірлерін кетірсін. (Шаш, тырнағын алып, ыхрамнан шықсын.) Және айтқан нәзірлерін орындап, Кағбаны тауап қылсын. (29) Міне осы, кім Алланың ардақтағандарын жоғары бағаласа; сонда оған Раббыларының қасында хайырлы. Сендерге арамдығы білдірілгеннен басқа малдар, халал қылынды. Ал енді нәжіс бұттардан сақтаныңдар. Сондай-ақ өтірік сөздерден сақтаныңдар. (16-С.116-А.) (30)

حُنَفَآءَ لِلَّهِ غَيْرَ مُشْرِكِينَ بِهِۦ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَكَأَنَّمَا خَرَّ مِنَ
ٱلسَّمَآءِ فَتَخْطَفُهُ ٱلطَّيْرُ أَوْ تَهْوِى بِهِ ٱلرِّيحُ فِى مَكَانٍ سَحِيقٍ
﴿٣١﴾ ذَٰلِكَ وَمَن يُعَظِّمْ شَعَٰٓئِرَ ٱللَّهِ فَإِنَّهَا مِن تَقْوَى ٱلْقُلُوبِ
﴿٣٢﴾ لَكُمْ فِيهَا مَنَٰفِعُ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ مَحِلُّهَآ إِلَى ٱلْبَيْتِ
ٱلْعَتِيقِ ﴿٣٣﴾ وَلِكُلِّ أُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنسَكًا لِّيَذْكُرُوا۟ ٱسْمَ
ٱللَّهِ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّنۢ بَهِيمَةِ ٱلْأَنْعَٰمِ ۗ فَإِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ
فَلَهُۥٓ أَسْلِمُوا۟ ۗ وَبَشِّرِ ٱلْمُخْبِتِينَ ﴿٣٤﴾ ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَجِلَتْ
قُلُوبُهُمْ وَٱلصَّٰبِرِينَ عَلَىٰ مَآ أَصَابَهُمْ وَٱلْمُقِيمِى ٱلصَّلَوٰةِ وَمِمَّا
رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٣٥﴾ وَٱلْبُدْنَ جَعَلْنَٰهَا لَكُم مِّن شَعَٰٓئِرِ
ٱللَّهِ لَكُمْ فِيهَا خَيْرٌ ۖ فَٱذْكُرُوا۟ ٱسْمَ ٱللَّهِ عَلَيْهَا صَوَآفَّ ۖ فَإِذَا وَجَبَتْ
جُنُوبُهَا فَكُلُوا۟ مِنْهَا وَأَطْعِمُوا۟ ٱلْقَانِعَ وَٱلْمُعْتَرَّ ۚ كَذَٰلِكَ سَخَّرْنَٰهَا
لَكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٣٦﴾ لَن يَنَالَ ٱللَّهَ لُحُومُهَا وَلَا دِمَآؤُهَا
وَلَٰكِن يَنَالُهُ ٱلتَّقْوَىٰ مِنكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ سَخَّرَهَا لَكُمْ لِتُكَبِّرُوا۟
ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَىٰكُمْ ۗ وَبَشِّرِ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٣٧﴾ ۞ إِنَّ ٱللَّهَ
يُدَٰفِعُ عَنِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ خَوَّانٍ كَفُورٍ ﴿٣٨﴾

نصف الحزب ٣٤



Нағыз құл болып, Аллаға ортақ қоспаңдар. Кім Аллаға ортақ қосса; Сонда ол, көктен түсіп, оны құс іліп, әкететін немесе оны, ұзаққа жел ұшырып кеткен нәрсе сияқты. (31) Міне осы. Кім Алланың белгілерін ұлықтаса; күдіксіз ол, жүректің тақуалығынан. (32) Құбандықтан белгілі мерзімге дейін пайдалануларыңа болады. Сосын ол Кағбаның жанындағы орнына апарылады. (Қашан шалынғанға дейін мінуге, артуға, төлінен, сүтінен, жүнінен пайдалануға болады. Ж.Б.М.К.Р.) (33) Біз әрбір үммет үшін, өздеріне берген малдардан, Алланың ғана атын атап, құрбан шалуды бекіттік. Өйткені, Тәңірлерің бір-ақ Тәңір. Сондықтан Соған бой ұсыныңдар. (Мұхаммед!) Ықыластыларды қуандыр. (34) Олар, қашан Алла зікір етілсе, жүректері дүпілдейді. Өздеріне келген ауыршылыққа шыдап, намазды орындай отырып, берген несібемізден тиісті орынға жұмсайды. (35) Түйе, сиырды (Б.М.К.Р.) сендер үшін; Алланың белгілері (құрбандықтары) қылдық. Мұнда сендер үшін хайыр бар. Оларды тұрғызып қойып, оған Алланың атын айтыңдар. Сонда қашан олардың жамбастары жерге тисе (жаны шықса) жеңдер де мұхтажға да мұхтаж емеске де жегізіңдер. Өстіп шүкір етулерің үшін; малды еріктеріңе бердік. (36) Ешқашан құрбанның еттері, қандары Аллаға ұлгірмейді. Бірақ сендердің тақуалықтарың ұлгіреді. (Араптар жаһилиет заманында Кағбаның қабырғасына құрбанның еттерін асып, қандарын жағатын. Б.М.К.Р.) Сендерге тура жол көрсеткен Алланы, ұлықтауларың үшін; осылайша малды, еріктеріңе бердік. (Мұхаммед Ғ.С.) жақсылық істеушілерді қуандыр. (37) Күдіксіз Алла, иман келтіргендерді қорғайды. Әрине Алла, бүкіл қианатшыл, қасарысқандарды жақсы көрмейді. (38)

أُذِنَ لِلَّذِينَ يُقَٰتَلُونَ بِأَنَّهُمْ ظُلِمُوا۟ ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ نَصْرِهِمْ
لَقَدِيرٌ ﴿٣٩﴾ ٱلَّذِينَ أُخْرِجُوا۟ مِن دِيَٰرِهِم بِغَيْرِ حَقٍّ إِلَّآ أَن
يَقُولُوا۟ رَبُّنَا ٱللَّهُ ۗ وَلَوْلَا دَفْعُ ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لَّهُدِّمَتْ
صَوَٰمِعُ وَبِيَعٌ وَصَلَوَٰتٌ وَمَسَٰجِدُ يُذْكَرُ فِيهَا ٱسْمُ ٱللَّهِ
كَثِيرًا ۗ وَلَيَنصُرَنَّ ٱللَّهُ مَن يَنصُرُهُۥٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَقَوِىٌّ
عَزِيزٌ ﴿٤٠﴾ ٱلَّذِينَ إِن مَّكَّنَّٰهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ أَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ
وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَمَرُوا۟ بِٱلْمَعْرُوفِ وَنَهَوْا۟ عَنِ ٱلْمُنكَرِ ۗ
وَلِلَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلْأُمُورِ ﴿٤١﴾ وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَتْ
قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَثَمُودُ ﴿٤٢﴾ وَقَوْمُ إِبْرَٰهِيمَ وَقَوْمُ لُوطٍ ﴿٤٣﴾
وَأَصْحَٰبُ مَدْيَنَ ۖ وَكُذِّبَ مُوسَىٰ فَأَمْلَيْتُ لِلْكَٰفِرِينَ ثُمَّ
أَخَذْتُهُمْ ۖ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٤٤﴾ فَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ
أَهْلَكْنَٰهَا وَهِىَ ظَالِمَةٌ فَهِىَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا
وَبِئْرٍ مُّعَطَّلَةٍ وَقَصْرٍ مَّشِيدٍ ﴿٤٥﴾ أَفَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ
فَتَكُونَ لَهُمْ قُلُوبٌ يَعْقِلُونَ بِهَآ أَوْ ءَاذَانٌ يَسْمَعُونَ بِهَا ۖ فَإِنَّهَا
لَا تَعْمَى ٱلْأَبْصَٰرُ وَلَٰكِن تَعْمَى ٱلْقُلُوبُ ٱلَّتِى فِى ٱلصُّدُورِ ﴿٤٦﴾



Шынында шабуыл жасалып, зұлымдыққа ұшырағандарға, соғысу үшін рұхсат берілді. Күдіксіз Алланың, оларға жәрдем етуге, күші толық жетеді. (39) Олар, сондай жазықсыз: "Раббымыз Алла" дегендіктерінен ғана жұрттарынан шығарылғандар. Егер Алла; адамдарды, бірін-бірі арқылы қорғамаса, Манастырлар, Чіркеулер, Яьудилердің құлшылық орындары және ішінде Алланың аты көбірек зікір етілетін мешіттер құлатылар еді. Кім Алла жолына жәрдем етсе, Алла оған жәрдем етеді. Шәксіз Алла, аса күшті, тым үстем. (2-С. 251-А) (40) Егер оларды жер жүзіне орналастырсақ; олар, намазды орындар, зекет берер сондай-ақ дұрысқа қосып, бұрыстан тосар еді. Негізінде істердің соңы Аллаға тән. (41) (Мұхаммед Ғ.С.) егер олар, сені жасынға шығарса, рас олардан бұрын Нұх (Ғ.С.) тың елі және Ғад, Сәмүд елі де жасынға шығарған болатын. (42) Сондай-ақ Ыбырайым (Ғ.С.) елі және Нұх (Ғ.С.) елі де. (43) Сондай-ақ Мәдяндықтар да жасынға шығарып, Мұса да жасынға шығарылған еді. Сонда ол кәпірлерге мұрса беріп барып,сосын қолға алдым. Танымау қалай екен? (44) Қаншалаған залым болған кенттерді типыл қылдық. Міне ол, үсті-астына түсіп жатыр. Және иен қалған құдық, ойран болған сарай. (45) Олар жер жүзінде кезіп жүрмеді ме? Сонда олардың түсінер жүректері және естір құлақтары болса еді. Негізінен көздері соқыр емес. Бірақ көкіректеріндегі жүректері соқыр. (46)

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِٱلْعَذَابِ وَلَن يُخْلِفَ ٱللَّهُ وَعْدَهُۥ ۚ وَإِنَّ يَوْمًا
عِندَ رَبِّكَ كَأَلْفِ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّونَ ﴿٤٧﴾ وَكَأَيِّن مِّن
قَرْيَةٍ أَمْلَيْتُ لَهَا وَهِىَ ظَالِمَةٌ ثُمَّ أَخَذْتُهَا وَإِلَىَّ ٱلْمَصِيرُ
﴿٤٨﴾ قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّمَآ أَنَا۠ لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٤٩﴾ فَٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٥٠﴾
وَٱلَّذِينَ سَعَوْا۟ فِىٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَحِيمِ
﴿٥١﴾ وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رَّسُولٍ وَلَا نَبِىٍّ إِلَّآ إِذَا تَمَنَّىٰٓ
أَلْقَى ٱلشَّيْطَٰنُ فِىٓ أُمْنِيَّتِهِۦ فَيَنسَخُ ٱللَّهُ مَا يُلْقِى ٱلشَّيْطَٰنُ
ثُمَّ يُحْكِمُ ٱللَّهُ ءَايَٰتِهِۦ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٢﴾ لِّيَجْعَلَ
مَا يُلْقِى ٱلشَّيْطَٰنُ فِتْنَةً لِّلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَٱلْقَاسِيَةِ
قُلُوبُهُمْ ۗ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَفِى شِقَاقٍۭ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾ وَلِيَعْلَمَ
ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَيُؤْمِنُوا۟ بِهِۦ
فَتُخْبِتَ لَهُۥ قُلُوبُهُمْ ۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِلَىٰ صِرَٰطٍ
مُّسْتَقِيمٍ ﴿٥٤﴾ وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى مِرْيَةٍ مِّنْهُ حَتَّىٰ
تَأْتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغْتَةً أَوْ يَأْتِيَهُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَقِيمٍ ﴿٥٥﴾



(Мүхаммед Ғ.С.) олар сенен азаптың тез келуін тілейді. Алла уәдесінен әсте айнымайды. Негізінде Алланың қасындағы бір күн, сендер санайтын мың жылмен тең. (47) Қаншалаған кенттерге ол залым бола тұра мұрса беріп барып сонан соң қолға алдым. Әрине барар жері де Біз тарап. (48) (Мүхаммед Ғ.С.): "Әй адамдар! Шын мәнінде мен сендерге ашық ескертуші ғанамын" де. (49) Ал иман келтіріп, түзу іс істегендер, оларға жарылқау әрі құрметті несібе бар. (50) Сондай аяттарымызды бұзуға тырысқандар, міне солар тозақтық. (51) (Мүхаммед Ғ.С.) Сенен бұрын да, елші не пайғамбар жіберген болсақ, қашан ол үміттенсе, үмітіне шайтан күдік салды. (Немесе қашан ол оқыса, оқуына шайтан күдік салды. Ж.Б.М.К.Р.) Алла шайтанның салатынын жойып, сосын өз аяттарын бекемдейді. Алла толық білуші, хикмет иесі. (52) Шайтанның салатынын; жүректері қатайғандарға, сынақ үшін. Залымдар, әрине ұзақ бір қайшылықта. (53) (Мүхаммед Ғ.С.) ғылым берілгендер, Құранның Раббыңнан бір хақиқат екендігін біліп, оған сеніп және оған жүректері берілуі үшін. Күдіксіз Алла, иман келтіргендерді әлбетте тура жолға салды. (54) Сондай қарсы келгендер, өздеріне кенеттен қиямет келгенге немесе сәтсіз бір күннің азабы келгенге дейін үнемі Құраннан күдіктенуде. (55)

الملك يومئذ لله يحكم بينهم فالذين ءامنوا
وعملوا الصالحات في جنات النعيم ﴿٥٦﴾ والذين كفروا
وكذبوا بآياتنا فأولئك لهم عذاب مهين ﴿٥٧﴾
والذين هاجروا في سبيل الله ثم قتلوا أو ماتوا
ليرزقنهم الله رزقا حسنا وإن الله لهو خير
الرازقين ﴿٥٨﴾ ليدخلنهم مدخلا يرضونه وإن
الله لعليم حليم ﴿٥٩﴾ ۞ ذلك ومن عاقب بمثل
ما عوقب به ثم بغي عليه لينصرنه الله إن الله
لعفو غفور ﴿٦٠﴾ ذلك بأن الله يولج الليل في
النهار ويولج النهار في الليل وأن الله سميع بصير
﴿٦١﴾ ذلك بأن الله هو الحق وأن ما يدعون من
دونه هو الباطل وأن الله هو العلي الكبير ﴿٦٢﴾
ألم تر أن الله أنزل من السماء ماء فتصبح الأرض
مخضرة إن الله لطيف خبير ﴿٦٣﴾ له ما في السماوات
وما في الأرض وإن الله لهو الغني الحميد ﴿٦٤﴾

ربع الحزب ٣٤



Сол күні, иелік Аллаға тән. Олардың араларына үкім жүргізеді. Сонда иман келтіргендер, ізгі іс істегендер, бақытты жаннатарда болады (56) Қарсы келіп, аяттарымызды жасынға айналдырғандар, міне соларға қорлаушы азап бар. (57) Ал Алла жолында босқандар, сосын өлтірілген немесе өлгендер, әлбетте Алла оларға көркем несібе береді. Күдіксіз Алла, әрине Ол, несібе берушілердің жақсысы. (58) Алла оларды разы болатын орынға кіргізеді. Рас Алла, аса білуші, өте жұмсақ (59) Міне осылай; кім өзіне істелгендей ғана істеген бола тұра; ол, қайта бұған соқтықса, әрине Алла, оған жәрдем етеді. Күдіксіз Алла, аса кешірімді, өте жарылқаушы. (60) Міне шын мәнінде Алла, түнді күндізге қосып, күндізді түнге қосады. Күдіксіз Алла, әр нәрсені естиді, көреді. (61) Міне күдіксіз Алла, Ол хақ. Расында олардың Алладан өзге сиынғандары ол, босқа. Рас Алла, Ол өте жоғары, аса ұлы. (62) Көрмейсің бе? Рас Алла, көктен жаңбыр жаудырып, жерді жасылдыққа айналдырды. Шәксіз Алла, өте мұлайым, толық білуші. (63) Көктердегі әрі жердегі нәрселер Алланікі. Шынында Алла, өте бай, аса мақтаулы. (64)

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ وَٱلْفُلْكَ تَجْرِى فِى ٱلْبَحْرِ
بِأَمْرِهِۦ وَيُمْسِكُ ٱلسَّمَآءَ أَن تَقَعَ عَلَى ٱلْأَرْضِ إِلَّا بِإِذْنِهِۦٓ ۗ إِنَّ
ٱللَّهَ بِٱلنَّاسِ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٦٥﴾ وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَحْيَاكُمْ
ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ۗ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لَكَفُورٌ ﴿٦٦﴾
لِّكُلِّ أُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنسَكًا هُمْ نَاسِكُوهُ ۖ فَلَا يُنَٰزِعُنَّكَ
فِى ٱلْأَمْرِ ۚ وَٱدْعُ إِلَىٰ رَبِّكَ ۖ إِنَّكَ لَعَلَىٰ هُدًى مُّسْتَقِيمٍ ﴿٦٧﴾
وَإِن جَٰدَلُوكَ فَقُلِ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿٦٨﴾ ٱللَّهُ يَحْكُمُ
بَيْنَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٦٩﴾
أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۗ إِنَّ ذَٰلِكَ
فِى كِتَٰبٍ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٧٠﴾ وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ
ٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ سُلْطَٰنًا وَمَا لَيْسَ لَهُم بِهِۦ عِلْمٌ ۗ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ
مِن نَّصِيرٍ ﴿٧١﴾ وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ تَعْرِفُ فِى
وُجُوهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱلْمُنكَرَ ۖ يَكَادُونَ يَسْطُونَ
بِٱلَّذِينَ يَتْلُونَ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِنَا ۗ قُلْ أَفَأُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن
ذَٰلِكُمُ ۗ ٱلنَّارُ وَعَدَهَا ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٧٢﴾



Рас Алланың, жердегілерді және өз әмірімен теңізде жүрген кемені сендерге бағынышты қылғанын және де өз бұйрығынсыз көктің жерге түсуін тоқтатқанын көрмейсің бе? Күдіксіз Алла, адам баласына, әлбетте өте есіргеуші, аса мейірімді. (65) Ол сондай Алла, сендерді тірілтті, сосын өлтіреді, сонан кейін және тірілтеді. Расында адам баласы нәсүкір. (66) Әр үммет үшін, олар орындайтын бір ереже жасадық. (5-С.48-А.) Ендеше (Мұхаммед Ғ.С.) олар, сенімен бұ іс жайында тартыспасын. Раббың жаққа шақыр. Сен әлбетте тура жол үстіндесің. (67) Егер олар сенімен таласса: "Алла, не істегендеріңді жақсы біледі" де. (68) Алла, қиямет күні, араларындағы қайшылыққа түскен нәрселер жайында үкім береді. (69) Алланың жер, көктегі нәрселерді білетінін білмейсің бе? Шәксіз бұлар, Кітапта жазулы. Күдіксіз бұл, Аллаға оңай. (70) Олар, Алладан өзге, оған ешбір дәлел түсірілмеген және ол жөнде өздеріне де ешбір мәлімет болмаған нәрселерге табынады. Ол залымдар үшін, бір жәрдемші болмайды. (71) Қашан оларға ашық аяттарымыз оқылса, кәпірлердің жүздерінен қарсылық сезесің. Сондай-ақ оларға аяттарымызды оқығандарды бассала жаздайды. (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Енді сендерге бұдан да жаманның хабарын берейін бе? Ол, от! Алла оны, қарсы болғандарға уәде еткен нендей жаман орын!",- де. (72)

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ضُرِبَ مَثَلٌ فَٱسْتَمِعُوا۟ لَهُۥٓ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ
تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَن يَخْلُقُوا۟ ذُبَابًا وَلَوِ ٱجْتَمَعُوا۟ لَهُۥ ۖ
وَإِن يَسْلُبْهُمُ ٱلذُّبَابُ شَيْـًٔا لَّا يَسْتَنقِذُوهُ مِنْهُ ۚ ضَعُفَ
ٱلطَّالِبُ وَٱلْمَطْلُوبُ ﴿٧٣﴾ مَا قَدَرُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦٓ ۗ إِنَّ
ٱللَّهَ لَقَوِىٌّ عَزِيزٌ ﴿٧٤﴾ ٱللَّهُ يَصْطَفِى مِنَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ
رُسُلًا وَمِنَ ٱلنَّاسِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ﴿٧٥﴾ يَعْلَمُ
مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ ۗ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ﴿٧٦﴾
يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱرْكَعُوا۟ وَٱسْجُدُوا۟ وَٱعْبُدُوا۟
رَبَّكُمْ وَٱفْعَلُوا۟ ٱلْخَيْرَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ۩ ﴿٧٧﴾
وَجَٰهِدُوا۟ فِى ٱللَّهِ حَقَّ جِهَادِهِۦ ۚ هُوَ ٱجْتَبَىٰكُمْ وَمَا جَعَلَ
عَلَيْكُمْ فِى ٱلدِّينِ مِنْ حَرَجٍ ۚ مِّلَّةَ أَبِيكُمْ إِبْرَٰهِيمَ ۚ هُوَ سَمَّىٰكُمُ
ٱلْمُسْلِمِينَ مِن قَبْلُ وَفِى هَٰذَا لِيَكُونَ ٱلرَّسُولُ شَهِيدًا عَلَيْكُمْ
وَتَكُونُوا۟ شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِ ۚ فَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ
وَٱعْتَصِمُوا۟ بِٱللَّهِ هُوَ مَوْلَىٰكُمْ ۖ فَنِعْمَ ٱلْمَوْلَىٰ وَنِعْمَ ٱلنَّصِيرُ ﴿٧٨﴾

سجدة

سُورَةُ المُؤْمِنُونَ



Әй адам баласы! Бір мысал келтірілді. Енді соған құлақ салыңдар: Сендердің Алладан өзге табынғандарың, барлығы жиылса да әсте бір шыбын жарата алмайды. Сондай-ақ егер шыбын олардың бір нәрсесін алып қашса, одан оны құтқара алмайды. Өйткені, іздеуші де ізделген де нашар. (73) Олар Алланың қадырын біліп, шын мәнінде бағалай алмады. Алла аса күшті, өте үстем. (74) Алла, періштелерден де адамдардан да елшілер ғана белгіледі. Шәксіз Алла, әр нәрсені аса естуші, тым көруші. (75) Олардың алдарындағыны да арттарындағыны да біледі. Сондай-ақ барлық іс Аллаға қайтады. (76) Әй иман келтіргендер! Рүкүғ, сәжде қылып, Раббыларыңа ғибадат қылыңдар. Және хайыр қылыңдар. Әрине құтыласыңдар. (77) Алла жолында шынайы түрде күресіңдер. Сендерді Ол таңдады. Сендерге дінде қиындық қылған емес. Аталарың Ыбырайым (Ғ.С.) ның жолы. Алла бұрын да осы Құранда да пайғамбардың сендерге куә болуы, сендердің де адамдарға куә болуларың үшін, "Мұсылман" деп атады. Енді намазды толық орындаңдар, зекет беріңдер де Аллаға жабысыңдар. Иелерің Сол; нендей жақсы ие. Нендей жақсы жәрдемші! (78)


الجزء الثامن عشر — سورة المؤمنون

بسم الله الرحمن الرحيم

قد أفلح المؤمنون ﴿١﴾ الذين هم في صلاتهم خاشعون ﴿٢﴾ والذين هم عن اللغو معرضون ﴿٣﴾ والذين هم للزكاة فاعلون ﴿٤﴾ والذين هم لفروجهم حافظون ﴿٥﴾ إلا على أزواجهم أو ما ملكت أيمانهم فإنهم غير ملومين ﴿٦﴾ فمن ابتغى وراء ذلك فأولئك هم العادون ﴿٧﴾ والذين هم لأماناتهم وعهدهم راعون ﴿٨﴾ والذين هم على صلواتهم يحافظون ﴿٩﴾ أولئك هم الوارثون ﴿١٠﴾ الذين يرثون الفردوس هم فيها خالدون ﴿١١﴾ ولقد خلقنا الإنسان من سلالة من طين ﴿١٢﴾ ثم جعلناه نطفة في قرار مكين ﴿١٣﴾ ثم خلقنا النطفة علقة فخلقنا العلقة مضغة فخلقنا المضغة عظاما فكسونا العظام لحما ثم أنشأناه خلقا آخر فتبارك الله أحسن الخالقين ﴿١٤﴾ ثم إنكم بعد ذلك لميتون ﴿١٥﴾ ثم إنكم يوم القيامة تبعثون ﴿١٦﴾ ولقد خلقنا فوقكم سبع طرائق وما كنا عن الخلق غافلين ﴿١٧﴾

٣٤٢

## 23-МҮМИНҮН СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жүз он сегіз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірмді Алланың атымен бастаймын.

Шынында иман келтіргендер құтылды. (1) Олар, сондай мүміндер, намаздарында іштей жалбарынады. (2) Олар, бос нәрселерден аулақ болады. (25-С. 72-А.) (3) Олар, зекеттерін береді. (4) Олар, ұятты жерлерін сақтайды. (5) Бірақ, жұбайлары немесе меншіктілері болса, оларға сөгіс жоқ. (6) Онда кім бұлардан басқаны іздесе, міне солар, шектен шығушылар. (7) Олар, аманаттарын, уәделерін қорғаушы. (8) Олар, намаздарына ұқыпты. (9) Міне солар, мұрагерлер. (10) Олар онда мәңгі қалатын фердауыс жаннатына мұрагер болады. (11) Расында адамды нағыз балшықтан жараттық. (12) Сонан кейін оны жатырда тұратын тамшы қылдық. (13) Сосын тамшыны ұйыған қан жасадық. Ұйыған қанды кесек ет жасап, кесек етті сүйек жасадық та сүйектерге ет қаптадық. Сонан кейін оны басқа бір жаратылыс қып, жан салдық. Жаратушылардың шебері ұлы Алла. (14) Бұдан кейін әрине сендер өлесіңдер. (15) Сосын сендер қиямет күні, күдіксіз тірілтілесіңдер. (16) Рас үстеріңде жеті жол жараттық. Сондай-ақ жаратқандарымыздан хабарсыз емеспіз. (Жаратудан да жаратылғандардан да хабарымыз бар.) (17)

وَأَنزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً بِقَدَرٍ فَأَسْكَنَّاهُ فِي الْأَرْضِ وَإِنَّا عَلَىٰ ذَهَابٍ بِهِ لَقَادِرُونَ ﴿١٨﴾ فَأَنشَأْنَا لَكُم بِهِ جَنَّاتٍ مِّن نَّخِيلٍ وَأَعْنَابٍ لَّكُمْ فِيهَا فَوَاكِهُ كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿١٩﴾ وَشَجَرَةً تَخْرُجُ مِن طُورِ سَيْنَاءَ تَنبُتُ بِالدُّهْنِ وَصِبْغٍ لِّلْآكِلِينَ ﴿٢٠﴾ وَإِنَّ لَكُمْ فِي الْأَنْعَامِ لَعِبْرَةً نُّسْقِيكُم مِّمَّا فِي بُطُونِهَا وَلَكُمْ فِيهَا مَنَافِعُ كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٢١﴾ وَعَلَيْهَا وَعَلَى الْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ﴿٢٢﴾ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ فَقَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٢٣﴾ فَقَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَوْمِهِ مَا هَٰذَا إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُرِيدُ أَن يَتَفَضَّلَ عَلَيْكُمْ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَأَنزَلَ مَلَائِكَةً مَّا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِي آبَائِنَا الْأَوَّلِينَ ﴿٢٤﴾ إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ بِهِ جِنَّةٌ فَتَرَبَّصُوا بِهِ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٢٥﴾ قَالَ رَبِّ انصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٢٦﴾ فَأَوْحَيْنَا إِلَيْهِ أَنِ اصْنَعِ الْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا فَإِذَا جَاءَ أَمْرُنَا وَفَارَ التَّنُّورُ فَاسْلُكْ فِيهَا مِن كُلٍّ زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيْهِ الْقَوْلُ مِنْهُمْ وَلَا تُخَاطِبْنِي فِي الَّذِينَ ظَلَمُوا إِنَّهُم مُّغْرَقُونَ ﴿٢٧﴾



Көктен бір мөлшерде жаңбыр жаудырып, оны жер жүзіне тоқтаттық. Рас оны жоғалтуға да күшіміз жетеді. (18) Міне сонымен сендерге құрма ағаштары, жүзімдер және оның ішінде сендер керектенетін көптеген жемістер бар бақшалар пайда қылдық. (19) Сондай-ақ Тұрсинадан жеушілерге қатық түрінде майлы өсетін (зейтін) ді шығардық. (20) Рас сендер үшін малдарда әлбәтте өнеге бар. Сендерге олардың іштеріндегі (сүтін) ішкіземіз. (16-С. 66-А.) Сондай-ақ малда сендер үшін көптеген пайда бар. Және олардан жейсіңдер. (21) Мал және кеме менен тасымалданасыңдар. (22) Рас Нұх (Ғ.С.) ты еліне жібердік. Сонда ол: "Әй елім! Аллаға құлшылық қылыңдар. Одан басқа тәңірлерің жоқ. Сонда да қорықпайсыңдар ма?" деді. (23) Онда елінің қарсы болған бастықтары: "Бұл өздерің сияқты ғана адам. Сендерге үстем болғысы келеді. Егер Алла қаласа, періште жіберер еді. Бұны бұрынғы аталарымыздан естімедік" деді. (24) "Ол, жын соққан ғана бір адам. Сондықтан оны бір заманға дейін тосыңдар." (25) (Нұх Ғ.С.): "Раббым! Олардың мені жасынға шығаруларына қарсы маған нұсырат бер!",- деді. (26) Сонда оған: "Көздеуіміз де нұсқауымыз бойынша кеме жаса" деп уахи еттік. Қашан әміріміз келіп, тандыр (дан су) қайнаса, сонда әр жыныстан бір жұп және өздеріне қарсы бұйырық берілгендерден басқа, семьяңды алып, кемеге түс. Сондай-ақ залым болғандар жайында маған түк деме. Өйткені олар, суға батуға тиісті" деп уахи еттік. (27)

فإذا استويت أنت ومن معك على الفلك فقل الحمد لله الذي نجانا
من القوم الظالمين ﴿٢٨﴾ وقل رب أنزلني منزلا مباركا وأنت خير
المنزلين ﴿٢٩﴾ إن في ذلك لآيات وإن كنا لمبتلين ﴿٣٠﴾ ثم أنشأنا
من بعدهم قرنا آخرين ﴿٣١﴾ فأرسلنا فيهم رسولا منهم أن اعبدوا
الله ما لكم من إله غيره أفلا تتقون ﴿٣٢﴾ وقال الملأ من قومه
الذين كفروا وكذبوا بلقاء الآخرة وأترفناهم في الحياة الدنيا
ما هذا إلا بشر مثلكم يأكل مما تأكلون منه ويشرب مما
تشربون ﴿٣٣﴾ ولئن أطعتم بشرا مثلكم إنكم إذا لخاسرون
﴿٣٤﴾ أيعدكم أنكم إذا متم وكنتم ترابا وعظاما أنكم مخرجون
﴿٣٥﴾ ۞ هيهات هيهات لما توعدون ﴿٣٦﴾ إن هي إلا حياتنا
الدنيا نموت ونحيا وما نحن بمبعوثين ﴿٣٧﴾ إن هو إلا رجل
افترى على الله كذبا وما نحن له بمؤمنين ﴿٣٨﴾ قال رب
انصرني بما كذبون ﴿٣٩﴾ قال عما قليل ليصبحن نادمين ﴿٤٠﴾
فأخذتهم الصيحة بالحق فجعلناهم غثاء فبعدا للقوم
الظالمين ﴿٤١﴾ ثم أنشأنا من بعدهم قرونا آخرين ﴿٤٢﴾

الحزب ٣٥



Сен қашан жолдастарыңмен бірге кемеге орналассаң: "Барлық мақтау бізді залымдардан құтқарған Аллаға тән" де. (28) "Раббым! Мені құтты бір қонысқа қондыр! Сен ең жақсы орналастырушысың" де. (29) Рас бұнда өнегелер бар. Әрине Біз сынаймыз. (30) Бұлардан кейін басқа нәсілдер пайда қылдық. (7-С.69-А.) (31) Оларға өздерінен жіберген елшіміз: "Аллаға құлшылық қылыңдар. Алладан басқа тәңірлерің жоқ. Сонда да қорықпайсыңдар ма?",- (деді.) (32) Елінің қарсы болған, ахиретті жасынға шығарған сондай-ақ Біз, өздеріне дүние тіршілігінде кеңшілік берген бастықтары: "Бұл өздерің құсаған ғана бір адам. Жегендеріңді жеп, ішкендеріңнен ішеді" деді. (33) "Егер өздерің сияқты адамға бой ұсынсаңдар, рас сендер; сол уақытта зиянға ұшырайсыңдар." (34) "Сендерге; өліп, топырақ және сүйек болғанда; шын тіріліп, шығатындарыңды ескерте ме?" (35) "Сендерге бұл ескертілген нәрсе; ұзақ, тым ұзақ!" (36) "Дүниедегі тіршілігіміз ғана тіршілік. Кейіміз өлеміз, кейіміз өмір сүреміз де қайта тірілтілмейміз." (37) "Ол (Һұд) Аллаға өтірік жала жапсырған адам. Біз оған сенбейміз." (38) (Һұд Ғ.С.): "Раббым! Мені жасынға айналдырғандарға қарсы, нұсрат бер!",- деді. (39) (Алла): "Олар аз бір заманда әлбетте өкінішке ұшырайды" деді. (40) Шынайы түрде оларды ащы бір дауыс қолға алып, сыпырындыға айналдырдық. Залым қауым рахметтен ұзақ болсын! (41) Сосын бұлардан кейін басқа нәсіл пайда қылдық. (42)




مَا تَسۡبِقُ مِنۡ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ ﴿٤٣﴾ ثُمَّ أَرۡسَلۡنَا رُسُلَنَا تَتۡرَا
كُلَّ مَا جَآءَ أُمَّةً رَّسُولُهَا كَذَّبُوهُ فَأَتۡبَعۡنَا بَعۡضَهُم بَعۡضٗا وَجَعَلۡنَٰهُمۡ
أَحَادِيثَ فَبُعۡدٗا لِّقَوۡمٖ لَّا يُؤۡمِنُونَ ﴿٤٤﴾ ثُمَّ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ وَأَخَاهُ
هَٰرُونَ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ﴿٤٥﴾ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦ
فَٱسۡتَكۡبَرُواْ وَكَانُواْ قَوۡمًا عَالِينَ ﴿٤٦﴾ فَقَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ لِبَشَرَيۡنِ مِثۡلِنَا
وَقَوۡمُهُمَا لَنَا عَٰبِدُونَ ﴿٤٧﴾ فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُواْ مِنَ ٱلۡمُهۡلَكِينَ
﴿٤٨﴾ وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ لَعَلَّهُمۡ يَهۡتَدُونَ ﴿٤٩﴾ وَجَعَلۡنَا
ٱبۡنَ مَرۡيَمَ وَأُمَّهُۥٓ ءَايَةٗ وَءَاوَيۡنَٰهُمَآ إِلَىٰ رَبۡوَةٖ ذَاتِ قَرَارٖ وَمَعِينٖ
﴿٥٠﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلرُّسُلُ كُلُواْ مِنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَٱعۡمَلُواْ صَٰلِحًا إِنِّي بِمَا
تَعۡمَلُونَ عَلِيمٞ ﴿٥١﴾ وَإِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَأَنَا۠ رَبُّكُمۡ
فَٱتَّقُونِ ﴿٥٢﴾ فَتَقَطَّعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡ زُبُرٗا كُلُّ حِزۡبِۭ بِمَا لَدَيۡهِمۡ
فَرِحُونَ ﴿٥٣﴾ فَذَرۡهُمۡ فِي غَمۡرَتِهِمۡ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٥٤﴾ أَيَحۡسَبُونَ أَنَّمَا
نُمِدُّهُم بِهِۦ مِن مَّالٖ وَبَنِينَ ﴿٥٥﴾ نُسَارِعُ لَهُمۡ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِ بَل لَّا يَشۡعُرُونَ
﴿٥٦﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ هُم مِّنۡ خَشۡيَةِ رَبِّهِم مُّشۡفِقُونَ ﴿٥٧﴾ وَٱلَّذِينَ هُم
بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ يُؤۡمِنُونَ ﴿٥٨﴾ وَٱلَّذِينَ هُم بِرَبِّهِمۡ لَا يُشۡرِكُونَ ﴿٥٩﴾



Ешбір қауым ажалын (белгілі мерзімін) ілгерлете, кейіндете алмайды. (43) Сонан кейін елшілерімізді үздік-создық жібере бердік те әр үммет; пайғамбарлары келген сайын оны жасынға шығара берді. Сондықтан оларды, бірінен кейін бірін жойып, аңызға айналдырдық. Иман келтірмеген ел рахметтен ұзақ болсын! (44) Артынан Мұса мен туысы Һарұнды белгілеріміз, ашық дәлелдерімізбен жібердік. (45) Перғауын мен шонжарларына. Сонда олар дандайсыған, өр көкірек ел еді. (46) Олар: "Елі, бізге құлдық істеп жүрген, өзіміз секілді екі адамға сене кетейік пе?",– десті. (47) Екеуін жасынға шығарды. Сондықтан жоқ етілді. (48) Рас Мұса (Ғ.С.) ға; елі, тура жол табуы үшін Кітап бердік. (49) Мәрйем ұлы мен анасын бір ғибрат қылдық. Екеуін бұлақты, бір көтеріңкі жәйлі жерге орналастырдық (Бұл жер; Бәйтіл Мұқаддас, Дымшық, Мысыр. Ж.Б.М.К.Р.) (50) Әй пайғамбарлар! Таза нәрселерден жеңдер, игілік істеңдер. Расында не істегендеріңді жақсы білемін. (51) Рас осы топтықтар, бір-ақ топтық. Мен, Раббыларың. Менен ғана қорқыңдар. (2-С. 213-А.) (52) Алайда олар өзара (дін) істерінде бөлшектеніп, әр гүрүппа өз алдарындағысына мәз болды. (53) (Мұхаммед Ғ.С.) оларды бір мерзімге дейін адасқан бойынша тастап қой. (54) Негізінде оларды, мал және балалармен қамдағанымызды: (55) Олардың игіліктеріне ынтық болғандығымыз деп ойлай ма? Олай емес. Олар, түсінбейді. (56) Ал олар Раббыларынан қорқып, үрейленеді. (57) Олар, Раббыларының аяттарына иман келтіреді. (58) Олар, Раббыларына серік қоспайды. (59)

وَالَّذِينَ يُؤْتُونَ مَا آتَوا وَّقُلُوبُهُمْ وَجِلَةٌ أَنَّهُمْ إِلَىٰ رَبِّهِمْ رَاجِعُونَ ﴿٦٠﴾
أُولَٰئِكَ يُسَارِعُونَ فِي الْخَيْرَاتِ وَهُمْ لَهَا سَابِقُونَ ﴿٦١﴾ وَلَا نُكَلِّفُ
نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا وَلَدَيْنَا كِتَابٌ يَنطِقُ بِالْحَقِّ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٦٢﴾
بَلْ قُلُوبُهُمْ فِي غَمْرَةٍ مِّنْ هَٰذَا وَلَهُمْ أَعْمَالٌ مِّن دُونِ ذَٰلِكَ هُمْ لَهَا
عَامِلُونَ ﴿٦٣﴾ حَتَّىٰ إِذَا أَخَذْنَا مُتْرَفِيهِم بِالْعَذَابِ إِذَا هُمْ يَجْأَرُونَ
﴿٦٤﴾ لَا تَجْأَرُوا الْيَوْمَ إِنَّكُم مِّنَّا لَا تُنصَرُونَ ﴿٦٥﴾ قَدْ كَانَتْ آيَاتِي
تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنتُمْ عَلَىٰ أَعْقَابِكُمْ تَنكِصُونَ ﴿٦٦﴾ مُسْتَكْبِرِينَ
بِهِ سَامِرًا تَهْجُرُونَ ﴿٦٧﴾ أَفَلَمْ يَدَّبَّرُوا الْقَوْلَ أَمْ جَاءَهُم مَّا لَمْ يَأْتِ
آبَاءَهُمُ الْأَوَّلِينَ ﴿٦٨﴾ أَمْ لَمْ يَعْرِفُوا رَسُولَهُمْ فَهُمْ لَهُ مُنكِرُونَ
﴿٦٩﴾ أَمْ يَقُولُونَ بِهِ جِنَّةٌ بَلْ جَاءَهُم بِالْحَقِّ وَأَكْثَرُهُمْ لِلْحَقِّ
كَارِهُونَ ﴿٧٠﴾ وَلَوِ اتَّبَعَ الْحَقُّ أَهْوَاءَهُمْ لَفَسَدَتِ السَّمَاوَاتُ
وَالْأَرْضُ وَمَن فِيهِنَّ بَلْ أَتَيْنَاهُم بِذِكْرِهِمْ فَهُمْ عَن
ذِكْرِهِم مُّعْرِضُونَ ﴿٧١﴾ أَمْ تَسْأَلُهُمْ خَرْجًا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيْرٌ
وَهُوَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ﴿٧٢﴾ وَإِنَّكَ لَتَدْعُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٧٣﴾
وَإِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ عَنِ الصِّرَاطِ لَنَاكِبُونَ ﴿٧٤﴾



Расында не берсе де Раббыларына қайтуларынан, жүректері қорқып, бергендер; (60) Міне осылар, жақсылықтар да жарысады да олар, оның озаттары. (61) Кісіге шамасы келетінді ғана міндеттендіреміз. Жанымызда шындықты сөйлейтін бір Кітап бар. (Лаухыл Махфүз не амал дәптері. Ж.Б.) Олар зұлымдық көрмейді. (62) Бірақ олардың жүректері бұл Құраннан хабарсыз және олардың бұдан өзге де істеген істері бар. (63) Олар мәз болған кезде, жазаға тартсақ, сол уақытта олар зар илейді. (64) "Бүгін зарламаңдар! Расында сендер, Менен жәрдем көре алмайсыңдар." (65) "Сендерге аяттарымыз оқылатын еді де теріс айналатын едіңдер." (66) "Аяттарымызға тәкаппарсынып, мүлде сандырақтаушы едіңдер" (67) Олар сөзді (Құранды) зерттемей ме? Немесе оларға бұрынғы аталарына келмеген нәрсе келді ме? (68) Немесе пайғамбарларын олар танымады да сондықтан оған қасарыса ма? (Негізінен олар: "Мұхаммед Әмин: сенімді Мұхаммед" деп, бала жастан толық сенім артқан, өмірінде еш өтірік айтпаған, биязы мінезді, сондай-ақ ешкімнен оқымаған бола тұра даналықтың ең кемеліне ие екенін жақсы біледі. Ж.Б.К.М.Р.) (69) Немесе: "Онда бір жындылық бар" дей ме? Олай емес. Оларға шындықты әкелді де олардың көбі шындықты жақтырмайды. (70) Егер шындық олардың көңілдері тартқан жаққа кетсе, әрине көктер мен жер және онда болған әркім бұзылып кетер еді. Олай емес. Оларға үгіт келтірдік. Сонда олар насихаттарынан жалтарды. (71) (Мұхаммед Ғ.С.) олардан жалақы сұрадың ба? Раббыңның сауабы хайырлы. Ол, ризық берушілердің ең хайырлысы. (72) Әрине сен оларды тура жолға шақырасың. (73) Ахиретке сенбегендер, әлбетте жолдан шығушылар. (74)

نصف الحزب ٣٥

وَلَوْ رَحِمْنَٰهُمْ وَكَشَفْنَا مَا بِهِم مِّن ضُرٍّ لَّلَجُّوا۟ فِى طُغْيَٰنِهِمْ
يَعْمَهُونَ ﴿٧٥﴾ وَلَقَدْ أَخَذْنَٰهُم بِٱلْعَذَابِ فَمَا ٱسْتَكَانُوا۟ لِرَبِّهِمْ
وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ﴿٧٦﴾ حَتَّىٰٓ إِذَا فَتَحْنَا عَلَيْهِم بَابًا ذَا عَذَابٍ شَدِيدٍ
إِذَا هُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ﴿٧٧﴾ وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَنشَأَ لَكُمُ ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ
وَٱلْأَفْـِٔدَةَ ۚ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿٧٨﴾ وَهُوَ ٱلَّذِى ذَرَأَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ
وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٧٩﴾ وَهُوَ ٱلَّذِى يُحْىِۦ وَيُمِيتُ وَلَهُ ٱخْتِلَٰفُ
ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٨٠﴾ بَلْ قَالُوا۟ مِثْلَ مَا قَالَ
ٱلْأَوَّلُونَ ﴿٨١﴾ قَالُوٓا۟ أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا
لَمَبْعُوثُونَ ﴿٨٢﴾ لَقَدْ وُعِدْنَا نَحْنُ وَءَابَآؤُنَا هَٰذَا مِن قَبْلُ إِنْ هَٰذَآ
إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٨٣﴾ قُل لِّمَنِ ٱلْأَرْضُ وَمَن فِيهَآ إِن
كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨٤﴾ سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ
﴿٨٥﴾ قُلْ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلسَّبْعِ وَرَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ
﴿٨٦﴾ سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٨٧﴾ قُلْ مَنۢ بِيَدِهِۦ
مَلَكُوتُ كُلِّ شَىْءٍ وَهُوَ يُجِيرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيْهِ إِن
كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨٨﴾ سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ فَأَنَّىٰ تُسْحَرُونَ ﴿٨٩﴾



Егер оларға мәрхамет етіп, бейнеттерін айықтырсақ та қасаруларында абыржып кете береді. (75) Рас оларды азапқа алдық. Сонда да Раббыларына мойынсал болмады әрі жалбарынбады. (76) Тіпті оларға бір азаптың есігін ашсақ, сол уақытта олар оның ішінде күдер үзеді. (77) Ол, сендер үшін: Есту, көру және ойлау қабілетін жаратты. Сонда да аз ғана шүкірлік қыласыңдар. (78) Ол, сендерді жер жүзіне таратты. Сондай-ақ Ол Алла тарапына жиналасыңдар. (79) Сендерді тірілтеді, өлтіреді және күндіз, түннің ауысуы Оған тән. Ал ойламайсыңдар ма? (80) Жоқ, олар бұрынғылардың айтқанын айтады. (81) Олар: "Біз өліп, топырақ және сүйектер болсақ та рас қайта тірілтілеміз бе?",- деген (82) "Расында бұл бопса, бізге де бұрынғы аталарымызға да жасалған. Бұл бұрынғылардың ертегілері ғана." (83) (Мұхаммед Ғ.С.): "Егер білсеңдер, жер жүзі және жер жүзінде болғандар кімдікі?",- де. (84) Олар дереу: "Алланікі" дейді. "Ал сонда да зер салмайсыңдар ма?",- де. (85) "Жеті көктің Раббы және ұлы ғаршының Раббы кім?",- де. (86) Дереу: "Алла" дейді. "Сонда да қорықпайсыңдар ма?",- де. (87) "Егер білсеңдер, әр нәрсенің басқаруы қолында, өзі қорғаушы, қорғалмайтын (немесе Оған қарсы біреуді біреу қорғай алмайтын) кім?",- де. (88) Олар дереу: "Алла" дейді. "Ал онда қалайша жадыландыңдар?",- де. (89)

بَلْ أَتَيْنَٰهُم بِٱلْحَقِّ وَإِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿٩٠﴾ مَا ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ مِن وَلَدٍ
وَمَا كَانَ مَعَهُۥ مِنْ إِلَٰهٍ ۚ إِذًا لَّذَهَبَ كُلُّ إِلَٰهٍۭ بِمَا خَلَقَ وَلَعَلَا
بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٩١﴾ عَٰلِمِ
ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٩٢﴾ قُل رَّبِّ
إِمَّا تُرِيَنِّى مَا يُوعَدُونَ ﴿٩٣﴾ رَبِّ فَلَا تَجْعَلْنِى فِى ٱلْقَوْمِ
ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٩٤﴾ وَإِنَّا عَلَىٰٓ أَن نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمْ لَقَٰدِرُونَ ﴿٩٥﴾
ٱدْفَعْ بِٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ ٱلسَّيِّئَةَ ۚ نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَصِفُونَ ﴿٩٦﴾
وَقُل رَّبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنْ هَمَزَٰتِ ٱلشَّيَٰطِينِ ﴿٩٧﴾ وَأَعُوذُ بِكَ
رَبِّ أَن يَحْضُرُونِ ﴿٩٨﴾ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَهُمُ ٱلْمَوْتُ قَالَ رَبِّ
ٱرْجِعُونِ ﴿٩٩﴾ لَعَلِّىٓ أَعْمَلُ صَٰلِحًا فِيمَا تَرَكْتُ ۚ كَلَّآ ۚ إِنَّهَا كَلِمَةٌ
هُوَ قَآئِلُهَا ۖ وَمِن وَرَآئِهِم بَرْزَخٌ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿١٠٠﴾ فَإِذَا نُفِخَ
فِى ٱلصُّورِ فَلَآ أَنسَابَ بَيْنَهُمْ يَوْمَئِذٍ وَلَا يَتَسَآءَلُونَ ﴿١٠١﴾
فَمَن ثَقُلَتْ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿١٠٢﴾ وَمَنْ
خَفَّتْ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ فِى جَهَنَّمَ
خَٰلِدُونَ ﴿١٠٣﴾ تَلْفَحُ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ وَهُمْ فِيهَا كَٰلِحُونَ ﴿١٠٤﴾



Жоқ, олай емес. Оларға шындықты әкелдік. Олар мүлде өтірікші. (90) Алла еш бала иемденбеді. Онымен бірге тәңір де жоқ. Ондай болғанда, әрине әр тәңір өз жаратқанын алып кетер еді де бір-біріне үстемдік қылар еді. Алла, олардың сипаттағанынан пәк. (21-С. 22-А. 17-С. 42-А.) (91) Алла көрнеуді де көместі де біледі. Сондай-ақ олардың қосқан ортақтарынан үстем. (92) (Мұхаммед): "Раббым! Оларға уәде етілген азапты әлбетте маған көрсететін болсаң, (мен барда әкелсең,) (93) "Раббым! Мені залым елдің ішінде қылма!",- де. (94) Расында оларға деген апатты әрине саған көрсетіп, әкелуге де шамамыз келеді. (95) Жамандықты жақсылықпен кетір. Олардың баян еткен нәрсесін жақсы білеміз. (96) "Раббым! Шайтандардың түртектерінен саған сиынамын" де. (97) "Раббым! Олардың жаныма келуінен де саған сиынамын..." (98) Ақыр олардың әрбіріне өлім келген сәтте: "Раббым! Мені дүниеге қайтар!" (99) "Мүмкін мен қалдырған дүниеде жақсы ғамал істермін." Әсте олай емес. Рас бұл, оның бір айтқан бос сөзі. Өйткені, олардың артында қайта тірілетін күнге дейін бөгет бар. (100) Қашан Сүр үрілсе, сол күні; олардың араларында туыстық (байланыс) жоғалып, бір-бірін сұраспайды. (70-С. 10-А.) (101) Ал сол күні, кімнің таразысы ауыр тартса, міне солар құтылушылар. (102) Ал және кімнің таразысы жеңіл тартса, міне олар өздерін зиянға ұшыратқандар. Олар тозақта мүлде қалады. (103) Олардың беттерін от өртеп, олардың онда тістері ақсиып қалады. (104)

أَلَمْ تَكُنْ ءَايَٰتِي تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ﴿١٠٥﴾ قَالُوا۟ رَبَّنَا غَلَبَتْ عَلَيْنَا شِقْوَتُنَا وَكُنَّا قَوْمًا ضَآلِّينَ ﴿١٠٦﴾ رَبَّنَآ أَخْرِجْنَا مِنْهَا فَإِنْ عُدْنَا فَإِنَّا ظَٰلِمُونَ ﴿١٠٧﴾ قَالَ ٱخْسَـُٔوا۟ فِيهَا وَلَا تُكَلِّمُونِ ﴿١٠٨﴾ إِنَّهُۥ كَانَ فَرِيقٌ مِّنْ عِبَادِى يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغْفِرْ لَنَا وَٱرْحَمْنَا وَأَنتَ خَيْرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿١٠٩﴾ فَٱتَّخَذْتُمُوهُمْ سِخْرِيًّا حَتَّىٰٓ أَنسَوْكُمْ ذِكْرِى وَكُنتُم مِّنْهُمْ تَضْحَكُونَ ﴿١١٠﴾ إِنِّى جَزَيْتُهُمُ ٱلْيَوْمَ بِمَا صَبَرُوٓا۟ أَنَّهُمْ هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ﴿١١١﴾ قَٰلَ كَمْ لَبِثْتُمْ فِى ٱلْأَرْضِ عَدَدَ سِنِينَ ﴿١١٢﴾ قَالُوا۟ لَبِثْنَا يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ فَسْـَٔلِ ٱلْعَآدِّينَ ﴿١١٣﴾ قَٰلَ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا لَّوْ أَنَّكُمْ كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١١٤﴾ أَفَحَسِبْتُمْ أَنَّمَا خَلَقْنَٰكُمْ عَبَثًا وَأَنَّكُمْ إِلَيْنَا لَا تُرْجَعُونَ ﴿١١٥﴾ فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلْمَلِكُ ٱلْحَقُّ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْكَرِيمِ ﴿١١٦﴾ وَمَن يَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ لَا بُرْهَٰنَ لَهُۥ بِهِۦ فَإِنَّمَا حِسَابُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦٓ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿١١٧﴾ وَقُل رَّبِّ ٱغْفِرْ وَٱرْحَمْ وَأَنتَ خَيْرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿١١٨﴾

سورة النور



"Өздеріңе аяттарым оқылғанда оны жасынға шығармадыңдар ма?" (105) Олар: "Раббым! Сорымыз жеңіп, адасқан бір ел екеміз ғой" дейді. (106) "Раббымыз! Бізді бұдан шығар! Сонда егер кайта күнәкар болсақ; Шын залымбыз." (107) Оларға: "Сонда сіңіп, жоғалыңдар! Маған сөйлеспеңдер" дейді. (108) Құлдарымнан бір бөлім: "Раббымыз! Иман келтірдік, бізді жарылқа! Және бізге мәрхамет ет. Сен мәрхамет етушілердің ең жақсысысың" дейтіндер бар еді. (109) Сонда сендер оларды келемежге алып едіңдер. Хатте оларға күлулерің Мені еске алуларыңды мүлде ұмыттырған еді. (110) Рас бүгін Мен оларды сабыр еткендіктері себепті сыйлыққа бөледім. Олар анық мұратқа жеткендер... (111) Алла, оларға: "Сендер жер жүзінде қанша жыл тұрдыңдар?",– дейді. (112) Олар: "Бір күн немесе тағы аз уақыт тұрдық. Санаушылардан сұра" дейді. (30-С. 55-А.) (113) "Егер білген болсаңдар аз ғана-ақ тұрдыңдар" дейді. (114) "Шын Біз, сендерді босқа жараттық та тіпті Бізге қайтарылмаймыз деп, ойлайсыңдар ма?",– дейді. (115) Шынайы патша Алла, өте жоғары. Одан басқа тәңір жоқ. Ол, ардақты ғаршының Раббы. (116) Біреу, Алла мен бірге дәлелсіз басқа бір тәңірге табынса, рас оның есебі Раббының қасында. Өйткені, қарсы болғандар құтылмайды. (117) (Мұхаммед Ғ.С.): "Раббым! Жарылқа, мәрхамет ет! Сен мәрхамет етушілердің ең жақсырағысың" де. (118)



الجزء الثامن عشر سورة النور

بسم الله الرحمن الرحيم

سورة أنزلنها وفرضنها وأنزلنا فيها ءايت بينت لعلكم تذكرون ﴿١﴾ الزانية والزاني فاجلدوا كل وحد منهما مائة جلدة ولا تأخذكم بهما رأفة في دين الله إن كنتم تؤمنون بالله واليوم الأخر وليشهد عذابهما طائفة من المؤمنين ﴿٢﴾ الزاني لا ينكح إلا زانية أو مشركة والزانية لا ينكحها إلا زان أو مشرك وحرم ذلك على المؤمنين ﴿٣﴾ والذين يرمون المحصنت ثم لم يأتوا بأربعة شهداء فاجلدوهم ثمنين جلدة ولا تقبلوا لهم شهدة أبدا وأولئك هم الفسقون ﴿٤﴾ إلا الذين تابوا من بعد ذلك وأصلحوا فإن الله غفور رحيم ﴿٥﴾ والذين يرمون أزوجهم ولم يكن لهم شهداء إلا أنفسهم فشهدة أحدهم أربع شهدت بالله إنه لمن الصدقين ﴿٦﴾ والخمسة أن لعنت الله عليه إن كان من الكذبين ﴿٧﴾ ويدرؤا عنها العذاب أن تشهد أربع شهدت بالله إنه لمن الكذبين ﴿٨﴾ والخمسة أن غضب الله عليها إن كان من الصدقين ﴿٩﴾ ولولا فضل الله عليكم ورحمته وأن الله تواب حكيم ﴿١٠﴾

٣٥٠

## 24-НҮР СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Алпыс төрт аят.

**Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.**

**Бұл сүрені түсірдік те оның үкімдерін парыз қылдық. Сондай-ақ үгіт алуларың үшін; мұнда ашық аяттар түсірдік. (1) Зинашы әйел мен ердің әрбіріне жүз дүре соғыңдар. Егер Аллаға, ахирет күніне сенсеңдер; оларға жұмсақтықтарың ұстамасын. Әрі екеуінің жазасын мүміндерден бір тобы көріп тұрсын. (2) Зинашы ер; зинашы немесе мүшрік әйелмен үйленуге лайық. Зинашы әйел де; зинашы немесе мүшрік ермен ғана үйленеді. Бұлар мүміндерге арам қылынды. (3) Сондай абыройлы әйелдерге зина жаласын жабсырғандар; кейін төрт айғақ келтіре алмаса, онда оларға сексен дүре соғыңдар. Және олардың куәліктерін мүлде қабыл етпеңдер. Міне солар, бұзықтар. (4) Бірақ содан кейін тәубе етіп, түзелгендерге; Алла, аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (5) Жұбайларына зина жаласын жауып, өздерінен басқа ешбір айғақтары болмағандардың әрбірінің куәлігі, шын айтушы екендіктеріне байланысты төрт рет Алланың атымен ант ішулері. (6) Бесінші ретте; (ер): "Егер өтірік айтушылардан болсам, Маған Алланың лағынеті болсын!",- (дейді) (7) Ерінің өтірік айтушылардан екендігіне байланысты әйел де төрт рет Алланың атымен ант ішіп, өзінен жазаны кетіре алады. (8) Бесінші рет; (әйел): "Егер оның айтқандары шын болса, маған Алланың қаһары тисін!",- (дейді.) (9) Егер сендерге Алланың кеңшілігі, мәрхаметі болмаса, (не болар еді?) Расында Алла, тәубелерді қабылдаушы, аса дана. (10)**



الجزء الثامن عشر — سورة النور

إِنَّ ٱلَّذِينَ جَآءُو بِٱلۡإِفۡكِ عُصۡبَةٞ مِّنكُمۡۚ لَا تَحۡسَبُوهُ شَرّٗا لَّكُمۖ بَلۡ هُوَ
خَيۡرٞ لَّكُمۡۚ لِكُلِّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُم مَّا ٱكۡتَسَبَ مِنَ ٱلۡإِثۡمِۚ وَٱلَّذِي تَوَلَّىٰ
كِبۡرَهُۥ مِنۡهُمۡ لَهُۥ عَذَابٌ عَظِيمٞ ﴿١١﴾ لَّوۡلَآ إِذۡ سَمِعۡتُمُوهُ ظَنَّ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ
وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ بِأَنفُسِهِمۡ خَيۡرٗا وَقَالُواْ هَٰذَآ إِفۡكٞ مُّبِينٞ ﴿١٢﴾ لَّوۡلَا
جَآءُو عَلَيۡهِ بِأَرۡبَعَةِ شُهَدَآءَۚ فَإِذۡ لَمۡ يَأۡتُواْ بِٱلشُّهَدَآءِ فَأُوْلَٰٓئِكَ
عِندَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلۡكَٰذِبُونَ ﴿١٣﴾ وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ
فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ لَمَسَّكُمۡ فِي مَآ أَفَضۡتُمۡ فِيهِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٤﴾
إِذۡ تَلَقَّوۡنَهُۥ بِأَلۡسِنَتِكُمۡ وَتَقُولُونَ بِأَفۡوَاهِكُم مَّا لَيۡسَ لَكُم بِهِۦ عِلۡمٞ
وَتَحۡسَبُونَهُۥ هَيِّنٗا وَهُوَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمٞ ﴿١٥﴾ وَلَوۡلَآ إِذۡ سَمِعۡتُمُوهُ
قُلۡتُم مَّا يَكُونُ لَنَآ أَن نَّتَكَلَّمَ بِهَٰذَا سُبۡحَٰنَكَ هَٰذَا بُهۡتَٰنٌ عَظِيمٞ
﴿١٦﴾ يَعِظُكُمُ ٱللَّهُ أَن تَعُودُواْ لِمِثۡلِهِۦٓ أَبَدًا إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ﴿١٧﴾
وَيُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٨﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ
يُحِبُّونَ أَن تَشِيعَ ٱلۡفَٰحِشَةُ فِي ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ
فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ﴿١٩﴾ وَلَوۡلَا
فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ رَءُوفٞ رَّحِيمٞ ﴿٢٠﴾

٣٥١

(Пайғамбар Ғ.С. Бану Мұсталық соғысынан қайтқанда түнеп көшкен бір жерде Ғайша Р.А. түзге отырып келсе, мойнындағы алқасы жоқ. Соны қарап келгенше, көш жөнеліп кеткендіктен жұртта отырғанда қарауылда жүрген Сапуан Мұғтал ұлы түйесіне мінгізіп, алып келеді. Сондықтан Ғабдолла Үбай ұлы т.б. лар өсек қылады. Ж.Б.М.Р.) Шынында сендерден өсек айтып келген топтың сөзін жаман деп есептемеңдер. Керісінше ол, сендер үшін хайырлы. Олардың әрбіреуі күнә тапты. Олардан басшылық еткен үлкеніне зор азап бар. (11) Егер оны естігендерінде мүмін ер, әйел көңілдерінде хайыр ойлап: "Бұл бір ашық өсек" десе еді? (12) Олар, оған төрт куә келтірсе еді? Сондай–ақ олар куә әкелмеді. Міне солар, Алланың қасында өтірікші. (13) Егер сендерге дүние, ахиретте Алланың кеңшілігі, мәрхаметі болмаса еді, әрине өсек тартқандықтарыңның салдарынан зор азапқа душар болар едіңдер. (14) Сол уақытта өсекті ауызекі жалғастырып, білмеген нәрсені айта отырып, оны жеңілге сайдыңдар. Ол, Алланың қасында зор іс еді. (15) Егер оны естіген сәтте: "Бұны, біздің айтуымызға болмайды. Алла сақтасын. Бұ бір ірі жала" деген болсаңдар еді. (16) Егер мүмін болсаңдар, Алла мұндайды мүлде қайта істемеулеріңді насихаттайды. (17) Алла, сендерге аяттарын ашық баян қылады. Әрі Алла толық білуші, аса дана. (18) Расында сондай мүміндердің ішінде арсыздық жайылуын жақсы көргендерге; дүние, ахиретте күйзелтуші азап бар. Алла біледі. Сендер білмейсіңдер. (19) Егер сендерге Алланың кеңшілігі, мәрхаметі болмаса. Рас Алла өте жұмсақ, ерекше мейірімді. (20)

الحزب ٣٦

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّبِعُوا۟ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ ۚ وَمَن يَتَّبِعْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ فَإِنَّهُۥ يَأْمُرُ بِٱلْفَحْشَآءِ وَٱلْمُنكَرِ ۚ وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ مَا زَكَىٰ مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ أَبَدًا وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُزَكِّى مَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢١﴾ وَلَا يَأْتَلِ أُو۟لُوا۟ ٱلْفَضْلِ مِنكُمْ وَٱلسَّعَةِ أَن يُؤْتُوٓا۟ أُو۟لِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينَ وَٱلْمُهَٰجِرِينَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ وَلْيَعْفُوا۟ وَلْيَصْفَحُوٓا۟ ۗ أَلَا تُحِبُّونَ أَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٢﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَرْمُونَ ٱلْمُحْصَنَٰتِ ٱلْغَٰفِلَٰتِ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ لُعِنُوا۟ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٢٣﴾ يَوْمَ تَشْهَدُ عَلَيْهِمْ أَلْسِنَتُهُمْ وَأَيْدِيهِمْ وَأَرْجُلُهُم بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٢٤﴾ يَوْمَئِذٍ يُوَفِّيهِمُ ٱللَّهُ دِينَهُمُ ٱلْحَقَّ وَيَعْلَمُونَ أَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ ٱلْمُبِينُ ﴿٢٥﴾ ٱلْخَبِيثَٰتُ لِلْخَبِيثِينَ وَٱلْخَبِيثُونَ لِلْخَبِيثَٰتِ ۖ وَٱلطَّيِّبَٰتُ لِلطَّيِّبِينَ وَٱلطَّيِّبُونَ لِلطَّيِّبَٰتِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ مُبَرَّءُونَ مِمَّا يَقُولُونَ ۖ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٢٦﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَدْخُلُوا۟ بُيُوتًا غَيْرَ بُيُوتِكُمْ حَتَّىٰ تَسْتَأْنِسُوا۟ وَتُسَلِّمُوا۟ عَلَىٰٓ أَهْلِهَا ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٢٧﴾



Әй мүміндер, шайтанның басқан іздерін баспаңдар. Кім шайтанның іздеріне ерсе, күдіксіз ол, ұятсыздықты, жамандықты меңзейді. Егер сендерге Алланың игілігі, мейірімі болмаса еді, ешбіреуің әсте ағармайтын едіңдер. Бірақ Алла қалаған құлын ағартады. Алла әр нәрсені естуші, білуші. (21) Сендерден кеңшілік, молшылыққа ие болғандар; жақындарына, міскіндерге, мұһажірлерге Алла жолында бермеуге ант етпесін. Ғапу етіп, кешірсін. Алланың сендерді жарылқауын жақсы көрмейсіңдер ме? Алла аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (22) Расында абыройлы мүмін, ақ ниет әйелдерге жала қойғандар; дүние, ахиретте қарғалды. Әрі олар үшін ірі азап бар. (23) Қиямет күні, оларға тілдері, қол-аяқтары не істегендеріне айғақ болады. (24) Сол күні Алла, оларға лайықты жазасын толық береді. Сондай-ақ рас Алланың ашық шындық екенін олар біледі. (25) Сүм әйелдер; сүм ерлерге, сүм ерлер; сүм әйелдерге сондай-ақ игі әйелдер; игі ерлерге, игі ерлер; игі әйелдерге лайық. Бұлар, олардың айтқандарынан ақ. Олар үшін жарылқау әрі көркем несібе бар. (26) Әй мүміндер! Өз үйлеріңнен басқа үйге рұхсат алмайынша әрі үй иесіне сәлем бермейінше кірмеңдер. Бұл сендер үшін хайырлы. Әрине түсінерсіңдер. (27)

فَإِن لَّمْ تَجِدُوا فِيهَا أَحَدًا فَلَا تَدْخُلُوهَا حَتَّىٰ يُؤْذَنَ لَكُمْ وَإِن
قِيلَ لَكُمُ ارْجِعُوا فَارْجِعُوا هُوَ أَزْكَىٰ لَكُمْ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ
عَلِيمٌ ﴿٢٨﴾ لَّيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَدْخُلُوا بُيُوتًا غَيْرَ مَسْكُونَةٍ
فِيهَا مَتَاعٌ لَّكُمْ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا تَكْتُمُونَ ﴿٢٩﴾
قُل لِّلْمُؤْمِنِينَ يَغُضُّوا مِنْ أَبْصَارِهِمْ وَيَحْفَظُوا فُرُوجَهُمْ
ذَٰلِكَ أَزْكَىٰ لَهُمْ إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا يَصْنَعُونَ ﴿٣٠﴾ وَقُل لِّلْمُؤْمِنَاتِ
يَغْضُضْنَ مِنْ أَبْصَارِهِنَّ وَيَحْفَظْنَ فُرُوجَهُنَّ وَلَا يُبْدِينَ
زِينَتَهُنَّ إِلَّا مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَلْيَضْرِبْنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلَىٰ جُيُوبِهِنَّ
وَلَا يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا لِبُعُولَتِهِنَّ أَوْ آبَائِهِنَّ أَوْ
آبَاءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوْ أَبْنَائِهِنَّ أَوْ أَبْنَاءِ بُعُولَتِهِنَّ
أَوْ إِخْوَانِهِنَّ أَوْ بَنِي إِخْوَانِهِنَّ أَوْ بَنِي أَخَوَاتِهِنَّ أَوْ نِسَائِهِنَّ
أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُنَّ أَوِ التَّابِعِينَ غَيْرِ أُولِي الْإِرْبَةِ مِنَ
الرِّجَالِ أَوِ الطِّفْلِ الَّذِينَ لَمْ يَظْهَرُوا عَلَىٰ عَوْرَاتِ النِّسَاءِ
وَلَا يَضْرِبْنَ بِأَرْجُلِهِنَّ لِيُعْلَمَ مَا يُخْفِينَ مِن زِينَتِهِنَّ وَتُوبُوا
إِلَى اللَّهِ جَمِيعًا أَيُّهَ الْمُؤْمِنُونَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٣١﴾



Егер үйде ешкім таппасаңдар, өздеріңе рұхсат бермейінше кірмеңдер. Егер сендерге: "Қайтыңдар" делінсе, онда қайтыңдар. Бұл сендер үшін жақсырақ. Алла не істегендеріңді жақсы біледі. (28) Ішінде отырылмайтын, нәрселерің бар (қонақ үй сияқты. Ж.Б.М.К.Р.)үйлерге кірулеріңнің оқасы жоқ. Алла көрнеулеріңді де көместеріңді де біледі. (29) (Мұхаммед Ғ.С.) Мүміндерге айт: (Бөгде әйелдерге қараудан) көздерін сақтасын. Әрі ұятты жерлерін (зинадан) қорғасын. Бұл олар үшін өте жақсы. Рас Алла, олардың не істегендерінен хабар алушы. (30) Мүмін әйелдерге де айт: "(Бөгде ерлерден) көздерін сақтасын. Әрі ұятты жерлерін (зинадан) қорғасын. Сондай-ақ зейнеттерін көрсетпесін. Бірақ олардың өзіндігінен көрінгендері басқа. (Беті, қол-аяқтары. Ж.Б.М.К.) Және бүркеншіктерін омырауларына түсірсін. Зейнеттерін көрсетпесін. Бірақ: Ерлеріне, әкелеріне, қайын аталарына, өз ұлдарына, үгей ұлдарына, аға-бауырларына, олардың ұлдарына, әпеке-сіңлілерінің ұлдарына, Мұсылман әйелдерге, қолдарындағы күңдеріне, әйел керек қылмайтын қызметшілерге немесе әйелдердің ұятты жерлерін білмейтін балаларға көрсетулеріне болады. Және де көмескі зейнеттерін басқаларға білдіру үшін аяқтарын ұрып жүрмесін. Әй мүміндер, түгел Аллаға тәубе қылыңдар! Әрине құтыларсыңдар. (31)

الجزء الثامن عشر — سورة النور

وَأَنكِحُوا الْأَيَامَىٰ مِنكُمْ وَالصَّالِحِينَ مِنْ عِبَادِكُمْ وَإِمَائِكُمْ ۚ إِن يَكُونُوا فُقَرَاءَ يُغْنِهِمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ ۗ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٣٢﴾ وَلْيَسْتَعْفِفِ الَّذِينَ لَا يَجِدُونَ نِكَاحًا حَتَّىٰ يُغْنِيَهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ ۗ وَالَّذِينَ يَبْتَغُونَ الْكِتَابَ مِمَّا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ فَكَاتِبُوهُمْ إِنْ عَلِمْتُمْ فِيهِمْ خَيْرًا ۖ وَآتُوهُم مِّن مَّالِ اللَّهِ الَّذِي آتَاكُمْ ۚ وَلَا تُكْرِهُوا فَتَيَاتِكُمْ عَلَى الْبِغَاءِ إِنْ أَرَدْنَ تَحَصُّنًا لِّتَبْتَغُوا عَرَضَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۚ وَمَن يُكْرِههُّنَّ فَإِنَّ اللَّهَ مِن بَعْدِ إِكْرَاهِهِنَّ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٣﴾ وَلَقَدْ أَنزَلْنَا إِلَيْكُمْ آيَاتٍ مُّبَيِّنَاتٍ وَمَثَلًا مِّنَ الَّذِينَ خَلَوْا مِن قَبْلِكُمْ وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٣٤﴾ ۞ اللَّهُ نُورُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ مَثَلُ نُورِهِ كَمِشْكَاةٍ فِيهَا مِصْبَاحٌ ۖ الْمِصْبَاحُ فِي زُجَاجَةٍ ۖ الزُّجَاجَةُ كَأَنَّهَا كَوْكَبٌ دُرِّيٌّ يُوقَدُ مِن شَجَرَةٍ مُّبَارَكَةٍ زَيْتُونَةٍ لَّا شَرْقِيَّةٍ وَلَا غَرْبِيَّةٍ يَكَادُ زَيْتُهَا يُضِيءُ وَلَوْ لَمْ تَمْسَسْهُ نَارٌ ۚ نُّورٌ عَلَىٰ نُورٍ ۗ يَهْدِي اللَّهُ لِنُورِهِ مَن يَشَاءُ ۚ وَيَضْرِبُ اللَّهُ الْأَمْثَالَ لِلنَّاسِ ۗ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٣٥﴾ فِي بُيُوتٍ أَذِنَ اللَّهُ أَن تُرْفَعَ وَيُذْكَرَ فِيهَا اسْمُهُ يُسَبِّحُ لَهُ فِيهَا بِالْغُدُوِّ وَالْآصَالِ ﴿٣٦﴾

الحزب ٣٦

٣٥٤

Іштеріңдегі бойдақтарды (ер жеткен ұл-қыздарды, тұл ер, әйелдерді. Ж.Б.М.К.Р.) сондай-ақ қолдарыңдағы құл, күңдердің дұрыстарын үйлендіріңдер. Егер олар кедей болса да, Алла өз кеңшілігімен оларды байытады. Алла, аса кеңшілік иесі, толық білуші. (32) Үйлене алмағандар, Алла өз кеңшілігімен байытқанға дейін суық жолдан сақтансын. Қолдарыңдағы (құл, күң) лардан хат тілегендерге, егер оларда бір хайыр білсеңдер, хат келісімін жасаңдар. Әрі оларға Алланың өздеріңе берген малынан да беріңдер. (Құл, күңдердің қожайынына ақша төлеп, не бір қызмет атқарып, азаттық алу үшін келісім жасап қолынан хат алу хақысы бар. Ж.Б.М.К.Р.) (Бұларға зекет те беріледі. 9-С. 6-А.) Өздері абыройлы болуды қалаған күңдеріңді дүние тіршілігінің пайдасы үшін жамандыққа зорламаңдар. Кім оларды зорласа; онда Алла, ол зорланғаннан кейін аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (Күнәсы зорлаушыға болады.) (33) Рас сендерге ап-ашық аяттарды әрі сендерден бұрынғы өткендерден мысал және тақуалар үшін насихат түсірдік. (34) Алла (Т.) көктер мен жердің нұры. Оның нұрының мысалы: Ішінде жарық бар қуыс (немесе қуыста жанған жарық) сияқты. Жарық әйнектің ішінде. Ал әйнек; бейне інжудай бір жұлдыз. Шығыста батыста болмаған берекетті зәйтін майымен тамызылады. Тіпті от тимей-ақ оның майы жарық бергелі тұр. Нұр үстіне нұр. Алла қалаған кісісін өз нұрына бөлейді. Алла адамдарға өстіп мысал береді. Алла әр нәрсені толық білуші. (35) (Бұл нұр) Алланың жоғары бағаланып, ішінде өз атының зікір етілуіне бұйырған үйлерде болады. Онда ертелі-кеш Оны дәріптейді. (36)

رجال لا تلهيهم تجارة ولا بيع عن ذكر الله وإقام الصلوة وإيتاء
الزكوة يخافون يوما تتقلب فيه القلوب والأبصر ٣٧
ليجزيهم الله أحسن ما عملوا ويزيدهم من فضله والله يرزق
من يشاء بغير حساب ٣٨ والذين كفروا أعملهم كسراب
بقيعة يحسبه الظمان ماء حتى إذا جاءه لم يجده شيئا
ووجد الله عنده فوفىه حسابه والله سريع الحساب ٣٩
أو كظلمت في بحر لجي يغشىه موج من فوقه موج من
فوقه سحاب ظلمت بعضها فوق بعض إذا أخرج يده لم
يكد يرىها ومن لم يجعل الله له نورا فما له من نور ٤٠ ألم تر أن
الله يسبح له من في السموت والأرض والطير صفت كل قد
علم صلاته وتسبيحه والله عليم بما يفعلون ٤١ ولله ملك
السموت والأرض وإلى الله المصير ٤٢ ألم تر أن الله يزجي
سحابا ثم يؤلف بينه ثم يجعله ركاما فترى الودق يخرج من
خلله وينزل من السماء من جبال فيها من برد فيصيب به من يشاء
ويصرفه عن من يشاء يكاد سنا برقه يذهب بالأبصر ٤٣



Өздерін сауда-сатық; Алланың зікірінен, намазды орындаудан, зекет беруден тоспайтын адамдар бар. Олар, жүректер мен көздердің қозғалатын күнінен қорқады. (37) Сондықтан Алла, оларға істегендерінің ең көркем сыйлығын тіпті өз касынан артылтып береді. Алла қалаған құлын есепсіз несібеге бөлейді. (38) Сондай қарсы болғандардың істері, шөлдегі сағым сияқты. Шөлдеген кісі оны су деп, ойлайды. Ақыр оған барған сәтте, еш нәрсе таба алмайды. Жанында Алланы табады. Ол, оның есебін толық көреді. Алланың есебі, жылдам. (39) Немесе олардың мысалы: Терең теңіздегі қараңғылық тәрізді. Толқын үстіне толқын, оның үстін бұлт каптаған қараңғылықтар; бір-бірінің үстінде. Кісі қолын шығарса, оны көре алмайды. Алла жарық қылмаған біреудің жарығы болмайды. (40) Көктер мен жердегі әркімнің әрі қатар-қатар ұшқан құстың Алланы дәріптегенін көрмейсің бе? Барлығы өзіне тән намазын, тәсбихын біледі. Алла олардың істегенін толық біледі. (41) Көктер мен жердің меңгеруі Аллаға тән. Және қайтар жер де Алла жақ. (42) Көрмейсің бе? Рас Алла, бұлттарды айдайды. Сосын оның араларын біріктіреді. Сонан соң оны қабат-қабат қылады. Сонда бұлттың араларынан жаңбыр шыққанын көресің. Және аспаннан ішінде бұршағы бар (бұлт) тауларын түсіреді де ол арқылы қалаған пендесіне апат жеткізіп, қалағанынан бұрып, әкетеді. Нажағайдың жарқылы; көздерді әкете жаздайды. (43)

يُقَلِّبُ ٱللَّهُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبۡرَةٗ لِّأُوْلِي ٱلۡأَبۡصَٰرِ ﴿٤٤﴾
وَٱللَّهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٖ مِّن مَّآءٖۖ فَمِنۡهُم مَّن يَمۡشِي عَلَىٰ بَطۡنِهِۦ وَمِنۡهُم مَّن
يَمۡشِي عَلَىٰ رِجۡلَيۡنِ وَمِنۡهُم مَّن يَمۡشِي عَلَىٰٓ أَرۡبَعٖۚ يَخۡلُقُ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُۚ
إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ﴿٤٥﴾ لَّقَدۡ أَنزَلۡنَآ ءَايَٰتٖ مُّبَيِّنَٰتٖۚ
وَٱللَّهُ يَهۡدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ﴿٤٦﴾ وَيَقُولُونَ
ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلرَّسُولِ وَأَطَعۡنَا ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٞ مِّنۡهُم مِّنۢ بَعۡدِ
ذَٰلِكَۚ وَمَآ أُوْلَٰٓئِكَ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿٤٧﴾ وَإِذَا دُعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ
لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ إِذَا فَرِيقٞ مِّنۡهُم مُّعۡرِضُونَ ﴿٤٨﴾ وَإِن يَكُن لَّهُمُ ٱلۡحَقُّ
يَأۡتُوٓاْ إِلَيۡهِ مُذۡعِنِينَ ﴿٤٩﴾ أَفِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَمِ ٱرۡتَابُوٓاْ أَمۡ يَخَافُونَ
أَن يَحِيفَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ وَرَسُولُهُۥۚ بَلۡ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٥٠﴾
إِنَّمَا كَانَ قَوۡلَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذَا دُعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ
أَن يَقُولُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ﴿٥١﴾ وَمَن
يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَخۡشَ ٱللَّهَ وَيَتَّقۡهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ﴿٥٢﴾
۞ وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَئِنۡ أَمَرۡتَهُمۡ لَيَخۡرُجُنَّۖ قُل
لَّا تُقۡسِمُواْۖ طَاعَةٞ مَّعۡرُوفَةٌۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ﴿٥٣﴾

الحزب ٣٦



**Алла; күндізбен, түнді ауыстырады. Рас бұнда, қырағылар үшін әрине ғибрат бар. (44) Алла әр жандықты судан жаратты. Сонда кейбіреуі бауырымен жүреді, кейбіреулері екі аяғымен жүреді және кейбіреуі төрт аяқтап, жүреді. Алла қалағанын жаратады. Рас Алланың әр нәрсеге толық күші жетуші. (45) Расында ашық баян етуші аяттарды түсірдік. Сондай–ақ Алла қалағанын тура жолға салады. (46) Олар: "Аллаға, Пайғамбарға иман келтірдік, бой ұсындық" дейді де, сосын одан кейін олардан бір бөлімі жалтарады. Міне солар иман келтірмегендер. (47) Қашан олар, араларына үкім беру үшін Аллаға, Пайғамбарына шақырылса, сол уақытта олардың бір бөлімі бас тартады. (48) Егер оларға бір тиесі болатын болса, оған бой ұсынған түрде келеді. (49) Олардың жүректерінде дерті бар ма? Немесе күдіктенуде ме? Не өздеріне Алла, Пайғамбары әділетсіздік істейді деп, қорқа ма? Олай емес. Олардың өздері залым. (50) Шын мәнінде мүміндер, араларына үкім беруге шақырылғанда, олардың сөздері: "Естідік, бой ұсындық" деу болады. Міне бұлар құтылушылар. (51) Кімде–кім Аллаға, Пайғамбарына бағынса, сондай–ақ Алладан қорқып, сақтанса, міне солар, қолы жеткендер. (52) (Мұхаммед Ғ.С.! Мұнафықтар): "Егер әмір етсең (соғысқа) әлбетте шығамыз" деп, Аллаға шынайы ант ішеді. Оларға: "Ант ішпеңдер! Бағынғандарың мәлім. Шәксіз Алла, не істегендеріңді толық біледі" де. (53)**



الجزء الثامن عشر — سورة النور

قُلۡ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَۖ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡهِ مَا حُمِّلَ
وَعَلَيۡكُم مَّا حُمِّلۡتُمۡۖ وَإِن تُطِيعُوهُ تَهۡتَدُواْۚ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ
إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٥٤ وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَيَسۡتَخۡلِفَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ كَمَا ٱسۡتَخۡلَفَ
ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمۡ دِينَهُمُ ٱلَّذِي ٱرۡتَضَىٰ لَهُمۡ
وَلَيُبَدِّلَنَّهُم مِّنۢ بَعۡدِ خَوۡفِهِمۡ أَمۡنٗاۚ يَعۡبُدُونَنِي لَا يُشۡرِكُونَ بِي
شَيۡـٔٗاۚ وَمَن كَفَرَ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٥٥
وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمۡ
تُرۡحَمُونَ ٥٦ لَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ
وَمَأۡوَىٰهُمُ ٱلنَّارُۖ وَلَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٥٧ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
لِيَسۡتَـٔۡذِنكُمُ ٱلَّذِينَ مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡ وَٱلَّذِينَ لَمۡ يَبۡلُغُواْ ٱلۡحُلُمَ مِنكُمۡ
ثَلَٰثَ مَرَّٰتٖۚ مِّن قَبۡلِ صَلَوٰةِ ٱلۡفَجۡرِ وَحِينَ تَضَعُونَ ثِيَابَكُم مِّنَ ٱلظَّهِيرَةِ
وَمِنۢ بَعۡدِ صَلَوٰةِ ٱلۡعِشَآءِۚ ثَلَٰثُ عَوۡرَٰتٖ لَّكُمۡۚ لَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ
وَلَا عَلَيۡهِمۡ جُنَاحُۢ بَعۡدَهُنَّۚ طَوَّٰفُونَ عَلَيۡكُم بَعۡضُكُمۡ عَلَىٰ
بَعۡضٖۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٥٨

٣٥٧

(Мұхаммед Ғ.С.): "Аллаға, Пайғамбарына бағын" де. Егер бағынудан бет бұрсаңдар, шын мәнінде Пайғамбар, өзіне жүктелгенге, сендер, өздеріңе жүктелгенге міндеттісіңдер. Ал егер Пайғамбарға бой ұсынсаңдар, тура жол табасыңдар. Сондай-ақ Пайғамбарға ашық түрде жалғастыру ғана міндет. (54) Алла сендерден иман келтіріп, ізгі іс істегендерге; өздерінен бұрынғы өткендердей жер жүзіне мұрагер қылуды уәде етті. Сондай-ақ олар үшін өзі разы болған дінін нығайтып, хауіп-қатерден кейін бейбітшілікке айналдырады. Олар, Маған құлшылық қылады. Маған еш нәрсені шерік қоспайды. Кім бұдан кейін қарсы келсе, міне солар, бұзақылар. (55) Намазды толық орындаңдар да зекет беріңдер. Әрі Пайғамбарға бой ұсыныңдар. Әрине мәрхаметке бөленесіңдер. (56) (Мұхаммед Ғ.С.) сондай қарсы келгендер, жер жүзінде бізді әлсіретті деп, ойлама! Олардың орны тозақ, нендей жаман орын! (57) Әй мүміндер! Меншіктеріңдегі құл-күңдер, әлі ержетпеген балаларың, осы үш мезгілде (жандарыңа) рұхсат сұрап кірсін: Таң намазының алдында, түсте киімдеріңді шешкен уақытта және ясту намазынан кейін. Сендер үшін осы үшеуі ұялатын мезгіл. Бұлардан кейін (басқа уақытта) сендерге де оларға да айып емес. Өйткені, сендер бір-біріңе кіріп, шығуларыңа керексіңдер. Осылайша Алла, сендерге аяттарын баян етеді. Алла толық білуші, хикмет иесі. (58)

وَإِذَا بَلَغَ ٱلْأَطْفَٰلُ مِنكُمُ ٱلْحُلُمَ فَلْيَسْتَـْٔذِنُوا۟ كَمَا ٱسْتَـْٔذَنَ
ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ ءَايَٰتِهِۦ ۗ وَٱللَّهُ
عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٩﴾ وَٱلْقَوَٰعِدُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ ٱلَّٰتِى لَا يَرْجُونَ
نِكَاحًا فَلَيْسَ عَلَيْهِنَّ جُنَاحٌ أَن يَضَعْنَ ثِيَابَهُنَّ
غَيْرَ مُتَبَرِّجَٰتٍۭ بِزِينَةٍ ۖ وَأَن يَسْتَعْفِفْنَ خَيْرٌ لَّهُنَّ ۗ وَٱللَّهُ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٦٠﴾ لَّيْسَ عَلَى ٱلْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى ٱلْأَعْرَجِ
حَرَجٌ وَلَا عَلَى ٱلْمَرِيضِ حَرَجٌ وَلَا عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمْ أَن تَأْكُلُوا۟
مِنۢ بُيُوتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ ءَابَآئِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أُمَّهَٰتِكُمْ
أَوْ بُيُوتِ إِخْوَٰنِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخَوَٰتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ
أَعْمَٰمِكُمْ أَوْ بُيُوتِ عَمَّٰتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخْوَٰلِكُمْ
أَوْ بُيُوتِ خَٰلَٰتِكُمْ أَوْ مَا مَلَكْتُم مَّفَاتِحَهُۥٓ
أَوْ صَدِيقِكُمْ ۚ لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَأْكُلُوا۟
جَمِيعًا أَوْ أَشْتَاتًا ۚ فَإِذَا دَخَلْتُم بُيُوتًا فَسَلِّمُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمْ
تَحِيَّةً مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ مُبَٰرَكَةً طَيِّبَةً ۚ كَذَٰلِكَ
يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٦١﴾



Ержеткен балаларың, бұрынғылар рұхсат сұрағандай рұхсат сұрап кірсін. Осылайша сендерге Алла аяттарын ашық баян етеді. Алла толық білуші, хикмет иесі. (59) Некеленуден күдер үзіп, үйде отырған кемпірлердің зейнеттерін ашпай сырт киімдерін шешулері айып емес. Егер бұдан да сақтанса, олар үшін тағы жақсы. Алла толық естуші, әр нәрсені білуші. (60) (Бір үйден тамақ жеулерінде) соқырға кінә жоқ, ақсаққа кінә жоқ, ауруға да кінә жоқ. Сондай-ақ сендерге өз үйлеріңнен (әйелдеріңнің, балаларыңның. Ж.М.Р.) не әкелеріңнің үйлерінен, я шешелеріңнің үйлерінен, я аға-інілеріңнің үйлерінен, я әпеке-қарындастарыңның үйлерінен, я әкелеріңмен туысқан көкелеріңнің үйлерінен, я әкелеріңмен туысқан апайларыңның үйлерінен, я нағашы ағаларыңның үйлерінен, я нағашы апайларыңның үйлерінен, немесе кілттеріне ие болған не достарыңның үйлерінен тамақ жеулеріңде айып жоқ. Сондай-ақ бірлікте не жеке-жеке жеулерің айып емес. Қашан үйлерге кірсеңдер, өздеріңе (Мұсылмандарға) Алла тарапынан көркем берекет тіршілігін тілеп, сәлем беріңдер! (4-С. 86-А.) Осылайша Алла, сендерге аяттарын ашық баян етеді. Әрине түсінерсіңдер. (61)



سُورَةُ النُّور الجُزْءُ الثَّامِنَ عَشَرَ

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَإِذَا كَانُوا۟ مَعَهُۥ
عَلَىٰٓ أَمْرٍ جَامِعٍ لَّمْ يَذْهَبُوا۟ حَتَّىٰ يَسْتَـْٔذِنُوهُ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسْتَـْٔذِنُونَكَ
أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ۚ فَإِذَا ٱسْتَـْٔذَنُوكَ
لِبَعْضِ شَأْنِهِمْ فَأْذَن لِّمَن شِئْتَ مِنْهُمْ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُمُ
ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٦٢﴾ لَّا تَجْعَلُوا۟ دُعَآءَ ٱلرَّسُولِ
بَيْنَكُمْ كَدُعَآءِ بَعْضِكُم بَعْضًا ۚ قَدْ يَعْلَمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ
يَتَسَلَّلُونَ مِنكُمْ لِوَاذًا ۚ فَلْيَحْذَرِ ٱلَّذِينَ يُخَالِفُونَ عَنْ أَمْرِهِۦٓ
أَن تُصِيبَهُمْ فِتْنَةٌ أَوْ يُصِيبَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦٣﴾ أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ
مَا فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ قَدْ يَعْلَمُ مَآ أَنتُمْ عَلَيْهِ وَيَوْمَ
يُرْجَعُونَ إِلَيْهِ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا۟ ۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌۢ ﴿٦٤﴾

سُورَةُ ٱلْفُرْقَانِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَـٰنِ ٱلرَّحِيمِ

تَبَارَكَ ٱلَّذِى نَزَّلَ ٱلْفُرْقَانَ عَلَىٰ عَبْدِهِۦ لِيَكُونَ لِلْعَـٰلَمِينَ نَذِيرًا
﴿١﴾ ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَمْ
يَكُن لَّهُۥ شَرِيكٌ فِى ٱلْمُلْكِ وَخَلَقَ كُلَّ شَىْءٍ فَقَدَّرَهُۥ تَقْدِيرًا ﴿٢﴾

٣٥٩

Шын мәнінде мүміндер, сондай Аллаға, Пайғамбарына иман келтіргендер, егер олар Пайғамбар мен бірге топты түрде бір істе болса, Пайғамбардан рұхсат алмайынша кетпейді. (Мұхаммед Ғ.С.) рас сенен рұхсат сұрағандар; міне солар, Аллаға, Пайғамбарға иман келтіргендер. Қашан олар кейбір жұмыстары үшін сенен рұхсат сұраса, олардан қалағаныңа рұхсат бер. Және оларға Алладан жарылқау тіле. Күдіксіз Алла, өте жарылқаушы, аса мейірімді. (62)

Пайғамбардың шақыруын өзара бір-біріңді шақыруға ұқсатпаңдар! Рас Алла, сендерден ептеп, далдаланып шығып кететіндерді біледі. Сондықтан оның әміріне қарсы келгендер, өздеріне бір апат жетуінен немесе жан түршігерлік азап келуінен сақтансын. (63) Естеріңде болсын! Көктер мен жердегі нәрселер Алланікі. Расында Ол, сендердің немененде болғандарыңды біледі. Сондай-ақ олар, өз жағына қайтқан күні, оларға, не істегенін білдіреді. Алла барлық нәрсені толық біледі. (64)

## 25-ФҰРҚАН СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жетпіс жеті аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Бүкіл әлемге бір ескертуші болуы үшін құлына (жақсы-жаманды айыратын) Құранды түсірген Алла өте жоғары. (1) Көктер мен жердің патшалығы Онікі. Ол, ешкімді бала қылып алмады да Оның патшалығында ешбір ортағы жоқ. Сондай-ақ әр нәрсені жаратып, оның өлшеуін белгіледі. (2)

وَاتَّخَذُوا مِن دُونِهِ آلِهَةً لَا يَخْلُقُونَ شَيْئًا وَهُمْ يُخْلَقُونَ
وَلَا يَمْلِكُونَ لِأَنفُسِهِمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا وَلَا يَمْلِكُونَ مَوْتًا
وَلَا حَيَاةً وَلَا نُشُورًا ﴿٣﴾ وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا إِفْكٌ
افْتَرَاهُ وَأَعَانَهُ عَلَيْهِ قَوْمٌ آخَرُونَ فَقَدْ جَاءُوا ظُلْمًا وَزُورًا
﴿٤﴾ وَقَالُوا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ اكْتَتَبَهَا فَهِيَ تُمْلَىٰ
عَلَيْهِ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٥﴾ قُلْ أَنزَلَهُ الَّذِي يَعْلَمُ السِّرَّ
فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ إِنَّهُ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٦﴾ وَقَالُوا
مَالِ هَٰذَا الرَّسُولِ يَأْكُلُ الطَّعَامَ وَيَمْشِي فِي الْأَسْوَاقِ
لَوْلَا أُنزِلَ إِلَيْهِ مَلَكٌ فَيَكُونَ مَعَهُ نَذِيرًا ﴿٧﴾ أَوْ يُلْقَىٰ
إِلَيْهِ كَنزٌ أَوْ تَكُونُ لَهُ جَنَّةٌ يَأْكُلُ مِنْهَا وَقَالَ
الظَّالِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا مَّسْحُورًا ﴿٨﴾ انظُرْ
كَيْفَ ضَرَبُوا لَكَ الْأَمْثَالَ فَضَلُّوا فَلَا يَسْتَطِيعُونَ
سَبِيلًا ﴿٩﴾ تَبَارَكَ الَّذِي إِن شَاءَ جَعَلَ لَكَ خَيْرًا مِّن ذَٰلِكَ
جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ وَيَجْعَل لَّكَ قُصُورًا ﴿١٠﴾ بَلْ
كَذَّبُوا بِالسَّاعَةِ وَأَعْتَدْنَا لِمَن كَذَّبَ بِالسَّاعَةِ سَعِيرًا ﴿١١﴾



(Сонда да) олар Алладан өзге, бір нәрсені жарата алмайтын, өздері жаратылатын, сондай-ақ өздеріне де пайда, зиян келтіру күшіне және өлтіру, тірілту тағы өлгенді қайта тірілту күшіне ие болмағандарды тәңір жасап алды. (3) Сондай кәпірлер: "Бұл Құран мүлде жасанды. Оны өзі шығарды, оған басқа ел де көмектесті" деп, олар орынсыз жала жапсырды. (4) Және олар: "Ол Құран бұрынғылардың аңызы. Оны, бұл жаздырып алады да, ертелі-кеш өзіне оқылады" деді. (5) (Мұхаммед Ғ.С.): "Құранды көктер мен жердің сырын білетін Алла түсірді. Рас Алла өте жарылқаушы, тым мейірімді" де. (6) Тағы олар: "Бұл қалай Пайғамбар? Тамақ жейді, базарларда жүреді. Неге оған, онымен бірге жүріп, қорқытатын періште түсірмейді?",- десті. (7) "Немесе оған (шаңырактан) бір қазына тасталса не оның бір көректенетін бақшасы болса еді." Сөйтіп залымдар: "Сендер мүлде жадыланған кісіге ересіңдер" деді. (8) (Мұхаммед Ғ.С.) Қара! Сен үшін қалай мысалдар берді. Енді олар жол таба алмайтын түрде адасты. (9) Сондай молшылық иесі Алла қаласа, бұлардан да жақсы, астарынан өзендер ағатын бақшалар бере алады. Тағы сен үшін; сарайлар жасай алады. (10) Бірақ олар қияметті жасынға шығарады. Қияметті жасынға шығарғандар үшін; қайнаған тозақты әзірледік. (11)

إِذَا رَأَتْهُم مِّن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ سَمِعُوا۟ لَهَا تَغَيُّظًا وَزَفِيرًا ﴿١٢﴾ وَإِذَآ
أُلْقُوا۟ مِنْهَا مَكَانًا ضَيِّقًا مُّقَرَّنِينَ دَعَوْا۟ هُنَالِكَ ثُبُورًا ﴿١٣﴾
لَّا تَدْعُوا۟ ٱلْيَوْمَ ثُبُورًا وَٰحِدًا وَٱدْعُوا۟ ثُبُورًا كَثِيرًا ﴿١٤﴾ قُلْ
أَذَٰلِكَ خَيْرٌ أَمْ جَنَّةُ ٱلْخُلْدِ ٱلَّتِى وُعِدَ ٱلْمُتَّقُونَ ۚ كَانَتْ
لَهُمْ جَزَآءً وَمَصِيرًا ﴿١٥﴾ لَّهُمْ فِيهَا مَا يَشَآءُونَ خَٰلِدِينَ ۚ
كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ وَعْدًا مَّسْـُٔولًا ﴿١٦﴾ وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ وَمَا
يَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ فَيَقُولُ ءَأَنتُمْ أَضْلَلْتُمْ عِبَادِى
هَٰٓؤُلَآءِ أَمْ هُمْ ضَلُّوا۟ ٱلسَّبِيلَ ﴿١٧﴾ قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ مَا كَانَ
يَنۢبَغِى لَنَآ أَن نَّتَّخِذَ مِن دُونِكَ مِنْ أَوْلِيَآءَ وَلَٰكِن مَّتَّعْتَهُمْ
وَءَابَآءَهُمْ حَتَّىٰ نَسُوا۟ ٱلذِّكْرَ وَكَانُوا۟ قَوْمًۢا بُورًا ﴿١٨﴾ فَقَدْ
كَذَّبُوكُم بِمَا تَقُولُونَ فَمَا تَسْتَطِيعُونَ صَرْفًا وَلَا
نَصْرًا ۚ وَمَن يَظْلِم مِّنكُمْ نُذِقْهُ عَذَابًا كَبِيرًا ﴿١٩﴾
وَمَآ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ إِلَّآ إِنَّهُمْ لَيَأْكُلُونَ
ٱلطَّعَامَ وَيَمْشُونَ فِى ٱلْأَسْوَاقِ ۗ وَجَعَلْنَا بَعْضَكُمْ
لِبَعْضٍ فِتْنَةً أَتَصْبِرُونَ ۗ وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيرًا ﴿٢٠﴾



Тозақ, оларды ұзақ бір жерден көрген сәтте, олар оның қайнап, күркірегенін естиді. (12) Олар, тозақтың тар бір жеріне қолдары, мойындарына байлаулы тасталғанда, сол жерде жоқ болуды қалайды. (13) "Бүгін бір-ақ жоқ болуды тілемеңдер! Көптеген жоқ болуды тілеңдер" (делінеді) (14) (Мұхаммед Ғ.С.): "Осы азап жақсы ма? Немесе тақуалар үшін сыйлық әрі барар орын түрінде уәде етілген мәңгілік жаннат жақсы ма?",- де. (15) Олар мәңгі қалатын жаннатта, не тілесе бар. Бұл, Раббың міндетті түрде орындайтын бір уәде. (16) Ол; сол күні, оларды және Алладан өзге табынғандарын жинайды. Сонда олардан: "Осы құлдарымды сендер адастырдыңдар ма? Немесе жолдан өздері адасты ма?",- деп, сұрайды. (17) (Ол табынылғандар): "Сен пәксің. Бізге Сенен өзгені ие қылуымыз лайық емес. Бірақ Сен, оларды да аталарын да қамтамасыз еттің. Тіпті Сені еске алуды ұмытты да жоғалуға лайық бір ел болды" деді. (5-С.116-117-А. 34-С.40-41-А.) (18) (Табынғандарың); рас айтқандарыңды жасынға айналдырады. Сонда оны қайтара алмайсыңдар да бір көмек те таба алмайсыңдар. Сендерден кім зұлымдық қылса, ірі азап таттырамыз. (19) (Мұхаммед Ғ.С.) Сенен бұрын да тамақ жейтін, базарларда жүретін ғана пайғамбарларды жіберген едік. Негізінде біріңді-біріңе сынау қылдық. Сабыр етесіңдер ме? Раббың әр нәрсені көруші. (20)

وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْنَا ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ
أَوْ نَرَىٰ رَبَّنَا ۗ لَقَدِ ٱسْتَكْبَرُوا۟ فِىٓ أَنفُسِهِمْ وَعَتَوْ عُتُوًّا كَبِيرًا
﴿٢١﴾ يَوْمَ يَرَوْنَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ لَا بُشْرَىٰ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُجْرِمِينَ وَيَقُولُونَ
حِجْرًا مَّحْجُورًا ﴿٢٢﴾ وَقَدِمْنَآ إِلَىٰ مَا عَمِلُوا۟ مِنْ عَمَلٍ فَجَعَلْنَٰهُ
هَبَآءً مَّنثُورًا ﴿٢٣﴾ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ يَوْمَئِذٍ خَيْرٌ مُّسْتَقَرًّا
وَأَحْسَنُ مَقِيلًا ﴿٢٤﴾ وَيَوْمَ تَشَقَّقُ ٱلسَّمَآءُ بِٱلْغَمَٰمِ وَنُزِّلَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ
تَنزِيلًا ﴿٢٥﴾ ٱلْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ ٱلْحَقُّ لِلرَّحْمَٰنِ ۚ وَكَانَ يَوْمًا عَلَى
ٱلْكَٰفِرِينَ عَسِيرًا ﴿٢٦﴾ وَيَوْمَ يَعَضُّ ٱلظَّالِمُ عَلَىٰ يَدَيْهِ يَقُولُ
يَٰلَيْتَنِى ٱتَّخَذْتُ مَعَ ٱلرَّسُولِ سَبِيلًا ﴿٢٧﴾ يَٰوَيْلَتَىٰ لَيْتَنِى لَمْ أَتَّخِذْ
فُلَانًا خَلِيلًا ﴿٢٨﴾ لَّقَدْ أَضَلَّنِى عَنِ ٱلذِّكْرِ بَعْدَ إِذْ جَآءَنِى ۗ
وَكَانَ ٱلشَّيْطَٰنُ لِلْإِنسَٰنِ خَذُولًا ﴿٢٩﴾ وَقَالَ ٱلرَّسُولُ
يَٰرَبِّ إِنَّ قَوْمِى ٱتَّخَذُوا۟ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ مَهْجُورًا ﴿٣٠﴾ وَكَذَٰلِكَ
جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِىٍّ عَدُوًّا مِّنَ ٱلْمُجْرِمِينَ ۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ هَادِيًا
وَنَصِيرًا ﴿٣١﴾ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ ٱلْقُرْءَانُ جُمْلَةً
وَٰحِدَةً ۚ كَذَٰلِكَ لِنُثَبِّتَ بِهِۦ فُؤَادَكَ ۖ وَرَتَّلْنَٰهُ تَرْتِيلًا ﴿٣٢﴾



Сондай бізге кездесуді күтпегендер: "Бізге періштелер неге түсірілмейді? Немесе Раббымызды көрсек" деді. Расында олар өздерін-өздері жоғары санады да тым шектен шығып кетті. (21) Олар періштелерді көрген күні, күнәкарлар үшін қуанышты күн болмайды. Періштелер: "Жоқ, сендерге қуаныш жоқ" дейді. (Не өздері: "Махрүм қалдық" дейді.) (22) Олар нендей бір іс істеген болса, рас оны қолға алып, шашылған тозаңға айналдырамыз. (23) Ол күні, жаннаттықтардың түрар жері жақсы, тынығар жерлері өте көркем болады. (24) Ол күні, аспан бүлттарша жарылып, періштелер жалғасты түрде түсіріледі. (25) Ол күні, шын патшалық Алланікі. Ол кәпірлер үшін өте ауыр күн болады. (26) Ол күні әр залым өз қолын шайнап: "Әттеген-ай! Пайғамбармен бірге жол түтқан болсам еді" дейді. (27) "Нендей өкініш маған; Әттең! Мен пәленбайды дос түтпаған болса едім..." (28) "Шынында ол, Құран келгеннен кейін мені одан адастырды. Негізінде шайтан адам баласы үшін опасыз болады." (29) Пайғамбар: "Раббым! Рас менің елім бүл Қүранды тастап қойды" деді. (30) Сол Сияқты әр пайғамбар үшін күнәкарларды дүшпан қылдық. Раббың жетекшілік және көмекшілікте саған жетіп, асады. (31) Тағы кәпірлер: "Оған Құран бір-ақ жолда неге түсірілмеді?",- деді. Осылайша, көкейіңе қондыру үшін оны анықтап оқыдық. (32)


سورة الفرقان — الجزء التاسع عشر

وَلَا يَأْتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئْنَاكَ بِالْحَقِّ وَأَحْسَنَ تَفْسِيرًا ﴿٣٣﴾
الَّذِينَ يُحْشَرُونَ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ أُولَٰئِكَ شَرٌّ
مَكَانًا وَأَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٣٤﴾ وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ
وَجَعَلْنَا مَعَهُ أَخَاهُ هَارُونَ وَزِيرًا ﴿٣٥﴾ فَقُلْنَا اذْهَبَا إِلَى
الْقَوْمِ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا فَدَمَّرْنَاهُمْ تَدْمِيرًا ﴿٣٦﴾ وَقَوْمَ
نُوحٍ لَمَّا كَذَّبُوا الرُّسُلَ أَغْرَقْنَاهُمْ وَجَعَلْنَاهُمْ لِلنَّاسِ
آيَةً ۖ وَأَعْتَدْنَا لِلظَّالِمِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٣٧﴾ وَعَادًا وَثَمُودَا
وَأَصْحَابَ الرَّسِّ وَقُرُونًا بَيْنَ ذَٰلِكَ كَثِيرًا ﴿٣٨﴾ وَكُلًّا ضَرَبْنَا
لَهُ الْأَمْثَالَ ۖ وَكُلًّا تَبَّرْنَا تَتْبِيرًا ﴿٣٩﴾ وَلَقَدْ أَتَوْا عَلَى الْقَرْيَةِ
الَّتِي أُمْطِرَتْ مَطَرَ السَّوْءِ ۚ أَفَلَمْ يَكُونُوا يَرَوْنَهَا ۚ بَلْ
كَانُوا لَا يَرْجُونَ نُشُورًا ﴿٤٠﴾ وَإِذَا رَأَوْكَ إِن يَتَّخِذُونَكَ
إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا الَّذِي بَعَثَ اللَّهُ رَسُولًا ﴿٤١﴾ إِن كَادَ
لَيُضِلُّنَا عَنْ آلِهَتِنَا لَوْلَا أَن صَبَرْنَا عَلَيْهَا ۚ وَسَوْفَ
يَعْلَمُونَ حِينَ يَرَوْنَ الْعَذَابَ مَنْ أَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٤٢﴾ أَرَأَيْتَ
مَنِ اتَّخَذَ إِلَٰهَهُ هَوَاهُ أَفَأَنتَ تَكُونُ عَلَيْهِ وَكِيلًا ﴿٤٣﴾

٣٦٣

Олар саған бір мысал келтірсе; әрине саған шындықты және көркем түсінікті әкелеміз. (33) Тозаққа бетімен жер бастырылып жиналатындар; міне солар, орындары жаман, жолдары қаңғырыс болатындар. (34) Рас Мұсаға Кітап беріп, Онымен бірге туысы Һарүнды уәзір қылдық. (35) Сонда оларға: "Екеуің аяттарымызды жасынға шығарған елге барыңдар" дедік. Ақыры ол елді мүлде типыл қылдық. (36) Нұх (Ғ.С.)тың елін де пайғамбарларды жасынға шығарған кезде суға батырып, оларды адам баласы үшін бір ғибрат қылдық. Сондай-ақ залымдар үшін күйзелтуші азап дайындадық. (37) Ғад, Сәмүд және Рес елін; бұлардың арасында көптеген нәсілдерді де... (38) Барлығына да мысалдар берген едік те мүлде жоқ еттік. (39) Расында (Меккеліктер) сондай пәлекет жаңбырға ұшыраған кентке келген еді. Олар оны көрмеді ме? Олай емес. Олар қайта тірілуді де үміт етпейді. (40) (Мұхаммед Ғ.С) Олар сені көрсе-ақ болды: "Алланың жіберген Елшісі осы ма?",- деп тәлкекке алады. (41) Олар: "Егер оған шыдамасақ, тәңірлерімізден адастыра жаздады" дейді. Олар азапты көрген сәтте, кімнің жолдан адасқаын біледі. (42) (Мұхаммед Ғ.С.) ойын, тәңір жасап алғанды (ойынның құлы болғанды) көрдің бе? Сонда сен оларға кепіл боласың ба? (43)

أَمْ تَحْسَبُ أَنَّ أَكْثَرَهُمْ يَسْمَعُونَ أَوْ يَعْقِلُونَ ۚ إِنْ هُمْ إِلَّا
كَالْأَنْعَامِ ۖ بَلْ هُمْ أَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٤٤﴾ أَلَمْ تَرَ إِلَىٰ رَبِّكَ كَيْفَ مَدَّ
الظِّلَّ وَلَوْ شَاءَ لَجَعَلَهُ سَاكِنًا ثُمَّ جَعَلْنَا الشَّمْسَ عَلَيْهِ دَلِيلًا
﴿٤٥﴾ ثُمَّ قَبَضْنَاهُ إِلَيْنَا قَبْضًا يَسِيرًا ﴿٤٦﴾ وَهُوَ الَّذِي جَعَلَ
لَكُمُ اللَّيْلَ لِبَاسًا وَالنَّوْمَ سُبَاتًا وَجَعَلَ النَّهَارَ نُشُورًا ﴿٤٧﴾
وَهُوَ الَّذِي أَرْسَلَ الرِّيَاحَ بُشْرًا بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهِ ۚ وَأَنْزَلْنَا
مِنَ السَّمَاءِ مَاءً طَهُورًا ﴿٤٨﴾ لِنُحْيِيَ بِهِ بَلْدَةً مَيْتًا وَنُسْقِيَهُ
مِمَّا خَلَقْنَا أَنْعَامًا وَأَنَاسِيَّ كَثِيرًا ﴿٤٩﴾ وَلَقَدْ صَرَّفْنَاهُ بَيْنَهُمْ
لِيَذَّكَّرُوا فَأَبَىٰ أَكْثَرُ النَّاسِ إِلَّا كُفُورًا ﴿٥٠﴾ وَلَوْ شِئْنَا
لَبَعَثْنَا فِي كُلِّ قَرْيَةٍ نَذِيرًا ﴿٥١﴾ فَلَا تُطِعِ الْكَافِرِينَ
وَجَاهِدْهُمْ بِهِ جِهَادًا كَبِيرًا ﴿٥٢﴾ ۞ وَهُوَ الَّذِي مَرَجَ
الْبَحْرَيْنِ هَٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ وَهَٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ وَجَعَلَ بَيْنَهُمَا بَرْزَخًا
وَحِجْرًا مَحْجُورًا ﴿٥٣﴾ وَهُوَ الَّذِي خَلَقَ مِنَ الْمَاءِ بَشَرًا فَجَعَلَهُ
نَسَبًا وَصِهْرًا ۗ وَكَانَ رَبُّكَ قَدِيرًا ﴿٥٤﴾ وَيَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ
مَا لَا يَنْفَعُهُمْ وَلَا يَضُرُّهُمْ ۗ وَكَانَ الْكَافِرُ عَلَىٰ رَبِّهِ ظَهِيرًا ﴿٥٥﴾

الحزب ٣٧



Немесе олардың көбін; тыңдайды я түсінеді деп, ойлайсың ба? Олар мүлде хайуандар тәрізді. Бәлкім олар жолдан тым адасқан. (44) Раббыңның көлеңкені қалай ұзартқанын көрмедің бе? Егер қаласа, оны тұрақты қылар еді. Сосың күнді көлеңкеге бір дәлел қылдық. (Көлеңке; күннің барлығының дәлелі. Әр нәрсе өзінің терісімен анықталады. Ж.М.Р.) (45) Сосын ұзын көлеңкені өз жағымызға қолай алдық. (46) Ол сондай Алла, сендерге түнді; киім, ұйқыны; тынығу етіп, күндізді; (кәсіпке) тарқау мезгілі қылды. (47) Ол сондай Алла; рахметінің (жаңбырдың) алдында қуандырып, самалдарды жіберді. Аспаннан тап-таза жаңбыр жаудырдық; (48) Ол арқылы өлы жерді жандандырып, біз жаратқан хайуандар менен көптеген адамдарды суару үшін. (49) Расында үгіт алулары үшін; жаңбырды араларына айналдыра жаудырдық. Сонда да адамдардың көбі, бас тартып, мүлде қарсы келді. (50) Егер қаласақ; әр кентке бір ескертуші жіберер едік. (51) (Мұхаммед Ғ.С.) енді кәпірлерге бағынба! Олармен Құран арқылы ұлы күрес жаса! (52) Ол сондай Алла, екі теңізді қоя берді; мынау тәтті сүйкімді және анау тұзды, ащы. Екі арасына (қосылып, араласпайтын) бөгет жасады. (53) Ол сондай Алла, судан адам жаратып, оны ұрпақ және жегжат қылды. Раббың күшті. (54) Олар, Алладан өзге өздеріне пайда, зиян келтіре алмайтын нәрселерге шоқынады. Сондай-ақ кәпірдер Раббына қарсы шыққанға жәрдем етеді. (55)

وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرٗا وَنَذِيرٗا ٥٦ قُلۡ مَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ
مِنۡ أَجۡرٍ إِلَّا مَن شَآءَ أَن يَتَّخِذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلٗا ٥٧ وَتَوَكَّلۡ
عَلَى ٱلۡحَيِّ ٱلَّذِي لَا يَمُوتُ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِهِۦۚ وَكَفَىٰ بِهِۦ بِذُنُوبِ
عِبَادِهِۦ خَبِيرًا ٥٨ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا
فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ ٱلرَّحۡمَٰنُ فَسۡـَٔلۡ بِهِۦ
خَبِيرٗا ٥٩ وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱسۡجُدُواْۤ لِلرَّحۡمَٰنِ قَالُواْ وَمَا ٱلرَّحۡمَٰنُ
أَنَسۡجُدُ لِمَا تَأۡمُرُنَا وَزَادَهُمۡ نُفُورٗا ۩ ٦٠ تَبَارَكَ ٱلَّذِي جَعَلَ
فِي ٱلسَّمَآءِ بُرُوجٗا وَجَعَلَ فِيهَا سِرَٰجٗا وَقَمَرٗا مُّنِيرٗا ٦١ وَهُوَ
ٱلَّذِي جَعَلَ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ خِلۡفَةٗ لِّمَنۡ أَرَادَ أَن يَذَّكَّرَ أَوۡ أَرَادَ
شُكُورٗا ٦٢ وَعِبَادُ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلَّذِينَ يَمۡشُونَ عَلَى ٱلۡأَرۡضِ
هَوۡنٗا وَإِذَا خَاطَبَهُمُ ٱلۡجَٰهِلُونَ قَالُواْ سَلَٰمٗا ٦٣ وَٱلَّذِينَ
يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمۡ سُجَّدٗا وَقِيَٰمٗا ٦٤ وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ
رَبَّنَا ٱصۡرِفۡ عَنَّا عَذَابَ جَهَنَّمَۖ إِنَّ عَذَابَهَا كَانَ غَرَامًا
٦٥ إِنَّهَا سَآءَتۡ مُسۡتَقَرّٗا وَمُقَامٗا ٦٦ وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَنفَقُواْ
لَمۡ يُسۡرِفُواْ وَلَمۡ يَقۡتُرُواْ وَكَانَ بَيۡنَ ذَٰلِكَ قَوَامٗا ٦٧

سجدة



(Мұхаммед Ғ.С.) негізінде сені қуандырушы, қорқытушы, ғана қылып жібердік. (56) Оларға: "Бұған сендерден ақы емес, Раббыларыңнның жолын ұстағысы келген кісіні ғана қалаймын" де. (57) Сондай еш өлмейтін тірі Аллаға тәуекел ет. Оны дәріптей мақта. Ол құлдарының күнәларынан хабар алуға жетіп асады. (58) Ол, сондай көктер мен жерді және екі арасындағыларды алты күнде жаратып сосын ғаршыны меңгерді. Ол, тым қамқор, оны білгеннен сұра. (59) (Сәжде аяты бар.) Оларға: "Рахманға сәжде қылыңдар" делінсе: "Рахман деген не? Сен әмір еткен нәрсеге сәжде қыла берейік бе?",- десті. Бұл, олардың жиренішін қоздырды. (60) Сондай мол игілік иесі Алла, аспандағы жұлдыздардың орнын жаратып, онда бір жарық (күн) және сәуле беруші айды жаратты. (61) Ол, сондай үгіт алғысы немесе шүкір еткісі келген кісі үшін түн мен күндізді, бірін-біріне ертіп қойды. (62) Рахманың құлдары жерде сыпайы түрде жүріп, оларға білместер тіл тигізсе де: "Сәлеметшілік" деп, дұрыс жауап береді. (63) Олар түнді, Раббыларына сәжде қылу, тіке тұрумен өткізеді. (64) Олар: "Раббымыз! Тозақ азабын аулақ қыл! Рас оның азабы тұрақты" дейді. (65) Шынында ол; орынның да мекеннің де жаманы. (66) Олар мал сарып қылғанда, ысрап та қылмай, сараңдық та істемей, осы орталықта тұрады. (67)

والذين لا يدعون مع الله إلها آخر ولا يقتلون النفس
التي حرم الله إلا بالحق ولا يزنون ومن يفعل ذلك يلق
أثاما ﴿٦٨﴾ يضاعف له العذاب يوم القيامة ويخلد فيه
مهانا ﴿٦٩﴾ إلا من تاب وءامن وعمل عملا صالحا
فأولئك يبدل الله سيئاتهم حسنات وكان الله غفورا
رحيما ﴿٧٠﴾ ومن تاب وعمل صالحا فإنه يتوب إلى الله
متابا ﴿٧١﴾ والذين لا يشهدون الزور وإذا مروا باللغو
مروا كراما ﴿٧٢﴾ والذين إذا ذكروا بآيات ربهم
لم يخروا عليها صما وعميانا ﴿٧٣﴾ والذين يقولون ربنا
هب لنا من أزواجنا وذرياتنا قرة أعين واجعلنا
للمتقين إماما ﴿٧٤﴾ أولئك يجزون الغرفة بما
صبروا ويلقون فيها تحية وسلاما ﴿٧٥﴾ خالدين
فيها حسنت مستقرا ومقاما ﴿٧٦﴾ قل ما يعبؤا بكم ربي
لولا دعاؤكم فقد كذبتم فسوف يكون لزاما ﴿٧٧﴾

سورة الشعراء



Олар Алламен бірге басқа тәңірге жалбарынбайды. Алла өлтірілуін арам еткен кісіні орынсыз өлтірмейді де зина қылмайды. Кімде-кім оларды істесе, күнәға жолығады. (68) Қиямет күні, еселеніп азап болады. Олар онда қор болып, мүлде қалады. (69) Бірақ кімде-кім тәубе қылса, Сондай-ақ кім иман келтіріп, ізгі іс істесе, міне Алла олардың жамандықтарын жақсылықтарға ауыстырады. Алла өте жарылқаушы, ерекше мейірімді. (70) Кімде-кім тәубе қылып, түзу іс істесе, рас ол, Аллаға лайықты түрде қайтқан болады. (71) Олар өтірікке айғақ болмайды да бос (пайдасыз) сөздерге кездессе, маңғазданып өтеді. (72) Қашан оларға Раббыларының аяттары арқылы үгіт берілсе, оған құлақ салмай, көз жұмып, кете бермейді. (73) Олар: "Раббымыз! Бізге жұбайларымыздан, ұрпақтарымыздан көзайымдық бер. Сондай-ақ бізді тақуалардың алды қыл!",- дейді. (74) Міне бұлар, сабыр еткендіктері себепті жоғарғы сыйлыққа бөленеді. Аман-сәлеммен қарсы алынады. (75) Олар онда мәңгі қалады. Ол нендей көркем тұрақ, жақсы орын! (76) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Егер құлшылықтарың болмаса, Раббым, сендерді неге бағаласын? Рас сендер жасынға айналдырдыңдар. Сондықтан азапқа душар боласыңдар" де. (77)

بسم الله الرحمن الرحيم

طسم ﴿١﴾ تلك ءايت الكتب المبين ﴿٢﴾ لعلك بخع نفسك ألا يكونوا مؤمنين ﴿٣﴾ إن نشأ ننزل عليهم من السماء ءاية فظلت أعنقهم لها خضعين ﴿٤﴾ وما يأتيهم من ذكر من الرحمن محدث إلا كانوا عنه معرضين ﴿٥﴾ فقد كذبوا فسيأتيهم أنبؤا ما كانوا به يستهزءون ﴿٦﴾ أولم يروا إلى الأرض كم أنبتنا فيها من كل زوج كريم ﴿٧﴾ إن في ذلك لأية وما كان أكثرهم مؤمنين ﴿٨﴾ وإن ربك لهو العزيز الرحيم ﴿٩﴾ وإذ نادى ربك موسى أن ائت القوم الظلمين ﴿١٠﴾ قوم فرعون ألا يتقون ﴿١١﴾ قال رب إني أخاف أن يكذبون ﴿١٢﴾ ويضيق صدري ولا ينطلق لساني فأرسل إلى هرون ﴿١٣﴾ ولهم علي ذنب فأخاف أن يقتلون ﴿١٤﴾ قال كلا فاذهبا بـايتنا إنا معكم مستمعون ﴿١٥﴾ فأتيا فرعون فقولا إنا رسول رب العلمين ﴿١٦﴾ أن أرسل معنا بني إسرءيل ﴿١٧﴾ قال ألم نربك فينا وليدا ولبثت فينا من عمرك سنين ﴿١٨﴾ وفعلت فعلتك التي فعلت وأنت من الكفرين ﴿١٩﴾

نصف الحزب ٣٧



## 26-ШҰҒАРА СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Екі жүз жиырма жеті аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Ұғымын Алла біледі. (1) Бұл айқын Құранның аяттары. (2) (Мұхаммед Ғ.С.) олар иман келтірмеді деп, өзіңді жоя жаздадың. (3) Егер қаласақ, оларға аспаннан бір мұғжиза түсірер едік те, оған бой ұсынушыларға айналар еді. (4) Оларға Рахманнан жаңа бір үгіт келсе-ақ болды, олар одан бет бұрады. (5) Олардың жасынға шығарып, мазақтаған нәрселерінің түсінігі өздеріне жалғастырылады. (6) Олар жер жүзіне қарамай ма? Онда әр түрлі көркем өсімдіктер өсірдік. (7) Рас бұнда ғибрат бар да, олардың көбі сенуші емес. (8) (Мұхаммед Ғ.С.) Раббың тым үстем, ерекше мейірімді. (9) Сол уақытта Раббың Мұса (Ғ.С.) ға: "Залым елге бар" деп, үндеді: (10) "Перғауын еліне. Олар қорықпай ма?" (11) (Мұса Ғ.С.): "Раббым! Рас мен олардың мені жасынға шығаруынан қорқамын" деді. (12) "Көңлім тарайым, тілім жүрмейді. Сондықтан Һарүнға да пайғамбарлық бер!" (13) "Мен оларға күнәкармын. Сондықтан олардың, мені өлтіруінен қорқамын!" (14) (Алла Т.): "Әсте олай емес! Екеуің де мұғжизаларымызбен барыңдар. Расында Біз сендермен бірге әр нәрсені естиміз" деді. (15) "Дереу екеуің Перғауынға барып: "Біз бүкіл әлемнің Раббының елшісіміз;" (16) "Израил ұрпақтарын бізбен бірге қоя бер!",- (деңдер-деді.) (17) Перғауын: "Сені бала қып асырамадық па? Өміріңнен неше жыл арамызда болмадың ба?" (18) "Ол қыларыңды қылдың. Сен нәсүкірлерденсің" деді. (19)

قال فعلتها إذا وأنا من الضالين ﴿٢٠﴾ ففررت منكم لما خفتكم
فوهب لي ربي حكما وجعلني من المرسلين ﴿٢١﴾ وتلك نعمة تمنها
علي أن عبدت بني إسرائيل ﴿٢٢﴾ قال فرعون وما رب العالمين
﴿٢٣﴾ قال رب السماوات والأرض وما بينهما إن كنتم موقنين
﴿٢٤﴾ قال لمن حوله ألا تستمعون ﴿٢٥﴾ قال ربكم ورب آبائكم
الأولين ﴿٢٦﴾ قال إن رسولكم الذي أرسل إليكم لمجنون ﴿٢٧﴾
قال رب المشرق والمغرب وما بينهما إن كنتم تعقلون ﴿٢٨﴾ قال
لئن اتخذت إلها غيري لأجعلنك من المسجونين ﴿٢٩﴾ قال
أولو جئتك بشيء مبين ﴿٣٠﴾ قال فأت به إن كنت من
الصادقين ﴿٣١﴾ فألقى عصاه فإذا هي ثعبان مبين ﴿٣٢﴾ ونزع يده
فإذا هي بيضاء للناظرين ﴿٣٣﴾ قال للملإ حوله إن هذا لساحر
عليم ﴿٣٤﴾ يريد أن يخرجكم من أرضكم بسحره فماذا
تأمرون ﴿٣٥﴾ قالوا أرجه وأخاه وابعث في المدائن حاشرين
﴿٣٦﴾ يأتوك بكل سحار عليم ﴿٣٧﴾ فجمع السحرة
لميقات يوم معلوم ﴿٣٨﴾ وقيل للناس هل أنتم مجتمعون ﴿٣٩﴾



(Мұса Ғ.С.): "Мен ол істі істеген кезде, қателескен едім" деді. (20) "Сондықтан сендерден қорқып, өздеріңнен қаштым. Ақыр Раббым, маған хикмет беріп, пайғамбарлардан қылды." (21) "Сен Израил ұрпақтарын құл қылып, маған міндетсіген игілігің осы." (22) (Перғауын): "Әлемдердің Раббы дегенің немене?",- деді. (23) (Мұса Ғ.С.): "Егер анық сенетін болсаңдар, Ол; жер-көктің әрі екі арасындағылардың Раббы" деді. (24) (Перғауын) маңайындағыларға: "Естімей отырсыңдар ма?",- деді. (25) (Мұса Ғ.С.): "Ол, сендердің де Раббыларың, бұрынғы ата-бабаларыңның да Раббы" деді. (26) (Перғауын): "Тақ осы сендерге жіберілген Пайғамбар, мүлде жынды" деді. (27) (Мұса Ғ.С.): "Егер түсінетін болсаңдар, Ол; шығыс, батыстың және екі арасындағылардың Раббы" деді. (28) (Перғауын): "Егер менен басқаны теңір етіп алсаң, әрине сені түрмеге саламын.",- деді. (29) (Мұса Ғ.С.): "Егер саған ашық дәлел келтірсем де ме?",- деді. (30) (Перғауын): "Ал әкел. Егер шын айтушылардан болсаң" деді. (31) Сонда ол, таяғын тастады да сол уақытта көрнеу айдағар болды. (32) Тағы қолын шығарды. Ол, қараушыларға аппақ көрінді. (33) (Перғауын) айналасындағы бастықтарға: "Рас мынау, тым білгіш сиқыршы екен" деді. (34) "Сиқырымен жерлеріңнен шығарғысы келеді. Ал бұған не бұйырасыңдар?" (35) Олар: "Бұны да туысын да тоқтата тұрып, қалаларға жинаушыларды жібер" десті. (36) "Бүкіл білгіш сиқыршыларды саған әкелсін!" (37) Сонда белгілі күндегі орынға сиқыршылар жиналды. (38) Адамдарға да: "Сендер жиналдыңдар ма?",- делінді. (39)

لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ ٱلسَّحَرَةَ إِن كَانُوا۟ هُمُ ٱلْغَٰلِبِينَ ﴿٤٠﴾ فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ
قَالُوا۟ لِفِرْعَوْنَ أَئِنَّ لَنَا لَأَجْرًا إِن كُنَّا نَحْنُ ٱلْغَٰلِبِينَ ﴿٤١﴾ قَالَ نَعَمْ
وَإِنَّكُمْ إِذًا لَّمِنَ ٱلْمُقَرَّبِينَ ﴿٤٢﴾ قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلْقُوا۟ مَآ أَنتُم مُّلْقُونَ
﴿٤٣﴾ فَأَلْقَوْا۟ حِبَالَهُمْ وَعِصِيَّهُمْ وَقَالُوا۟ بِعِزَّةِ فِرْعَوْنَ إِنَّا لَنَحْنُ
ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿٤٤﴾ فَأَلْقَىٰ مُوسَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِىَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ
﴿٤٥﴾ فَأُلْقِىَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ﴿٤٦﴾ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٧﴾
رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ﴿٤٨﴾ قَالَ ءَامَنتُمْ لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ إِنَّهُۥ
لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِى عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحْرَ فَلَسَوْفَ تَعْلَمُونَ لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ
وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٩﴾ قَالُوا۟ لَا ضَيْرَ إِنَّآ
إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿٥٠﴾ إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَٰيَٰنَآ أَن كُنَّآ
أَوَّلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٥١﴾ ۞ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِىٓ إِنَّكُم
مُّتَّبَعُونَ ﴿٥٢﴾ فَأَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ﴿٥٣﴾ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ
لَشِرْذِمَةٌ قَلِيلُونَ ﴿٥٤﴾ وَإِنَّهُمْ لَنَا لَغَآئِظُونَ ﴿٥٥﴾ وَإِنَّا لَجَمِيعٌ حَٰذِرُونَ
﴿٥٦﴾ فَأَخْرَجْنَٰهُم مِّن جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿٥٧﴾ وَكُنُوزٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ﴿٥٨﴾
كَذَٰلِكَ وَأَوْرَثْنَٰهَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٥٩﴾ فَأَتْبَعُوهُم مُّشْرِقِينَ ﴿٦٠﴾

الحزب ٣٧



(Ел): "Егер жеңіске ие болса, әрине сиқыршыларға ереміз" (десті.) (40) Сиқыршылар келген сәтте, Перғауынға: "Егер біз жеңсек, әрине бізге сыйлық бар емес пе?",– деді. (41) (Перғауын): "Я, рас сендер онда маған жақындардан боласыңдар" деді. (42) Мұса (Ғ.С.) сиқыршыларға: "Немене тастасаңдар қане тастаңдар" деді. (43) Сонда олар арқандарымен таяқтарын тастап: "Перғауынның абыройы үшін біз жеңіске ие боламыз" десті. (44) Сонда Мұса (Ғ.С.) да таяғын тастады. Дереу ол, олардың жасанды нәрселерін жалмай бастады. (45) Сондықтан сиқыршылар сәждеге жығылды. (46) "Әлемнің Раббына иман келтірдік" десті. (47) "Мұса мен Һарұнның Раббына." (48) (Перғауын) оларға: "Мен сендерге рұхсат беруден бұрын оған иман келтірдіңдер ме? Рас ол сендерге сиқыр үйреткен үлкендерің екен. Енді білесіңдер; әлбетте қол–аяқтарыңды шадырлата кесемін, тіпті бәріңді асамын" деді. (49) (Сиқыршылар): "Оқасы жоқ. Раббымызға қайтамыз" деді. (50) "Расында біз сенгендердің алды болғандығымыздан, Раббымыздың қателерімізді жарылқауын үміт етеміз." (51) Мұса (Ғ.С.) ға: "Құлдарымды түн қатырып әкет. Сөз жоқ, қуаланасыңдар" деп уахи еттік. (52) Сонда Перғауын қалаларға жинаушылар жіберді. (53) "Расында бұлар (Израил ұрпақтары) аз топ" (деді.) (54) "Сонда да олар бізді ашуландыруда." (55) "Расында біз сақ бір топпыз." (56) Сөйтіп (Перғауындықтарды) бақшаларынан, бұлақтарынан шығардық. (57) Сондай–ақ қазыналарынан, салтанатты мекендерінен де. (58) Осылайша оларға Израил ұрпақтарын мұрагер қылдық. (59) Сонда олар, Израил ұрпақтарын күн шыға қуды. (60)

فَلَمَّا تَرَٰٓءَا ٱلۡجَمۡعَانِ قَالَ أَصۡحَٰبُ مُوسَىٰٓ إِنَّا لَمُدۡرَكُونَ ٦١ قَالَ
كَلَّآۖ إِنَّ مَعِيَ رَبِّي سَيَهۡدِينِ ٦٢ فَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱضۡرِب
بِّعَصَاكَ ٱلۡبَحۡرَۖ فَٱنفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ فِرۡقٖ كَٱلطَّوۡدِ ٱلۡعَظِيمِ ٦٣
وَأَزۡلَفۡنَا ثَمَّ ٱلۡأٓخَرِينَ ٦٤ وَأَنجَيۡنَا مُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ٦٥
ثُمَّ أَغۡرَقۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ٦٦ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم
مُّؤۡمِنِينَ ٦٧ وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٦٨ وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ
نَبَأَ إِبۡرَٰهِيمَ ٦٩ إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَا تَعۡبُدُونَ ٧٠ قَالُواْ
نَعۡبُدُ أَصۡنَامٗا فَنَظَلُّ لَهَا عَٰكِفِينَ ٧١ قَالَ هَلۡ يَسۡمَعُونَكُمۡ إِذۡ
تَدۡعُونَ ٧٢ أَوۡ يَنفَعُونَكُمۡ أَوۡ يَضُرُّونَ ٧٣ قَالُواْ بَلۡ وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا
كَذَٰلِكَ يَفۡعَلُونَ ٧٤ قَالَ أَفَرَءَيۡتُم مَّا كُنتُمۡ تَعۡبُدُونَ ٧٥ أَنتُمۡ
وَءَابَآؤُكُمُ ٱلۡأَقۡدَمُونَ ٧٦ فَإِنَّهُمۡ عَدُوّٞ لِّيٓ إِلَّا رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ
٧٧ ٱلَّذِي خَلَقَنِي فَهُوَ يَهۡدِينِ ٧٨ وَٱلَّذِي هُوَ يُطۡعِمُنِي وَيَسۡقِينِ
٧٩ وَإِذَا مَرِضۡتُ فَهُوَ يَشۡفِينِ ٨٠ وَٱلَّذِي يُمِيتُنِي ثُمَّ
يُحۡيِينِ ٨١ وَٱلَّذِيٓ أَطۡمَعُ أَن يَغۡفِرَ لِي خَطِيٓـَٔتِي يَوۡمَ ٱلدِّينِ
٨٢ رَبِّ هَبۡ لِي حُكۡمٗا وَأَلۡحِقۡنِي بِٱلصَّٰلِحِينَ ٨٣



Екі топ бірін–бірі көрген сәтте, Мұса (Ғ.С.) ның жолдастары: "Сөз жоқ, қолға түстік" деді. (61) (Мұса Ғ.С.): "Әсте, шынында Раббым бізбен бірге. Маған жол көрсетеді" деді. (62) Мұса (Ғ.С.) ға: "Таяғыңмен теңізді ұр!",– деп уахи еттік. Сонда (теңіз) жарылып, әр бөлімі асқар таудай болды. (63) Артқыларды да сол жерге жақындаттық. (64) Мұса (Ғ.С.) ны да онымен бірге болған адамдардың барлығын құтқардық. (65) Сосын басқаларды суға батырдық (66) Әрине бұнда ғибрат бар. Сонда да олардың көбі нанбады. (67) Расында Раббың Ол, аса үстем, тым мейірімді. (68) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға Ыбырайым (Ғ.С.) ның Қиссасын баян ет; (69) Сол уақытта ол әкесіне, еліне: "Неменеге табынасыңдар?",– деді. (70) Олар: "Бұттарға шоқынамыз, оларға мүлде мүлгудеміз" деді. (71) (Ыбырайым Ғ.С.): "Олар шақырғандарыңда ести ме?",– деді. (72) "Немесе олар сендерге пайда, зиян келтіре ала ма?" (73) Олар: "Жоқ, аталарымызды осылай істеген түрде таптық" деді. (74) "Ал енді неменеге табынғандарыңды көрдіңдер ме?",– деді. (75) "Сендер де бұрынғы аталарың да." (76) "Әлемдердің Раббынан басқа, олар менің дұшпаным." (77) "Ол, мені жаратқан, маған тура жол көрсетеді." (78) "Ол, маған жегізеді де ішкізеді." (79) "Ол, қашан ауырсам, маған шипа береді." (80) "Ол, мені өлтіреді де сонсоң тірілтеді." (81) "Ол сондай Алла, қиямет күні қателерімді жарылқауын үміт етемін." (82) "Раббым маған даналық беріп, мені игілерге қоса көр!" (83)

وَاجْعَل لِّي لِسَانَ صِدْقٍ فِي الْآخِرِينَ ﴿٨٤﴾ وَاجْعَلْنِي مِن وَرَثَةِ جَنَّةِ النَّعِيمِ ﴿٨٥﴾ وَاغْفِرْ لِأَبِي إِنَّهُ كَانَ مِنَ الضَّالِّينَ ﴿٨٦﴾ وَلَا تُخْزِنِي يَوْمَ يُبْعَثُونَ ﴿٨٧﴾ يَوْمَ لَا يَنفَعُ مَالٌ وَلَا بَنُونَ ﴿٨٨﴾ إِلَّا مَنْ أَتَى اللَّهَ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٨٩﴾ وَأُزْلِفَتِ الْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٩٠﴾ وَبُرِّزَتِ الْجَحِيمُ لِلْغَاوِينَ ﴿٩١﴾ وَقِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٩٢﴾ مِن دُونِ اللَّهِ هَلْ يَنصُرُونَكُمْ أَوْ يَنتَصِرُونَ ﴿٩٣﴾ فَكُبْكِبُوا فِيهَا هُمْ وَالْغَاوُونَ ﴿٩٤﴾ وَجُنُودُ إِبْلِيسَ أَجْمَعُونَ ﴿٩٥﴾ قَالُوا وَهُمْ فِيهَا يَخْتَصِمُونَ ﴿٩٦﴾ تَاللَّهِ إِن كُنَّا لَفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٩٧﴾ إِذْ نُسَوِّيكُم بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٩٨﴾ وَمَا أَضَلَّنَا إِلَّا الْمُجْرِمُونَ ﴿٩٩﴾ فَمَا لَنَا مِن شَافِعِينَ ﴿١٠٠﴾ وَلَا صَدِيقٍ حَمِيمٍ ﴿١٠١﴾ فَلَوْ أَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٢﴾ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٠٣﴾ وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٠٤﴾ كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوحٍ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٠٥﴾ إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ نُوحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٠٦﴾ إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٠٧﴾ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٠٨﴾ وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٠٩﴾ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١١٠﴾ قَالُوا أَنُؤْمِنُ لَكَ وَاتَّبَعَكَ الْأَرْذَلُونَ ﴿١١١﴾

الحزب ٣٨



"Мені кейінгі нәсілдердің тілінде де шынайы үлгі қыла көр!" (84) "Мені, нығметті жаннаттың мұрагерлерінен қыл!" (85) "Әкемді жарылқа! Өйткені ол, адасушылардан." (9-С. 114-А.) (86) "Қабырдан тұратын күні мені мұңайтпа!" (87) "Ол күні, мал да балалар да пайда бермейді." (88) "Бірақ кім Аллаға нағыз жүрекпен келсе ғана (пайда береді.)" (89) Тақуаларға жаннат жақындатылады. (90) Азғындарға тозақ көрсетіледі. (91) Оларға: "Табынатындарың қайда?",- делінеді. (92) "Алладан өзгелер, сендерге жәрдем ете ме? Яки өздеріне жәрдем ете ала ма?" (93) Табынылғандар да азғындар да тозаққа етбетінен құлатылады; (94) Ібілістің әскерлері де түтас. (95) Олар онда былай деп таласады: (96) "Аллаға серт, адасқан-ақ екенміз ғой!" (97) "Сендерді Әлемнің Раббына теңеуші едік." (98) "Бізді күнәкарлар-ақ адастырған екен." (99) "Енді біздің ешбір шапағатшымыз жоқ." (100) "Жан күйер достымыз да жоқ." (101) "Әттең! Қайтарылсақ, иман келтіргендерден болар едік." (102) Рас осы да бір ғибрат бар. Дегенмен олардың көбі иман келтірмеді. (103) (Мұхаммед Ғ.С.) расында Раббың тым үстем, аса мейірімді. (104) Нұх (Ғ.С.) тың елі де пайғамбарларды жасынға айналдырды. (105) Сол уақытта, олардың туысы Нұх (Ғ.С.): "қорықпайсыңдар ма?",- деді. (106) "Рас мен сендер үшін сенімді бір Елшімін." (107) "Енді Алладан қорқып, маған бағыныңдар." (108) "Бұған Сендерден ақы сұрамаймын, менің ақым әлемдердің Раббына тән." (109) "Алладан қорқып, маған бағыныңдар." (110) Олар: "Саған қор кісілер ерді деп, иман келтірейік пе?",- десті. (111)

قال وما علمي بما كانوا يعملون ﴿١١٢﴾ إن حسابهم إلا على ربي
لو تشعرون ﴿١١٣﴾ وما أنا بطارد المؤمنين ﴿١١٤﴾ إن أنا إلا نذير مبين
﴿١١٥﴾ قالوا لئن لم تنته ينوح لتكونن من المرجومين ﴿١١٦﴾ قال
رب إن قومي كذبون ﴿١١٧﴾ فافتح بيني وبينهم فتحا ونجني ومن
معي من المؤمنين ﴿١١٨﴾ فأنجيناه ومن معه في الفلك المشحون
﴿١١٩﴾ ثم أغرقنا بعد الباقين ﴿١٢٠﴾ إن في ذلك لآية وما كان
أكثرهم مؤمنين ﴿١٢١﴾ وإن ربك لهو العزيز الرحيم ﴿١٢٢﴾ كذبت
عاد المرسلين ﴿١٢٣﴾ إذ قال لهم أخوهم هود ألا تتقون ﴿١٢٤﴾ إني لكم
رسول أمين ﴿١٢٥﴾ فاتقوا الله وأطيعون ﴿١٢٦﴾ وما أسئلكم عليه
من أجر إن أجري إلا على رب العالمين ﴿١٢٧﴾ أتبنون بكل ريع
آية تعبثون ﴿١٢٨﴾ وتتخذون مصانع لعلكم تخلدون ﴿١٢٩﴾
وإذا بطشتم بطشتم جبارين ﴿١٣٠﴾ فاتقوا الله وأطيعون ﴿١٣١﴾
واتقوا الذي أمدكم بما تعلمون ﴿١٣٢﴾ أمدكم بأنعام وبنين ﴿١٣٣﴾
وجنات وعيون ﴿١٣٤﴾ إني أخاف عليكم عذاب يوم عظيم
﴿١٣٥﴾ قالوا سواء علينا أوعظت أم لم تكن من الواعظين ﴿١٣٦﴾



(Нұх Ғ.С.): "Олардың не істегендерін білмеймін" деді. (112) "Егер сезетін болсаңдар, олардың есебі Раббыма тән." (113) "Иман келтіргендерді қумаймын." (114) "Сондай-ақ мен ашық бір ескертушімін." (115) Олар: "Әй Нұх! Егер тыйылмасаң, әрине таспен атқыланғандардан боласың" деді. (116) "Раббым! Рас мені, елім жасынға шығарды" деді. (117) "Енді менімен олардың арасына нак үкім бер! Мені де, мені мен бірге мүміндерді де құтқар!" (118) Сонда оны да онымен бірге болғандарды да толы кемеде құтқардық. (119) Сосың, кейін қалғандарды суға батырдық. (120) Рас бұнда анық ғибрат бар. Сонда да олардың көбі сенбейді. (121) Рас Раббың үстем де мейірімді. (122) Ғад елі де елшілерді жасынға шығарды. (123) Сол уақытта оларға туыстары Һұд (Ғ.С.): "Қорықпайсыңдар ма?",- деді. (124) "Рас сендерге сенімді Елшімін." (125) "Алладан қорқып, маған бағыныңдар." (126) "Бұған сендерден ақы сұрамаймын. Ақым әлемдердің Раббына тән." (127) "Әр төбеге әншейін ескерткіш құрылыс жасайсыңдар ма?" (128) "Дүниеде мәңгі қалу үмітімен мықты сарайлар жасайсыңдар ма?" (129) "Қашан ұстасаңдар, қатты зорекерлікпен ұстадыңдар!" (Аямадыңдар!" Ж.Б.М.) (130) "Енді Алладан қорқып, маған бағыныңдар." (131) "Сендерді білген нәрселеріңмен қамтамасыз еткен Алладан қорқыңдар." (132) "Сендерге малдар, балалар берді" (133) "Бақшалар, бұлақтар берген (Алладан қорқыңдар)." (134) "Сендерге болатын ұлы күннің азабынан қорқамын." (135) Олар: "Сен уағыздасаң да уағыздамасаң да бізге бірдей" десті. (136)

إِنْ هَٰذَا إِلَّا خُلُقُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٣٧﴾ وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿١٣٨﴾ فَكَذَّبُوهُ
فَأَهْلَكْنَاهُمْ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٣٩﴾ وَإِنَّ
رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٤٠﴾ كَذَّبَتْ ثَمُودُ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٤١﴾ إِذْ قَالَ
لَهُمْ أَخُوهُمْ صَالِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٤٢﴾ إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٤٣﴾
فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٤٤﴾ وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ
إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٤٥﴾ أَتُتْرَكُونَ فِي مَا هَاهُنَا آمِنِينَ ﴿١٤٦﴾
فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٤٧﴾ وَزُرُوعٍ وَنَخْلٍ طَلْعُهَا هَضِيمٌ ﴿١٤٨﴾
وَتَنْحِتُونَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوتًا فَارِهِينَ ﴿١٤٩﴾ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ
﴿١٥٠﴾ وَلَا تُطِيعُوا أَمْرَ الْمُسْرِفِينَ ﴿١٥١﴾ الَّذِينَ يُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ
وَلَا يُصْلِحُونَ ﴿١٥٢﴾ قَالُوا إِنَّمَا أَنتَ مِنَ الْمُسَحَّرِينَ ﴿١٥٣﴾ مَا أَنتَ
إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا فَأْتِ بِآيَةٍ إِن كُنتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿١٥٤﴾ قَالَ
هَٰذِهِ نَاقَةٌ لَّهَا شِرْبٌ وَلَكُمْ شِرْبُ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿١٥٥﴾ وَلَا تَمَسُّوهَا
بِسُوءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٥٦﴾ فَعَقَرُوهَا فَأَصْبَحُوا
نَادِمِينَ ﴿١٥٧﴾ فَأَخَذَهُمُ الْعَذَابُ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ
أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٥٨﴾ وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٥٩﴾



"Бұл бұрынғылардың ғана салты. (Яки, бұл айтқандарыңды бұрынғылар да айтқан.)" (137) "Біз азапқа душар болмаймыз." (138) Сонда олар оны жасынға айналдырды да оларды жоқ еттік. Расында бұнда бір өнеге бар. Дегенмен олардың көбі сенбеген еді. (139) (Мұхаммед Ғ.С.) Әрине Раббың Ол, тым үстем, ерекше мейірімді. (140) Сәмүд елі де елшілерді жасынға айналдырды. (141) Сол уақытта туыстары Салих (Ғ.С.): "Алладан қорықпайсыңдар ма?",- деді (142) "Рас мен сендер үшін сенімді бір Елшімін." (143) "Алладан қорқып, маған бағыныңдар." (144) (Бұған сендерден ақы сұрамаймын. Менің ақым әлемдердің Раббына міндетті." (145) "Сендер осы жерде бейбіт қала аласыңдар ма?" (146) "Бақшаларда, бұлақтарда." (147) "Егіндерде, жұмсақ қауашақты құрма ағаштарында?" (148) "Сондай-ақ таулардан ойып, шеберлікпен үй жасайсыңдар ма?" (149) "Алладан қорқыңдар да маған бағыныңдар." (150) "Шектен шығушылардың әміріне бағынбаңдар." (151) "Олар жер жүзінде бұзақылық істеп, түзушілік қылмайды." (152) Олар, Салих (Ғ.С.) қа: "Шынында сен жадыланғандардансың" десті. (153) "Сен біз сияқты ғана адамсың. Егер шыншыл болсаң, бір белгі әкел." (154) (Салих Ғ.С.): "Міне, белгі бір аруана. Су кезегі, бір күн оныкі де бір белгілі күн сендердікі" деді. (155) "Оған жаман ниетпен соқтықпаңдар. Онда сендерді ұлы күннің апаты қолға алады" (156) Олар, оны өлтіріп, тастады да өкіністе болды. (157) Сонда оларды апат қолға алды. Расында бұнда ғибрат бар. Олардың көбі сенбеген еді. (158) Расында Раббың тым үстем, ерекше мейірімді. (159)

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٦٠﴾ إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ
﴿١٦١﴾ إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٦٢﴾ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٦٣﴾ وَمَا
أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٦٤﴾
أَتَأْتُونَ الذُّكْرَانَ مِنَ الْعَالَمِينَ ﴿١٦٥﴾ وَتَذَرُونَ مَا خَلَقَ لَكُمْ رَبُّكُم
مِّنْ أَزْوَاجِكُم بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ عَادُونَ ﴿١٦٦﴾ قَالُوا لَئِن لَّمْ تَنتَهِ يَا لُوطُ
لَتَكُونَنَّ مِنَ الْمُخْرَجِينَ ﴿١٦٧﴾ قَالَ إِنِّي لِعَمَلِكُم مِّنَ الْقَالِينَ ﴿١٦٨﴾
رَبِّ نَجِّنِي وَأَهْلِي مِمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٦٩﴾ فَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ أَجْمَعِينَ ﴿١٧٠﴾
إِلَّا عَجُوزًا فِي الْغَابِرِينَ ﴿١٧١﴾ ثُمَّ دَمَّرْنَا الْآخَرِينَ ﴿١٧٢﴾ وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم
مَّطَرًا فَسَاءَ مَطَرُ الْمُنذَرِينَ ﴿١٧٣﴾ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم
مُّؤْمِنِينَ ﴿١٧٤﴾ وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٧٥﴾ كَذَّبَ أَصْحَابُ
لْـَٔيْكَةِ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٧٦﴾ إِذْ قَالَ لَهُمْ شُعَيْبٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٧٧﴾ إِنِّي لَكُمْ
رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٧٨﴾ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٧٩﴾ وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ
مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٨٠﴾ ۞ أَوْفُوا الْكَيْلَ وَلَا
تَكُونُوا مِنَ الْمُخْسِرِينَ ﴿١٨١﴾ وَزِنُوا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيمِ ﴿١٨٢﴾
وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ أَشْيَاءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿١٨٣﴾

ربع الحزب ٣٨



Лүт елі де елшілерді жасынға айналдырды. (160) Сол уақытта туыстары Лүт (Ғ.С.): "Қорықпайсыңдар ма?",– деді. (161) "Мен сендерге сенімді бір Елшімін." (162) "Енді Алладан қорқыңдар да маған бой ұсыныңдар." (163) "Бұған сендерден ақы сұрамаймын. Менің ақым әлемдердің Раббына міндетті." (164) "Дүниеде (қатындар тұрып,) еркектерге қосыласыңдар ма?" (165) "Раббыларыңның сендер үшін жаратқан әйелдеріңді тастайсыңдар ма? Сендер асқынған елсіңдер." (166) Олар: "Әй Лүт! Егер тыйылмасаң, әлбетте (жұрттан) шығарыласың" десті. (167) Лүт (Ғ.С.): "Әрине мен сендердің қылықтарыңнан жиіркенемін." деді. (168) "Раббым, мені, семьямды бұлардың қылықтарынан құтқар!" (169) Сонда оны да үй–ішін де тұтас құтқардық. (170) Жоқ болатындардың ішіндегі кемпірден басқа. (171) Сосын қалғандарды да жоқ еттік. (172) Оларға жаңбыр жаудырдық. Ескерту берілгендердің жаңбыры нендей жаман! (173) Рас бұнда бір ғибрат бар. (174) (Мұхаммед Ғ.С.) рас Раббың тым үстем, ерекше мейірімді. (175) Әйке елі де елшілерді жасынға айналдырды. (176) Сол уақытта оларға, Шұғайып (Ғ.С.): "Қорықпайсыңдар ма?",– деді. (177) "Рас мен сендерге сенімді бір елшімін." (178) "Енді Алладан қорқыңдар да маған бағыныңдар." (179) "Сендерден бұған ақы сұрамаймын. Менің ақым әлемдердің Раббына міндетті." (180) "Өлшеуді толықтаңдар да кемітушілерден болмаңдар." (181) "Тура таразымен тартыңдар." (182) "Адамдардың нәрселерін кемітпеңдер (кісі хақысы жемеңдер) де жер жүзінде бұзақы болып, жүрмеңдер." (183)

وَاتَّقُوا الَّذِي خَلَقَكُمْ وَالْجِبِلَّةَ الْأَوَّلِينَ ﴿١٨٤﴾ قَالُوا إِنَّمَا أَنتَ مِنَ الْمُسَحَّرِينَ ﴿١٨٥﴾ وَمَا أَنتَ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَإِن نَّظُنُّكَ لَمِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿١٨٦﴾ فَأَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِّنَ السَّمَاءِ إِن كُنتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿١٨٧﴾ قَالَ رَبِّي أَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٨٨﴾ فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمْ عَذَابُ يَوْمِ الظُّلَّةِ إِنَّهُ كَانَ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٨٩﴾ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٩٠﴾ وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٩١﴾ وَإِنَّهُ لَتَنزِيلُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٩٢﴾ نَزَلَ بِهِ الرُّوحُ الْأَمِينُ ﴿١٩٣﴾ عَلَىٰ قَلْبِكَ لِتَكُونَ مِنَ الْمُنذِرِينَ ﴿١٩٤﴾ بِلِسَانٍ عَرَبِيٍّ مُّبِينٍ ﴿١٩٥﴾ وَإِنَّهُ لَفِي زُبُرِ الْأَوَّلِينَ ﴿١٩٦﴾ أَوَلَمْ يَكُن لَّهُمْ آيَةً أَن يَعْلَمَهُ عُلَمَاءُ بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿١٩٧﴾ وَلَوْ نَزَّلْنَاهُ عَلَىٰ بَعْضِ الْأَعْجَمِينَ ﴿١٩٨﴾ فَقَرَأَهُ عَلَيْهِم مَّا كَانُوا بِهِ مُؤْمِنِينَ ﴿١٩٩﴾ كَذَٰلِكَ سَلَكْنَاهُ فِي قُلُوبِ الْمُجْرِمِينَ ﴿٢٠٠﴾ لَا يُؤْمِنُونَ بِهِ حَتَّىٰ يَرَوُا الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٢٠١﴾ فَيَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٠٢﴾ فَيَقُولُوا هَلْ نَحْنُ مُنظَرُونَ ﴿٢٠٣﴾ أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ﴿٢٠٤﴾ أَفَرَأَيْتَ إِن مَّتَّعْنَاهُمْ سِنِينَ ﴿٢٠٥﴾ ثُمَّ جَاءَهُم مَّا كَانُوا يُوعَدُونَ ﴿٢٠٦﴾



"Сендер және бұрынғы нәсілдерді жаратқан Алладан қорқыңдар." (184) Олар: "Сен анық жадыланғансың." деді. (185) "Сен біз құсаған ғана адамсың. Әрі сені өтірікшілерден деп, ойлаймыз." (186) "Егер шын айтушылардан болсаң, онда үстімізге аспанның бір кесегін түсір." (187) (Шұғайып Ғ.С.): "Раббым не істегендеріңді тағы жақсы біледі." (188) Сонда олар оны жасынға шығарды да оларды түнек күннің апаты қолға алды. Рас ол, ірі бір күннің апаты еді. (189) Рас бұнда бір ғибрат бар. Олардың көбі сенбеген еді. (190) (Мұхаммед Ғ.С.) рас Раббың Ол, тым үстем, ерекше мейірімді. (191) Күдіксіз бұл Құран әлбетте әлемдердің Раббының түсіргені. (192) Оны сенімді Рух (Жебрейіл) келтірді. (193) Ескертушілерден болуың үшін жүрегіңе қондырды. (194) Ап-ашық бір арап тілінде. (195) Рас ол, бұрынғылардың кітаптарында да бар еді. (196) Израил ұрпақтарының ғалымдарының бұны білулері, олар үшін бір дәлел болмай ма? (28-С. 52-55-А.) (197) Егер ол Құранды араптан басқа бір бөгдеге түсірсек те; (198) Ол, бұны оларға оқыса да олар оған және сенбес еді. (199) Осылайша Құранды күнәкарлардың жүректеріне қойдық. (Б.Р.) (Немесе күнәкарлардың жүректеріне қарсылық салдық. Ж.М.К.) (200) Күйзелтуші азапты көргенге дейін оған сенбейді. (201) Азап оларға, олар сезбеген түрде кенеттен келеді. (202) Сонда олар: "Бізге бір мұрса берілер ме екен?",- дейді. (203) Ал сонда олар: Азабымыздың тездетілуін тілей ме? (204) (Мұхаммед Ғ.С.): Көрдің бе? Оларды жылдарша қамтамасыз етсек те, (205) Сонсоң оларға уәде етілген апат келсе; (206)

مَآ أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يُمَتَّعُونَ ﴿٢٠٧﴾ وَمَآ أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍ إِلَّا
لَهَا مُنذِرُونَ ﴿٢٠٨﴾ ذِكْرَىٰ وَمَا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٢٠٩﴾ وَمَا تَنَزَّلَتْ بِهِ
ٱلشَّيَٰطِينُ ﴿٢١٠﴾ وَمَا يَنۢبَغِى لَهُمْ وَمَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٢١١﴾ إِنَّهُمْ
عَنِ ٱلسَّمْعِ لَمَعْزُولُونَ ﴿٢١٢﴾ فَلَا تَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَكُونَ
مِنَ ٱلْمُعَذَّبِينَ ﴿٢١٣﴾ وَأَنذِرْ عَشِيرَتَكَ ٱلْأَقْرَبِينَ ﴿٢١٤﴾ وَٱخْفِضْ
جَنَاحَكَ لِمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٢١٥﴾ فَإِنْ عَصَوْكَ فَقُلْ إِنِّى
بَرِىٓءٌ مِّمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢١٦﴾ وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱلْعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٢١٧﴾ ٱلَّذِى
يَرَىٰكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٢١٨﴾ وَتَقَلُّبَكَ فِى ٱلسَّٰجِدِينَ ﴿٢١٩﴾ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ
ٱلْعَلِيمُ ﴿٢٢٠﴾ هَلْ أُنَبِّئُكُمْ عَلَىٰ مَن تَنَزَّلُ ٱلشَّيَٰطِينُ ﴿٢٢١﴾ تَنَزَّلُ عَلَىٰ
كُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٍ ﴿٢٢٢﴾ يُلْقُونَ ٱلسَّمْعَ وَأَكْثَرُهُمْ كَٰذِبُونَ ﴿٢٢٣﴾
وَٱلشُّعَرَآءُ يَتَّبِعُهُمُ ٱلْغَاوُۥنَ ﴿٢٢٤﴾ أَلَمْ تَرَ أَنَّهُمْ فِى كُلِّ وَادٍ
يَهِيمُونَ ﴿٢٢٥﴾ وَأَنَّهُمْ يَقُولُونَ مَا لَا يَفْعَلُونَ ﴿٢٢٦﴾ إِلَّا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَذَكَرُوا۟ ٱللَّهَ كَثِيرًا وَٱنتَصَرُوا۟ مِنۢ
بَعْدِ مَا ظُلِمُوا۟ ۗ وَسَيَعْلَمُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ أَىَّ مُنقَلَبٍ يَنقَلِبُونَ ﴿٢٢٧﴾

سُورَةُ ٱلنَّمْلِ



Оларды пайдаланған нәрселері қорымайды. (207) Бір кентті жоқ еткен болсақ, әлбетте олар үшін ескертуші болған; (208) Ескерту берілген. Зұлымдық қылушы емеспіз. (209) Бұл Құранды шайтандар түсірмеді. (210) Оларға лайық та емес. Шамалары да келмейді. (17-С. 88-А.) (211) Рас олар тыңдаудан мүлде ұзақтастырылған. (15-С. 17-18-А) (212) (Мұхаммед Ғ.С.) Алламен бірге тәңір шақырма. Онда сен де азапқа ұшыраушылардан боласың. (213) Жақын ағайындарыңа ескерт! (214) Мүміндерден саған ергендерге қанатыңды жай. (215) Сонда егер олар өзіңе қарсы шықса, онда: "Сендердің істегендеріңнен бездім" де. (216) Өте үстем, ерекше мейірімді Аллаға тәуекел ет. (217) Ол, сені тіке тұрған сәтте, көріп тұрады; (218) Сәжде қылушылардың арасында айналып жүргеніңді де. Түнгі (Тәһажжүт намазына тұруыңды да басқа да тәһажжүт намазына тұрғандарға айналуыңды да немесе жеке не жамағатпен тіке тұрып, рүкүғ, сәждеге көшіп, намаз оқуыңды Алла көреді. Ж.Б.М.К.Р.) (219) Рас Ол Алла, әр нәрсені естуші, білуші. (220) Шайтандар кімге түседі, сендерге хабар берейін бе? (221) Олар әрбір өтірікші, күнәкарға түседі. (222) Олар шайтандарға құлақ салады. Олардың көбі өтірікші. (223) Ақындарға азғындар ереді. (224) Рас олардың ойпаттарда қаңғып, жүргенін көрмедің бе? (225) Рас олар істемеген істерін айтады. (226) Бірақ иман келтіріп, ізгі іс істегендер, Алланы көп зікір еткендер, зұлымдық көргеннен кейін кек алғандар басқа. Ол зұлымдық қылғандар, жақында қалай айналдырылатындарын біледі. (Бұл мүмін ақындар; Ғабдолла Рауаха ұлы, Хасан Сабит ұлы, Кәғап Заһір ұлы, Кәғап Малік ұлы. Б.М.Р.) (227)




## 27-НӘМІЛ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Тоқсан үш аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Ұғымын Алла біледі. Бұл ап-ашық Кітап; Құранның аяттары. (1) Мүміндер үшін тура жол әрі қуаныш. (2) Олар намазды толық орындайды, зекет береді де олар ахиретке нақ сенеді. (3) Рас ахиретке сенбегендердің өздеріне қылған істерін әдемі көрсеттік те олар сандалып жүреді. (4) Міне сондайлар, оларға азаптың жаманы бар. Әрі олар, ахиретте де өздері зиянда болады. (5) (Мұхаммед Ғ.С.) рас, сен бұл Құранды хикмет иесі, толық білуші тарапынан алып отырсың. (6) Сол уақытта, Мұса (Ғ.С.) жұбайына: "Рас мен бір от көрдім. Тезінен сендерге бір хабар немесе жылынуларың үшін бір шоқ әкелемін" деді. (7) Ол, сол араға келген сәтте: "Отта әрі оның маңында болған әркімге мүбарак қылынды. Әлемдердің Раббы Алла, пәк" деп дабысталды. (8) "Әй Мұса! Рас Мен тым үстем, хикмет иесі Алламын." (9) "Таяғыңды таста!" Оның жыланша ирендегенін көрген сәтте, бұрыла жөнеліп, қайрылып қарамады. "Әй Мұса! Қорықпа! Рас Менмін. Менің алдымда пайғамбарлар қорықпайды." (10) "Бірақ кім кесір істесе де сосын жамандықтан кейін жақсылыққа ауыстырса, онда рас Мен өте жарылқаушы, ерекше мейірімдімін." (11) "Қолыңды қойныңа тық! Зиянсыз аппақ болып шықсын; Перғауынға, оның еліне тоғыз мұғжизаның ішінде көрсетуге. Рас олар бұзақы бір ел." (12) Оларға көпе-көрнеу мұғжизаларымыз келгенде: "Бұл ашық жады" деді. (13)

وَجَحَدُوا۟ بِهَا وَٱسْتَيْقَنَتْهَآ أَنفُسُهُمْ ظُلْمًا وَعُلُوًّا ۚ فَٱنظُرْ كَيْفَ
كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿١٤﴾ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ وَسُلَيْمَٰنَ عِلْمًا ۖ
وَقَالَا ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى فَضَّلَنَا عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّنْ عِبَادِهِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٥﴾
وَوَرِثَ سُلَيْمَٰنُ دَاوُۥدَ ۖ وَقَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ عُلِّمْنَا مَنطِقَ ٱلطَّيْرِ
وَأُوتِينَا مِن كُلِّ شَىْءٍ ۖ إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٦﴾ وَحُشِرَ
لِسُلَيْمَٰنَ جُنُودُهُۥ مِنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ وَٱلطَّيْرِ فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿١٧﴾
حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَوْا۟ عَلَىٰ وَادِ ٱلنَّمْلِ قَالَتْ نَمْلَةٌ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّمْلُ ٱدْخُلُوا۟
مَسَٰكِنَكُمْ لَا يَحْطِمَنَّكُمْ سُلَيْمَٰنُ وَجُنُودُهُۥ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ
﴿١٨﴾ فَتَبَسَّمَ ضَاحِكًا مِّن قَوْلِهَا وَقَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِىٓ أَنْ أَشْكُرَ
نِعْمَتَكَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتَ عَلَىَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَىَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَٰلِحًا
تَرْضَىٰهُ وَأَدْخِلْنِى بِرَحْمَتِكَ فِى عِبَادِكَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٩﴾
وَتَفَقَّدَ ٱلطَّيْرَ فَقَالَ مَا لِىَ لَآ أَرَى ٱلْهُدْهُدَ أَمْ كَانَ مِنَ
ٱلْغَآئِبِينَ ﴿٢٠﴾ لَأُعَذِّبَنَّهُۥ عَذَابًا شَدِيدًا أَوْ لَأَا۟ذْبَحَنَّهُۥٓ
أَوْ لَيَأْتِيَنِّى بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٢١﴾ فَمَكَثَ غَيْرَ بَعِيدٍ فَقَالَ
أَحَطتُ بِمَا لَمْ تُحِطْ بِهِۦ وَجِئْتُكَ مِن سَبَإٍۭ بِنَبَإٍ يَقِينٍ ﴿٢٢﴾



Олар мұғжизаларға көңілдері сенген бола тұра зұлымдық, менмендікпен қарсы шықты. Бұзақылардың соңының қалай болғанын көр! (14) Рас Дәуітпен Сүлеймен (Ғ.С.) ге ғылым бердік те олар: "Барлық мақтау, бізді мүмін құлдарының көбінен артық қылған Аллаға лайық" деді. (15) Сүлеймен, Дәуіт (Ғ.С.) ке мұрагер болды да: "Әй адамдар! Бізге құс тілі үйретілді. Сондай-ақ бізге әр нәрсе берілді. Рас бұл, әлбетте ашық бір артықшылық." (16) Сүлеймен (Ғ.С.) нің жыннан, адамдардан, құстардан әскерлері жиналды. Сонда олар толық басқарылуда еді. (17) (Ол, бұлармен) ақыр құмырысқаның ойпатына келген сәтте, бір құмырысқа: "Әй құмырысқалар! Ұяларыңа кіріңдер. Сүлеймен, оның әскерлері сендерді білмей жаншып, кетпесін" деді. (18) Сонда (Сүлеймен Ғ.С.) құмырысқаның сөзінен жылмыйып күлді де: "Раббым, маған және әке-шешеме мәрхамет еткен игіліктеріңе шүкір етуімді әрі өзің разы болатын іс істеуімді нәсіп ет те өз мәрхаметіңмен ізгі құлдарыңның арасына кіргіз!",- деді. (19) (Сүлеймен Ғ.С.) Құстарды түгендеді де: "Бәбісекті неге көрмеймін, немесе ол, жоғалып кетті ме?",- деді. (20) "Әлбетте оны қатты қинаймын не оны бауыздаймын. Немесе маған бір ашық дәлел келтірсін." (21) Сонда ол, көп кешікпей-ақ келіп: "Сен білмеген нәрсені білдім. Сондай-ақ Сәба мемлекетінен анық хабар келтірдім." деді (Сәба: Йемен мемлекеті. Ж.Б.К.) (22)

إِنِّي وَجَدتُّ ٱمْرَأَةً تَمْلِكُهُمْ وَأُوتِيَتْ مِن كُلِّ شَيْءٍ وَلَهَا
عَرْشٌ عَظِيمٌ ﴿٢٣﴾ وَجَدتُّهَا وَقَوْمَهَا يَسْجُدُونَ لِلشَّمْسِ مِن
دُونِ ٱللَّهِ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ
فَهُمْ لَا يَهْتَدُونَ ﴿٢٤﴾ أَلَّا يَسْجُدُوا۟ لِلَّهِ ٱلَّذِى يُخْرِجُ ٱلْخَبْءَ
فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُخْفُونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ﴿٢٥﴾ ٱللَّهُ
لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ۩ ﴿٢٦﴾ ۞ قَالَ سَنَنظُرُ
أَصَدَقْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٢٧﴾ ٱذْهَب بِّكِتَٰبِى هَٰذَا
فَأَلْقِهْ إِلَيْهِمْ ثُمَّ تَوَلَّ عَنْهُمْ فَٱنظُرْ مَاذَا يَرْجِعُونَ ﴿٢٨﴾ قَالَتْ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلْمَلَؤُا۟ إِنِّىٓ أُلْقِىَ إِلَىَّ كِتَٰبٌ كَرِيمٌ ﴿٢٩﴾ إِنَّهُۥ مِن سُلَيْمَٰنَ وَإِنَّهُۥ بِسْمِ
ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٣٠﴾ أَلَّا تَعْلُوا۟ عَلَىَّ وَأْتُونِى مُسْلِمِينَ ﴿٣١﴾
قَالَتْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُا۟ أَفْتُونِى فِىٓ أَمْرِى مَا كُنتُ قَاطِعَةً أَمْرًا حَتَّىٰ
تَشْهَدُونِ ﴿٣٢﴾ قَالُوا۟ نَحْنُ أُو۟لُوا۟ قُوَّةٍ وَأُو۟لُوا۟ بَأْسٍ شَدِيدٍ وَٱلْأَمْرُ إِلَيْكِ
فَٱنظُرِى مَاذَا تَأْمُرِينَ ﴿٣٣﴾ قَالَتْ إِنَّ ٱلْمُلُوكَ إِذَا دَخَلُوا۟ قَرْيَةً
أَفْسَدُوهَا وَجَعَلُوٓا۟ أَعِزَّةَ أَهْلِهَآ أَذِلَّةً ۖ وَكَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ﴿٣٤﴾
وَإِنِّى مُرْسِلَةٌ إِلَيْهِم بِهَدِيَّةٍ فَنَاظِرَةٌ بِمَ يَرْجِعُ ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٣٥﴾

ثلاثة أرباع الحزب ٣٨ سجدة



"Расында оларға патша болған бір қатын таптым. Оған әр түрлі нәрсе берілген әрі оның үлкен тақты бар." (Шахыл қызы Былқыс қатын патша еді. Б.М.К.Р.) (23) "Оны да елін де Алладан өзге күнге табынғанын көрдім. Шайтан оларға істеген істерін әдемі көрсетіп, жолдан тосқан. Сондықтан тура жол таба алмайтын көрінеді." (24) (Сәжде аяты бар.) "Көктер мен жердегі көместі көрнеуге шығаратын, өсімдіктерді өсіретін, сондай-ақ олардың көрнеу, көмес істегендерін білетін Аллаға неге сәжде қылмайды?" (25) "Ұлы ғаршының Раббы Алла, Одан басқа ешбір тәңір жоқ." (26) (Сүлеймен Ғ.С.): "Шын айттың ба? Немесе өтірікшілерденсің бе? Көреміз" деді. (27) "Мына хатымды алып барып; оны оларға таста да бұрылып тұрып күт. Не жауап қайтарар екен?" (28) (Былқыс): "Әй бастықтар! Маған бір елеулі хат тасталды" деді. (29) "Ол, Сүлейменнен: 'Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен' (бастаймын" дейді.) (30) "Маған ұлықтық қылмаңдар, өзіме бағынған түрде келіңдер!",- (делінген.) (31) "Әй бастықтар! Маған ақыл беріңдер. Сендер болмайынша, бір іске шешім жасамаймын" деді. (32) Олар: "Біз күшті, қатты жауынгерміз. Әмір беру саған тән. Қане не бұйырасың!",- десті. (33) (Патша, оларға): "Сөз жоқ, патшалар қашан бір мемлекетке кірсе, ол жерді бұзып, елінің құрметтілерін қор етеді. Осылайша істейді" деді. (34) "Әрине оларға бір сәлемдеме жіберіп, елшілер арқылы не жауап қайтаратындығын күтемін." (35)

الجزء التاسع عشر — سورة النمل

فلما جاء سليمن قال أتمدونن بمال فما ءاتىن الله خير مما
ءاتىكم بل أنتم بهديتكم تفرحون ﴿٣٦﴾ ارجع إليهم فلنأتينهم
بجنود لا قبل لهم بها ولنخرجنهم منها أذلة وهم صغرون ﴿٣٧﴾ قال
يأيها الملؤا أيكم يأتيني بعرشها قبل أن يأتوني مسلمين ﴿٣٨﴾
قال عفريت من الجن أنا ءاتيك به قبل أن تقوم من مقامك وإني
عليه لقوي أمين ﴿٣٩﴾ قال الذي عنده علم من الكتب أنا ءاتيك
به قبل أن يرتد إليك طرفك فلما رءاه مستقرا عنده قال هذا
من فضل ربي ليبلوني ءأشكر أم أكفر ومن شكر فإنما يشكر
لنفسه ومن كفر فإن ربي غني كريم ﴿٤٠﴾ قال نكروا لها عرشها
ننظر أتهتدي أم تكون من الذين لا يهتدون ﴿٤١﴾ فلما جاءت قيل
أهكذا عرشك قالت كأنه هو وأوتينا العلم من قبلها وكنا مسلمين ﴿٤٢﴾
وصدها ما كانت تعبد من دون الله إنها كانت من قوم كفرين ﴿٤٣﴾
قيل لها ادخلي الصرح فلما رأته حسبته لجة وكشفت عن
ساقيها قال إنه صرح ممرد من قوارير قالت رب إني
ظلمت نفسي وأسلمت مع سليمن لله رب العلمين ﴿٤٤﴾

٣٨٠

(Елшілер) Сүлеймен (Ғ.С.) ге келген сәтте: "Сендер маған малмен көмек етпекшісіңдер ме? Алланың өзіме бергені, сендер бергеннен жақсы. Сыйлықтарыңмен өздерің-ақ мәз болыңдар" деді. (36) "Елдеріңе қайт! Әрине олар, қарсы тұра алмайтын ләшкермен барып, ол жерден оларды қорлап шығарамын да олардың соры қайнады." (37) "Әй бастықтар! Олар маған бой ұсынып, келуден бұрын, оның тақтын маған қайсының әкелесіңдер?",- деді. (38) Жындардан бір ғыприт: "Оны орныңнан тұруыңнан бұрын келтіремін. Шын оған күшім жетеді де сенімдімін" деді. (39) Сондай өзі кітап ғылмына ие біреу де (Бархия ұлы Асып, не Хызыр не Сүлейменнің өзі немесе Жебрейіл. Ж.Б.М.К.Р.): "Оны кірпік қағуыңнан бұрын келтіремін" деді. (Сүлеймен Ғ.С.) оның, жанына келтіріліп, қойылғанын көрген сәтте: "Бұл Раббымның кеңшілігі. Шүкірлік қылам ба, нәшүкірлік қылам ба, мені сынау үшін. Кім шүкірлік қылса, әрине өзі үшін қылады. Ал кім нәшүкірлік етсе, Раббым бай да (оның шүкірлігіне мұхтаж емес.) өте жомарт." (40) (Сүлеймен Ғ.С.): "Оның тағын өзгертіңдер. Жолға келер ме екен, немесе жолға келмейтіндерден болар ма (Тағын тани ма, танымай ма) екен? Көрейік" деді. (41) Былқыс келгенде: "Тағың осындай ма еді?",- делінді. Ол: "Осы бейне сол сияқты. Негізінде бізге бұрын мәлімет беріліп, бой ұсынған едік" деді. (42) Оны, Алладан өзге, шоқынған нәрселері тосқан еді. Шынында олар, кәпір елден еді. (43) Оған: "Сарайға кір!" делінді. Оны көргенде, су деп ойлап, балтырын ашты. (Сүлеймен Ғ.С.): "Расында ол, әйнектен жарқыратылып жасалған сарай" деді. (Сарайдың кірісіне әйнек төселіп, астынан су ағызып, қойылғандықтан Былқыс су деп ойлап, балтырын ашады.) (Былқыс): Раббым шынында өзіме кесір еткен екенмін. Сүлейменмен бірге барша әлемнің Раббы, Аллаға бойсұндым." деді. (44)

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا إِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَالِحًا أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ فَإِذَا
هُمْ فَرِيقَانِ يَخْتَصِمُونَ ﴿٤٥﴾ قَالَ يَا قَوْمِ لِمَ تَسْتَعْجِلُونَ
بِالسَّيِّئَةِ قَبْلَ الْحَسَنَةِ ۖ لَوْلَا تَسْتَغْفِرُونَ اللَّهَ لَعَلَّكُمْ
تُرْحَمُونَ ﴿٤٦﴾ قَالُوا اطَّيَّرْنَا بِكَ وَبِمَن مَّعَكَ ۚ قَالَ طَائِرُكُمْ
عِندَ اللَّهِ ۖ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ تُفْتَنُونَ ﴿٤٧﴾ وَكَانَ فِي الْمَدِينَةِ تِسْعَةُ
رَهْطٍ يُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ وَلَا يُصْلِحُونَ ﴿٤٨﴾ قَالُوا
تَقَاسَمُوا بِاللَّهِ لَنُبَيِّتَنَّهُ وَأَهْلَهُ ثُمَّ لَنَقُولَنَّ لِوَلِيِّهِ مَا شَهِدْنَا
مَهْلِكَ أَهْلِهِ وَإِنَّا لَصَادِقُونَ ﴿٤٩﴾ وَمَكَرُوا مَكْرًا
وَمَكَرْنَا مَكْرًا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٥٠﴾ فَانظُرْ كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ مَكْرِهِمْ أَنَّا دَمَّرْنَاهُمْ وَقَوْمَهُمْ أَجْمَعِينَ
﴿٥١﴾ فَتِلْكَ بُيُوتُهُمْ خَاوِيَةً بِمَا ظَلَمُوا ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَآيَةً لِّقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٥٢﴾ وَأَنجَيْنَا الَّذِينَ آمَنُوا
وَكَانُوا يَتَّقُونَ ﴿٥٣﴾ وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ
أَتَأْتُونَ الْفَاحِشَةَ وَأَنتُمْ تُبْصِرُونَ ﴿٥٤﴾ أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ
الرِّجَالَ شَهْوَةً مِّن دُونِ النِّسَاءِ ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُونَ ﴿٥٥﴾



Расында Сәмүд еліне: "Аллаға құлшылық қылыңдар" (десін деп) туыстары Салих (Ғ.С.) ты жібердік. Сол уақытта олар екі тап болып, тартысты. (45) "Әй елім! Жақсылықтан бұрын жамандықты тез тілейсіңдер ме? Егер Алладан жарылқау тілесеңдер, әрине мәрхаметке бөленесіңдер" деді. (46) Олар: "Біз, сен және сенімен бірге болғандардың салдарынан сәтсіздікке ұшырадық" деді. (Салих Ғ.С.): "Сәтсіздіктерің Алланың қасында. Негізінде сендер сыналатын елсіңдер" деді. (47) Қалада жер жүзінде бұзақылық істеп, түзушілік істемейтін тоғыз кісі бар еді. (48) Солар Алланың атымен анттасып: "Салихты семьясымен түнде жоқ етіп, сосын жақындарына: "Үй-іштері өлтірілгенде жоқ едік. Күдіксіз біз анық шын айтамыз дейік.",- десті. (49) Олар сондай айлакерлік жасады. Біз де олар сезбеген жерден шарасын көрдік. (50) Ал олардың айлакерліктерінің соңының не болғандығын бір көр. Оларды да елдерін де түтас жоқ еттік. (51) Міне олардың зұлымдықтары себепті бұзылған үйлері, білген елге бір ғибрат. (52) Иман келтіріп, сақтанғандарды құтқардық. (53) Лұт (Ғ.С.) ты да жібердік. Сол уақытта еліне: "Сендер көре тұра арсыздық істейсіңдер ме?",- деді. (54) "Сендер әйелдерді қойып, еркектерге қызығып, келесіңдер ме? Әрине сендер надан елсіңдер!" (55)

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓاْ أَخْرِجُوٓاْ ءَالَ
لُوطٖ مِّن قَرْيَتِكُمْۖ إِنَّهُمْ أُنَاسٞ يَتَطَهَّرُونَ ٥٦ فَأَنجَيْنَٰهُ
وَأَهْلَهُۥٓ إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ قَدَّرْنَٰهَا مِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ٥٧ وَأَمْطَرْنَا
عَلَيْهِم مَّطَرٗاۖ فَسَآءَ مَطَرُ ٱلْمُنذَرِينَ ٥٨ قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ وَسَلَٰمٌ
عَلَىٰ عِبَادِهِ ٱلَّذِينَ ٱصْطَفَىٰٓۗ ءَآللَّهُ خَيْرٌ أَمَّا يُشْرِكُونَ ٥٩
أَمَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَأَنزَلَ لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ
مَآءٗ فَأَنۢبَتْنَا بِهِۦ حَدَآئِقَ ذَاتَ بَهْجَةٖ مَّا كَانَ لَكُمْ
أَن تُنۢبِتُواْ شَجَرَهَآۗ أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ بَلْ هُمْ قَوْمٞ يَعْدِلُونَ ٦٠
أَمَّن جَعَلَ ٱلْأَرْضَ قَرَارٗا وَجَعَلَ خِلَٰلَهَآ أَنْهَٰرٗا وَجَعَلَ لَهَا
رَوَٰسِيَ وَجَعَلَ بَيْنَ ٱلْبَحْرَيْنِ حَاجِزًاۗ أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ بَلْ
أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٦١ أَمَّن يُجِيبُ ٱلْمُضْطَرَّ إِذَا دَعَاهُ
وَيَكْشِفُ ٱلسُّوٓءَ وَيَجْعَلُكُمْ خُلَفَآءَ ٱلْأَرْضِۗ أَءِلَٰهٞ
مَّعَ ٱللَّهِۚ قَلِيلٗا مَّا تَذَكَّرُونَ ٦٢ أَمَّن يَهْدِيكُمْ فِي
ظُلُمَٰتِ ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ وَمَن يُرْسِلُ ٱلرِّيَٰحَ بُشْرَۢا بَيْنَ يَدَيْ
رَحْمَتِهِۦٓۗ أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ تَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٦٣



Сонда елінің жауабы: "Лүттың семьясын кенттен шығарыңдар. Өйткені олар, тазасынған кісілер" деу, ғана болды. (56) Сонда Лүт (Ғ.С.) ты да үй-ішін де жоқ болатындардан болуын үйғарған қатынынан басқасын құтқардық. (57) Оларға қатты жаңбыр жаудырдық. Ескерту берілгендердің жауыны нендей жаман! (58) (Мұхаммед Ғ.С.): "Барлық мақтау Аллаға лайық. Және сәлем Алланың таңдаулы құлдарына лайық. Алла жақсы ма? Немесе қосқан ортақтары жақсы ма?",- деп сұра! (59) Көктер мен жерді жаратқан, сендер үшін көктен жаңбыр жаудырып, онымен сендер бір ағашын да өсіре алмайтын әдемі бақшаларды өсірген кім? Алламен бірге басқа тәңір бар ма? Жоқ, олар шектен шыққан ел. (60) Немесе жерді тұратын орын қылып, араларынан өзендер ағызып, оған асқар таулар жасаған және екі теңіздің арасына жік жасаған кім? Алла мен бірге басқа тәңір бар ма? Жоқ, олардың көбі білмейді. (61) Немесе қиналғандар, өзіне жалбарынғанда қабыл етіп, қиыншылықты айықтыратын және сендерді жер жүзіне орынбасар қылатын кім? Алламен бірге басқа тәңір бар ма? Өте аз түсінесіңдер. (62) Немесе құрылықтың, теңіздің қараңғылықтарында жолға салатын кім? Рахметтің (жаңбырының) алдынан қуаныш самалын естіретін кім? Алламен бірге басқа тәңір бар ма? Алла (Т.) олардың қосқан ортақтарынан тым жоғары. (63)

أمن يبدؤا الخلق ثم يعيده ومن يرزقكم من السماء والأرض
أءله مع الله قل هاتوا برهانكم إن كنتم صادقين ﴿٦٤﴾
قل لا يعلم من في السموات والأرض الغيب إلا الله وما يشعرون
أيان يبعثون ﴿٦٥﴾ بل ادارك علمهم في الآخرة بل هم
في شك منها بل هم منها عمون ﴿٦٦﴾ وقال الذين كفروا
أءذا كنا ترابا وءاباؤنا أئنا لمخرجون ﴿٦٧﴾ لقد وعدنا
هذا نحن وءاباؤنا من قبل إن هذا إلا أساطير الأولين ﴿٦٨﴾
قل سيروا في الأرض فانظروا كيف كان عاقبة المجرمين
﴿٦٩﴾ ولا تحزن عليهم ولا تكن في ضيق مما يمكرون ﴿٧٠﴾
ويقولون متى هذا الوعد إن كنتم صادقين ﴿٧١﴾ قل عسى
أن يكون ردف لكم بعض الذي تستعجلون ﴿٧٢﴾ وإن ربك
لذو فضل على الناس ولكن أكثرهم لا يشكرون ﴿٧٣﴾ وإن
ربك ليعلم ما تكن صدورهم وما يعلنون ﴿٧٤﴾ وما من غائبة
في السماء والأرض إلا في كتاب مبين ﴿٧٥﴾ إن هذا القرءان
يقص على بني إسرائيل أكثر الذي هم فيه يختلفون ﴿٧٦﴾



Немесе жаратылысты бастайтын сосын оны қайта тірілтетін кім? Және көк пен жерден көрек беретін кім? Алламен бірге басқа тәңір бар ма? (Мұхаммед Ғ.С.): "Егер шыншыл болсаңдар, дәлелдеріңді келтіріңдер" де. (64) (Мұхаммед Ғ.С.): "Көктер мен жердегі көместі Алладан басқа ешкім білмейді. Олар қашан тірілтілетіндіктерін білмейді" де (65) Олардың ахирет туралы мәліметі жеткілікті ме? Расында олар одан күдікте, тіпті олар оған байланысты мүлде соқыр. (66) Сондай қарсы келгендер: "Біз де аталарымыз да топырақ болғаннан кейін (қабырдан тіріліп,) шығарыламыз ба?",– деді. (67) "Расында осы құқай бізге де бұрынғы аталарымызға да жасалды. Негізінде бұл бұрынғылардың аңызынан басқа еш нәрсе емес." (68) (Мұхаммед Ғ.С.): "Жер жүзінде кезіңдер де күнәкарлардың соңы қалай болғанын көріңдер" де. (69) "Оларға күйінбе де олардың айлакерліктеріне тарылма." (70) "Егер шын айтушы болсаңдар, бұл уәде қашан?",– дейді. (71) Оларға: "Асығып тілеген азаптарыңның кейі сендерді өкшелеп тұрған болуы мүмкін" де. (72) Күдіксіз Раббың, әлбетте адамдарға кеңшілік иесі. Бірақ олардың көбі шүкір қылмайды. (73) Сөз жоқ, Раббың әлбетте олардың көңілдеріндегіні де көрнеуге шығарғандарын да біледі. (74) Жер-көкте ашық Кітапта болмаған ешбір көмес нәрсе жоқ. (75) Расында бұл Құран Израил ұрпақтарына таласқан нәрселерінің көбін баян етеді. (76)

وَإِنَّهُۥ لَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ﴿٧٧﴾ إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِي بَيْنَهُم
بِحُكْمِهِۦ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْعَلِيمُ ﴿٧٨﴾ فَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ إِنَّكَ عَلَى
الْحَقِّ الْمُبِينِ ﴿٧٩﴾ إِنَّكَ لَا تُسْمِعُ الْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ الصُّمَّ الدُّعَاءَ
إِذَا وَلَّوْا مُدْبِرِينَ ﴿٨٠﴾ وَمَا أَنتَ بِهَٰدِي الْعُمْيِ عَن ضَلَٰلَتِهِمْ إِن
تُسْمِعُ إِلَّا مَن يُؤْمِنُ بِآيَٰتِنَا فَهُم مُّسْلِمُونَ ﴿٨١﴾ ۞ وَإِذَا
وَقَعَ الْقَوْلُ عَلَيْهِمْ أَخْرَجْنَا لَهُمْ دَابَّةً مِّنَ الْأَرْضِ تُكَلِّمُهُمْ أَنَّ
النَّاسَ كَانُوا بِآيَٰتِنَا لَا يُوقِنُونَ ﴿٨٢﴾ وَيَوْمَ نَحْشُرُ مِن كُلِّ أُمَّةٍ
فَوْجًا مِّمَّن يُكَذِّبُ بِآيَٰتِنَا فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿٨٣﴾ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُو
قَالَ أَكَذَّبْتُم بِآيَٰتِي وَلَمْ تُحِيطُوا بِهَا عِلْمًا أَمَّاذَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ
﴿٨٤﴾ وَوَقَعَ الْقَوْلُ عَلَيْهِم بِمَا ظَلَمُوا فَهُمْ لَا يَنطِقُونَ ﴿٨٥﴾ أَلَمْ
يَرَوْا أَنَّا جَعَلْنَا الَّيْلَ لِيَسْكُنُوا فِيهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا إِنَّ فِي
ذَٰلِكَ لَآيَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٨٦﴾ وَيَوْمَ يُنفَخُ فِي الصُّورِ فَفَزِعَ
مَن فِي السَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي الْأَرْضِ إِلَّا مَن شَآءَ اللَّهُ وَكُلٌّ أَتَوْهُ
دَٰخِرِينَ ﴿٨٧﴾ وَتَرَى الْجِبَالَ تَحْسَبُهَا جَامِدَةً وَهِيَ تَمُرُّ مَرَّ السَّحَابِ
صُنْعَ اللَّهِ الَّذِي أَتْقَنَ كُلَّ شَيْءٍ إِنَّهُۥ خَبِيرٌ بِمَا تَفْعَلُونَ ﴿٨٨﴾

الحزب ٣٩



Күдіксіз бұл Құран, мүміндер үшін анық тура жол, әрі игілік. (77) Расында Раббың олардың араларына үкім етеді. Ол өте үстем, тым білуші. (78) (Мұхаммед Ғ.С.) онда Аллаға тәуекел қыл. Өйткені, сен ап-ашық бір шындық үстіндесің. (79) Шынында өліктерге естірте алмайсың. Әрі бұрылып, қашқан саңырауларға да дауыс естірте алмайсың. (80) Және де соқырды адасқан жағынан жолға салушы емессің. Сондай-ақ аяттарымызға иман келтіріп, өздері Мұсылман болған кісілерге ғана естірте аласың. (81) Оларға айтылған (Қиямет) бастарына келген кезде, олар үшін жерден бір хайуан шығарамыз да ол, оларға адамдардың аяттарымызға мүлде сенбегендіктерін айтады... (Бұл хайуанның шығуы қияметтің белгілерінен. Б.М.К.Р.) (82) Ол күні, әр үмметтен аяттарымызды жасынға айналдырғандардан бір топ жинаймыз. Сонда олар тостырылады. (83) Олар түгел келген шақта, (Алла): "Аяттарымды толық білмей, жасынға шығардыңдар ма? Ал енді не қылдыңдар?",- дер. (84) Зұлымдықтары себепті оларға айтылған сөз бастарына келді. Сонда олар сөйлей алмайды (85) Олар, ішінде тынықсын деп, түнді және көрілетін күндізді жаратқанымызды көрмей ме? Сенетін ел үшін мұнда өнеге бар. (86) Сүр үрілген күні, Алла қалаған біреулерден басқа; көктерде болғандар да жерде болғандар да үрейленеді. Сондай-ақ барлығы Алланың алдына сүмірейіп келеді. (87) тауларды көріп, табжылмай тұр деп ойлайсың. Негізінде ол бұлт тәрізді жүреді. (Бұл аят жердің айналатындығын дәлелдейді. Б.А.) Бұл әр нәрсені берік жасаған Алланың шеберлігі. Күдіксіз Ол, жасаған нәрселеріңді толық біледі. (88)

مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيۡرٞ مِّنۡهَا وَهُم مِّن فَزَعٖ يَوۡمَئِذٍ ءَامِنُونَ ٨٩
وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَكُبَّتۡ وُجُوهُهُمۡ فِي ٱلنَّارِ هَلۡ تُجۡزَوۡنَ
إِلَّا مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٩٠ إِنَّمَآ أُمِرۡتُ أَنۡ أَعۡبُدَ رَبَّ هَٰذِهِ
ٱلۡبَلۡدَةِ ٱلَّذِي حَرَّمَهَا وَلَهُۥ كُلُّ شَيۡءٖۖ وَأُمِرۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِنَ
ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٩١ وَأَنۡ أَتۡلُوَاْ ٱلۡقُرۡءَانَۖ فَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهۡتَدِي
لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن ضَلَّ فَقُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُنذِرِينَ ٩٢ وَقُلِ ٱلۡحَمۡدُ
لِلَّهِ سَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ فَتَعۡرِفُونَهَاۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٩٣

سُورَةُ ٱلۡقَصَصِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

طسٓمٓ ١ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢ نَتۡلُواْ عَلَيۡكَ
مِن نَّبَإِ مُوسَىٰ وَفِرۡعَوۡنَ بِٱلۡحَقِّ لِقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٣ إِنَّ
فِرۡعَوۡنَ عَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَجَعَلَ أَهۡلَهَا شِيَعٗا يَسۡتَضۡعِفُ
طَآئِفَةٗ مِّنۡهُمۡ يُذَبِّحُ أَبۡنَآءَهُمۡ وَيَسۡتَحۡيِۦ نِسَآءَهُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ
مِنَ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٤ وَنُرِيدُ أَن نَّمُنَّ عَلَى ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ
فِي ٱلۡأَرۡضِ وَنَجۡعَلَهُمۡ أَئِمَّةٗ وَنَجۡعَلَهُمُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ٥



Кім бір жақсылық келтірсе, оған одан жақсы сыйлық бар. Әрі олар қиямет күнінің қорқынышынан аман болады. (89) Ал кім бір жамандық келтірсе, олар тозаққа етбетінен тасталады да: "Жә, сендер істеген істеріңнің ғана сазайын тартасыңдар" (делінеді.) (90) (Мұхаммед Ғ.С.): "Шын мәнінде мен әр нәрсенің иесі, осы құрметті қаланың Раббына құлшылық қылуға сондай-ақ Мұсылмандардан болуға бұйырылдым." (де.) (91) "Және де Құран оқуға бұйырылдым" Енді кім тура жолда болса, рас ол өзі үшін тура жолда болады. Ал және кім адасса: "Шынында мен ескертушілерден ғанамын" де. (92) "Барлық мақтау Аллаға лайық. Ол, сендерге белгілерін көрсетеді. Сонда оларды танитынсыңдар. Сондай-ақ Раббың істеген істеріңнен хабарсыз емес" де. (93)

## 28-ҚАСАС СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Сексен сегіз аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Ұғымын Алла біледі. (1) Бұл ашық баян етуші Кітаптың аяттары. (2) (Мұхаммед Ғ.С.) саған Мұса (Ғ.С.) мен Перғауынның қиссасын сенетін ел үшін дұрыс оқимыз. (3) Рас Перғауын ол жерде зорекер болып, елін топтарға бөлді. Олардың бір тобын езіп, ұлдарын бауыздап, әйелдерін тірі қоятын еді. Өйткені ол, бұзақылардан еді. (4) Ол жердегі езілгендерге қамқорлық істеуді, оларды бастық жасап, өздерін мұрагер қылуды қалаймыз: (5)

وَنُمَكِّنَ لَهُمْ فِي ٱلْأَرْضِ وَنُرِيَ فِرْعَوْنَ وَهَٰمَٰنَ وَجُنُودَهُمَا
مِنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَحْذَرُونَ ٦ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّ مُوسَىٰٓ
أَنْ أَرْضِعِيهِ ۖ فَإِذَا خِفْتِ عَلَيْهِ فَأَلْقِيهِ فِى ٱلْيَمِّ وَلَا تَخَافِى
وَلَا تَحْزَنِىٓ ۖ إِنَّا رَآدُّوهُ إِلَيْكِ وَجَاعِلُوهُ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ٧
فَٱلْتَقَطَهُۥٓ ءَالُ فِرْعَوْنَ لِيَكُونَ لَهُمْ عَدُوًّا وَحَزَنًا ۗ إِنَّ
فِرْعَوْنَ وَهَٰمَٰنَ وَجُنُودَهُمَا كَانُوا۟ خَٰطِـِٔينَ ٨
وَقَالَتِ ٱمْرَأَتُ فِرْعَوْنَ قُرَّتُ عَيْنٍ لِّى وَلَكَ ۖ لَا تَقْتُلُوهُ عَسَىٰٓ
أَن يَنفَعَنَآ أَوْ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدًا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ٩ وَأَصْبَحَ
فُؤَادُ أُمِّ مُوسَىٰ فَٰرِغًا ۖ إِن كَادَتْ لَتُبْدِى بِهِۦ لَوْلَآ أَن
رَّبَطْنَا عَلَىٰ قَلْبِهَا لِتَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٠ وَقَالَتْ
لِأُخْتِهِۦ قُصِّيهِ ۖ فَبَصُرَتْ بِهِۦ عَن جُنُبٍ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ
١١ ۞ وَحَرَّمْنَا عَلَيْهِ ٱلْمَرَاضِعَ مِن قَبْلُ فَقَالَتْ هَلْ أَدُلُّكُمْ
عَلَىٰٓ أَهْلِ بَيْتٍ يَكْفُلُونَهُۥ لَكُمْ وَهُمْ لَهُۥ نَٰصِحُونَ ١٢
فَرَدَدْنَٰهُ إِلَىٰٓ أُمِّهِۦ كَىْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ وَلِتَعْلَمَ
أَنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ١٣

الحزب ٣٩



**Оларды жерге (Мысырға) орналастыруды; Перғауын, Һаман және екеуінің әскерлеріне, бұлардың қорыққан нәрселерін көрсетуді қаладық. (6) Мұсаның анасына: "Оны еміз де оған бір нәрсе болады деп қорықсаң, онда оны дарияға салып жібер. Қорықпа да күйінбе! Расында оны саған қайтарамыз да оны пайғамбарлардан қыламыз" деп, көкейіне салдық. (7) Сонда Перғауынның семьясы өздеріне қастас әрі қайғы болатын баланы тауып алды. Расында Перғауынмен Һаман әрі әскерлері қателесті. (8) Перғауынның әйелі: "Менің де сенің де көз қарашығымыз, оны өлтірмеңдер! Бәлкім бізге пайдасы тиер; немесе бала қып аламыз" деді. Өйткені олар, сезбеді. (9) Мұсаның анасы бос ойларға батып, таң атырды. Егер жүрегін сенушілерден болуға бекемдемесек, оны білдіріп ала жаздады. (10) Анасы, Мұсаның әпекесіне: "Оның соңына түс" деді. Ол, олар сезбеген жақтан оны көздеді. (11) Бұрын емізушілерді оған арам еттік. (Бала бөтен омырауды ембей қойды.) Сонда оның әпекесі, оларға: "Сендерге, оны сендер үшін бағатын, оған қамқор бір үйдің ішін көрсетейін бе?",- деді. (12) Сөйтіп оны, анасына көзайым болып, күйінбеуі, сондай-ақ Алланың уәдесінің хақ екендігін білу үшін қайтардық. Бірақ олардың көбі білмейді. (13)**

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَٱسْتَوَىٰٓ ءَاتَيْنَٰهُ حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى
ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٤﴾ وَدَخَلَ ٱلْمَدِينَةَ عَلَىٰ حِينِ غَفْلَةٍ مِّنْ أَهْلِهَا
فَوَجَدَ فِيهَا رَجُلَيْنِ يَقْتَتِلَانِ هَٰذَا مِن شِيعَتِهِۦ وَهَٰذَا مِنْ عَدُوِّهِۦ ۖ
فَٱسْتَغَٰثَهُ ٱلَّذِى مِن شِيعَتِهِۦ عَلَى ٱلَّذِى مِنْ عَدُوِّهِۦ فَوَكَزَهُۥ مُوسَىٰ
فَقَضَىٰ عَلَيْهِ ۖ قَالَ هَٰذَا مِنْ عَمَلِ ٱلشَّيْطَٰنِ ۖ إِنَّهُۥ عَدُوٌّ مُّضِلٌّ مُّبِينٌ
﴿١٥﴾ قَالَ رَبِّ إِنِّى ظَلَمْتُ نَفْسِى فَٱغْفِرْ لِى فَغَفَرَ لَهُۥٓ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ
ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٦﴾ قَالَ رَبِّ بِمَآ أَنْعَمْتَ عَلَىَّ فَلَنْ أَكُونَ
ظَهِيرًا لِّلْمُجْرِمِينَ ﴿١٧﴾ فَأَصْبَحَ فِى ٱلْمَدِينَةِ خَآئِفًا يَتَرَقَّبُ فَإِذَا
ٱلَّذِى ٱسْتَنصَرَهُۥ بِٱلْأَمْسِ يَسْتَصْرِخُهُۥ ۚ قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰٓ إِنَّكَ لَغَوِىٌّ
مُّبِينٌ ﴿١٨﴾ فَلَمَّآ أَنْ أَرَادَ أَن يَبْطِشَ بِٱلَّذِى هُوَ عَدُوٌّ لَّهُمَا قَالَ
يَٰمُوسَىٰٓ أَتُرِيدُ أَن تَقْتُلَنِى كَمَا قَتَلْتَ نَفْسًۢا بِٱلْأَمْسِ ۖ إِن تُرِيدُ إِلَّآ
أَن تَكُونَ جَبَّارًا فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا تُرِيدُ أَن تَكُونَ مِنَ ٱلْمُصْلِحِينَ ﴿١٩﴾
وَجَآءَ رَجُلٌ مِّنْ أَقْصَا ٱلْمَدِينَةِ يَسْعَىٰ قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّ ٱلْمَلَأَ
يَأْتَمِرُونَ بِكَ لِيَقْتُلُوكَ فَٱخْرُجْ إِنِّى لَكَ مِنَ ٱلنَّٰصِحِينَ ﴿٢٠﴾
فَخَرَجَ مِنْهَا خَآئِفًا يَتَرَقَّبُ ۖ قَالَ رَبِّ نَجِّنِى مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢١﴾



(Мұса Ғ.С.) ержетіп, теңелген кезде, өзіне хикмет, ғылым бердік. Жақсылық істеушілерді өстіп сыйлыққа бөлейміз. (14) (Мұса Ғ.С.) елдің көперсіз уақтында қалаға кірді де онда төбелесіп жатқан екі адам көрді. Бірі өз тобынан, біреуі дұшпан жақтан еді. Сонда өз тобынан болғаны дұшпанына қарсы Мұсадан көмек тіледі. Сонда Мұса (Ғ.С.) оны жұмырықпен ұрғанда оған қаза жетті. (Мұса Ғ.С.): "Бұл шайтан ісі. Өйткені ол ашық адастырушы дұшпан" деді. (15) "Раббым! рас өзіме кесір істедім. Мені жарылқа!",– деді. Сондықтан Алла, оны жарылқады. Өйткені Ол, тым жарылқаушы, ерекше мейірімді. (16) "Раббым! Маған берген нығметіңе серт! Енді күнәкарларға жәрдем етпеймін" деді. (17) Қалада қорқып, алаңдықпен таң атырды. Ал және кешегі өзінен көмек тілеген кісі, тағы жалбарынып жатыр. (Тағы төбелесіп жатыр.) Мұса (Ғ.С.) оған: "Сен анық адасқан екенсің" деді. (18) Сонда Мұса (Ғ.С.) екеуінің де дұшпанын ұстағысы келген сәтте: "Әй Мұса! Кеше бір адамды өлтіргеніңдей бүгін мені өлтіресің бе? Сен бұл жерде турашылдардан болмай бір зорекер болуды қалайсың ба?",– деді. (19) Қаланың шетінен бір адам жүгіріп келіп: "Әй Мұса! Бастықтар сені өлтіруге кеңесіп жатыр. Дереу шығып кет! Шынында мен саған қамқорлардanмын" деді. (20) Сонда Мұса (Ғ.С.) қорқа байқастап, қаладан шықты да: "Раббым! Мені залым елден құтқар!",– деді. (21)

وَلَمَّا تَوَجَّهَ تِلْقَآءَ مَدْيَنَ قَالَ عَسَىٰ رَبِّيٓ أَن يَهْدِيَنِي سَوَآءَ
ٱلسَّبِيلِ ﴿٢٢﴾ وَلَمَّا وَرَدَ مَآءَ مَدْيَنَ وَجَدَ عَلَيْهِ أُمَّةً مِّنَ
ٱلنَّاسِ يَسْقُونَ وَوَجَدَ مِن دُونِهِمُ ٱمْرَأَتَيْنِ تَذُودَانِۖ
قَالَ مَا خَطْبُكُمَاۖ قَالَتَا لَا نَسْقِي حَتَّىٰ يُصْدِرَ ٱلرِّعَآءُۖ وَأَبُونَا
شَيْخٌ كَبِيرٌ ﴿٢٣﴾ فَسَقَىٰ لَهُمَا ثُمَّ تَوَلَّىٰٓ إِلَى ٱلظِّلِّ فَقَالَ
رَبِّ إِنِّي لِمَآ أَنزَلْتَ إِلَيَّ مِنْ خَيْرٍ فَقِيرٌ ﴿٢٤﴾ فَجَآءَتْهُ إِحْدَىٰهُمَا
تَمْشِي عَلَى ٱسْتِحْيَآءٍ قَالَتْ إِنَّ أَبِي يَدْعُوكَ لِيَجْزِيَكَ
أَجْرَ مَا سَقَيْتَ لَنَاۚ فَلَمَّا جَآءَهُۥ وَقَصَّ عَلَيْهِ ٱلْقَصَصَ قَالَ
لَا تَخَفْۖ نَجَوْتَ مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٥﴾ قَالَتْ إِحْدَىٰهُمَا
يَٰٓأَبَتِ ٱسْتَـْٔجِرْهُۖ إِنَّ خَيْرَ مَنِ ٱسْتَـْٔجَرْتَ ٱلْقَوِيُّ ٱلْأَمِينُ
﴿٢٦﴾ قَالَ إِنِّيٓ أُرِيدُ أَنْ أُنكِحَكَ إِحْدَى ٱبْنَتَيَّ هَٰتَيْنِ عَلَىٰٓ أَن
تَأْجُرَنِي ثَمَٰنِيَ حِجَجٍۖ فَإِنْ أَتْمَمْتَ عَشْرًا فَمِنْ عِندِكَۖ
وَمَآ أُرِيدُ أَنْ أَشُقَّ عَلَيْكَۚ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ
ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٢٧﴾ قَالَ ذَٰلِكَ بَيْنِي وَبَيْنَكَۖ أَيَّمَا ٱلْأَجَلَيْنِ
قَضَيْتُ فَلَا عُدْوَٰنَ عَلَيَّۖ وَٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ﴿٢٨﴾



Ол, Мәдиян жаққа жөнелген сәтте: "Раббымның, маған тура жол көрсетуін үміт етемін" деді. (22) Мәдиян суына барған кезде, ол жерде мал суарған бір топ адам көреді. Тағы олардан өзге малдарын судан қайырып тұрған екі әйел көрді де: "Екеуіңнің бұйымтайларың не?",- деді. Екеуі: "Малшылар малдарын алып кеткенге дейін суара алмаймыз. Әкеміз кәрі шал" деді. (Бұлар Шұғайып (Ғ.С.) тың қыздары еді) (23) Мұса (Ғ.С.) олардың малдарын суарды да сосын көлеңкеге бұрылып: "Раббым! Сен маған хайырдан не жіберсең мұхтажбын" деді. (24) Сонда екі әйелдің бірі, ұялған түрде келіп: "Әкем, бізге мал суарып берген ақыңды беруге сені шақырады" деді. Мұса (Ғ.С.) Шұғайып (Ғ.С.) қа келген сәтте, оған қиссаларын баян қылды. Шұғайып (Ғ.С.): "Қорықпа! Залым елден құтылдың" деді. (25) Екі қыздың бірі: "Әкетайым! Оны жалдап ал! Рас ол, жалдаған адамдардың хайырлысы да, күшті, сенімдісі" деді. (26) (Қыздардың әкесі Мұса Ғ.С. ға): "Маған сегіз жыл жалға жұруіңе орай мына екі қызымның бірін саған некелендіргім келеді. Егер он жылға толтырсаң, ол сенің өз жаныңнан болады. Саған машақат қылуды қаламаймын. Алла қаласа, мені ізгілерден табарсың" деді. (27) (Мұса Ғ.С.): "Осы, мені мен сенің арамыздағы келісім бойынша, екі мезгілдің қайсысын орындасам да маған қарсылық жоқ. Айтқанымызға Алла кепіл" деді. (28)

ثلاثة أرباع الحزب ٣٩

فَلَمَّا قَضَىٰ مُوسَى ٱلْأَجَلَ وَسَارَ بِأَهْلِهِۦٓ ءَانَسَ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ نَارًا قَالَ لِأَهْلِهِ ٱمْكُثُوٓا۟ إِنِّىٓ ءَانَسْتُ نَارًا لَّعَلِّىٓ ءَاتِيكُم مِّنْهَا بِخَبَرٍ أَوْ جَذْوَةٍ مِّنَ ٱلنَّارِ لَعَلَّكُمْ تَصْطَلُونَ ﴿٢٩﴾ فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِىَ مِن شَٰطِئِ ٱلْوَادِ ٱلْأَيْمَنِ فِى ٱلْبُقْعَةِ ٱلْمُبَٰرَكَةِ مِنَ ٱلشَّجَرَةِ أَن يَٰمُوسَىٰٓ إِنِّىٓ أَنَا ٱللَّهُ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٣٠﴾ وَأَنْ أَلْقِ عَصَاكَ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا وَلَمْ يُعَقِّبْ يَٰمُوسَىٰٓ أَقْبِلْ وَلَا تَخَفْ إِنَّكَ مِنَ ٱلْءَامِنِينَ ﴿٣١﴾ ٱسْلُكْ يَدَكَ فِى جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ وَٱضْمُمْ إِلَيْكَ جَنَاحَكَ مِنَ ٱلرَّهْبِ فَذَٰنِكَ بُرْهَٰنَانِ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦٓ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٣٢﴾ قَالَ رَبِّ إِنِّى قَتَلْتُ مِنْهُمْ نَفْسًا فَأَخَافُ أَن يَقْتُلُونِ ﴿٣٣﴾ وَأَخِى هَٰرُونُ هُوَ أَفْصَحُ مِنِّى لِسَانًا فَأَرْسِلْهُ مَعِىَ رِدْءًا يُصَدِّقُنِىٓ إِنِّىٓ أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ﴿٣٤﴾ قَالَ سَنَشُدُّ عَضُدَكَ بِأَخِيكَ وَنَجْعَلُ لَكُمَا سُلْطَٰنًا فَلَا يَصِلُونَ إِلَيْكُمَا بِـَٔايَٰتِنَآ أَنتُمَا وَمَنِ ٱتَّبَعَكُمَا ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿٣٥﴾



Мұса (Ғ.С.) мерзімді бітіріп, жұбайымен жолға шыққанда, Тұр жақтан бір от көріп, жұбайына: "Тұра тұрыңдаршы. Рас бір от көрдім. Бәлкім бір хабар немесе оттан бір шоқ әкелермін. Әрине сендер жылынарсыңдар" деді. (29) Ол жерге келген сәтте, мұбарак жердегі ойпаттың оң жағандағы ағаштың жанынан: "Әй Мұса! Рас Мен, әлемдердің Раббы Алламын" деп, дабысталды. (30) "Таяғыңды таста!" Сонда оны ирелеңдеген жылан тәрізді көріп, бұрыла артына қарамай жөнелді. "Әй Мұса! Бері бұрыл, қорықпа! Шынында сен амандықта болғандардансың!" (31) "Қолыңды қойныңа тық. Кесірсіз аппақ болып, шығады. Қорқудан салбыраған қолыңды жина! (Сілкіме!) Бұл екеуі, Перғауынға да адамдарына да Раббыңның екі дәлелі. Өйткені олар бұзақы ел..." (32) (Мұса Ғ.С.): "Раббым! Расында олардан кісі өлтірдім. Сондықтан олардың мені өлтіруінен қорқамын" деді. (33) "Туысым Һарұн тілде менен жаттығырақ. Сондықтан оны, менімен бірге көмекші етіп жібер де, мені жөптесін. Расында олардың жасынға шығаруынан қорқамын!" (34) (Алла Т.): "Туысың арқылы білегіңді күшейтіп, екеуіңе олар жете алмайтын күш беремін. Аяттарымызбен екеуің де сендерге ергендер де жеңіске ие боласыңдар" деді. (35)

فَلَمَّا جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا بَيِّنَٰتٍ قَالُوا۟ مَا هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ
مُّفْتَرًى وَمَا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِىٓ ءَابَآئِنَا ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٣٦﴾ وَقَالَ
مُوسَىٰ رَبِّىٓ أَعْلَمُ بِمَن جَآءَ بِٱلْهُدَىٰ مِنْ عِندِهِۦ وَمَن تَكُونُ
لَهُۥ عَٰقِبَةُ ٱلدَّارِ ۖ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٣٧﴾ وَقَالَ فِرْعَوْنُ
يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَأُ مَا عَلِمْتُ لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرِى فَأَوْقِدْ
لِى يَٰهَٰمَٰنُ عَلَى ٱلطِّينِ فَٱجْعَل لِّى صَرْحًا لَّعَلِّىٓ أَطَّلِعُ إِلَىٰٓ
إِلَٰهِ مُوسَىٰ وَإِنِّى لَأَظُنُّهُۥ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٣٨﴾ وَٱسْتَكْبَرَ
هُوَ وَجُنُودُهُۥ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُمْ إِلَيْنَا
لَا يُرْجَعُونَ ﴿٣٩﴾ فَأَخَذْنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذْنَٰهُمْ فِى
ٱلْيَمِّ ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٠﴾
وَجَعَلْنَٰهُمْ أَئِمَّةً يَدْعُونَ إِلَى ٱلنَّارِ ۖ وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
لَا يُنصَرُونَ ﴿٤١﴾ وَأَتْبَعْنَٰهُمْ فِى هَٰذِهِ ٱلدُّنْيَا لَعْنَةً ۖ
وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ هُم مِّنَ ٱلْمَقْبُوحِينَ ﴿٤٢﴾ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا
مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ مِنۢ بَعْدِ مَآ أَهْلَكْنَا ٱلْقُرُونَ ٱلْأُولَىٰ
بَصَآئِرَ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحْمَةً لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٤٣﴾



Мүса (Ғ.С.) оларға ашық аяттарымызбен келгенде: "Бұл жасанды бір жады ғана. Бұрынғы аталарымыздан бұны естігеміз жоқ" десті. (36) Мүса (Ғ.С.): "Өзінің қасынан кімнің туралықты әкелгенін және соңғы қоныс (жаннат) кімдікі боларын Раббым жақсы біледі. Шынында залымдар құтылмайды" деді. (37) Перғауын: "Әй бастықтар! Мен сендер үшін менен басқа тәңір барлығын білмеймін. Әй Һаман! Мен үшін балшыққа от жағып, (өрте!) Бір мұнара жаса. Белкім Мүсаның Тәңірін көрермін. Расында оны өтірікші деп ойлаймын" деді. (38) Ол және әскерлері сол жерде орынсыз дандайсыды. Расында олар, Біз жаққа қайтарылмаймыз деп, ойлады. (39) Оны да әскерлерін де қолға алып, теңізге тастадық. Залымдардың соңының не болғанын көр! (40) Оларды тозаққа шақыратын бастық қылдық. (Оларға ерген тозаққа түседі.) Сондай-ақ олар қиямет күні, жәрдем көрмейді. (41) Олардың соңынан бұл дүние де қарғыс ертіп, қойдық. Әрі қиямет күні сүркейлерден болады. (42) Расында бұрынғы ұрпақтарды жоқ еткеннен кейін Мүса (Ғ.С.) ға адамдардың түсінулері үшін Кітапты көрнеу дәлелдер, туралық және мәрхамет түрінде бердік. (43)

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلْغَرْبِيِّ إِذْ قَضَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَى ٱلْأَمْرَ وَمَا كُنتَ
مِنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٤٤﴾ وَلَٰكِنَّآ أَنشَأْنَا قُرُونًا فَتَطَاوَلَ عَلَيْهِمُ
ٱلْعُمُرُ ۚ وَمَا كُنتَ ثَاوِيًا فِىٓ أَهْلِ مَدْيَنَ تَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ
ءَايَٰتِنَا وَلَٰكِنَّا كُنَّا مُرْسِلِينَ ﴿٤٥﴾ وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ
ٱلطُّورِ إِذْ نَادَيْنَا وَلَٰكِن رَّحْمَةً مِّن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوْمًا
مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٍ مِّن قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٤٦﴾
وَلَوْلَآ أَن تُصِيبَهُم مُّصِيبَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ فَيَقُولُوا۟
رَبَّنَا لَوْلَآ أَرْسَلْتَ إِلَيْنَا رَسُولًا فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ وَنَكُونَ
مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٧﴾ فَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ مِنْ عِندِنَا قَالُوا۟
لَوْلَآ أُوتِىَ مِثْلَ مَآ أُوتِىَ مُوسَىٰٓ ۚ أَوَلَمْ يَكْفُرُوا۟ بِمَآ أُوتِىَ
مُوسَىٰ مِن قَبْلُ ۖ قَالُوا۟ سِحْرَانِ تَظَٰهَرَا وَقَالُوٓا۟ إِنَّا بِكُلٍّ كَٰفِرُونَ
﴿٤٨﴾ قُلْ فَأْتُوا۟ بِكِتَٰبٍ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ هُوَ أَهْدَىٰ مِنْهُمَآ أَتَّبِعْهُ
إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٤٩﴾ فَإِن لَّمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَكَ فَٱعْلَمْ
أَنَّمَا يَتَّبِعُونَ أَهْوَآءَهُمْ ۚ وَمَنْ أَضَلُّ مِمَّنِ ٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ بِغَيْرِ
هُدًى مِّنَ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٠﴾



(Мүхаммед Ғ.С.) Біз Мүса (Ғ.С.) ға әмір бергенде, сен батыс тарапта емес едің. Сондай-ақ көріп тұрғандардан да емес едің. (44) Алайда бірқанша нәрселер жараттық. Оларға ұзын өмірлер өтті. Аяттарымызды оқу үшін Мәдиян елінің ішінде болмадың; бірак ол хабарларды жолдаушы Бізбіз. (45) Біз Мүса (Ғ.С.) ға дабыстаған кезде, Тұр жақта емес едің. Бірақ саған мәрхамет түрінде, сенен бұрын өздеріне ескертуші келмеген елге ескертуің үшін жіберілдің. Мүмкін олар түсінер. (46) Егер оларға қолекі істегендерінің салдарынан өздеріне бір бейнет жетсе, сонда олар: "Раббымыз! Бізге бір Пайғамбар неге жібермедің? Онда аяттарыңа бой ұсынып, мүмін болар едік" дейді. (47) Ал оларға өз қасымыздан хақиқат келгенде, олар: "Мүсаға берілген күсаған неге бұған берілмейді?" десті. Олар бұрын Мүса (Ғ.С.) ға берілгенге карсы келмеп пе еді? "Бірін-бірі сүйемелдеген екі сиқыр" десті. "(Құран мен Тәурат:) беріне де қарсымыз" десті. (48) (Мүхаммед Ғ.С.): "Егер рас айтушы болсаңдар, Алла тарапынан ол екеуінен турарақ бір кітап әкеліңдер. Мен де соған ілесемін" де. (49) Сонда да саған жауап бермесе, шын мәнінде олардың өз көңілдері тартқан жаққа кеткенін біл. Алладан бір жол-жорықсыз өз көңілдері ауған жаққа ілескеннен әрі адасқан кім бар? Әрине Алла, залым елді тура жолға салмайды. (50)

الحزب ٤٠

وَلَقَدْ وَصَّلْنَا لَهُمُ ٱلْقَوْلَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥١﴾ ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِهِۦ هُم بِهِۦ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٢﴾ وَإِذَا يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِهِۦٓ إِنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّنَآ إِنَّا كُنَّا مِن قَبْلِهِۦ مُسْلِمِينَ ﴿٥٣﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ يُؤْتَوْنَ أَجْرَهُم مَّرَّتَيْنِ بِمَا صَبَرُوا۟ وَيَدْرَءُونَ بِٱلْحَسَنَةِ ٱلسَّيِّئَةَ وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٥٤﴾ وَإِذَا سَمِعُوا۟ ٱللَّغْوَ أَعْرَضُوا۟ عَنْهُ وَقَالُوا۟ لَنَآ أَعْمَٰلُنَا وَلَكُمْ أَعْمَٰلُكُمْ سَلَٰمٌ عَلَيْكُمْ لَا نَبْتَغِى ٱلْجَٰهِلِينَ ﴿٥٥﴾ إِنَّكَ لَا تَهْدِى مَنْ أَحْبَبْتَ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهْدِى مَن يَشَآءُ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ ﴿٥٦﴾ وَقَالُوٓا۟ إِن نَّتَّبِعِ ٱلْهُدَىٰ مَعَكَ نُتَخَطَّفْ مِنْ أَرْضِنَآ أَوَلَمْ نُمَكِّن لَّهُمْ حَرَمًا ءَامِنًا يُجْبَىٰٓ إِلَيْهِ ثَمَرَٰتُ كُلِّ شَىْءٍ رِّزْقًا مِّن لَّدُنَّا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٧﴾ وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍۭ بَطِرَتْ مَعِيشَتَهَا فَتِلْكَ مَسَٰكِنُهُمْ لَمْ تُسْكَن مِّنۢ بَعْدِهِمْ إِلَّا قَلِيلًا وَكُنَّا نَحْنُ ٱلْوَٰرِثِينَ ﴿٥٨﴾ وَمَا كَانَ رَبُّكَ مُهْلِكَ ٱلْقُرَىٰ حَتَّىٰ يَبْعَثَ فِىٓ أُمِّهَا رَسُولًا يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِنَا وَمَا كُنَّا مُهْلِكِى ٱلْقُرَىٰٓ إِلَّا وَأَهْلُهَا ظَٰلِمُونَ ﴿٥٩﴾



Расында оларға түсінулері үшін сөзімізді жалғастырдық. (51) Бұрын өздеріне кітап бергендеріміз, Құранға сенеді. (5-С. 83-А.) (52) Оларға Құран оқылғанда: "Біз бұған сендік. Рас ол, Раббымыз тарапынан түсірілген хақ сөз. Негізінде бұрыннан-ақ бой ұсынған едік" деді. (Бұлар Яһуди, Христиандардан Мұсылман болғандар. Б.Ж.М.К.) (53) Міне соларға сабыр еткендіктері себепті сыйлықтары екі есе беріледі. (Екі кітапқа да иман келтіргендіктері үшін. Б.Ж.М.К.Р.) Және олар жамандықты жақсылықпен жойып, өздеріне берген несібемізден тиісті орынға жұмсайды. (54) Қашан олар бос сөз естісе, одан бет бұрып: "Біздің ісіміз өзімізге, сендердің істерің өздеріңе тән. Сендерге сәлем. (Қош енді.) Надандарды қаламаймыз" дейді. (55) (Мұхаммед Ғ.С.) расында жақсы көргеніңді тура жолға сала алмайсың. Бірақ Алла кімді қаласа, оны тура жолға салады. Сондай-ақ Ол, тура жол табатындарды жақсы біледі. (Бұл аят Мұхаммед Ғ.С. ның әкесімен туысқан Әбу Таліпқа байланысты. Ж,М.К.Р.Х.) (56) (Құрайш тобы): "Егер сенмен бірге тура жолға түссек, жерімізден дереу шығарыламыз" деді. Оларды өз жанымыздан, әр нәрсенің өнімдері несібе түрінде шоғырланатын, қастерлі де бейбіт бір жерге (Меккеге) орналастырмадық па? Бірақ олардың көбі түсінбейді. (57) Қаншалаған тіршілігіне мас болған кенттерді типыл қылдық. Міне олардан кейін өте аз отырылған қоныстары; Ақыр Біз мұрагер болдық. (58) (Мұхаммед Ғ.С.) Раббың кенттердің орталығына, оларға аяттарымызды оқитын бір елші жібермейінше жоқ етуші емес. Халқы залым болған кентті ғана жоқ етеміз. (59)

وَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَيْءٍ فَمَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَزِينَتُهَا ۚ وَمَا عِندَ
ٱللَّهِ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٠﴾ أَفَمَن وَعَدْنَٰهُ وَعْدًا حَسَنًا
فَهُوَ لَٰقِيهِ كَمَن مَّتَّعْنَٰهُ مَتَٰعَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ثُمَّ هُوَ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
مِنَ ٱلْمُحْضَرِينَ ﴿٦١﴾ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ
كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٦٢﴾ قَالَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ ٱلْقَوْلُ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ
ٱلَّذِينَ أَغْوَيْنَآ أَغْوَيْنَٰهُمْ كَمَا غَوَيْنَا ۖ تَبَرَّأْنَآ إِلَيْكَ ۖ مَا كَانُوٓا۟ إِيَّانَا
يَعْبُدُونَ ﴿٦٣﴾ وَقِيلَ ٱدْعُوا۟ شُرَكَآءَكُمْ فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا۟
لَهُمْ وَرَأَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ۚ لَوْ أَنَّهُمْ كَانُوا۟ يَهْتَدُونَ ﴿٦٤﴾ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ
فَيَقُولُ مَاذَآ أَجَبْتُمُ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٦٥﴾ فَعَمِيَتْ عَلَيْهِمُ ٱلْأَنۢبَآءُ
يَوْمَئِذٍ فَهُمْ لَا يَتَسَآءَلُونَ ﴿٦٦﴾ فَأَمَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ
صَٰلِحًا فَعَسَىٰٓ أَن يَكُونَ مِنَ ٱلْمُفْلِحِينَ ﴿٦٧﴾ وَرَبُّكَ
يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخْتَارُ ۗ مَا كَانَ لَهُمُ ٱلْخِيَرَةُ ۚ سُبْحَٰنَ
ٱللَّهِ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٨﴾ وَرَبُّكَ يَعْلَمُ مَا تُكِنُّ
صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٦٩﴾ وَهُوَ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ لَهُ
ٱلْحَمْدُ فِى ٱلْأُولَىٰ وَٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَلَهُ ٱلْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٧٠﴾



Сендерге берілген нәрсе, дүние тіршілігінің бұйымы, зейнеті ғана. Ал Алланың қасындағы нәрсе хайырлы да тұрақты. Енді де ойламайсыңдар ма? (60) Ал енді өзіне жақсы уәде беріп, соған қауышатын біреу; өзін дүние тіршілігінде пайдаландырып, сосын қиямет күні жазаға әзірленетін кісілер тәрізді ме? (61) (Алла Т.) ол күні, оларға: "Сендердің Маған серік деп ұйғарғандарың қайда?",- деп, дабыстайды. (62) Өздеріне сөз келгендер: "Раббымыз! Бұлар, біз адастырғандар; оларды өзіміз адасқандай адастырдық. Олардан безіп, Саған келдік. Олар негізінен бізге табынбайтын еді" дейді. (63) Ал оларға: "Қосқан ортақтарыңды шақырыңдар" делінеді. Сонда олар шақырады. Олар жауап бермейді. Олар тозақты көреді. (Қап!) Олар тура жолда болған болса еді. (64) (Алла Т.) ол күні, оларға: "Елшілерімізге не жауап бердіңдер?",- деп, дабыстайды. (65) Сол күні оларға хабарлар естілмейді де (өзара да) сұраспайды. (66) Ал енді кім тәубе етіп, иман келтіріп ізгі іс істесе, құтылушылардан болуы үміт етіледі. (67) Раббың қалағанын жаратады да сұрыптайды. Оларда ерік болмайды. Алла (Т.) олардың қосқан серіктерінен пәк, өте жоғары. (68) Раббың олардың көңілдеріндегі жасырған нәрселерін де көрнеу істеген нәрселерін де біледі. (69) Ол сондай Алла, Одан басқа ешбір тәңір жоқ. Дүние, ахиретте барлық мақтау Оған лайық. Үкім Оған тән. Және Сол жаққа қайтарыласыңдар. (70)

الجزء العشرون — سورة القصص

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمُ ٱلَّيْلَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ
مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِضِيَآءٍ ۖ أَفَلَا تَسْمَعُونَ ﴿٧١﴾
قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمُ ٱلنَّهَارَ سَرْمَدًا إِلَىٰ
يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِلَيْلٍ تَسْكُنُونَ
فِيهِ ۖ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٧٢﴾ وَمِن رَّحْمَتِهِۦ جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ
وَٱلنَّهَارَ لِتَسْكُنُوا۟ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ
﴿٧٣﴾ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ كُنتُمْ
تَزْعُمُونَ ﴿٧٤﴾ وَنَزَعْنَا مِن كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا فَقُلْنَا
هَاتُوا۟ بُرْهَٰنَكُمْ فَعَلِمُوٓا۟ أَنَّ ٱلْحَقَّ لِلَّهِ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟
يَفْتَرُونَ ﴿٧٥﴾ ۞ إِنَّ قَٰرُونَ كَانَ مِن قَوْمِ مُوسَىٰ فَبَغَىٰ
عَلَيْهِمْ ۖ وَءَاتَيْنَٰهُ مِنَ ٱلْكُنُوزِ مَآ إِنَّ مَفَاتِحَهُۥ لَتَنُوٓأُ بِٱلْعُصْبَةِ
أُو۟لِى ٱلْقُوَّةِ إِذْ قَالَ لَهُۥ قَوْمُهُۥ لَا تَفْرَحْ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْفَرِحِينَ
﴿٧٦﴾ وَٱبْتَغِ فِيمَآ ءَاتَىٰكَ ٱللَّهُ ٱلدَّارَ ٱلْءَاخِرَةَ ۖ وَلَا تَنسَ
نَصِيبَكَ مِنَ ٱلدُّنْيَا ۖ وَأَحْسِن كَمَآ أَحْسَنَ ٱللَّهُ إِلَيْكَ ۖ
وَلَا تَبْغِ ٱلْفَسَادَ فِى ٱلْأَرْضِ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٧٧﴾

ربع الحزب ٤٠

٣٩٤

(Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Көрдіңдер ме, егер Алла (Т.) сендерге қиямет күніне дейін ұдайы қараңғы қылса, Алладан басқа сендерге жарық келтіретін тәңір кім? Естімейсіңдер ме?",- де. (71) "Көрдіңдер ме, егер Алла (Т.) сендерге қиямет күніне дейін ұдайы күндіз қылса, Алладан басқа сендерге онда тынығатын түн келтіретін тәңір кім? көз салмайсыңдар ма?",- де. (72) Алла, сендерге өз мәрхаметінен түнді тынығу, күндізді кеңшілігін (ризық) іздеулерің үшін жаратты. Әрине шүкірлік етерсіңдер. (73) Сол күні, оларға: "Менің серігім деп, ойлағандарың қайда?",- деп, дабыстайды. (74) Ол күні, әр үмметтен бір айғақ шығарып: "Дәлелдеріңді әкеліңдер" дейміз. Сонда олар, рас хақиқат, Аллаға тән екенін біледі де олардың жасанды нәрселері жоқ болады. (75) Рас Қарұн, Мұса (Ғ.С.) ның елінен еді де, оларға қарсы келді. Сондай-ақ оған, кілттерін күшті бір топ әрең көтеретін қазыналар берген едік. Сонда оған халқы: "Елірме! Расында Алла, еліргендерді жақсы көрмейді" деді. (76) "Алланың саған берген дәулетімен ахирет жұртын ізде де дүниедегі несібеңді де ұмытпа. Алла, саған жақсылық еткендей сен де жақсылық істе, сондай-ақ жер жүзінде бүліншілік ізденбе! Алла бұзақыларды сүймейді. (77)

قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلۡمٍ عِندِيٓۚ أَوَلَمۡ يَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ قَدۡ أَهۡلَكَ
مِن قَبۡلِهِۦ مِنَ ٱلۡقُرُونِ مَنۡ هُوَ أَشَدُّ مِنۡهُ قُوَّةٗ وَأَكۡثَرُ جَمۡعٗاۚ
وَلَا يُسۡـَٔلُ عَن ذُنُوبِهِمُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٧٨ فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ
فِي زِينَتِهِۦۖ قَالَ ٱلَّذِينَ يُرِيدُونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا يَٰلَيۡتَ لَنَا
مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ قَٰرُونُ إِنَّهُۥ لَذُو حَظٍّ عَظِيمٖ ٧٩ وَقَالَ
ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ وَيۡلَكُمۡ ثَوَابُ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لِّمَنۡ ءَامَنَ
وَعَمِلَ صَٰلِحٗاۚ وَلَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلصَّٰبِرُونَ ٨٠ فَخَسَفۡنَا
بِهِۦ وَبِدَارِهِ ٱلۡأَرۡضَ فَمَا كَانَ لَهُۥ مِن فِئَةٖ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ
ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُنتَصِرِينَ ٨١ وَأَصۡبَحَ ٱلَّذِينَ تَمَنَّوۡاْ
مَكَانَهُۥ بِٱلۡأَمۡسِ يَقُولُونَ وَيۡكَأَنَّ ٱللَّهَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن
يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُۖ لَوۡلَآ أَن مَّنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا لَخَسَفَ بِنَاۖ
وَيۡكَأَنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٢ تِلۡكَ ٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ نَجۡعَلُهَا
لِلَّذِينَ لَا يُرِيدُونَ عُلُوّٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فَسَادٗاۚ وَٱلۡعَٰقِبَةُ لِلۡمُتَّقِينَ
٨٣ مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيۡرٞ مِّنۡهَاۖ وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَلَا
يُجۡزَى ٱلَّذِينَ عَمِلُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ إِلَّا مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٨٤



Қарүн: "Шын мәнінде бүл, маған мендегі білімге берілді. (Баюдың жөнін білуші едім)" деді. Негізінде Алланың бүдан бүрын, бүдан да күшті, тобы көп нәсілдерді жоқ еткенін білмеді ме? Күнәкарлар, күнәларынан сүралмайды. (Бәрі жазулы. 82-С. 10-11-А.) (78) Ол, қауымына сән-салтанат ішінде шықты; дүние тіршілігін қалағандар: "Әттең! Бізге де Қарүнға берілген тәрізді болса; өйткені ол, зор ырыс иесі" деді. (79) Өздеріне білім берілгендер: "Алланың сыйлығы; иман келтіріп ізгі іс істегендерге тағы жақсы. Ал оған сабырлылар ғана жетеді" деді. (80) Ақыр оны да үйін де жерге жүтқыздық. Алладан өзге оған жәрдем етер бір топ болмады әрі оған көмек етілмеді. (Бүл атақты Қарүн; бай, Мүса (Ғ.С.) ның жақыны, асқан сараң, мың да бір зекет бер десе; бермей, Мүса (Ғ.С.) ны ел алдында қорлау үшін жала жапсырып, көп іренжітеді. Б.М.Р.) (81) Кеше оның орнында болуды көксегендер: "Сірә, Алла қүлдарынан кімді қаласа, соның несібесін кеңітіп, таралтады екен. Егер Алла, бізге қамқорлық қылмаса, әрине бізді де жерге жүтқызар еді. Айтқандайын, кәпірлер қүтылмайды." (82) Міне ахирет жүрты: Оны, жер жүзінде өзін-өзі көтеріп, бүліншілік іздеңбегендерге нәсіп етеміз. Негізінде соңғы табыс тақуалар үшін. (83) Кім бір жақсылық келтірсе; оған одан жақсы сыйлық бар. Ал кім бір жамандық келтірсе; ол жамандықты істегендерге, істегендерінің ғана сазайы беріледі. (84)

إِنَّ ٱلَّذِي فَرَضَ عَلَيْكَ ٱلْقُرْءَانَ لَرَآدُّكَ إِلَىٰ مَعَادٍۚ قُل رَّبِّيٓ
أَعْلَمُ مَن جَآءَ بِٱلْهُدَىٰ وَمَنْ هُوَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٨٥ وَمَا كُنتَ
تَرْجُوٓاْ أَن يُلْقَىٰٓ إِلَيْكَ ٱلْكِتَٰبُ إِلَّا رَحْمَةٗ مِّن رَّبِّكَۖ
فَلَا تَكُونَنَّ ظَهِيرٗا لِّلْكَٰفِرِينَ ٨٦ وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنْ ءَايَٰتِ
ٱللَّهِ بَعْدَ إِذْ أُنزِلَتْ إِلَيْكَۖ وَٱدْعُ إِلَىٰ رَبِّكَۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ
ٱلْمُشْرِكِينَ ٨٧ وَلَا تَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَۘ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا
هُوَۚ كُلُّ شَيْءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجْهَهُۥۚ لَهُ ٱلْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٨٨

سُورَةُ ٱلْعَنكَبُوتِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الٓمٓ ١ أَحَسِبَ ٱلنَّاسُ أَن يُتْرَكُوٓاْ أَن يَقُولُوٓاْ ءَامَنَّا وَهُمْ لَا
يُفْتَنُونَ ٢ وَلَقَدْ فَتَنَّا ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْۖ فَلَيَعْلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ
صَدَقُواْ وَلَيَعْلَمَنَّ ٱلْكَٰذِبِينَ ٣ أَمْ حَسِبَ ٱلَّذِينَ يَعْمَلُونَ
ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَسْبِقُونَاۚ سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ٤ مَن كَانَ يَرْجُواْ
لِقَآءَ ٱللَّهِ فَإِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ لَأٓتٖۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ٥ وَمَن
جَٰهَدَ فَإِنَّمَا يُجَٰهِدُ لِنَفْسِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَغَنِيٌّ عَنِ ٱلْعَٰلَمِينَ ٦

الحزب ٤٠



(Мүхаммед Ғ.С.) шәксіз саған Құранды міндетті қылған Алла, әрине сені қайтар жеріңе (Меккеге) қайтарады. "Раббым, Туралық келтірген кісіні де ашық адасудағы кісіні де жақсы біледі" де. (85) Саған Кітап түсірілетінін үміт етпеген едің. Бірақ Раббыңның мәрхаметі. Сондықтан қарсы болғандарды сүйемелдеме! (86) Алланың аяттары саған түсірілгеннен кейін олар сені одан (аяттарға ғамал қылудан) тоспасын. Оларды Раббыңа шақыр да әсте серік қатушылардан болма! (87) Алла мен бірге басқа тәңір шақырма! Одан басқа ешбір тәңір жоқ. Оның өзінен басқа әр нәрсе жоқ болады. Үкім Оған тән. Сондай-ақ Оған қайтарыласыңдар. (88)

## 29-ҒАНКӘБҮТ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Алпыс тоғыз аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланыр атымен бастаймын.
Ұғымын Алла біледі. (1) Адамдар: "Сендік" деумен сыналмай қойып қойылатындықтарын ойлай ма? (2) Рас олардан бұрынғыларды да сынаған едік. Сондай-ақ Алла, әлбетте шыншылдарды да біледі, өтірікшілерді де біледі. (3) Немесе жамандық істегендер, Бізден қашып құтыламыз деп, ойлай ма? Олар нендей жаман үкім береді! (4) Кім Аллаға жолығуды үміттенсе, әрине Алланың белгілі мезгілі келеді. Ол, аса естуші, толық білуші. (5) Біреу игілік үшін күрессе, сөзсіз өзі үшін күреседі. Әрине Алла, әлемнен бай. (6)

وَالَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَنُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ
وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَحْسَنَ الَّذِي كَانُوا يَعْمَلُونَ ٧ وَوَصَّيْنَا الْإِنسَانَ
بِوَالِدَيْهِ حُسْنًا وَإِن جَاهَدَاكَ لِتُشْرِكَ بِي مَا لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ
فَلَا تُطِعْهُمَا إِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٨
وَالَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَنُدْخِلَنَّهُمْ فِي الصَّالِحِينَ
٩ وَمِنَ النَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِاللَّهِ فَإِذَا أُوذِيَ فِي اللَّهِ جَعَلَ
فِتْنَةَ النَّاسِ كَعَذَابِ اللَّهِ وَلَئِن جَاءَ نَصْرٌ مِّن رَّبِّكَ لَيَقُولُنَّ
إِنَّا كُنَّا مَعَكُمْ أَوَلَيْسَ اللَّهُ بِأَعْلَمَ بِمَا فِي صُدُورِ الْعَالَمِينَ
١٠ وَلَيَعْلَمَنَّ اللَّهُ الَّذِينَ ءَامَنُوا وَلَيَعْلَمَنَّ الْمُنَافِقِينَ
١١ وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ ءَامَنُوا اتَّبِعُوا سَبِيلَنَا
وَلْنَحْمِلْ خَطَايَاكُمْ وَمَا هُم بِحَامِلِينَ مِنْ خَطَايَاهُم مِّن
شَيْءٍ إِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ١٢ وَلَيَحْمِلُنَّ أَثْقَالَهُمْ وَأَثْقَالًا
مَّعَ أَثْقَالِهِمْ وَلَيُسْأَلُنَّ يَوْمَ الْقِيَامَةِ عَمَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ
١٣ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ فَلَبِثَ فِيهِمْ أَلْفَ سَنَةٍ
إِلَّا خَمْسِينَ عَامًا فَأَخَذَهُمُ الطُّوفَانُ وَهُمْ ظَالِمُونَ ١٤



**Сондай иман келтіріп, ізгі іс істегендердің жамандықтарын әлбетте жоямыз да өздерін істегендерінен көрі жақсырақ сыйлыққа бөлейміз. (7) Адам баласына әке-шешесіне жақсылық қылуды нұсқадық. Егер екеуі саған білмеген нәрсеңді Маған ортақ қосуыңа тырысса, онда ол екеуіне бағынба. Қайтар жерің Мен жақ. Сол уақытта сендерге не істегендеріңді түсіндіремін. (8) Ал иман келтіріп, ізгі іс істегендерді игілерге қосамыз. (9) Адамдардың кейбірі: "Аллаға иман келтірдік" дейді де олар Алла жолында жапа тартса, адамдардың кесірін, Алланың азабындай көреді. Әлбетте Раббыңнан бір нұсырат келетін болса: "Әрине біз сендермен бірге едік" дейді. Алла әлемдегілердің көңілдеріндегіні жақсы біледі емес пе? (10) Әлбетте Алла иман келтіргендерді де біледі. Әрине мұнафықтарды да біледі. (11) Сондай кәпірлер, иман келтіргендерге: "Біздің жолымызға ілесіңдер, қателіктеріңді біз көтерейік" деді. Негізінен олар, бұлардың күнәларынан еш нәрсе көтеруші емес. Расында олар суайт. (12) Әрине олар, өз жүктерін де онымен бірге басқа жүктер де көтереді. Әлбетте олар қиямет күні, жасама істерінен сұраққа тартылады. (13) Рас Нұх (Ғ.С.) ты еліне жібердік. Сонда олардың ішінде тоғыз жүз елу жыл тұрды. Сол уақытта оларды топан басып алды, олар; залым еді. (14)**

فَأَنجَيۡنَٰهُ وَأَصۡحَٰبَ ٱلسَّفِينَةِ وَجَعَلۡنَٰهَآ ءَايَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ
١٥ وَإِبۡرَٰهِيمَ إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُۖ ذَٰلِكُمۡ
خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١٦ إِنَّمَا تَعۡبُدُونَ مِن
دُونِ ٱللَّهِ أَوۡثَٰنٗا وَتَخۡلُقُونَ إِفۡكًاۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَعۡبُدُونَ مِن
دُونِ ٱللَّهِ لَا يَمۡلِكُونَ لَكُمۡ رِزۡقٗا فَٱبۡتَغُواْ عِندَ ٱللَّهِ ٱلرِّزۡقَ
وَٱعۡبُدُوهُ وَٱشۡكُرُواْ لَهُۥٓۖ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ١٧ وَإِن تُكَذِّبُواْ
فَقَدۡ كَذَّبَ أُمَمٞ مِّن قَبۡلِكُمۡۖ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ
ٱلۡمُبِينُ ١٨ أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ كَيۡفَ يُبۡدِئُ ٱللَّهُ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ
يُعِيدُهُۥٓۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ١٩ قُلۡ سِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ
فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ بَدَأَ ٱلۡخَلۡقَۚ ثُمَّ ٱللَّهُ يُنشِئُ ٱلنَّشۡأَةَ ٱلۡأٓخِرَةَۚ
إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٢٠ يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَرۡحَمُ
مَن يَشَآءُۖ وَإِلَيۡهِ تُقۡلَبُونَ ٢١ وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ فِي
ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ
وَلَا نَصِيرٖ ٢٢ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَلِقَآئِهِۦٓ
أُوْلَٰٓئِكَ يَئِسُواْ مِن رَّحۡمَتِي وَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢٣



Оны және кемедегі жолдастарын құтқарып, ол уақиғаны әлемдерге ғибрат қылдық. (15) Ыбырайым (Ғ.С.) ды да. Сол уақытта еліне: "Аллаға құлшылық қылыңдар да Одан қорқыңдар. Егер білсеңдер, оларың сендер үшін хайырлы" деді. (16) "Алладан өзге табынғандарың, сендерге ризық бере алмайды. Онда ризықты Алланың қасынан іздеңдер. Оған құлшылық қылыңдар да Оған шүкір етіңдер. Сол жаққа қайтарыласыңдар." (17) "Егер сендер жасынға шығарсаңдар, расында бұрынғы үмметтер де жасынға айналдырған. Пайғамбардың міндеті ашық жалғастыру ғана." (18) Олар көрмеді ме? Алла жаратуды қалай бастайды, сосын оны қайтарады. Расында бұл Аллаға оңай. (19) (Мұхаммед Ғ.С.): "Жер жүзінде кезіңдер де жаратуды қалай бастап, сосын екінші жасауды да жасайды. Көріңдер! Расында Алланың әр нәрсеге күші жетеді" де. (20) Кімді қаласа, азап қылады да кімді қаласа, мәрхамет етеді. Сондай-ақ Сол жаққа бұрыласыңдар. (21) Сендер жерде де көкте де Алланы әлсірете алмайсыңдар. Сондай-ақ сендерге Алладан өзге не дос не жәрдемші жоқ. (22) Сондай Алланың аяттарына әрі өзіне қауышуға қарсы келгендер; міне солар, рахметімнен күдер үзді. Сондай-ақ олар үшін күйзелтуші азап бар. (23)

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ ٱقْتُلُوهُ أَوْ حَرِّقُوهُ فَأَنجَىٰهُ ٱللَّهُ مِنَ ٱلنَّارِ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَـٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٢٤﴾ وَقَالَ إِنَّمَا ٱتَّخَذْتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ أَوْثَـٰنًا مَّوَدَّةَ بَيْنِكُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ ثُمَّ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ يَكْفُرُ بَعْضُكُم بِبَعْضٍ وَيَلْعَنُ بَعْضُكُم بَعْضًا وَمَأْوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّـٰصِرِينَ ﴿٢٥﴾ ۞ فَـَٔامَنَ لَهُۥ لُوطٌ ۘ وَقَالَ إِنِّى مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّىٓ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٦﴾ وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَـٰقَ وَيَعْقُوبَ وَجَعَلْنَا فِى ذُرِّيَّتِهِ ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلْكِتَـٰبَ وَءَاتَيْنَـٰهُ أَجْرَهُۥ فِى ٱلدُّنْيَا ۖ وَإِنَّهُۥ فِى ٱلْـَٔاخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّـٰلِحِينَ ﴿٢٧﴾ وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلْفَـٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٢٨﴾ أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ وَتَقْطَعُونَ ٱلسَّبِيلَ وَتَأْتُونَ فِى نَادِيكُمُ ٱلْمُنكَرَ ۖ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ ٱئْتِنَا بِعَذَابِ ٱللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّـٰدِقِينَ ﴿٢٩﴾ قَالَ رَبِّ ٱنصُرْنِى عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٣٠﴾

ربع الحزب ٤٠



Сонда елінің жауабы: "Ыбырайымды өлтіріңдер немесе оны өртеңдер" деу ғана болды. Алла оны оттан құтқарды. Сөз жоқ, бұнда сенген елге ғибраттар бар. (24) (Ыбырайым Ғ.С.): "Шын мәнінде сендер дүние тіршілігінде өзара достық үшін Алладан өзге бұттар жасап алдыңдар. Сосын қиямет күні бір-біріңе қарсы шығып, бір-біріңді қарғайсыңдар да орындарың тозақ болып, сендерге ешбір жәрдемші болмайды" деді. (25) Сонда Лұт (Ғ.С.) оған иман келтірді. (Ыбырайым Ғ.С.): "Шын мәнінде мен Раббым жаққа жөнелемін. Күдіксіз Ол, үстем, хикмет иесі" деді. (26) Оған Ысхақты, Яғқұпты бердік те оның ұрпақтарына кітап, пайғамбарлық мәрхамет еттік. Әрі өзіне дүние сыйлығын бердік. Әрине ол, ахиретте де ізгілерден. (27) Лұт (Ғ.С.) қа да (Пайғамбарлық бердік.) Сол уақытта еліне: "Рас өздеріңнен бұрын әлемде ешкім істемеген арсыздықты істедіңдер" деді. (28) "Рас сендер еркектерге жақындасасыңдар да жол кесіп, және мәжілістеріңде жамандық істейсіңдер ме?" (27-С. 54-А.) Сонда елінің жауабы: "Егер шыншылдардан болсаң, қане бізге Алланың азабын келтірші" дегеннен басқа болмады. (29) (Лұт Ғ.С.); "Раббым! Бұзақы елге қарсы маған жәрдем бере көр!",- деді. (30)

ولما جاءت رسلنا إبراهيم بالبشرى قالوا إنا مهلكوا
أهل هذه القرية إن أهلها كانوا ظالمين ﴿٣١﴾
قال إن فيها لوطا قالوا نحن أعلم بمن فيها لننجينه
وأهله إلا امرأته كانت من الغابرين ﴿٣٢﴾ ولما
أن جاءت رسلنا لوطا سيء بهم وضاق بهم ذرعا
وقالوا لا تخف ولا تحزن إنا منجوك وأهلك إلا امرأتك
كانت من الغابرين ﴿٣٣﴾ إنا منزلون على أهل
هذه القرية رجزا من السماء بما كانوا يفسقون
﴿٣٤﴾ ولقد تركنا منها آية بينة لقوم يعقلون
﴿٣٥﴾ وإلى مدين أخاهم شعيبا فقال يا قوم اعبدوا
الله وارجوا اليوم الآخر ولا تعثوا في الأرض مفسدين
﴿٣٦﴾ فكذبوه فأخذتهم الرجفة فأصبحوا في
دارهم جاثمين ﴿٣٧﴾ وعادا وثمودا وقد تبين
لكم من مساكنهم وزين لهم الشيطان
أعمالهم فصدهم عن السبيل وكانوا مستبصرين ﴿٣٨﴾



Елшілеріміз (періштелер), Ыбырайым (Ғ.С.) ға шүйіншімен келген сәтте: "Осы халқы залым болған кентті рас жоқ етеміз" десті. (31) (Ыбырайым Ғ.С.): "Әрине онда Лұт та бар" деді. (Елшілер): "Ол жерде кімнің болғанын жақсы білеміз; кейін қалушылардан болатын қатынынан басқа өзін де үй-ішін де әлбетте құтқарамыз" деді. (32) Елшілеріміз Лұт (Ғ.С.) қа келген сәтте, олардың салдарынан қынжылып, көңлі тарайды. (Періштелер; көркем жас жігіттер суретінде еді. Б.Ж.Р.) Олар: "Қорықпа да кейіме. Сөз жоқ, кейін қалушылардан болатын жұбайыңнан басқа өзіңді де семьяңды да құтқарамыз" деді. (33) "Бұл кент халқына бұзықтықтарының салдарынан көктен пәле жаудырамыз." (34) Расында ойлаған елге; одан ашық өнеге қалдырдық. (35) Мәдянға туыстары Шұғайып (Ғ.С.) ты жібердік те: "Әй елім! Аллаға құлшылық қылыңдар да ахирет күнінен үміт етіңдер. Жер жүзінде бұзақылық істеп, жүрмеңдер" деді. (36) Сонда елі оны жасынға шығарды. Сондықтан жер қатты сілкініп, жұрттарында типыл болды. (37) Сондай-ақ Ғад, Сәмұд (елі де жоқ болған). Расында сендерге олардың жұрттарынан-ақ байқалады. Шайтан олардың қылықтарын әдемі көрсетіп, оларды жолдан тосты; олар көріп, біліп тұрса да. (38)

وَقَٰرُونَ وَفِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَۖ وَلَقَدۡ جَآءَهُم مُّوسَىٰ
بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا كَانُواْ سَٰبِقِينَ
﴿٣٩﴾ فَكُلًّا أَخَذۡنَا بِذَنۢبِهِۦۖ فَمِنۡهُم مَّنۡ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِ حَاصِبٗا
وَمِنۡهُم مَّنۡ أَخَذَتۡهُ ٱلصَّيۡحَةُ وَمِنۡهُم مَّنۡ خَسَفۡنَا بِهِ
ٱلۡأَرۡضَ وَمِنۡهُم مَّنۡ أَغۡرَقۡنَاۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ
وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ﴿٤٠﴾ مَثَلُ ٱلَّذِينَ
ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡلِيَآءَ كَمَثَلِ ٱلۡعَنكَبُوتِ
ٱتَّخَذَتۡ بَيۡتٗاۖ وَإِنَّ أَوۡهَنَ ٱلۡبُيُوتِ لَبَيۡتُ ٱلۡعَنكَبُوتِۖ
لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ﴿٤١﴾ إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا يَدۡعُونَ مِن
دُونِهِۦ مِن شَيۡءٖۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿٤٢﴾ وَتِلۡكَ
ٱلۡأَمۡثَٰلُ نَضۡرِبُهَا لِلنَّاسِۖ وَمَا يَعۡقِلُهَآ إِلَّا ٱلۡعَٰلِمُونَ
﴿٤٣﴾ خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿٤٤﴾ ٱتۡلُ مَآ أُوحِيَ إِلَيۡكَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ
وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَۖ إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ تَنۡهَىٰ عَنِ ٱلۡفَحۡشَآءِ
وَٱلۡمُنكَرِۗ وَلَذِكۡرُ ٱللَّهِ أَكۡبَرُۗ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تَصۡنَعُونَ ﴿٤٥﴾



Қарұн, Перғауын және Һаманды да (жоқ еттік.) Расында Мұса (Ғ.С.) оларға ашық белгілер келтірген еді де олар жер жүзінде дандайсыған еді. Сонда да олар қашып құтыла алмады. (39) Олардың күнәларының салдарынан кейбіреулерін; үстіне тас жаудырып, кейбіреулерін; ащы даусыпен, кейбірлерін; жерге жұттырып және кейбіреулерін де суға батырып, бәрін қолға алдық. Алла оларға зұлымдық етпеді. Бірақ олар өздеріне зұлымдық етті. (40) Алладан өзгені ие етіп алғандар; ұя жасап алған өрмекшінің мысалы сияқты: Шын мәнінде үйлердің ең осалы өрмекшінің ұясы. Егер олар білетін болса. (41) Сөз жоқ, Алла (Т.) олардың өзінен өзге кімге жалбарынғанын біледі. Ол, өте үстем, хикмет иесі. (42) Міне осы мысалдарды адамдар үшін келтіреміз. Бірақ оларды білгендер ғана түсінеді. (43) Алла көктер мен жерді хақиқат бойынша жаратты. Расында бұнда иман келтіргендер үшін бір дәлел бар. (44) (Мұхаммед Ғ.С.) Кітаптан саған уахи етілгенді ғана оқы да намазды орында. Күдіксіз намаз; арсыздықтан, жамандықтан тыяды. Әрине Алланы еске алу, аса ірі нәрсе. Сондай-ақ Алла (Т.) не жасағандарыңды біледі. (45)

وَلَا تُجَٰدِلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ إِلَّا بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ إِلَّا
ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡهُمۡۖ وَقُولُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱلَّذِيٓ أُنزِلَ إِلَيۡنَا وَأُنزِلَ
إِلَيۡكُمۡ وَإِلَٰهُنَا وَإِلَٰهُكُمۡ وَٰحِدٞ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ﴿٤٦﴾
وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَۚ فَٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ
يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۖ وَمِنۡ هَٰٓؤُلَآءِ مَن يُؤۡمِنُ بِهِۦۚ وَمَا يَجۡحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ
إِلَّا ٱلۡكَٰفِرُونَ ﴿٤٧﴾ وَمَا كُنتَ تَتۡلُواْ مِن قَبۡلِهِۦ مِن كِتَٰبٖ
وَلَا تَخُطُّهُۥ بِيَمِينِكَۖ إِذٗا لَّٱرۡتَابَ ٱلۡمُبۡطِلُونَ ﴿٤٨﴾ بَلۡ هُوَ
ءَايَٰتُۢ بَيِّنَٰتٞ فِي صُدُورِ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَۚ وَمَا يَجۡحَدُ
بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٤٩﴾ وَقَالُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ
ءَايَٰتٞ مِّن رَّبِّهِۦۖ قُلۡ إِنَّمَا ٱلۡأٓيَٰتُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٞ
مُّبِينٌ ﴿٥٠﴾ أَوَلَمۡ يَكۡفِهِمۡ أَنَّآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ
يُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَرَحۡمَةٗ وَذِكۡرَىٰ لِقَوۡمٖ
يُؤۡمِنُونَ ﴿٥١﴾ قُلۡ كَفَىٰ بِٱللَّهِ بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡ شَهِيدٗاۖ
يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
بِٱلۡبَٰطِلِ وَكَفَرُواْ بِٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ﴿٥٢﴾



Іштеріндегі зұлымдық қылғандарынан басқа Кітап иелерімен көркем түрде сөз таластырыңдар. (Сыпайы, дәлелді түрде қанағаттандырыңдар.) Оларға: "Бізге түсірілгенге де сендерге түсірілгенге де иман келтірдік. Және біздің Тәңіріміз де сендердің Тәңірлерің де біреу-ақ. Біз Оған бой ұсынғандармыз" деңдер. (46) (Мұхаммед Ғ.С.) осылайша саған Кітап түсірдік. Сондықтан өздеріне кітап бергендеріміз оған сенеді. Және осылар (араптар) дан да оған сенетіндер бар. Аяттарымызға кәпірлер ғана қарсы келеді. (47) Сен бұдан бұрын бір кітап оқымаған едің де оны қолың мен жазбаған едің. Егер ондай болса еді, әрине бұзықтар; күдіктенер еді. (48) Олай емес. Негізінде Құран, өздеріне ғылым берілгендердің көңілдерінде айқын аяттар. Аяттарымызға залымдар ғана қарсы келеді. (49) Олар: "Оған Раббынан неге мұғжизалар түсірілмейді?",- десті. "Мұғжизалар; Алланың ғана жанында. Шын мәнінде мен ашық ескертуші ғанамын" де. (50) Әрине оларға оқылып жатқан Кітапты саған түсіргеніміз өздеріне жетіп аспай ма? (Одан артық мұғжиза бола ма?) Сөз жоқ. Құранда, иман келтірген ел үшін әрине игілік және үгіт бар. (51) Алла, мені мен сендердің арамызда куәлікте жеткілікті. Өйткені Ол, көктердегі әрі жердегі нәрселерді біледі. Сондай бос нәрселерге сеніп, Аллаға қарсы келгендер, міне солар; зиянға ұшыраушылар. (52)

ويستعجلونك بالعذاب ولولا أجل مسمى لجاءهم العذاب
وليأتينهم بغتة وهم لا يشعرون ﴿٥٣﴾ يستعجلونك بالعذاب
وإن جهنم لمحيطة بالكافرين ﴿٥٤﴾ يوم يغشاهم العذاب
من فوقهم ومن تحت أرجلهم ويقول ذوقوا ما كنتم تعملون
﴿٥٥﴾ يا عبادي الذين آمنوا إن أرضي واسعة فإياي فاعبدون
﴿٥٦﴾ كل نفس ذائقة الموت ثم إلينا ترجعون ﴿٥٧﴾ والذين
آمنوا وعملوا الصالحات لنبوئنهم من الجنة غرفا تجري
من تحتها الأنهار خالدين فيها نعم أجر العاملين ﴿٥٨﴾ الذين
صبروا وعلى ربهم يتوكلون ﴿٥٩﴾ وكأين من دابة لا تحمل
رزقها الله يرزقها وإياكم وهو السميع العليم ﴿٦٠﴾ ولئن
سألتهم من خلق السماوات والأرض وسخر الشمس والقمر
ليقولن الله فأنى يؤفكون ﴿٦١﴾ الله يبسط الرزق لمن يشاء من
عباده ويقدر له إن الله بكل شيء عليم ﴿٦٢﴾ ولئن سألتهم
من نزل من السماء ماء فأحيا به الأرض من بعد موتها
ليقولن الله قل الحمد لله بل أكثرهم لا يعقلون ﴿٦٣﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) олар, сенен азапты тездетіп тілейді. Егер мерзім белгіленген болмаса, әлбетте оларға апат келер еді. Әрине, олар сезбеген түрде азап келеді. (53) Олар, өзіңнен апаттың жедел келуін сұрайды. Сөз жоқ! Тозақ кәпірлерді әрине орап алады. (54) Сол күні апат, оларды төбелерінің үстінен де аяқтарының астынан да қоршап алады да: "Қылықтарыңның дәмін татыңдар" дейді. (55) Әй иман келтірген құлдарым! Әрине жерім кең. Сондықтан Маған ғана ғибадат қылыңдар. (56) Әрбір жан иесі өлімді татады. Сосын Біз жаққа қайтарылады. (57) Иман келтіріп, ізгі іс істегендер, әлбетте оларды жаннаттың астынан өзендер ағатын жоғарғы орындарына орналастырамыз да олар онда мәңгі қалады. Ғамал істеушілердің сыйлығы нендей әйбет. (58) Сондай сабыр етіп, Раббыларына тәуекел етеді. (59) Қаншалаған жан-жануар бар; көрегін көтеріп жүрмейді. Алла (Т) оларды да сендерді де коректендіреді. Ол тым естуші, білуші. (60) Егер олардан: "Көктер мен жерді кім жаратты және күн мен айды кім іске қосты?",- деп сұрасаң, әлбетте: "Алла" дейді. Сонда олар қайда лағып барады. (61) Алла құлдарынан кімді қаласа, несібесін кеңітеді де тарылтады. Күдіксіз Алла әр нәрсені толық біледі. (62) Ал егер олардан: "Көктен жаңбыр жаудырып, онымен жерді өлімнен кейін жандандырған кім?",- деп сұрасаң, әлбетте: "Алла" дейді. (Мұхаммед Ғ.С.): "Барлық мақтау Аллаға лайық" де. Бірақ олардың көбі түсінбейді. (63)

Бүл дүние тіршілігі бір ойыншық, ермек ғана. Күдіксіз ахирет жүрты анық тіршілік. Әттең! Олар білсе. (64) Қашан олар кемеге отырса, дінін Аллаға арнаған түрде жалбарынады да, оларды құтқарып қырға шығарса, сол уақытта олар; Аллаға серік қосады. (65) Өздеріне берген нәрселерімізге қарсы бола түрсын әрі олар пайдалана түрсын. Бірақ жедел олар біледі. (66) (Мекке халқы) маңындағы адамдар қағып әкетіліп түрғанда, Меккені ардақты және бейбіт орын еткенімізді көрмеді ме? Сонда бос нәрсеге сеніп Алланың нығметіне нәсүкірлік қыла ма? (67) Аллаға жасанды жала жапқаннан немесе келген шындыққа қарсы болғаннан залым бар ма? Кәпірлердің орны тозақ емес пе? (68) Сондай жолымызда күрескендерді әлбетте тура жолдарымызға саламыз. Рас Алла жақсылық істеушілермен бірге. (69)

## 30–РҮМ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Алпыс аят.

(Ирандық мәжүсилер, Христиан Рүмдарды жеңіліске ұшыратқанда Мекке арaптары: "Біздің мәжүсилер, Христиандарыңды жеңді" деп, масаттанады. Б.Ж.М.К.Р.)


الجزء الحادي والعشرون — سورة العنكبوت

وَمَا هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ إِلَّا لَهْوٌ وَلَعِبٌ ۚ وَإِنَّ ٱلدَّارَ ٱلْءَاخِرَةَ لَهِىَ ٱلْحَيَوَانُ ۚ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ﴿٦٤﴾ فَإِذَا رَكِبُوا۟ فِى ٱلْفُلْكِ دَعَوُا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ فَلَمَّا نَجَّىٰهُمْ إِلَى ٱلْبَرِّ إِذَا هُمْ يُشْرِكُونَ ﴿٦٥﴾ لِيَكْفُرُوا۟ بِمَآ ءَاتَيْنَٰهُمْ وَلِيَتَمَتَّعُوا۟ ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٦٦﴾ أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا جَعَلْنَا حَرَمًا ءَامِنًا وَيُتَخَطَّفُ ٱلنَّاسُ مِنْ حَوْلِهِمْ ۚ أَفَبِٱلْبَٰطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَةِ ٱللَّهِ يَكْفُرُونَ ﴿٦٧﴾ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِٱلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُۥٓ ۚ أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْكَٰفِرِينَ ﴿٦٨﴾ وَٱلَّذِينَ جَٰهَدُوا۟ فِينَا لَنَهْدِيَنَّهُمْ سُبُلَنَا ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَمَعَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٦٩﴾

سُورَةُ الرُّومِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الٓمٓ ﴿١﴾ غُلِبَتِ ٱلرُّومُ ﴿٢﴾ فِىٓ أَدْنَى ٱلْأَرْضِ وَهُم مِّنۢ بَعْدِ غَلَبِهِمْ سَيَغْلِبُونَ ﴿٣﴾ فِى بِضْعِ سِنِينَ ۗ لِلَّهِ ٱلْأَمْرُ مِن قَبْلُ وَمِنۢ بَعْدُ ۚ وَيَوْمَئِذٍ يَفْرَحُ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿٤﴾ بِنَصْرِ ٱللَّهِ ۚ يَنصُرُ مَن يَشَآءُ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥﴾

٤٠٤

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Ұғымын Алла біледі. (1) Рүм жеңілді. (2) Ең жақын жерде олар жеңілгеннен кейін жедел жеңіске ие болады. (3) Бірнеше жылдың ішінде. Іс бүрын да кейін де Алланың еркінде. Сол күні мүміндер де қош болады. (Сол күндерде Мүсылмандар Бәдірде жеңіске ие болады...) (4) Алланың жәрдемімен. Ол, кімді қаласа, жәрдем етеді. Ол аса үстем, ерекше мейірімді. (5)

وَعْدَ ٱللَّهِ لَا يُخْلِفُ ٱللَّهُ وَعْدَهُۥ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ
﴿٦﴾ يَعْلَمُونَ ظَٰهِرًا مِّنَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَهُمْ عَنِ ٱلْءَاخِرَةِ هُمْ غَٰفِلُونَ
﴿٧﴾ أَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوا۟ فِىٓ أَنفُسِهِم ۗ مَّا خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
وَمَا بَيْنَهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَأَجَلٍ مُّسَمًّى ۗ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلنَّاسِ
بِلِقَآئِ رَبِّهِمْ لَكَٰفِرُونَ ﴿٨﴾ أَوَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟
كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوٓا۟ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً
وَأَثَارُوا۟ ٱلْأَرْضَ وَعَمَرُوهَآ أَكْثَرَ مِمَّا عَمَرُوهَا وَجَآءَتْهُمْ
رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ ۖ فَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلَٰكِن كَانُوٓا۟
أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٩﴾ ثُمَّ كَانَ عَٰقِبَةَ ٱلَّذِينَ أَسَٰٓـُٔوا۟ ٱلسُّوٓأَىٰٓ
أَن كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَكَانُوا۟ بِهَا يَسْتَهْزِءُونَ ﴿١٠﴾ ٱللَّهُ
يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿١١﴾ وَيَوْمَ تَقُومُ
ٱلسَّاعَةُ يُبْلِسُ ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿١٢﴾ وَلَمْ يَكُن لَّهُم مِّن شُرَكَآئِهِمْ
شُفَعَٰٓؤُا۟ وَكَانُوا۟ بِشُرَكَآئِهِمْ كَٰفِرِينَ ﴿١٣﴾ وَيَوْمَ
تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَتَفَرَّقُونَ ﴿١٤﴾ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَهُمْ فِى رَوْضَةٍ يُحْبَرُونَ ﴿١٥﴾



Бұл Алланың уәдесі. Алла уәдесінен айнымайды. Бірақ адамдардың көбі түсінбейді. (6) Олар дүние тіршілігінен көрініп тұрғанын біледі де өздері ахиреттен кәперсіз. (7) Алла (Т.) Көктер мен жерді әрі екі арасындағыларды шындықпен белгілі бір мерзім үшін жаратты. Өздері жайында ойламай ма? Шынында адамдардың көбі Раббыларына жолығуға қарсы келеді. (8) Олар жер жүзінде кезіп, өздеріне бұрынғылардың соңының не болғанын көрмей ме? Негізінен олар, бұлардан күштірек еді де олар, жерді қопарып, олар оны; бұлардың дамытуынан көрі көбірек дамытқан еді. Оларға ашық дәлелдер мен елшілер де келген еді. Сонда Алла, оларға зұлымдық еткен емес. Бірақ олар өздеріне зұлымдық етті. (9) Сосын жамандық істегендердің соңы; Алланың аяттарын жасынға шығарып, оны мазақ қылғандықтары үшін жаман болды. (10) Алла (Т.) баста жаратады да сосын қайтаратын да өзі. Және Ол жаққа қайтарыласыңдар. (11) Қиямет-қайым болған күні күнәкарлар күдер үзеді. (12) Оларға, Аллаға қосқан ортақтарынан шапағатшы болмайды да өздері ортақтарына қарсы шығады. (13) Қиямет-қайым болған күні, сол күні; (Кәпір, Мұсылман) айрылады. (36-С. 59-А.) (14) Ал енді иман келтіріп, ізгі іс істегендер; бір бақшада сыйланады. (15)

وأما الذين كفروا وكذبوا بآياتنا ولقاء الآخرة فأولئك
في العذاب محضرون ﴿١٦﴾ فسبحان الله حين تمسون
وحين تصبحون ﴿١٧﴾ وله الحمد في السماوات والأرض
وعشيا وحين تظهرون ﴿١٨﴾ يخرج الحي من الميت ويخرج
الميت من الحي ويحي الأرض بعد موتها وكذلك تخرجون
﴿١٩﴾ ومن آياته أن خلقكم من تراب ثم إذا أنتم بشر
تنتشرون ﴿٢٠﴾ ومن آياته أن خلق لكم من أنفسكم
أزواجا لتسكنوا إليها وجعل بينكم مودة ورحمة
إن في ذلك لآيات لقوم يتفكرون ﴿٢١﴾ ومن آياته خلق
السماوات والأرض واختلاف ألسنتكم وألوانكم إن
في ذلك لآيات للعالمين ﴿٢٢﴾ ومن آياته منامكم بالليل
والنهار وابتغاؤكم من فضله إن في ذلك لآيات
لقوم يسمعون ﴿٢٣﴾ ومن آياته يريكم البرق
خوفا وطمعا وينزل من السماء ماء فيحي به الأرض
بعد موتها إن في ذلك لآيات لقوم يعقلون ﴿٢٤﴾



Ал енді сондай қарсы келіп, ахиретте Маған жолығуды жасынға шығарғандар, міне солар; тозаққа әзір түрде қойылады. (16) Ендеше түнеген мезгілде әрі таң атырған уақытта Алланы пәктеңдер. (Түнгі, таңғы намаз.) (17) Көктер мен жерде, кешке және түскі уақытқа кіргенде, барлық мақтау Аллаға лайық. (Түскі, кешкі намаздар.) (18) Ол, өліден тіріні шығарып, тіріден өліні шығарады да жерді өлгеннен кейін жандандырады. Сол сияқты сендер де (қабырдан) шығарыласыңдар. (19) Оның белгілерінен бірі; сендерді топырақтан жаратуы. Сосын сендер адам болып, таркаласыңдар. (Өсіп, өнесіңдер.) (20) Сендерге, оған тұрақтауларың үшін өз жыныстарыңнан жұбайлар жаратып, араларыңа сүйіспеншілік, мейірімділік пайда қылғандығы да Оның белгілерінен. Сөз жоқ, осыларда ойланған елге белгілер бар. (21) Көктер мен жерді жаратуы, тілдеріңнің түстеріңнің, қарама-қарсылығы да Оның белгілерінен. Шәксіз бұларда білгендер үшін белгілер бар. (22) Күндіз-түнде ұйықтауларың, сондай-ақ Алланың кеңшілігін іздеулерін де, Оның белгілерінен. Күдіксіз бұларда тыңдаған қауым үшін белгілер бар. (23) Сендерге үрейлену, дәмету түрінде нажағайды көрсетуі, көктен жаңбыр жаудырып онымен өлгеннен кейін жерді жандандыруы да Оның белгілерінен. Рас бұлар да ақыл жұмсаған халыққа үлгілер бар. (24)

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَن تَقُومَ ٱلسَّمَآءُ وَٱلْأَرْضُ بِأَمْرِهِۦ ۚ ثُمَّ إِذَا دَعَاكُمْ
دَعْوَةً مِّنَ ٱلْأَرْضِ إِذَآ أَنتُمْ تَخْرُجُونَ ﴿٢٥﴾ وَلَهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ۖ كُلٌّ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ﴿٢٦﴾ وَهُوَ ٱلَّذِى يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ
ثُمَّ يُعِيدُهُۥ وَهُوَ أَهْوَنُ عَلَيْهِ ۚ وَلَهُ ٱلْمَثَلُ ٱلْأَعْلَىٰ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٧﴾ ضَرَبَ لَكُم مَّثَلًا مِّنْ
أَنفُسِكُمْ ۖ هَل لَّكُم مِّن مَّا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُم مِّن شُرَكَآءَ فِى
مَا رَزَقْنَٰكُمْ فَأَنتُمْ فِيهِ سَوَآءٌ تَخَافُونَهُمْ كَخِيفَتِكُمْ
أَنفُسَكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٨﴾
بَلِ ٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ أَهْوَآءَهُم بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ فَمَن يَهْدِى مَنْ
أَضَلَّ ٱللَّهُ ۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٢٩﴾ فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ
حَنِيفًا ۚ فِطْرَتَ ٱللَّهِ ٱلَّتِى فَطَرَ ٱلنَّاسَ عَلَيْهَا ۚ لَا تَبْدِيلَ لِخَلْقِ
ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ
لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٠﴾ ۞ مُنِيبِينَ إِلَيْهِ وَٱتَّقُوهُ وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ
وَلَا تَكُونُوا۟ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٣١﴾ مِنَ ٱلَّذِينَ فَرَّقُوا۟
دِينَهُمْ وَكَانُوا۟ شِيَعًا ۖ كُلُّ حِزْبٍۭ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ﴿٣٢﴾

نصف الحزب ٤١



Көк пен жердің Оның әмірінде тұруы да Оның белгілерінен. Сосын сендерді жерден бір шақырумен шақырған сәтте, дереу сендер шыға келесіңдер. (25) Көктер мен жердегі әркім Оныкі. Тұтас Оған бой ұсынады. (26) Сол, сондай жоқтан бар етіп, сосын қайта жаратады. Бұл Оған оңай. Әрі көктер мен жердегі жоғары сипат Оған тән. Ол өте үстем, хикмет иесі. (27) Ол, сендерге өздеріңнен мысал келтіреді: Сендерге Біз берген несібе де қол астарыңдағы құлдар да сендер мен тең ортақ болып, олардан өздеріңнен жасқанғандай жасқанасыңдар ма? Осылайша аяттарымызды ақыл жұмсаған елге егжей-тегжейлі баян етеміз. (28) Әрине залымдар, білмесе де көңілдері тартқан жаққа кеткен. Алла адастырған кісіге кім тура жол көрсетеді. Сондай-ақ оларға ешбір жәрдемші жоқ. (29) (Мұхаммед Ғ.С.) бәрінен бет бұрып, жүзінді Ислам дініне жөнелт. Алла жаратылыста адам баласын соған арнап жаратқан. Алланың жаратуында өзгеріс болмайды. Осы тұп-тура дін. Бірақ адамдардың көбі түсінбейді. (15-С. 56-А.) (30) Аллаға бой ұсынған түрде Одан қорқа отырып, намазды орындаңдар. Әрі ортақ қосушылардан болмаңдар. (31) Сондай олар діндерін бөлшектеп, топтарға бөлініп, әрбірі өз алдындағыларына мәз болғандар. (32)

وَإِذَا مَسَّ ٱلنَّاسَ ضُرٌّ دَعَوْا۟ رَبَّهُم مُّنِيبِينَ إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَآ أَذَاقَهُم
مِّنْهُ رَحْمَةً إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُم بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ﴿٣٣﴾ لِيَكْفُرُوا۟ بِمَآ
ءَاتَيْنَٰهُمْ ۚ فَتَمَتَّعُوا۟ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣٤﴾ أَمْ أَنزَلْنَا عَلَيْهِمْ
سُلْطَٰنًا فَهُوَ يَتَكَلَّمُ بِمَا كَانُوا۟ بِهِۦ يُشْرِكُونَ ﴿٣٥﴾ وَإِذَآ أَذَقْنَا
ٱلنَّاسَ رَحْمَةً فَرِحُوا۟ بِهَا ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ
إِذَا هُمْ يَقْنَطُونَ ﴿٣٦﴾ أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ
وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٣٧﴾ فَـَٔاتِ ذَا ٱلْقُرْبَىٰ
حَقَّهُۥ وَٱلْمِسْكِينَ وَٱبْنَ ٱلسَّبِيلِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يُرِيدُونَ
وَجْهَ ٱللَّهِ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٣٨﴾ وَمَآ ءَاتَيْتُم مِّن رِّبًا
لِّيَرْبُوَا۟ فِىٓ أَمْوَٰلِ ٱلنَّاسِ فَلَا يَرْبُوا۟ عِندَ ٱللَّهِ ۖ وَمَآ ءَاتَيْتُم مِّن زَكَوٰةٍ
تُرِيدُونَ وَجْهَ ٱللَّهِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُضْعِفُونَ ﴿٣٩﴾ ٱللَّهُ ٱلَّذِى
خَلَقَكُمْ ثُمَّ رَزَقَكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ۖ هَلْ مِن
شُرَكَآئِكُم مَّن يَفْعَلُ مِن ذَٰلِكُم مِّن شَىْءٍ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ
عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٤٠﴾ ظَهَرَ ٱلْفَسَادُ فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ بِمَا كَسَبَتْ
أَيْدِى ٱلنَّاسِ لِيُذِيقَهُم بَعْضَ ٱلَّذِى عَمِلُوا۟ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٤١﴾



Қашан адам баласына бір бейнет жетсе, олар Раббыларына ықыласпен жалбарынады. Сосын Алла, қашан оған өз тарапынан бір мәрхамет таттырса, сонда олардың кейбіреулері, Раббыларына ортақ қосады. (33) Бұны, оларға берген несібемізге нәсүкірлік ету үшін істейді. Я енді пайдалана тұрыңдар, таяуда түсінерсіңдер. (34) Немесе оларға, Аллаға ортақ қатуларын айтатын бір дәлел түсірдік пе? (35) Қашан адам баласына бір жақсылық татырсақ; сонда ол, оған мәз болады да егер өздерінің қолекі істегендерінің салдарынан бір жамандық келсе, сонда олар күдер үзеді. (36) Расында Алла қалаған құлына несібесін кеңітіп, тарайтқанын көрмей ме? Күдіксіз бұнда сенген қауымға белгілер бар. (37) Ендеше жақындарға, міскіндерге жолда қалғандарға хақысын бер. Алланың ризалығын көксегендер үшін осы жақсы. Міне солар құтылушылар. (38) Сендердің адамдардың малына берген өсімдерің Алланың қасында өспейді де Алланың ризалығын тілеп берген зекеттерің өседі. Ал сонда, міне солар; артықша сауапқа бөленушілер. (39) Ол Алла, сендерді жаратып, сосын ризық береді, одан кейін өлтіреді, соңыра тірілтеді. Ал сендердің Аллаға қосқан ортақтарыңнан, осылардан бір нәрсе істейтін кім? Алла олардың қосқан ортақтарынан пәк әрі жоғары. (40) Адамдардың қолекі істегендерінің кейбірінің сазайын татыру үшін құрылықта әрі теңізде бұзықтық шықты. Мүмкін олар, бағыттарынан қайтар. (41)

قُلْ سِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلُ ۚ كَانَ أَكْثَرُهُم مُّشْرِكِينَ ﴿٤٢﴾ فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ الْقَيِّمِ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَ يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهُ مِنَ اللَّهِ ۖ يَوْمَئِذٍ يَصَّدَّعُونَ ﴿٤٣﴾ مَن كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُ ۖ وَمَنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِأَنفُسِهِمْ يَمْهَدُونَ ﴿٤٤﴾ لِيَجْزِيَ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ مِن فَضْلِهِ ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْكَافِرِينَ ﴿٤٥﴾ وَمِنْ آيَاتِهِ أَن يُرْسِلَ الرِّيَاحَ مُبَشِّرَاتٍ وَلِيُذِيقَكُم مِّن رَّحْمَتِهِ وَلِتَجْرِيَ الْفُلْكُ بِأَمْرِهِ وَلِتَبْتَغُوا مِن فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٤٦﴾ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ رُسُلًا إِلَىٰ قَوْمِهِمْ فَجَاءُوهُم بِالْبَيِّنَاتِ فَانتَقَمْنَا مِنَ الَّذِينَ أَجْرَمُوا ۖ وَكَانَ حَقًّا عَلَيْنَا نَصْرُ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٧﴾ اللَّهُ الَّذِي يُرْسِلُ الرِّيَاحَ فَتُثِيرُ سَحَابًا فَيَبْسُطُهُ فِي السَّمَاءِ كَيْفَ يَشَاءُ وَيَجْعَلُهُ كِسَفًا فَتَرَى الْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَالِهِ ۖ فَإِذَا أَصَابَ بِهِ مَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٨﴾ وَإِن كَانُوا مِن قَبْلِ أَن يُنَزَّلَ عَلَيْهِم مِّن قَبْلِهِ لَمُبْلِسِينَ ﴿٤٩﴾ فَانظُرْ إِلَىٰ آثَارِ رَحْمَتِ اللَّهِ كَيْفَ يُحْيِي الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمُحْيِي الْمَوْتَىٰ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٥٠﴾



(Мұхаммед Ғ.С.): "Жер жүзінде кезіңдер де бұрынғылардың соңы не болды көріңдер" де. Олардың көбі Аллаға серік қосушы еді. (42) Алладан тойтарылмайтын күн келуден бұрын жүзіңді түп-тура дінге жөнелтіп, мықты тұр. Ол күні олар айрылады. (36-С. 59-А.) (43) Кім қарсы болса, қарсылығы өзіне. Ал және кім түзу іс істесе, сонда ол өзі үшін рахат орын әзірлеген болды; (44) Өстіп Алла иман келтіріп, түзу іс істегендерге өз кеңшілігінен сыйлық береді. Рас Ол, қарсы келгендерді жақсы көрмейді. (45) Сендерге игілік татыру үшін қуантушы самалдар жіберуі , кеңшілігінен несібе іздеулерің үшін өз әмірімен кемені жүргізуі Оның белгілерінен. Әрине шүкір етерсіңдер. (46) Әрине сенен бұрын да олардың елдеріне елшілер жібердік; оларға дәлелдер келтірді. Сонда олардың күнәкарларының сазайын тарттырдық. Сондай-ақ мүміндерге жәрдем ету бізге міндет. (47) Ол сондай Алла, желдерді жібереді де бұлттарды жүргізіп, оны қалауы бойынша аспанда жаяды. Және бұлтты бөлшектейді. Сонда оның араларынан жаңбырдың шыққанын көресің. Сонда ол, жаңбырды құлдарынан қалағанына жеткізеді. Сол уақытта олар қуанышқа ие болады. (48) Негізінен олар өздеріне жаңбыр келуден бұрын әлде қашан күдер үзген болатын. (49) Алланың рахметінің әсерлеріне қара. Жер жүзі өлгеннен кейін оны қалай жандандырды. Рас Ол, өлілерді тірілтеді, Оның әр нәрсеге күші толық жетеді. (50)

وَلَئِنْ أَرْسَلْنَا رِيحًا فَرَأَوْهُ مُصْفَرًّا لَّظَلُّوا مِن بَعْدِهِ يَكْفُرُونَ
﴿٥١﴾ فَإِنَّكَ لَا تُسْمِعُ الْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ الصُّمَّ الدُّعَاءَ إِذَا وَلَّوْا
مُدْبِرِينَ ﴿٥٢﴾ وَمَا أَنتَ بِهَادِ الْعُمْيِ عَن ضَلَالَتِهِمْ إِن تُسْمِعُ إِلَّا
مَن يُؤْمِنُ بِآيَاتِنَا فَهُم مُّسْلِمُونَ ﴿٥٣﴾ ۞ اللَّهُ الَّذِي خَلَقَكُم
مِّن ضَعْفٍ ثُمَّ جَعَلَ مِن بَعْدِ ضَعْفٍ قُوَّةً ثُمَّ جَعَلَ مِن بَعْدِ
قُوَّةٍ ضَعْفًا وَشَيْبَةً يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ وَهُوَ الْعَلِيمُ الْقَدِيرُ ﴿٥٤﴾
وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ يُقْسِمُ الْمُجْرِمُونَ مَا لَبِثُوا غَيْرَ سَاعَةٍ
كَذَٰلِكَ كَانُوا يُؤْفَكُونَ ﴿٥٥﴾ وَقَالَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ وَالْإِيمَانَ
لَقَدْ لَبِثْتُمْ فِي كِتَابِ اللَّهِ إِلَىٰ يَوْمِ الْبَعْثِ فَهَٰذَا يَوْمُ الْبَعْثِ
وَلَٰكِنَّكُمْ كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٥٦﴾ فَيَوْمَئِذٍ لَّا يَنفَعُ الَّذِينَ
ظَلَمُوا مَعْذِرَتُهُمْ وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ﴿٥٧﴾ وَلَقَدْ ضَرَبْنَا
لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ مِن كُلِّ مَثَلٍ وَلَئِن جِئْتَهُم بِآيَةٍ
لَّيَقُولَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ أَنتُمْ إِلَّا مُبْطِلُونَ ﴿٥٨﴾ كَذَٰلِكَ
يَطْبَعُ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٩﴾ فَاصْبِرْ إِنَّ
وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ وَلَا يَسْتَخِفَّنَّكَ الَّذِينَ لَا يُوقِنُونَ ﴿٦٠﴾



Әлбетте бір жел жіберсек те сонда егіннің сарғайғанын көрсе, әрине олар, одан кейін қарсы шығады. (Апатқа сабыр етпейді.) (51) (Мұхаммед Ғ.С.) рас сен өліктерге естірте алмайсың. Сондай-ақ бет бұрып, кетіп бара жатқан саңырауларға да дауыс естірте алмайсың. (52) Соқырды да адасқан жағынан тура жолға сала алмайсың. Аяттарымызға иман келтіріп өздері бой ұсынған кісілерге ғана естірте аласың. (53) Ол сондай Алла; сендерді әлсіз жаратып, сосын әлсіздіктен кейін күш беріп, сосын күштен кейін нашарлатып, картейтті. Ол, қалағанын жаратады. Сондай-ақ Ол, аса естуші, тым күшті. (54) Қиямет-қайым болатын күні, күнәкарлар, (өлгеннен қияметке дейін) бір сағаттан басқа тұрмадық деп, ант ішеді. Осылайша олар, (дүниеде де алданып,) адасқан еді. (55) Ал ғылым және иман берілгендер: "Расында Алланың жазуындағы тірілетін күнге дейін тұрдыңдар, тірілетін күн осы. Бірақ сендер білмейтін едіңдер" дейді. (56) Енді сол күні, зұлымдық қылғандардың сылтаулары пайда бермейді. Олардан бір игілікте күтілмейді. (57) Расында бұл Құранда адам баласы үшін әр түрлі мысал бердік. Оларға бір белгі келтірсең де қарсы келгендер: "Сендер бұзушы ғанасыңдар" дейді. (58) Осылайша Алла, білмегендердің жүректерін бітейді. (59) (Мұхаммед Ғ.С.) енді сабыр ет. Алланың уәдесі хақ. Сенбегендер сені оңай көрмесін. (60)




## 31-ЛҰҚМАН СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Отыз төрт аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Ұғымын Алла біледі. (1) Міне бұл, хикметті Кітаптың аяттары. (2) Тура жол; мәрхамет, жақсылық істеушілер үшін. (3) Сондай олар намазды толық орындап, зекет береді. Сондай-ақ олар ахиретке толық нанады. (4) Міне солар, Раббылары тарапынан тура жолда, сондай-ақ олар құтылушылар. (5) Адамдардың түк білмесе де Алланың жолынан адастыру және тәлкекке алу үшін ертегіге айырбастап алғандар бар. Міне солар, үшін қорлаушы азап бар. (6) Оған аяттарымыз оқылған сәтте, оны естімегендей тіпті құлақтарында тығын бардай паңсып теріс айналады. Оны күйзелтуші азаппен қуандыр. (7) Күдіксіз иман келтіріп, түзу іс істегендер, олар үшін нығметі түгемейтін бақшалар бар. (8) Онда олар мәңгі қалады. Алланың уәдесі хақ. Ол, өте үстем, хикмет иесі. (9) Сендер, тіреусіз көрген көкті жаратты да сендерді теңселтеді деп, жер бетіне асқар тауларды қойды. Сондай-ақ бүкіл жандықты өргізді де көктен жаңбыр жаудырып, онда әр түрлі көркем парымен өсімдіктерді өсірдік. (10) Бұл Алланың жаратқаны. Ал Алладан өзгенің не жаратқанын Маған көрсетіңдерші! Әрине залымдар ашық адасуда. (11)

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا لُقْمَٰنَ ٱلْحِكْمَةَ أَنِ ٱشْكُرْ لِلَّهِ ۚ وَمَن يَشْكُرْ فَإِنَّمَا
يَشْكُرُ لِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِىٌّ حَمِيدٌ ﴿١٢﴾ وَإِذْ قَالَ
لُقْمَٰنُ لِٱبْنِهِۦ وَهُوَ يَعِظُهُۥ يَٰبُنَىَّ لَا تُشْرِكْ بِٱللَّهِ ۖ إِنَّ ٱلشِّرْكَ
لَظُلْمٌ عَظِيمٌ ﴿١٣﴾ وَوَصَّيْنَا ٱلْإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيْهِ حَمَلَتْهُ أُمُّهُۥ
وَهْنًا عَلَىٰ وَهْنٍ وَفِصَٰلُهُۥ فِى عَامَيْنِ أَنِ ٱشْكُرْ لِى وَلِوَٰلِدَيْكَ
إِلَىَّ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٤﴾ وَإِن جَٰهَدَاكَ عَلَىٰٓ أَن تُشْرِكَ بِى مَا لَيْسَ
لَكَ بِهِۦ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَا ۖ وَصَاحِبْهُمَا فِى ٱلدُّنْيَا مَعْرُوفًا ۖ
وَٱتَّبِعْ سَبِيلَ مَنْ أَنَابَ إِلَىَّ ۚ ثُمَّ إِلَىَّ مَرْجِعُكُمْ فَأُنَبِّئُكُم
بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾ يَٰبُنَىَّ إِنَّهَآ إِن تَكُ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ
خَرْدَلٍ فَتَكُن فِى صَخْرَةٍ أَوْ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ أَوْ فِى ٱلْأَرْضِ يَأْتِ
بِهَا ٱللَّهُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٌ ﴿١٦﴾ يَٰبُنَىَّ أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ وَأْمُرْ
بِٱلْمَعْرُوفِ وَٱنْهَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَٱصْبِرْ عَلَىٰ مَآ أَصَابَكَ ۖ إِنَّ ذَٰلِكَ
مِنْ عَزْمِ ٱلْأُمُورِ ﴿١٧﴾ وَلَا تُصَعِّرْ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمْشِ فِى ٱلْأَرْضِ
مَرَحًا ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿١٨﴾ وَٱقْصِدْ فِى مَشْيِكَ
وَٱغْضُضْ مِن صَوْتِكَ ۚ إِنَّ أَنكَرَ ٱلْأَصْوَٰتِ لَصَوْتُ ٱلْحَمِيرِ ﴿١٩﴾



Рас Лұқманға шүкірлік етуі үшін даналық бердік. Кім шүкір етсе, өзі үшін шүкір етеді. Ал кім нәсүкірлік етсе, сонда да Алла мұңсыз, мақтауға лайық. (Лұқман аса дана, табип болған кісі. Жалпы көз қарас бойынша, Лұқман пайғамбар емес, дәрігер. Б.Ж.М.Р.) (12) Сол уақытта Лұқман өз ұлына үгіт бере отырып: "Әй ұлым! Аллаға серік қоспа! Күдіксіз ортақ қосу зор зұлымдық" деді. (13) Адамдарға; ата-анасына қарайласуды бұйырдық. Ананың оған мешеулік үстіне мешеулікпен жүкті болып, екі жылда омыраудан айыруы бар. Маған және әке-шешеңе шүкір ет. Қайтар орның Мен жақ. (14) Егер екеуі білмеген нәрсеңді Маған ортақ қосуға зорласа, оларға бағынба! Олармен дүниеде дұрыс жолдас бол да Маған құштар адамдардың жолына түс. Сосын барар орындарың Мен жақ; сонда істеген істеріңді баян етемін. (15) (Лұқман): "Әй ұлым! Тарының салмағындай болса да бір жар тастың ішінде болса да көктерде не жерде болса да Алла оны (қиямет күні) келтіреді. Расында Алла өте мұлайым, толық білуші." (16) "Әй ұлым! Намазды толық орында. Дұрыстыққа бұйырып, бұрыстықтан тый. Басыңа келген ауыршылыққа сабыр ет. Рас бұлар маңызды істерден." (17) "Адамдарға паңсып, қырындама да жерде кердеңдеп, жүрме. Расында Алла, бүкіл дандайсыған мақтаншақты жақсы көрмейді." (18) "Жүрісіңде орташа бол да даусыңды бәсеңдет. Сөз жоқ, дауыстардың ең жаманы есектің дауысы." (19)

أَلَمْ تَرَوْا أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ وَأَسْبَغَ
عَلَيْكُمْ نِعَمَهُۥ ظَٰهِرَةً وَبَاطِنَةً ۗ وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِى ٱللَّهِ
بِغَيْرِ عِلْمٍ وَلَا هُدًى وَلَا كِتَٰبٍ مُّنِيرٍ ﴿٢٠﴾ وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُوا۟
مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُوا۟ بَلْ نَتَّبِعُ مَا وَجَدْنَا عَلَيْهِ ءَابَآءَنَآ ۚ أَوَلَوْ كَانَ
ٱلشَّيْطَٰنُ يَدْعُوهُمْ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ﴿٢١﴾ ۞ وَمَن يُسْلِمْ
وَجْهَهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ فَقَدِ ٱسْتَمْسَكَ بِٱلْعُرْوَةِ ٱلْوُثْقَىٰ ۗ
وَإِلَى ٱللَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلْأُمُورِ ﴿٢٢﴾ وَمَن كَفَرَ فَلَا يَحْزُنكَ كُفْرُهُۥٓ ۚ
إِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ فَنُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ
﴿٢٣﴾ نُمَتِّعُهُمْ قَلِيلًا ثُمَّ نَضْطَرُّهُمْ إِلَىٰ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٢٤﴾
وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۚ قُلِ
ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٥﴾ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٢٦﴾ وَلَوْ أَنَّمَا فِى ٱلْأَرْضِ
مِن شَجَرَةٍ أَقْلَٰمٌ وَٱلْبَحْرُ يَمُدُّهُۥ مِنۢ بَعْدِهِۦ سَبْعَةُ أَبْحُرٍ
مَّا نَفِدَتْ كَلِمَٰتُ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٧﴾ مَّا خَلْقُكُمْ
وَلَا بَعْثُكُمْ إِلَّا كَنَفْسٍ وَٰحِدَةٍ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ﴿٢٨﴾

الحزب ٤٢



Көрдіңдер ме? Рас Алла (Т.) сендерге көктердегі, жердегі нәрселерді бой ұсындырды. Және сендерге көрнеу, көмес нығметтерін толықтасырды. Сонда да ешбір білімі, тура жолы не нұрландырушы кітабы болмаған кейбір адамдар, Алла жайында таласады. (20) Қашан оларға: "Алланың түсірген нәрсесіне ілесіңдер" делінсе, олар: "Жоқ, аталарымызды тапқан нәрсеге ілесеміз" дейді. Егер шайтан оларды жалындаған азапқа шақырса да ма? (21) Кім өзін Аллаға тапсырып, игілік істесе, сонда ол; расында берік тұтқаны ұстаған болады. Бүкіл істердің соңы Аллаға тән. (22) (Мұхаммед Ғ.С.) кім қарсы келсе, сонда оның қарсылығы сені кейітпесін. Олардың қайтар жері Біз. Сонда оларға не істегендерін баян етеміз. Расында Алла, көкіректегілерді толық біледі. (23) Оларды аз пайдаландырып, сосын ауыр азапқа зорлаймыз. (24) (Мұхаммед Ғ.С.) Егер олардан: "Көктер мен жерді жаратқан кім?",- деп, сұрасаң, әлбетте: "Алла" дейді. "Барлық мақтау Аллаға тән" де. Әрине олардың көбі түсінбейді. (25) Көктер мен жерде болған нәрселер Алланікі. Рас Алла бай, мақтауға лайық. (26) Рас егер жер жүзіндегі ағаш атаулы; калам, теңіз (сия болып), одан кейін оған тағы жеті теңіз көмектесіп, (жазса да) Алланың сөздері таусылмайды. Күдіксіз Алла, өте үстем, хикмет иесі. (27) Сендердің жаратылуларың да тірілтілулерің де бір-ақ кісідей ғана. Расында Алла, аса естуші, тым көруші. (28)

ألم تر أن الله يولج الليل في النهار ويولج النهار في الليل وسخر الشمس والقمر كل يجري إلى أجل مسمى وأن الله بما تعملون خبير ﴿٢٩﴾ ذلك بأن الله هو الحق وأن ما يدعون من دونه الباطل وأن الله هو العلي الكبير ﴿٣٠﴾ ألم تر أن الفلك تجري في البحر بنعمت الله ليريكم من آياته إن في ذلك لآيات لكل صبار شكور ﴿٣١﴾ وإذا غشيهم موج كالظلل دعوا الله مخلصين له الدين فلما نجاهم إلى البر فمنهم مقتصد وما يجحد بآياتنا إلا كل ختار كفور ﴿٣٢﴾ يا أيها الناس اتقوا ربكم واخشوا يوما لا يجزي والد عن ولده ولا مولود هو جاز عن والده شيئا إن وعد الله حق فلا تغرنكم الحياة الدنيا ولا يغرنكم بالله الغرور ﴿٣٣﴾ إن الله عنده علم الساعة وينزل الغيث ويعلم ما في الأرحام وما تدري نفس ماذا تكسب غدا وما تدري نفس بأي أرض تموت إن الله عليم خبير ﴿٣٤﴾





Көрмедің бе? Расында Алла, түнді күндізге қосып, күндізді түнге қосады. Сондай-ақ күн мен айды бағындырды. Барлығы белгілі бір мерзімге дейін жүреді. Рас Алла, олардың істегендерін толық білуші. (29) Міне шәксіз Алла Ол, хақ. Сөз жоқ, олардың Алладан өзге жалбарынғандары босқа. Күдіксіз Алла, Ол өте жоғары, аса ұлы. (30) Көрмедің бе? Рас кеме теңізде Алланың ілтипатымен сендерге Оның деректерін көрсету үшін жүреді. Рас осыларда тым сабырлы, өте шүкір етушілердің барлығына белгілер бар. (31) Қашан оларды таулардай толқын орап алса, дінге деген нағыз ықыласпен Алладан тілейді. Ал қашан Алла, оларды құтқарып, қырға шығарса, олардың кейбіреуі орташа болады. Негізінде аяттарымызға біртұтас опасыз қасарысқандар ғана қарсы келеді. (32) Әй адам баласы! Раббыларыңнан қорқыңдар және ешбір әке; баласы тарапынан бодау төлемейтін сондай-ақ ешбір бала да; әкесі тарапынан түк бермейтін күннен де қорқыңдар. Күдіксіз Алланың уәдесі хақ. Сондықтан сендерді дүние тіршілігі әсте алдамасын. Сондай-ақ өте алдаушы ол, (шайтан да) Алла турасында алдамасын (33) Әрине қиямет мерзімінің мәліметі Алланың қасында. Жаңбырды Ол жаудырады, Ол жатырлардағыны біледі. Ешкім ертең не істейтінін білмейді әрі ешкім қай жерде өлерін де білмейді. Күдіксіз Алла (Т.) толық білуші, хабар алушы. (34)

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الٓمٓ ﴿١﴾ تَنزِيلُ ٱلْكِتَٰبِ لَا رَيْبَ فِيهِ مِن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢﴾ أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ بَلْ هُوَ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوْمًا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٍ مِّن قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٣﴾ ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ مَا لَكُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِىٍّ وَلَا شَفِيعٍ أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ﴿٤﴾ يُدَبِّرُ ٱلْأَمْرَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ إِلَى ٱلْأَرْضِ ثُمَّ يَعْرُجُ إِلَيْهِ فِى يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهُۥٓ أَلْفَ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّونَ ﴿٥﴾ ذَٰلِكَ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٦﴾ ٱلَّذِىٓ أَحْسَنَ كُلَّ شَىْءٍ خَلَقَهُۥ وَبَدَأَ خَلْقَ ٱلْإِنسَٰنِ مِن طِينٍ ﴿٧﴾ ثُمَّ جَعَلَ نَسْلَهُۥ مِن سُلَٰلَةٍ مِّن مَّآءٍ مَّهِينٍ ﴿٨﴾ ثُمَّ سَوَّىٰهُ وَنَفَخَ فِيهِ مِن رُّوحِهِۦ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿٩﴾ وَقَالُوٓا۟ أَءِذَا ضَلَلْنَا فِى ٱلْأَرْضِ أَءِنَّا لَفِى خَلْقٍ جَدِيدٍۭ بَلْ هُم بِلِقَآءِ رَبِّهِمْ كَٰفِرُونَ ﴿١٠﴾ ۞ قُلْ يَتَوَفَّىٰكُم مَّلَكُ ٱلْمَوْتِ ٱلَّذِى وُكِّلَ بِكُمْ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ تُرْجَعُونَ ﴿١١﴾

الحزب ٤٢

٤١٥

## 32-СӘЖДЕ СҮРЕСІ

**Меккеде түскен. Отыз аят.**

**Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.**

**Ұғымын Алла біледі. (1) Бұл Кітап, әлемдердің Раббы тарапынан түсірілген. Мұнда шәк жоқ. (2) Олар: "Оны өзі жасады" дей ме? Олай емес, сенен бұрын ескертуші жіберілмеген елге ескертуің үшін ол, Раббыңнан бір шындық. Әрине олар, тура жол табар. (3) Ол сондай Алла, көктер мен жерді әрі екі арасындағыларды алты күнде жаратып, сосын ғаршыны меңгерді. Сондықтан сендердің Одан өзге ешбір иелерің де шапағатшыларың да жоқ, ойламайсыңдар ма? (4) Ол, көктен жерге дейін істі игереді. Сосын сендердің санауларың бойынша, мың жыл шамасындағы бір күнде Оған көтеріледі. (5) Ол көместі де көрнеуді де білуші. Өте үстем, тым мейірімді. (6) Ол сондай Алла, әр нәрсенің жаратылысын көркемдестірді. Адам баласын жаратуды балшықтан бастайды. (7) Сосын оның нәсілін бір жайсыз судың негізінен жаратты. (8) Сосын оны бейнелеп, ішіне өз рұхын үрледі. Сондай-ақ сендерге есту, көру және түсіну қабілетін берді. Аз шүкір етесіңдер. (9) Олар: "Қашан топыраққа араласып, жоғалсақ, шын-ақ жаңа жаратыламыз ба?",- дейді. Әрине олар, Раббыларына қауышуға қарсы келгендер. (10) (Мұхаммед Ғ.С.): "Сендерге уәкіл етілген өлім періштесі жандарыңды алады. Сосын Раббыларыңа қайтасыңдар" де. (11)**

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلْمُجْرِمُونَ نَاكِسُوا۟ رُءُوسِهِمْ عِندَ رَبِّهِمْ
رَبَّنَآ أَبْصَرْنَا وَسَمِعْنَا فَٱرْجِعْنَا نَعْمَلْ صَٰلِحًا إِنَّا مُوقِنُونَ
(١٢) وَلَوْ شِئْنَا لَءَاتَيْنَا كُلَّ نَفْسٍ هُدَىٰهَا وَلَٰكِنْ حَقَّ ٱلْقَوْلُ
مِنِّى لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ (١٣)
فَذُوقُوا۟ بِمَا نَسِيتُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَآ إِنَّا نَسِينَٰكُمْ
وَذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلْخُلْدِ بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ (١٤) إِنَّمَا يُؤْمِنُ
بِـَٔايَٰتِنَا ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا۟ بِهَا خَرُّوا۟ سُجَّدًا وَسَبَّحُوا۟ بِحَمْدِ
رَبِّهِمْ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ۩ (١٥) تَتَجَافَىٰ جُنُوبُهُمْ
عَنِ ٱلْمَضَاجِعِ يَدْعُونَ رَبَّهُمْ خَوْفًا وَطَمَعًا وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ
يُنفِقُونَ (١٦) فَلَا تَعْلَمُ نَفْسٌ مَّآ أُخْفِىَ لَهُم مِّن قُرَّةِ أَعْيُنٍ جَزَآءًۢ
بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ (١٧) أَفَمَن كَانَ مُؤْمِنًا كَمَن كَانَ فَاسِقًا
لَّا يَسْتَوُۥنَ (١٨) أَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَلَهُمْ
جَنَّٰتُ ٱلْمَأْوَىٰ نُزُلًۢا بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ (١٩) وَأَمَّا ٱلَّذِينَ فَسَقُوا۟
فَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ كُلَّمَآ أَرَادُوٓا۟ أَن يَخْرُجُوا۟ مِنْهَآ أُعِيدُوا۟ فِيهَا وَقِيلَ
لَهُمْ ذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ (٢٠)

سجدة



Күнәкарлардың, Раббыларының жанында бастарын иіп: "Раббымыз! Көрдік, естідік, енді бізді (дүниеге) қайтар, түзу іс қылайық. Рас нандық" дегендерін бір көрсең! (12) Егер қаласақ еді, әркімді тура жолға салар едік. Бірақ Менен: "Тозақты бүтіндей жындар, адамдармен толтырамын" деген сөз болған. (Бұлар, шайтандармен оларға ерген адамдар. 38-С. 84-85-А.) (13) "Бүгінге кездесуді ұмытудың дәмін татыңдар. Рас біз де сендерді ұмыттық. Істегендеріңнің салдарынан мәңгі азапты татыңдар" (14) (Сәжде аяты бар.) Шын мәнінде аяттарымызға, өздеріне үгіт берілген кезде, сәждеге жығылып; Раббыларын мақтап, пәктейді. Сондай-ақ тәкаппарланбай иман келтіреді. (15) Олардың жамбастары төсектерінен ажырап, (түнде ұйқыдан тұрып,) Раббыларына қорқа-дәмете жалбарынады. Сондай-ақ олар берген несібемізден тиісті орынға жұмсайды. (16) Ешкім қылмысы жаққандықтан өздеріне көмес сақтаулы қуанышты сыйлықты білмейді. (17) Мүмін болған кісі, бұзық болған кісі сияқты бола ма? Әрине тең болмайды. (18) Өйткені иман келтіріп, ізгі іс істегендер; олардың істеген ғамалдарына жарай қонақ үй түрінде жаннаттар да орын бар. (19) Ал енді бұзақылардың орны тозақ. Әрқашан олар одан шығуды қаласа, оған қайтарылады да: "Өздерің жасынға шығарған оттың азабын татыңдар" делінеді. (20)


سورة السجدة — الجزء الحادي والعشرون

وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنَ ٱلۡعَذَابِ ٱلۡأَدۡنَىٰ دُونَ ٱلۡعَذَابِ ٱلۡأَكۡبَرِ
لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ﴿٢١﴾ وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ ثُمَّ
أَعۡرَضَ عَنۡهَآۚ إِنَّا مِنَ ٱلۡمُجۡرِمِينَ مُنتَقِمُونَ ﴿٢٢﴾ وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا
مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ فَلَا تَكُن فِي مِرۡيَةٖ مِّن لِّقَآئِهِۦۖ وَجَعَلۡنَٰهُ
هُدٗى لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ﴿٢٣﴾ وَجَعَلۡنَا مِنۡهُمۡ أَئِمَّةٗ يَهۡدُونَ
بِأَمۡرِنَا لَمَّا صَبَرُواْۖ وَكَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يُوقِنُونَ ﴿٢٤﴾ إِنَّ رَبَّكَ
هُوَ يَفۡصِلُ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ
﴿٢٥﴾ أَوَلَمۡ يَهۡدِ لَهُمۡ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَبۡلِهِم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ
يَمۡشُونَ فِي مَسَٰكِنِهِمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٍۚ أَفَلَا يَسۡمَعُونَ
﴿٢٦﴾ أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا نَسُوقُ ٱلۡمَآءَ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡجُرُزِ فَنُخۡرِجُ
بِهِۦ زَرۡعٗا تَأۡكُلُ مِنۡهُ أَنۡعَٰمُهُمۡ وَأَنفُسُهُمۡۚ أَفَلَا يُبۡصِرُونَ ﴿٢٧﴾
وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡفَتۡحُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ﴿٢٨﴾
قُلۡ يَوۡمَ ٱلۡفَتۡحِ لَا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِيمَٰنُهُمۡ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ
﴿٢٩﴾ فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ وَٱنتَظِرۡ إِنَّهُم مُّنتَظِرُونَ ﴿٣٠﴾

سُورَةُ الأَحۡزَابِ

٤١٧

Әрине оларға зор азаптан бері дүниенің азабын татырамыз. Мүмкін олар райдан қайтар. (21) Раббының аяттары арқылы үгіт берілгеннен кейін олардан бет бұрғаннан кім залымырақ? Әрине күнәкарлардың лайықты жазасын береміз. (22) (Мұхаммед Ғ.С.) әрине Мұса (Ғ.С.) ға Кітап берген едік. Енді сен де оған қауышудан күдіктенбе... Оны Израил ұрпақтарына тура жол қылдық. (23) Әрі олар сабыр етіп, аяттарымызға нақ сенген кезде, араларынан бұйрығымызбен тура жол көрсететін бастықтар қылған едік. (24) (Мұхаммед Ғ.С.) Әрине Раббың қиямет күні, олар қайшылыққа түскен нәрселер жайында араларына шешім жасайды. (25) Бұлардан бұрын, қаншалаған нәсілдерді жоқ еттік. Бұлардың, олардың жұрттарында жүріп жүргендігі бұларға жол көрсетпей ме? Расында мұнда ғибраттар бар. Сонда да тыңдамай ма? (26) Олар көрмей ме? Рас суды, шөл жерге апарамыз да ол арқылы малдары әрі өздері жейтін өнім шығарамыз. Олар сонда да көрмей ме? (27) Олар: "Егер шыншыл болсаңдар, бұл шешім қашан болады?",- дейді. (28) "Шешім күні, кәпірлерге имандары пайда бермейді әрі оларға мұрса да берілмейді" де. (29) Енді олардан бет бұр да күт! Расында олар да тосуда. (30)


الجزء الحادي والعشرون سورة الأحزاب

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ ٱتَّقِ ٱللَّهَ وَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ إِنَّ ٱللَّهَ
كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ١ وَٱتَّبِعْ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيْكَ مِن
رَّبِّكَ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ٢ وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ
وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ٣ مَّا جَعَلَ ٱللَّهُ لِرَجُلٍ مِّن قَلْبَيْنِ فِى
جَوْفِهِۦ وَمَا جَعَلَ أَزْوَٰجَكُمُ ٱلَّٰٓـِٔى تُظَٰهِرُونَ مِنْهُنَّ أُمَّهَٰتِكُمْ
وَمَا جَعَلَ أَدْعِيَآءَكُمْ أَبْنَآءَكُمْ ذَٰلِكُمْ قَوْلُكُم بِأَفْوَٰهِكُمْ وَٱللَّهُ
يَقُولُ ٱلْحَقَّ وَهُوَ يَهْدِى ٱلسَّبِيلَ ٤ ٱدْعُوهُمْ لِءَابَآئِهِمْ
هُوَ أَقْسَطُ عِندَ ٱللَّهِ فَإِن لَّمْ تَعْلَمُوٓا۟ ءَابَآءَهُمْ فَإِخْوَٰنُكُمْ
فِى ٱلدِّينِ وَمَوَٰلِيكُمْ وَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ فِيمَآ أَخْطَأْتُم
بِهِۦ وَلَٰكِن مَّا تَعَمَّدَتْ قُلُوبُكُمْ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا
٥ ٱلنَّبِىُّ أَوْلَىٰ بِٱلْمُؤْمِنِينَ مِنْ أَنفُسِهِمْ وَأَزْوَٰجُهُۥٓ أُمَّهَٰتُهُمْ
وَأُو۟لُوا۟ ٱلْأَرْحَامِ بَعْضُهُمْ أَوْلَىٰ بِبَعْضٍ فِى كِتَٰبِ ٱللَّهِ
مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُهَٰجِرِينَ إِلَّآ أَن تَفْعَلُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَوْلِيَآئِكُم
مَّعْرُوفًا كَانَ ذَٰلِكَ فِى ٱلْكِتَٰبِ مَسْطُورًا ٦

٤١٨

## 33-АХЗАП СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Жетпіс үш аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Әй нәби! Аллаға тақуалық істе де кәпірлермен мұнафықтарға бағынба. Рас Алла тым білуші, аса дана. (1) Раббыңнан өзіңе уахи етілгенге ілес. Әрине Алла не істегендеріңді толық білуші. (2) Аллаға тәуекел ет. Ол, уәкілдікте жеткілікті. (3) Алла (Т.) ешбір адамның кеудесінде екі жүрек жасаған емес. (Анамның арқасындайсың деп,) серт қылған жұбайларың, аналарың болмайды. (Араптар; әйелін анасының бір мүшесіне ұқсатып, серт қылса; анам боп қалды деп, ажырасатын болған. Ислам дінінде садақа төленеді. Бұны "Зіһар" деп, атайды.) Және асырандыларың; бел балаларың бола алмайды. Бұларың ауызша сөздерің ғана. Алла шындықты айтады да Ол тура жол көрсетеді. (4) Оларды әкелерімен шақырыңдар. Сол Алланың қасында турарақ. Егер әкелерін білмесеңдер, сонда олар; дінде туыстарың, достарың. Ол жөнде қателессеңдер, сендерге кінә емес. Бірақ әтейге жүректеріңмен болса, (болмайды.) Алла өте жарылқаушы, тым мейірімді. (5) Пайғамбар, мүміндерге өздерінен артық. Оның жұбайлары олардың аналары. Алланың Кітабында; туысқандар бір-біріне мүміндерден де мұһажірлерден де (мираста) жақын. Бірақ достарыңа (мүміндерге) қамқорлық жасауларыңа болады. Осылар Кітапта жазылған болатын. (6)

وَإِذْ أَخَذْنَا مِنَ النَّبِيِّينَ مِيثَاقَهُمْ وَمِنكَ وَمِن نُّوحٍ وَإِبْرَاهِيمَ
وَمُوسَىٰ وَعِيسَى ابْنِ مَرْيَمَ ۖ وَأَخَذْنَا مِنْهُم مِّيثَاقًا غَلِيظًا ﴿٧﴾
لِّيَسْأَلَ الصَّادِقِينَ عَن صِدْقِهِمْ ۚ وَأَعَدَّ لِلْكَافِرِينَ عَذَابًا أَلِيمًا
﴿٨﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اذْكُرُوا نِعْمَةَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ جَاءَتْكُمْ
جُنُودٌ فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا وَجُنُودًا لَّمْ تَرَوْهَا ۚ وَكَانَ اللَّهُ
بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿٩﴾ إِذْ جَاءُوكُم مِّن فَوْقِكُمْ وَمِنْ أَسْفَلَ
مِنكُمْ وَإِذْ زَاغَتِ الْأَبْصَارُ وَبَلَغَتِ الْقُلُوبُ الْحَنَاجِرَ
وَتَظُنُّونَ بِاللَّهِ الظُّنُونَا ﴿١٠﴾ هُنَالِكَ ابْتُلِيَ الْمُؤْمِنُونَ وَزُلْزِلُوا
زِلْزَالًا شَدِيدًا ﴿١١﴾ وَإِذْ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم
مَّرَضٌ مَّا وَعَدَنَا اللَّهُ وَرَسُولُهُ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٢﴾ وَإِذْ قَالَت طَّائِفَةٌ
مِّنْهُمْ يَا أَهْلَ يَثْرِبَ لَا مُقَامَ لَكُمْ فَارْجِعُوا ۚ وَيَسْتَأْذِنُ فَرِيقٌ
مِّنْهُمُ النَّبِيَّ يَقُولُونَ إِنَّ بُيُوتَنَا عَوْرَةٌ وَمَا هِيَ بِعَوْرَةٍ ۖ إِن يُرِيدُونَ إِلَّا
فِرَارًا ﴿١٣﴾ وَلَوْ دُخِلَتْ عَلَيْهِم مِّنْ أَقْطَارِهَا ثُمَّ سُئِلُوا الْفِتْنَةَ
لَآتَوْهَا وَمَا تَلَبَّثُوا بِهَا إِلَّا يَسِيرًا ﴿١٤﴾ وَلَقَدْ كَانُوا عَاهَدُوا
اللَّهَ مِن قَبْلُ لَا يُوَلُّونَ الْأَدْبَارَ ۚ وَكَانَ عَهْدُ اللَّهِ مَسْئُولًا ﴿١٥﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) сол уақытта, пайғамбарлардан уәде алған едік. Сенен, Нұх, Ыбырайым, Мұса және Мәрйем ұлы Ғиса (Ғ.С.) лардан, солардан берік уәде алған едік. (7) Алла шыншылдардың шындығынан сұрау үшін еді. Кәпірлерге қинаушы азап әзірледі. (8) Әй мүміндер! Алланың сендерге болған нығметін еске алыңдар. Сендерге ләшкерлер келген еді. Сонда оларға боран және сендер көрмеген ләшкерлер жіберген едік. Алла не істегендеріңді толық көруші. (Һіжіреттің бесінші жылы көптеген рулардан құралған он екі мың кісілік қалың қол, Мединеге шабуыл жасайды. Мұхаммед (Ғ.С.) үш мың кісімен ор қазып, қорғаныс соғысын жасайды. Бір айға жақын болған соғыста, Мүсылмандар тым қүйзелгендіктен, Құдыретше қатты боран шығып, жау абыржып, қашады. Б.Ж.Р.М.К.) (9) Сол уақытта олар сендердің жоғарғы жақтарыңнан да төменгі жақтарыңнан да келген еді. Көздерің алайып, жүректерің ауызға келген еді. Сондай-ақ Аллаға байланысты әр түрлі ойлар ойланған еді. (10) Міне сол арада мүміндер сыналып, қатты теңселген еді. (11) Сол уақытта Мұнафықтармен жүректерінде дерті болғандар: "Бізге Алла да Елшісі де алдап қана уәде берген екен" деді. (12) Сол уақытта олардан бір бөлімі: "Әй Мединеліктер! Енді сендерге тұруға болмайды. Дереу қайтыңдар" десе, олардың тағы бір бөлімі, Пайғамбардан: "Үйлеріміз иен еді" деп, рұхсат сұрайды. Негізінде олар (үйлері) иен емес, олар қашуды ғана ойлайды. (13) Егер оларға әр тараптан кіріліп, сосын өздерінен пітіне талап етілсе, әрине кешіктірмей-ақ белсене кірісер еді. (14) Негізінде бұрыннан қайта қашпауға Аллаға уәде берген. Аллаға берген уәдесіне жауапкер. (15)

قُل لَّن يَنفَعَكُمُ ٱلْفِرَارُ إِن فَرَرْتُم مِّنَ ٱلْمَوْتِ أَوِ ٱلْقَتْلِ وَإِذًا
لَّا تُمَتَّعُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٦﴾ قُلْ مَن ذَا ٱلَّذِى يَعْصِمُكُم مِّنَ ٱللَّهِ إِنْ
أَرَادَ بِكُمْ سُوٓءًا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ رَحْمَةً وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ
وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿١٧﴾ ۞ قَدْ يَعْلَمُ ٱللَّهُ ٱلْمُعَوِّقِينَ مِنكُمْ وَٱلْقَآئِلِينَ
لِإِخْوَٰنِهِمْ هَلُمَّ إِلَيْنَا وَلَا يَأْتُونَ ٱلْبَأْسَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٨﴾ أَشِحَّةً
عَلَيْكُمْ فَإِذَا جَآءَ ٱلْخَوْفُ رَأَيْتَهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ تَدُورُ أَعْيُنُهُمْ
كَٱلَّذِى يُغْشَىٰ عَلَيْهِ مِنَ ٱلْمَوْتِ فَإِذَا ذَهَبَ ٱلْخَوْفُ سَلَقُوكُم
بِأَلْسِنَةٍ حِدَادٍ أَشِحَّةً عَلَى ٱلْخَيْرِ أُو۟لَٰٓئِكَ لَمْ يُؤْمِنُوا۟ فَأَحْبَطَ
ٱللَّهُ أَعْمَٰلَهُمْ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ﴿١٩﴾ يَحْسَبُونَ ٱلْأَحْزَابَ
لَمْ يَذْهَبُوا۟ وَإِن يَأْتِ ٱلْأَحْزَابُ يَوَدُّوا۟ لَوْ أَنَّهُم بَادُونَ
فِى ٱلْأَعْرَابِ يَسْـَٔلُونَ عَنْ أَنۢبَآئِكُمْ وَلَوْ كَانُوا۟ فِيكُم
مَّا قَٰتَلُوٓا۟ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٢٠﴾ لَّقَدْ كَانَ لَكُمْ فِى رَسُولِ ٱللَّهِ أُسْوَةٌ
حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ يَرْجُوا۟ ٱللَّهَ وَٱلْيَوْمَ ٱلْءَاخِرَ وَذَكَرَ ٱللَّهَ كَثِيرًا ﴿٢١﴾
وَلَمَّا رَءَا ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلْأَحْزَابَ قَالُوا۟ هَٰذَا مَا وَعَدَنَا ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ
وَصَدَقَ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ ۚ وَمَا زَادَهُمْ إِلَّآ إِيمَٰنًا وَتَسْلِيمًا ﴿٢٢﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Егер өлімнен немесе өлтіруден қашсаңдар, сендерге еш пайда бермейді. Қашқан уақытта да аз–ақ пайдаланасыңдар" де. (16) "Егер Алла сендерге бір жамандық қаласа немесе жақсылық қаласа, сендерді Алладан қорғайтын кім?",– де. Негізінде олар, өздеріне Алладан өзге бір дос не бір көмекші таба алмайды. (17) Әрине Алла, сендерден (соғысқа шығуға) кедергі болғандарды да туыстарына: "Бізге келіңдер" деушілерді де біледі. Олардың өте азы ғана соғысқа қатынасады. (18) Сендерге(келсе де) тым сараң. Ал қашан бір хауіп төнсе, олардың саған, өздерін өлім есірігі басып бара жатқандай көздері төңкеріліп қарағанын көресің. Сонда хауіп–қатер кетсе, қылған хайырларына іштері ашып, сендерге өткір тілдерін тигізеді.. (100–С. 8–А.) Міне осылар иман келтірмегендер. Сондықтан Алла, олардың ғамалдарын жойды. Бұл Аллаға оңай. (19) Олар руларды (жауларды) кетпеді деп, ойлады. Егер ол рулар келсе, өздері сахарадағы бәдеуилердің ішінде болып, сендердің хабарларыңды сұрап тұруды көксейді. Егер олар іштеріңде болса да өте аз соғысады. (20) Расында сендер үшін, Алланы да ахирет күнін де үміт еткендер және Алланы көп еске алған кісілер үшін; Алланың Елшісінде көркем өнегелер бар. (21) Мүміндер жау топтарын көрген сәтте: "Міне бізге Алланың да Елшісінің де уәде еткен нәрсесі. Алла да Елшісі де рас айтқан" десті. Сондай–ақ олардың сенімдерін, бой ұсынуларын одан ары арттыра түсті. (22)

مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ رِجَالٌ صَدَقُوا۟ مَا عَٰهَدُوا۟ ٱللَّهَ عَلَيْهِ ۖ فَمِنْهُم مَّن
قَضَىٰ نَحْبَهُۥ وَمِنْهُم مَّن يَنتَظِرُ ۖ وَمَا بَدَّلُوا۟ تَبْدِيلًا ﴿٢٣﴾ لِّيَجْزِىَ
ٱللَّهُ ٱلصَّٰدِقِينَ بِصِدْقِهِمْ وَيُعَذِّبَ ٱلْمُنَٰفِقِينَ إِن شَآءَ
أَوْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٢٤﴾ وَرَدَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ بِغَيْظِهِمْ لَمْ يَنَالُوا۟ خَيْرًا ۚ وَكَفَى ٱللَّهُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱلْقِتَالَ ۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ قَوِيًّا عَزِيزًا ﴿٢٥﴾ وَأَنزَلَ ٱلَّذِينَ ظَٰهَرُوهُم مِّنْ
أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ مِن صَيَاصِيهِمْ وَقَذَفَ فِى قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعْبَ
فَرِيقًا تَقْتُلُونَ وَتَأْسِرُونَ فَرِيقًا ﴿٢٦﴾ وَأَوْرَثَكُمْ أَرْضَهُمْ
وَدِيَٰرَهُمْ وَأَمْوَٰلَهُمْ وَأَرْضًا لَّمْ تَطَـُٔوهَا ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ
شَىْءٍ قَدِيرًا ﴿٢٧﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ قُل لِّأَزْوَٰجِكَ إِن كُنتُنَّ تُرِدْنَ
ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا وَزِينَتَهَا فَتَعَالَيْنَ أُمَتِّعْكُنَّ وَأُسَرِّحْكُنَّ
سَرَاحًا جَمِيلًا ﴿٢٨﴾ وَإِن كُنتُنَّ تُرِدْنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَٱلدَّارَ
ٱلْـَٔاخِرَةَ فَإِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلْمُحْسِنَٰتِ مِنكُنَّ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٢٩﴾
يَٰنِسَآءَ ٱلنَّبِىِّ مَن يَأْتِ مِنكُنَّ بِفَٰحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ يُضَٰعَفْ
لَهَا ٱلْعَذَابُ ضِعْفَيْنِ ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ﴿٣٠﴾



Мүміндерден, Аллаға деген уәделерін шындыққа шығарған ерлер бар: Олардан кейбіреуі жанын құрбан қылды. Және кейбіреуі күтуде. Олар серттерін әсте ауыстырмады. (23) Алла шыншылдарды шыншылдықтарыменен сыйлар. Ал мұнафықтарды қаласа, азаптайды да немесе оларға тәубе нәсіп етеді. Күдіксіз Алла, өте жарылқаушы, тым мейірімді. (24) Алла ол кәпірлерді долданған бойларынша қайтарады. Олар игілікке жете алмады. Алла соғыста мүміндерге жетіп асады. Алла аса күшті, тым үстем. (Бұрынғы тоқтамды бұзып, бұл соғыста жауға болысқан Яһуди Құрайза тайпасының бекіністері қоршалып, кейі өлтіріліп, кейі тұтқынға алынады. Б.Ж.М.К.) (25) Алла (Т.) кітап иелерінен жауға болысқандарды бекіністерінен түсірді. Сондай-ақ олардың жүректеріне үрей салды. Бір бөлімін өлтіріп, бір бөлімін тұтқынға алып жаттыңдар. (26) Олардың жерлеріне, үйлеріне, малдарына және сендер аяқ баспаған жерге сендерді мұрагер қылды. Әр нәрсеге Алланың толық күші жетеді. (Бұл аяқ баспаған жерден мақсат; Иран, Рұм т.б. қияметке дейін алынатын мемлекеттер. Б.Ж.М.Р.Х.) (27) Әй Пайғамбар! Жұбайларыңа: "Дүние тіршілігін оның сәнін көксесеңдер, дереу келіңдер, сендерге бір нәрселер беріп, көркем түрде ажыратайын" де. (28) "Егер Алланы, Елшісін және ахирет жұртын қаласаңдар, әрине Алла сендерден жақсылық істегендерге зор сыйлық дайындайды." (29) Әй Пайғамбардың әйелдері! Сендерден біреу ашық бір ұятсыздық істесе, оның азабы екі есе арттырылады. Бұл Аллаға оңай. (30)

وَمَن يَقْنُتْ مِنكُنَّ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتَعْمَلْ صَٰلِحًا نُّؤْتِهَآ
أَجْرَهَا مَرَّتَيْنِ وَأَعْتَدْنَا لَهَا رِزْقًا كَرِيمًا ﴿٣١﴾ يَٰنِسَآءَ ٱلنَّبِىِّ
لَسْتُنَّ كَأَحَدٍ مِّنَ ٱلنِّسَآءِ إِنِ ٱتَّقَيْتُنَّ فَلَا تَخْضَعْنَ بِٱلْقَوْلِ
فَيَطْمَعَ ٱلَّذِى فِى قَلْبِهِۦ مَرَضٌ وَقُلْنَ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ﴿٣٢﴾ وَقَرْنَ
فِى بُيُوتِكُنَّ وَلَا تَبَرَّجْنَ تَبَرُّجَ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ ٱلْأُولَىٰ وَأَقِمْنَ
ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتِينَ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِعْنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ إِنَّمَا
يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُذْهِبَ عَنكُمُ ٱلرِّجْسَ أَهْلَ ٱلْبَيْتِ وَيُطَهِّرَكُمْ
تَطْهِيرًا ﴿٣٣﴾ وَٱذْكُرْنَ مَا يُتْلَىٰ فِى بُيُوتِكُنَّ مِنْ
ءَايَٰتِ ٱللَّهِ وَٱلْحِكْمَةِ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ لَطِيفًا خَبِيرًا ﴿٣٤﴾
إِنَّ ٱلْمُسْلِمِينَ وَٱلْمُسْلِمَٰتِ وَٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ
وَٱلْقَٰنِتِينَ وَٱلْقَٰنِتَٰتِ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلصَّٰدِقَٰتِ وَٱلصَّٰبِرِينَ
وَٱلصَّٰبِرَٰتِ وَٱلْخَٰشِعِينَ وَٱلْخَٰشِعَٰتِ وَٱلْمُتَصَدِّقِينَ
وَٱلْمُتَصَدِّقَٰتِ وَٱلصَّٰٓئِمِينَ وَٱلصَّٰٓئِمَٰتِ وَٱلْحَٰفِظِينَ
فُرُوجَهُمْ وَٱلْحَٰفِظَٰتِ وَٱلذَّٰكِرِينَ ٱللَّهَ كَثِيرًا
وَٱلذَّٰكِرَٰتِ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًا ﴿٣٥﴾



Сендерден кім Аллаға, Пайғамбарына бой ұсынып, ізгі іс істесе, оған да екі есе сыйлық береміз. Сондай-ақ оған мол несібе береміз. (31) Әй Пайғамбардың әйелдері! Сендер әйелдерден әлде біреу сияқты емессіңдер. Егер тақуалық қылсаңдар, қылымсып сөйлемеңдер. Онда жүрегінде дерті бар әлде кім дәмеленеді. Әдеттегі сөзді сөйлеңдер. (32) Үйлеріңде отырыңдар, кәдімгі надандық дәуірінше ашылмаңдар. Сондай-ақ намазды орындап, зекет беріп, Аллаға, Пайғамбарына бағыныңдар. Әй Пайғамбардың үй-іші! Шын мәнінде Алла сендерден арамдықты аулақ қылып, өздеріңді тап-таза қылуды қалайды. (33) Үйлеріңде оқылған Алланың аяттары мен хикметтерін еске алыңдар. Шәксіз Алла (Т.) өте жұмсақ, толық білуші. (34) Сөз жоқ, Мұсылман ерлер және Мұсылман әйелдер, мүмін ерлер және мүмін әйелдер, бой ұсынушы ерлер және бой ұсынушы әйелдер, шыншыл ерлер және шыншыл әйелдер, сабырлы ерлер және сабырлы әйелдер, ықыласты ерлер және ықыласты әйелдер, садақа беруші ерлер және садақа беруші әйелдер, ораза ұстаушы ерлер және ораза ұстаушы әйелдер, ұятты жерлерін қорғаушы ерлер және әйелдер, Алланы көп зікір етуші ерлер және әйелдер; Алла (Т.) бұлар үшін жарылқау және ірі сыйлық әзірледі. (35)



الجزء الثاني والعشرون — سورة الأحزاب

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ وَلَا مُؤْمِنَةٍ إِذَا قَضَى اللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ أَمْرًا أَن يَكُونَ
لَهُمُ الْخِيَرَةُ مِنْ أَمْرِهِمْ ۗ وَمَن يَعْصِ اللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًا
مُّبِينًا ﴿٣٦﴾ وَإِذْ تَقُولُ لِلَّذِىٓ أَنْعَمَ اللَّهُ عَلَيْهِ وَأَنْعَمْتَ عَلَيْهِ
أَمْسِكْ عَلَيْكَ زَوْجَكَ وَاتَّقِ اللَّهَ وَتُخْفِى فِى نَفْسِكَ مَا اللَّهُ
مُبْدِيهِ وَتَخْشَى النَّاسَ وَاللَّهُ أَحَقُّ أَن تَخْشَىٰهُ ۖ فَلَمَّا قَضَىٰ زَيْدٌ
مِّنْهَا وَطَرًا زَوَّجْنَٰكَهَا لِكَىْ لَا يَكُونَ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ حَرَجٌ فِىٓ
أَزْوَٰجِ أَدْعِيَآئِهِمْ إِذَا قَضَوْا۟ مِنْهُنَّ وَطَرًا ۚ وَكَانَ أَمْرُ اللَّهِ مَفْعُولًا
﴿٣٧﴾ مَّا كَانَ عَلَى النَّبِىِّ مِنْ حَرَجٍ فِيمَا فَرَضَ اللَّهُ لَهُۥ ۖ سُنَّةَ اللَّهِ فِى
الَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلُ ۚ وَكَانَ أَمْرُ اللَّهِ قَدَرًا مَّقْدُورًا ﴿٣٨﴾ الَّذِينَ
يُبَلِّغُونَ رِسَٰلَٰتِ اللَّهِ وَيَخْشَوْنَهُۥ وَلَا يَخْشَوْنَ أَحَدًا إِلَّا اللَّهَ ۗ وَكَفَىٰ
بِاللَّهِ حَسِيبًا ﴿٣٩﴾ مَّا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَآ أَحَدٍ مِّن رِّجَالِكُمْ وَلَٰكِن
رَّسُولَ اللَّهِ وَخَاتَمَ النَّبِيِّۦنَ ۗ وَكَانَ اللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمًا ﴿٤٠﴾
يَٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُوا۟ اذْكُرُوا۟ اللَّهَ ذِكْرًا كَثِيرًا ﴿٤١﴾ وَسَبِّحُوهُ بُكْرَةً
وَأَصِيلًا ﴿٤٢﴾ هُوَ الَّذِى يُصَلِّى عَلَيْكُمْ وَمَلَٰٓئِكَتُهُۥ لِيُخْرِجَكُم
مِّنَ الظُّلُمَٰتِ إِلَى النُّورِ ۚ وَكَانَ بِالْمُؤْمِنِينَ رَحِيمًا ﴿٤٣﴾

٤٢٣

Алла (Т.) және Елшісі, қашан бір іске үкім берсе, мүмін ер және мүмін әйел үшін олардың істерінде ерікті болуларына болмайды. Сондай-ақ кім Аллаға, Елшісіне қарсы келсе, сонда рас ашық адасқан болады. (Жахыш қызы Зейнеп Мұхаммед Ғ.С. ның әкесімен туысқан апайының қызы еді. Ал Харис ұлы Зәйіт құлдықтан азат еткен асыранды ұлы еді. Пайғамбар Ғ.С. Зейнепті Зәйітпен үйлендіргенде, Зейнеп те жақындары да қаламаған еді. Аралары жараса алмай Зәйіт Пайғамбар Ғ.С. ға келіп, айрылатындығын айтады. К.Х.А.Ж.Қ.Т-Қ.) (36) (Мұхаммед Ғ.С.) сол уақытта өзіне Алла да бақ берген, сен де бақ берген Зәйітке: "Жұбайыңды ажыратпа, Алладан қорық!",- деуде едің; Алланың жариялайтын нәрсесін көңліңде жасыруда едің. Адамдардан қорқасың. Негізінде қорқуға Алла лайық. Сонда одан Зәйіттің жұмысы біткен (ажыраған) кезде оны саған некелендірдік; мүміндерге, асырандыларынан босаған әйелдерді алуда бір кінә болмауы үшін. Алланың әмірі орындалады. (37) Пайғамбарға Алланың оған парыз еткен нәрсесінде оған айып жоқ. Бұрынғы өткендерге де Алланың жолы осы еді. Алланың әмірі тұжырымды бір үкім. (38) Сондай пайғамбарлар, Алланың нұсқауларын жалғастырып, Одан қорқады да Алладан басқа ешбіреуден қорықпайды. Алла есеп көруде жетіп асады. (39) Мұхаммед (Ғ.С.) сендерден ешбір еркектің әкесі емес. Бірақ Алланың Елшісі және пайғамбарлардың соңы. Алла әр нәрсені толық білуші. (40) Әй мүміндер! Алланы өте көп зікір етіңдер. (41) Оны ертелі-кеш пәктеңдер. (42) Ол сондай Алла, сендерді қараңғылықтардан жарыққа шығу үшін өзі рахмет қылып, періштелері дұға қылады. Сондай-ақ мүміндерге ерекше мейірімді. (43)

تَحِيَّتُهُمْ يَوْمَ يَلْقَوْنَهُۥ سَلَٰمٌ وَأَعَدَّ لَهُمْ أَجْرًا كَرِيمًا ﴿٤٤﴾ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلنَّبِىُّ إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ شَٰهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٤٥﴾ وَدَاعِيًا
إِلَى ٱللَّهِ بِإِذْنِهِۦ وَسِرَاجًا مُّنِيرًا ﴿٤٦﴾ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ بِأَنَّ لَهُم
مِّنَ ٱللَّهِ فَضْلًا كَبِيرًا ﴿٤٧﴾ وَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ
وَدَعْ أَذَىٰهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿٤٨﴾
يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا نَكَحْتُمُ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ ثُمَّ طَلَّقْتُمُوهُنَّ
مِن قَبْلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ فَمَا لَكُمْ عَلَيْهِنَّ مِنْ عِدَّةٍ تَعْتَدُّونَهَا
فَمَتِّعُوهُنَّ وَسَرِّحُوهُنَّ سَرَاحًا جَمِيلًا ﴿٤٩﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ إِنَّآ
أَحْلَلْنَا لَكَ أَزْوَٰجَكَ ٱلَّٰتِىٓ ءَاتَيْتَ أُجُورَهُنَّ وَمَا مَلَكَتْ
يَمِينُكَ مِمَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَيْكَ وَبَنَاتِ عَمِّكَ وَبَنَاتِ عَمَّٰتِكَ
وَبَنَاتِ خَالِكَ وَبَنَاتِ خَٰلَٰتِكَ ٱلَّٰتِى هَاجَرْنَ مَعَكَ وَٱمْرَأَةً
مُّؤْمِنَةً إِن وَهَبَتْ نَفْسَهَا لِلنَّبِىِّ إِنْ أَرَادَ ٱلنَّبِىُّ أَن يَسْتَنكِحَهَا
خَالِصَةً لَّكَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ قَدْ عَلِمْنَا مَا فَرَضْنَا
عَلَيْهِمْ فِىٓ أَزْوَٰجِهِمْ وَمَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ لِكَيْلَا
يَكُونَ عَلَيْكَ حَرَجٌ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٥٠﴾



Олар Аллаға жолыққан күні амандары, "сәлем" болады. Және оларға қымбатты сыйлық әзірледі. (44) Әй Пайғамбар! Сөз жоқ, сені бір куә әрі қуантушы, ескертуші етіп, жібердік. (45) Алла жаққа, Оның нұсқауымен шақырушы бір нұрлы шырақ түрінде жібердік. (46) (Мұхаммед Ғ.С.) мүміндерді рас оларға Алладан, ірі игілік барлығын шүйіншіле. (47) Кәпірлер мен мұнафықтарға бой ұсынба. Олардың жәбір-жапаларын елеме. Аллаға тәуекел ет. Алла кепілдікте жетеді. (48) Әй мүміндер! Егер мүмін әйелдерді; некеленіп, оларға қосылмай тұрып ажыратсаңдар, сонда оларға сендердің санайтын бір мерзімдерің болмайды. (Ғиддат күтпей-ақ үйлене беруіне болады.) Онда олардың мәһер хақтарын беріп, көркем түрде ажыратыңдар. (Егер мәһер белгіленген болса, жартысы, болмаса азды-көпті бір нәрсе беріледі.2-С. 236-237-А.) (49) Әй Пайғамбар! Расында саған мәһерлерін берген жұбайларыңды, Алла саған нәсіп етіп, иелігіңде болған күңдерді, сенімен бірге көшіп келген әкеңмен туысқан ерлердің, әкеңмен туысқан әйелдердің, шешеңмен туысқан ерлердің әрі шешеңмен туысқан әйелдердің қыздарын халал қылдық. Сондай-ақ егер мүмін бір әйел өзін Пайғамбарға бағыштаса; Пайғамбар оны некеленгісі келсе, бұны; өзге мүміндерден ерекше саған халал еттік. Мұсылмандарға жұбайлары, қол астарындағы күңдері хаққында нені парыз еткенімізді білдік; Саған тарлық болмауы үшін. Алла, аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (50)

ربع الحزب ٤٣

۞ تُرْجِي مَن تَشَآءُ مِنْهُنَّ وَتُـْٔوِيٓ إِلَيْكَ مَن تَشَآءُۖ وَمَنِ ٱبْتَغَيْتَ
مِمَّنْ عَزَلْتَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكَۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰٓ أَن تَقَرَّ أَعْيُنُهُنَّ
وَلَا يَحْزَنَّ وَيَرْضَيْنَ بِمَآ ءَاتَيْتَهُنَّ كُلُّهُنَّۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ
مَا فِي قُلُوبِكُمْۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَلِيمًا ﴿٥١﴾ لَّا يَحِلُّ لَكَ
ٱلنِّسَآءُ مِنۢ بَعْدُ وَلَآ أَن تَبَدَّلَ بِهِنَّ مِنْ أَزْوَٰجٍ وَلَوْ أَعْجَبَكَ
حُسْنُهُنَّ إِلَّا مَا مَلَكَتْ يَمِينُكَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ رَّقِيبًا
﴿٥٢﴾ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَدْخُلُوا۟ بُيُوتَ ٱلنَّبِيِّ إِلَّآ أَن
يُؤْذَنَ لَكُمْ إِلَىٰ طَعَامٍ غَيْرَ نَـٰظِرِينَ إِنَىٰهُ وَلَـٰكِنْ إِذَا دُعِيتُمْ
فَٱدْخُلُوا۟ فَإِذَا طَعِمْتُمْ فَٱنتَشِرُوا۟ وَلَا مُسْتَـْٔنِسِينَ لِحَدِيثٍۚ إِنَّ
ذَٰلِكُمْ كَانَ يُؤْذِي ٱلنَّبِيَّ فَيَسْتَحْيِۦ مِنكُمْۖ وَٱللَّهُ لَا
يَسْتَحْيِۦ مِنَ ٱلْحَقِّۚ وَإِذَا سَأَلْتُمُوهُنَّ مَتَـٰعًا فَسْـَٔلُوهُنَّ مِن
وَرَآءِ حِجَابٍۚ ذَٰلِكُمْ أَطْهَرُ لِقُلُوبِكُمْ وَقُلُوبِهِنَّۚ وَمَا كَانَ
لَكُمْ أَن تُؤْذُوا۟ رَسُولَ ٱللَّهِ وَلَآ أَن تَنكِحُوٓا۟ أَزْوَٰجَهُۥ
مِنۢ بَعْدِهِۦٓ أَبَدًاۚ إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمًا ﴿٥٣﴾ إِن
تُبْدُوا۟ شَيْـًٔا أَوْ تُخْفُوهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمًا ﴿٥٤﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) жұбайларыңнан кімді кейін қалдырып, қалағаныңды жаныңа аласың. Бөлек қойғандарыңнан біреуін қаласаң да саған бір кінә жоқ. Бұл олардың көзайым болып, кейімеулеріне және оларға берген нәрсеңде түгел разы болуларына тағы жақын. Алла жүректеріңдегіні біледі. Алла (Т.) толық білуші, тым жұмсақ. (51) Саған бұдан кейін әйелдер халал емес, сұлулықтары қызықтырса да. Жұбайларыңнан ауыстыруыңа; (бұлардан бірін ажыратып, орнына басқа әйел алуыңа) болмайды. Бірақ қол астындағы күңдер бір сәрі. Алла барлық нәрсені бақылаушы. (52) Әй мүміндер! Пайғамбардың үйлеріне сендерге рұхсат берілмейінше кірмеңдер де тамақтың пысуын күтпеңдер. Бірақ қашан шақырылсаңдар; кіріңдер де тамақ жеген кезде, дереу тарқаңдар, сөзге айналмаңдар. Расында бұларың Пайғамбарды қынжылтады әрі сендерден ұялады. Бірақ Алла (Т.) шындықтан ұялмайды. егер Пайғамбар (Ғ.С.) дың жұбайларынан бір нәрсе сұрасаңдар, далданың артынан сұраңдар; бұларың, сендердің де олардың да жүректерінің тазалығы. Сондай-ақ сендердің Алланың Елшісін қынжылтуларыңа және одан кейін жұбайларымен әсте некеленулеріңе болмайды. Сондай істеулерің Алла қасында зор күнә. (53) Бір нәрсені әшкерелесеңдер де жасырсаңдар да әрине Алла (Т.) әр нәрсені толық біледі. (54)

لا جناح عليهن في آبائهن ولا أبنائهن ولا إخوانهن ولا أبناء
إخوانهن ولا أبناء أخواتهن ولا نسائهن ولا ما ملكت
أيمانهن واتقين الله إن الله كان على كل شيء شهيدا
﴿٥٥﴾ إن الله وملائكته يصلون على النبي يا أيها الذين
آمنوا صلوا عليه وسلموا تسليما ﴿٥٦﴾ إن الذين يؤذون
الله ورسوله لعنهم الله في الدنيا والآخرة وأعد لهم عذابا
مهينا ﴿٥٧﴾ والذين يؤذون المؤمنين والمؤمنات
بغير ما اكتسبوا فقد احتملوا بهتانا وإثما مبينا ﴿٥٨﴾
يا أيها النبي قل لأزواجك وبناتك ونساء المؤمنين يدنين
عليهن من جلابيبهن ذلك أدنى أن يعرفن فلا يؤذين وكان
الله غفورا رحيما ﴿٥٩﴾ لئن لم ينته المنافقون والذين
في قلوبهم مرض والمرجفون في المدينة لنغرينك
بهم ثم لا يجاورونك فيها إلا قليلا ﴿٦٠﴾ ملعونين
أينما ثقفوا أخذوا وقتلوا تقتيلا ﴿٦١﴾ سنة الله في
الذين خلوا من قبل ولن تجد لسنة الله تبديلا ﴿٦٢﴾

نصف الحزب ٤٣



(Пайғамбар Ғ.С. ның) жұбайларына; әкелері, ұлдары, туыстары, олардың ұлдары, қыз туыстарының ұлдары, Мұсылман әйелдер және қол астарындағы күңдері жайында бір айып жоқ. (Бұларға көрінулеріне болады.) (Әй әйелдер!) Алладан қорқыңдар! Алла (Т.) әр нәрсені көреді. (55) Расында Алла, Пайғамбарға рахмет етеді. Және періштелер салауат айтады. Әй мүміндер! Оған салауат және ықыласпен сәлем келтіріңдер. (56) Расында Аллаға, Елшісіне реніш бергендер, соларға диние, ахиретте Алла қарғыс беріп, оларға қорлаушы азап дайындады. (57) Сондай мүмін ер, мүмін әйелдерді жазықсыз кейіткендер, әрине олар; жала жауып, ашық күнә жүктеп алды. (58) Әй Пайғамбар! Жұбайларыңа, қыздарыңа және мүмін әйелдерге айт: "Үстеріне бүркеншіктерін орансын. Бұл, олардың танылуларына, сондай-ақ кейітілмеулеріне жақынырақ. Алла (Т.) аса жарылқаушы, тым мейірімді. (59) Егер мұнафықтар, жүректерінде дерті болғандар және қалада уайымды өсек таркатқандар тыйылмаса, әрине сені оларға үстем етеміз. Сосын олар қалада саған аз заман көрші бола алады. (60) Олар қарғысқа ұшырап, қайдан табылса да ұсталып, өлтіріледі. (61) Алланың бұрынғы өткендерге жолы осы. Алланың жолынан әсте ауыс-күйіс таба алмайсың. (62)

يسألك الناس عن الساعة قل إنما علمها عند الله وما يدريك
لعل الساعة تكون قريبا ﴿٦٣﴾ إن الله لعن الكافرين وأعد
لهم سعيرا ﴿٦٤﴾ خالدين فيها أبدا لا يجدون وليا ولا نصيرا
﴿٦٥﴾ يوم تقلب وجوههم في النار يقولون يا ليتنا أطعنا الله
وأطعنا الرسولا ﴿٦٦﴾ وقالوا ربنا إنا أطعنا سادتنا وكبراءنا
فأضلونا السبيلا ﴿٦٧﴾ ربنا آتهم ضعفين من العذاب
والعنهم لعنا كبيرا ﴿٦٨﴾ يا أيها الذين آمنوا لا تكونوا كالذين
آذوا موسى فبرأه الله مما قالوا وكان عند الله وجيها ﴿٦٩﴾
يا أيها الذين آمنوا اتقوا الله وقولوا قولا سديدا ﴿٧٠﴾ يصلح
لكم أعمالكم ويغفر لكم ذنوبكم ومن يطع الله ورسوله
فقد فاز فوزا عظيما ﴿٧١﴾ إنا عرضنا الأمانة على السماوات
والأرض والجبال فأبين أن يحملنها وأشفقن منها وحملها
الإنسان إنه كان ظلوما جهولا ﴿٧٢﴾ ليعذب الله المنافقين
والمنافقات والمشركين والمشركات ويتوب الله
على المؤمنين والمؤمنات وكان الله غفورا رحيما ﴿٧٣﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) адамдар сенен қиямет мерзімінен сұрайды. Оларға: "Оның білімі Алланың қасында; қайдан білесің, мүмкін мерзімі жақын шығар" де. (63) Расында Алла кәпірлерге лағынет етті. Және оларға жалындаған тозақты әзірледі. (64) Олар онда мәңгі қалады. Не дос не көмекші таба алмайды. (65) Олардың беттері от ішінде аударылатын күні: "Әттең! Бізге не болды? Аллаға бой ұсынып, Елшісіне көнген болсақ еді" дейді. (66) "Раббымыз! Басшыларымызға, үлкендерімізге бой ұсындық та бізді солар адастырды" дейді. (67) "Раббымыз! Оларға азаптан екі есе бер. Және оларды рахметіңнен мүлде аулақ қыл." (68) Әй мүміндер! Сендер де Мұса (Ғ.С.) ны ренжіткендер сияқты болмаңдар. Бірақ оны Алла, олардың айтқандарынан ақтады. Ол, Алланың қасында беделді еді. (69) Әй мүміндер! Алладан қорқыңдар да дұрыс сөз сөйлеңдер. (70) Алла істеріңді оңалтып, күнәларыңды жарылқайды. Сондай-ақ кім Аллаға, Елшісіне бой ұсынса, әрине ол; ұлы табысқа ие болады. (71) Рас аманатты, (дінді. Ж-Қ.Ж.М.К.Р.Х.) көктер мен жерге және тауларға ұсындық; сонда олар оны жүктелуден бас тартып, одан қорықты. Оны адам баласы жүктелді. Өйткені ол, өте залым, тым білімсіз... (72) Нәтижеде Алла мүнафық ерлер мен әйелдерді және мүшрік ерлермен әйелдерді азапқа салады да мүмін ерлер мен әйелдердің тәубесін қабыл етеді. Алла (Т.) аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (73)

سُورَةُ سَبَإٍ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ وَلَهُ ٱلْحَمْدُ
فِى ٱلْءَاخِرَةِ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْخَبِيرُ ﴿١﴾ يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِى ٱلْأَرْضِ
وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا وَهُوَ
ٱلرَّحِيمُ ٱلْغَفُورُ ﴿٢﴾ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَا تَأْتِينَا ٱلسَّاعَةُ
قُلْ بَلَىٰ وَرَبِّى لَتَأْتِيَنَّكُمْ عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ لَا يَعْزُبُ عَنْهُ مِثْقَالُ
ذَرَّةٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِى ٱلْأَرْضِ وَلَآ أَصْغَرُ مِن ذَٰلِكَ
وَلَآ أَكْبَرُ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ﴿٣﴾ لِّيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ
كَرِيمٌ ﴿٤﴾ وَٱلَّذِينَ سَعَوْ فِىٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُو۟لَٰٓئِكَ
لَهُمْ عَذَابٌ مِّن رِّجْزٍ أَلِيمٌ ﴿٥﴾ وَيَرَى ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ
ٱلَّذِىٓ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ هُوَ ٱلْحَقَّ وَيَهْدِىٓ إِلَىٰ صِرَٰطِ
ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَمِيدِ ﴿٦﴾ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ هَلْ نَدُلُّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ
يُنَبِّئُكُمْ إِذَا مُزِّقْتُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ إِنَّكُمْ لَفِى خَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿٧﴾



## 34-СӘБӘ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Елу төрт аят.

**Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.**

**Көктер мен жерде болған нәрселер; өзіне тән болған Аллаға, барлық мақтау лайық. Әрі ахиреттегі мақтау да Оған лайық. Ол, хикмет иесі, толық хабар алушы. (1) Ол, жерге кіргенді, одан шыққанды әрі көкке шыққанды, одан түскенді біледі. Ол, тым мейірімді, аса жарылқаушы. (2) Қарсы болғандар: "Бізге қиямет келмейді" деді. (Мұхаммед Ғ.С.): "Олай емес, көместі білетін Раббыма ант етемін! Әлбетте сендерге ол мезгіл келеді. Көктердегі, жердегі тозаңның түйірінің салмағындай нәрсе Одан тасаланбайды. Сондай-ақ одан үлкені де кішкенесі де белгілі бір Кітапта жазулы" де. (3) (Ол күні) иман келтіріп, ізгі іс істегендерге сыйлық берілуі үшін. Міне солар үшін; жарылқау, көркем несібе бар. (4) Ал аяттарымыз жайында оны күшінен қалдыруға тырысқандар, міне соларға жаман бейнетті азап бар. (5) Өздеріне білім берілгендердің, саған Раббыңнан түсірілгеннің хақ екендігіне және мақтаулы, үстем Алланың жолына салатындығына көздері жетеді. (6) Сондай қарсы болғандар, (өзара): "Қашан сендер бөлшектеліп, тозаңға айналғаннан кейін, шын жаңадан жаратылатындарыңнан сендерге хабар беретін адамды көрсетейік бе?",- деседі. (7)**

أَفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَم بِهِۦ جِنَّةٌۢ ۗ بَلِ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْـَٔاخِرَةِ
فِى ٱلْعَذَابِ وَٱلضَّلَـٰلِ ٱلْبَعِيدِ ﴿٨﴾ أَفَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَىٰ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ
وَمَا خَلْفَهُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۚ إِن نَّشَأْ نَخْسِفْ بِهِمُ
ٱلْأَرْضَ أَوْ نُسْقِطْ عَلَيْهِمْ كِسَفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ
لَـَٔايَةً لِّكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيبٍ ﴿٩﴾ ۞ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ مِنَّا فَضْلًا ۖ
يَـٰجِبَالُ أَوِّبِى مَعَهُۥ وَٱلطَّيْرَ ۖ وَأَلَنَّا لَهُ ٱلْحَدِيدَ ﴿١٠﴾ أَنِ ٱعْمَلْ
سَـٰبِغَـٰتٍ وَقَدِّرْ فِى ٱلسَّرْدِ ۖ وَٱعْمَلُوا۟ صَـٰلِحًا ۖ إِنِّى بِمَا تَعْمَلُونَ
بَصِيرٌ ﴿١١﴾ وَلِسُلَيْمَـٰنَ ٱلرِّيحَ غُدُوُّهَا شَهْرٌ وَرَوَاحُهَا شَهْرٌ ۖ
وَأَسَلْنَا لَهُۥ عَيْنَ ٱلْقِطْرِ ۖ وَمِنَ ٱلْجِنِّ مَن يَعْمَلُ بَيْنَ يَدَيْهِ بِإِذْنِ
رَبِّهِۦ ۖ وَمَن يَزِغْ مِنْهُمْ عَنْ أَمْرِنَا نُذِقْهُ مِنْ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ﴿١٢﴾
يَعْمَلُونَ لَهُۥ مَا يَشَآءُ مِن مَّحَـٰرِيبَ وَتَمَـٰثِيلَ وَجِفَانٍ كَٱلْجَوَابِ
وَقُدُورٍ رَّاسِيَـٰتٍ ۚ ٱعْمَلُوٓا۟ ءَالَ دَاوُۥدَ شُكْرًا ۚ وَقَلِيلٌ مِّنْ عِبَادِىَ
ٱلشَّكُورُ ﴿١٣﴾ فَلَمَّا قَضَيْنَا عَلَيْهِ ٱلْمَوْتَ مَا دَلَّهُمْ عَلَىٰ مَوْتِهِۦٓ
إِلَّا دَآبَّةُ ٱلْأَرْضِ تَأْكُلُ مِنسَأَتَهُۥ ۖ فَلَمَّا خَرَّ تَبَيَّنَتِ ٱلْجِنُّ
أَن لَّوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ٱلْغَيْبَ مَا لَبِثُوا۟ فِى ٱلْعَذَابِ ٱلْمُهِينِ ﴿١٤﴾



"Ол, Аллаға байланысты өтірік жала қоя ма? Немесе оның жындылығы бар ма?" Жоқ олай емес. Ахиретке сенбегендер, азапта және ұзақ адасуда. (8) Олар, көктен және жерден алды-артындағы нәрселерді көрмей ме? Егер қаласақ, оларды жерге жұтқызамыз не үстеріне көктен кесектер түсіреміз. Рас мұнда Аллаға берілген әр құл үшін ғибрат бар. (9) Расында Дәуіт (Ғ.С.) ке өз жанымыздан ізгілік бердік: "Әй таулар, құстар! Онымен бірге үн қосыңдар" (дедік.) Және оған темірді жұмсаттық: (21-С. 79-А.) (Дәуіт Ғ.С. ның мұғжизалары; ол тәсбих айтқанда, таулар, құштар ән қосып, қолында; қара темір жұмсап, одан аспаптар жасайды. Б.Ж.К.М.Р.) (10) "Кең сауыттар жаса, оны тоқығанда мөлшерле. Оң істеңдер. Әрине не істегендеріңді толық көрушімін." (11) Сүлеймен (Ғ.С.) ге де ерте кетуі бір айлық, кешке қайтуы бір айлық (жол алатын) желдерді бағындырдық. Ол үшін еріген мыстан бұлақ ағыздық. Я, Раббының бұйрығымен оның алдында жұмыс істейтін жындарды да бағындырдық. Олардан кім әмірімізден тайса, оған жалындаған азаптан таттырамыз. (12) Олар, Сүлеймен (Ғ.С.) нің қалауынша, құрылыстар, мүсіндер, көлдей ыдыстар және орнатылған қазандар жасайтын еді. "Ей Дәуіт (Ғ.С.) тің үй-іші! Шүкірлік етіңдер!" Құлдарымнан шүкір етуші аз. (13) Біз оның (Сүлеймен Ғ.С. нің) өліміне үкім берген заманда, жындарға оның өлімін; оның таяғын жеген бір жердің құрты ғана көрсетті. Сонда ол жығылған сәтте, жындарға аян болды. Егер жындар, көместі білген болса еді, олар, ауыр машақатта қалмас еді. (Сүлеймен Ғ.С. Месжид Ақсаны жындарға салғызып жатқанда; өлсе де таяғына сүйеніп тұрғандықтан жындар, білмей істей беріп; таяғын құрт жеп жығылғанда бір-ақ біледі. Б.Ж.М.К.) (14)

لَقَدْ كَانَ لِسَبَإٍ فِي مَسْكَنِهِمْ ءَايَةٌ جَنَّتَانِ عَن يَمِينٍ وَشِمَالٍ
كُلُوا مِن رِّزْقِ رَبِّكُمْ وَٱشْكُرُوا لَهُۥ بَلْدَةٌ طَيِّبَةٌ وَرَبٌّ غَفُورٌ
﴿١٥﴾ فَأَعْرَضُوا فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ سَيْلَ ٱلْعَرِمِ وَبَدَّلْنَٰهُم بِجَنَّتَيْهِمْ
جَنَّتَيْنِ ذَوَاتَىْ أُكُلٍ خَمْطٍ وَأَثْلٍ وَشَىْءٍ مِّن سِدْرٍ قَلِيلٍ
﴿١٦﴾ ذَٰلِكَ جَزَيْنَٰهُم بِمَا كَفَرُوا وَهَلْ نُجَٰزِىٓ إِلَّا ٱلْكَفُورَ ﴿١٧﴾
وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ ٱلْقُرَى ٱلَّتِى بَٰرَكْنَا فِيهَا قُرًى ظَٰهِرَةً
وَقَدَّرْنَا فِيهَا ٱلسَّيْرَ سِيرُوا فِيهَا لَيَالِىَ وَأَيَّامًا ءَامِنِينَ ﴿١٨﴾
فَقَالُوا رَبَّنَا بَٰعِدْ بَيْنَ أَسْفَارِنَا وَظَلَمُوٓا أَنفُسَهُمْ فَجَعَلْنَٰهُمْ
أَحَادِيثَ وَمَزَّقْنَٰهُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ
شَكُورٍ ﴿١٩﴾ وَلَقَدْ صَدَّقَ عَلَيْهِمْ إِبْلِيسُ ظَنَّهُۥ فَٱتَّبَعُوهُ إِلَّا
فَرِيقًا مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٠﴾ وَمَا كَانَ لَهُۥ عَلَيْهِم مِّن سُلْطَٰنٍ
إِلَّا لِنَعْلَمَ مَن يُؤْمِنُ بِٱلْءَاخِرَةِ مِمَّنْ هُوَ مِنْهَا فِى شَكٍّ وَرَبُّكَ
عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ حَفِيظٌ ﴿٢١﴾ قُلِ ٱدْعُوا ٱلَّذِينَ زَعَمْتُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ لَا يَمْلِكُونَ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِى
ٱلْأَرْضِ وَمَا لَهُمْ فِيهِمَا مِن شِرْكٍ وَمَا لَهُۥ مِنْهُم مِّن ظَهِيرٍ ﴿٢٢﴾



Расында Сәбә елдерінің қоныстарында бір ғибрат бар. Оңнан, солдан екі бақша (бар еді. Оларға): "Раббыларыңның несібесін жеңдер де Оған шүкір етіңдер. Бір көркем қала, Раббыларың да аса жарылқаушы" (делінді.) (27–С. 22–А.) (15) Олар бас тартты. Сондыктан оларға күшті сел жібердік те ол бакшаларын ащы мәуелі, жыңғылды бір азғантай жеміс ағашы бар; екі бақшаға айналдырдық. (16) Өстіп оларды нәсүкірліктері себепті жазаландырдық. Қарсы келгендерді ғана жазаландырамыз. (17) Олармене сондай біз берекет берген кенттер арасында көрініп тұрған ауылдар бар. Онда кезілетін жер белгіледік: Ол жерде күндіз–түні аман–есен кезіңдер." (Бұлар, Шам мен Йеменнің арасындағы ауылдар. Бірақ олар бұған қанағат қылмады.) (Б.Ж.М.) (18) Сонда олар: "Раббымыз! Сапарларымыздың араларын ұзақтастыр!",– деп, өздеріне кесірлері тиді. Сонда оларды аңызға айналдырып, быт–шыт қылып, мүлде тозғындыққа ұшыраттық. Сөз жоқ, бұнда әр сабыр етуші, шүкір етушілерге үлгі бар. (19) Расында оларға деген Ібілістің ойы шынға шығып, бір–ақ топ мүміндерден басқасы саған ілесті. (20) Негізінде Ібілістің оларға ешбір ықпалы жоқ еді. Бірақ ақиретке сенген кісімен, одан күдікте болғанды ажырату үшін ғана. Раббың әр нәрсені қорғаушы. (21) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Алладан өзге, көктерде де жерде де тозаңның салмағындай түкке ие бола алмайтын, екеуінде де бір ортақтығы жоқ. Сондай–ақ Аллаға олардың ешбіреуі көмекші де емес. Тәңір деп ойлағандарыңды шақырыңдар" де. (22)

وَلَا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ عِندَهُۥٓ إِلَّا لِمَنْ أَذِنَ لَهُۥ ۚ حَتَّىٰٓ إِذَا فُزِّعَ عَن قُلُوبِهِمْ قَالُوا۟ مَاذَا قَالَ رَبُّكُمْ ۖ قَالُوا۟ ٱلْحَقَّ ۖ وَهُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْكَبِيرُ ﴿٢٣﴾ ۞ قُلْ مَن يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ قُلِ ٱللَّهُ ۖ وَإِنَّآ أَوْ إِيَّاكُمْ لَعَلَىٰ هُدًى أَوْ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٤﴾ قُل لَّا تُسْـَٔلُونَ عَمَّآ أَجْرَمْنَا وَلَا نُسْـَٔلُ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢٥﴾ قُلْ يَجْمَعُ بَيْنَنَا رَبُّنَا ثُمَّ يَفْتَحُ بَيْنَنَا بِٱلْحَقِّ وَهُوَ ٱلْفَتَّاحُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٢٦﴾ قُلْ أَرُونِىَ ٱلَّذِينَ أَلْحَقْتُم بِهِۦ شُرَكَآءَ ۖ كَلَّا ۚ بَلْ هُوَ ٱللَّهُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٧﴾ وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا كَآفَّةً لِّلنَّاسِ بَشِيرًا وَنَذِيرًا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٨﴾ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٩﴾ قُل لَّكُم مِّيعَادُ يَوْمٍ لَّا تَسْتَـْٔخِرُونَ عَنْهُ سَاعَةً وَلَا تَسْتَقْدِمُونَ ﴿٣٠﴾ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَن نُّؤْمِنَ بِهَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ وَلَا بِٱلَّذِى بَيْنَ يَدَيْهِ ۗ وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ مَوْقُوفُونَ عِندَ رَبِّهِمْ يَرْجِعُ بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ ٱلْقَوْلَ يَقُولُ ٱلَّذِينَ ٱسْتُضْعِفُوا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ لَوْلَآ أَنتُمْ لَكُنَّا مُؤْمِنِينَ ﴿٣١﴾

الحزب ٤٤



Алланың қасында, рұхсат берілген біреуден басқаның шапағаты пайда бермейді. Ақыр жүректерінен шошыну кеткен кезде, өзара: "Раббың не айтты?",- десе: "Хақты айтты" деседі. Ол Алла, аса жоғары, тым үлкен. (23) (Мұхаммед Ғ.С.) олардан: "Сендерге көктерден және жерден кім несібе береді?",- деп сұра да: "Алла" де. Негізінде біз немесе сендер әлбетте тура жолда не ашық адасудамыз. (24) Оларға: "Біздің кесірімізден сендер сұралмайсыңдар да сендердің істегендеріңнен біз сұралмаймыз" де. (25) Оларға: "Раббымыз арамызды қосып, сосын арамызға шындықпен үкім етеді. Ол, қара қылды қақ жарған, аса білгіш" де. (26) "Оған ортақтар етіп, қосқандарыңды маған көрсетіңдерші. Әсте мүмкін емес. Әрине Ол Алла, өте үстем, аса дана" де. (27) Сені біртүтас адам баласына қуандырушы, қорқытушы етіп қана жібердік. Бірақ адамдардың көбі түсінбейді. (28) Олар: "Егер шыншыл болсаңдар, осы құқайлаған уәделерің қашан?",- дейді. (29) (Мұхаммед Ғ.С.): "Сендерге уәде етілген бір күн бар. Одан бір сәтке кейін қалмайсыңдар да ілгері кете алмайсыңдар" де. (30) Сондай қарсы келгендер: "Біз әсте бұл Құранға сенбейміз әрі бұның алдындағы (кітап) ларға да сенбейміз" деді. Ол залымдарды, Раббыларының хұзырында тұрғызылып, бір-бірлеріне сөз қайтарып тұрғанда бір көрсең: Езілгендер; өздерін ірі санағандарға: "Сендер болмасаңдар, иман келтіретін едік" дейді. (31)

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتُضْعِفُوٓا۟ أَنَحْنُ صَدَدْنَٰكُمْ
عَنِ ٱلْهُدَىٰ بَعْدَ إِذْ جَآءَكُم ۖ بَلْ كُنتُم مُّجْرِمِينَ ﴿٣٢﴾ وَقَالَ ٱلَّذِينَ
ٱسْتُضْعِفُوا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ بَلْ مَكْرُ ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ إِذْ
تَأْمُرُونَنَآ أَن نَّكْفُرَ بِٱللَّهِ وَنَجْعَلَ لَهُۥٓ أَندَادًا ۚ وَأَسَرُّوا۟ ٱلنَّدَامَةَ
لَمَّا رَأَوُا۟ ٱلْعَذَابَ وَجَعَلْنَا ٱلْأَغْلَٰلَ فِىٓ أَعْنَاقِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ
هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٣٣﴾ وَمَآ أَرْسَلْنَا فِى قَرْيَةٍ
مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَآ إِنَّا بِمَآ أُرْسِلْتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٣٤﴾
وَقَالُوا۟ نَحْنُ أَكْثَرُ أَمْوَٰلًا وَأَوْلَٰدًا وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿٣٥﴾
قُلْ إِنَّ رَبِّى يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ
لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٦﴾ وَمَآ أَمْوَٰلُكُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُكُم بِٱلَّتِى تُقَرِّبُكُمْ عِندَنَا
زُلْفَىٰٓ إِلَّا مَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ جَزَآءُ ٱلضِّعْفِ
بِمَا عَمِلُوا۟ وَهُمْ فِى ٱلْغُرُفَٰتِ ءَامِنُونَ ﴿٣٧﴾ وَٱلَّذِينَ يَسْعَوْنَ فِىٓ
ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُو۟لَٰٓئِكَ فِى ٱلْعَذَابِ مُحْضَرُونَ ﴿٣٨﴾ قُلْ
إِنَّ رَبِّى يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ وَيَقْدِرُ لَهُۥ ۚ وَمَآ
أَنفَقْتُم مِّن شَىْءٍ فَهُوَ يُخْلِفُهُۥ ۖ وَهُوَ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ﴿٣٩﴾



Өздерін ірі санағандар, езілгендерге: "Сендерге тура жол келгеннен кейін, сендерге біз бөгет болдық па? Керісінше өздерің күнәкар едіңдер" дер. (32) Езілгендер, өздерін ірі санағандарға: "Күндіз-түні қулықпен, Аллаға қарсы келуімізді, Оған теңеулер жасауымызды әмір етуші едіңдер" дер. Сондай-ақ азапты көрген кезде, ішінен өкінеді; қарсы келгендердің мойындарына боғаулар жасадық. Оларға істегендерінің ғана жазасы беріледі. (33) Бір кентке ескертуші жіберген болсақ, әсіресе олардың байлары: "Рас сендер арқылы жіберілген нәрселерге қарсымыз" деді. (34) Сондай-ақ олар: "Біздер, көп малдар, балаларға иеміз. Сондықтан да азапқа душар болмаймыз" деді. (35) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Сөз жоқ, Раббым әлде кімге тілесе, несібесін кеңітіп, тарайтады; бірақ адамдардың көбі түсінбейді" де. (36) Малдарың да балаларың да сендерді жанымызға жақындастырмайды. Бірақ кім иман келтіріп, оң іс істесе, міне соларға істегендерінің салдарынан неше есе сыйлық бар. Сондай-ақ олар аман-есен жоғары орындарда болады. (37) Сондай-ақ аяттарымызды күшінен қалдыруға тырысқандарға келсек, міне солар; азапқа душар болатындар. (38) (Мұхаммед Ғ.С.): "Рас Раббым, несібені құлдарынан кімге қаласа; кеңітеді де оған өлшеп-тамап та береді. Тиісті орынға бір нәрсе жұмсасаңдар, сонда Алла, тағы есесін береді. Ол, ризық берушілердің ең жақсысы" де. (39)

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ يَقُولُ لِلْمَلَائِكَةِ أَهَؤُلَاءِ إِيَّاكُمْ كَانُوا
يَعْبُدُونَ ﴿٤٠﴾ قَالُوا سُبْحَانَكَ أَنْتَ وَلِيُّنَا مِنْ دُونِهِمْ بَلْ كَانُوا
يَعْبُدُونَ الْجِنَّ أَكْثَرُهُمْ بِهِمْ مُؤْمِنُونَ ﴿٤١﴾ فَالْيَوْمَ لَا يَمْلِكُ
بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ نَفْعًا وَلَا ضَرًّا وَنَقُولُ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا ذُوقُوا عَذَابَ
النَّارِ الَّتِي كُنْتُمْ بِهَا تُكَذِّبُونَ ﴿٤٢﴾ وَإِذَا تُتْلَى عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ
قَالُوا مَا هَذَا إِلَّا رَجُلٌ يُرِيدُ أَنْ يَصُدَّكُمْ عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ آبَاؤُكُمْ
وَقَالُوا مَا هَذَا إِلَّا إِفْكٌ مُفْتَرًى وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلْحَقِّ لَمَّا
جَاءَهُمْ إِنْ هَذَا إِلَّا سِحْرٌ مُبِينٌ ﴿٤٣﴾ وَمَا آتَيْنَاهُمْ مِنْ كُتُبٍ
يَدْرُسُونَهَا وَمَا أَرْسَلْنَا إِلَيْهِمْ قَبْلَكَ مِنْ نَذِيرٍ ﴿٤٤﴾ وَكَذَّبَ
الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ وَمَا بَلَغُوا مِعْشَارَ مَا آتَيْنَاهُمْ فَكَذَّبُوا رُسُلِي
فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٤٥﴾ ۞ قُلْ إِنَّمَا أَعِظُكُمْ بِوَاحِدَةٍ أَنْ
تَقُومُوا لِلَّهِ مَثْنَى وَفُرَادَى ثُمَّ تَتَفَكَّرُوا مَا بِصَاحِبِكُمْ
مِنْ جِنَّةٍ إِنْ هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ لَكُمْ بَيْنَ يَدَيْ عَذَابٍ شَدِيدٍ ﴿٤٦﴾
قُلْ مَا سَأَلْتُكُمْ مِنْ أَجْرٍ فَهُوَ لَكُمْ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى اللَّهِ وَهُوَ عَلَى
كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿٤٧﴾ قُلْ إِنَّ رَبِّي يَقْذِفُ بِالْحَقِّ عَلَّامُ الْغُيُوبِ ﴿٤٨﴾

ربع الحزب ٤٤



Ол күні, Алла оларды түтас жинайды. Сосын періштелерге: "Осылар, сендерге табынушы ма еді?",– деп сүрайды. (25–С. 17–А.) (40) (Періштелер): "Сен пәксің! Біздің иеміз олар емес, Сенсің. Бәлкім олар жынға табынатын еді. Олардың көбі соларға сенуші еді" дейді. (41) Бүгін бір–бірлеріңе пайда, зиян тигізу күшіне ие емессіңдер. Залымдарға: "Жасынға айналдырған тозақтың азабын татыңдар" дейміз. (42) Оларға түсінікті аяттарымыз оқылған кезде, олар: "Бүл адам, сендерді аталарың табынған нәрселерден тыюды ғана қалайды" деді. Және: "Бүл Қүран, жасанды бір өтіріктен басқа дәнеңе емес" деді. Сондай–ақ өздеріне келген шындыққа қарсы болғандар: "Бүл ашық бір жады ғана" деді. (43) Оларға оқитын бір кітап бермедік те өздеріне сенен бүрын бір ескертуші жібермедік. (Олар дәлелсіз қасарысуда.) (44) Олардан бүрынғылар да жасынға шығарған еді. Бүлар, оларға бергеніміздің оннан біріне де жеткен жоқ. Сонда да олар, елшілерімді жасынға шығарды. Менің соққым қалай екен? (45) (Мүхаммед Ғ.С.) оларға: "Шын мәнінде сендерге бір үгіт беремін; Алла үшін екі–екіден, бір–бірден түрыңдар да сосын ойланыңдар. Жолдастарыңда бір жындылық жоқ. Ол, сендер үшін келетін қатты азапты алдын ала ескертуші ғана" де. (46) Оларға: "Сендерден ақы тілемедім. Ол сендердікі болсын. Менің ақым Аллаға ғана тән. Ол әр нәрсеге куә" де. (47) Оларға: "Негізінде шындықты Раббым ортаға атады. Ол, көместерді толық білуші" де. (48)

قُلْ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَمَا يُبْدِئُ ٱلْبَٰطِلُ وَمَا يُعِيدُ ﴿٤٩﴾ قُلْ إِن ضَلَلْتُ فَإِنَّمَآ أَضِلُّ عَلَىٰ نَفْسِى ۖ وَإِنِ ٱهْتَدَيْتُ فَبِمَا يُوحِىٓ إِلَىَّ رَبِّىٓ ۚ إِنَّهُۥ سَمِيعٌ قَرِيبٌ ﴿٥٠﴾ وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذْ فَزِعُوا۟ فَلَا فَوْتَ وَأُخِذُوا۟ مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ﴿٥١﴾ وَقَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِهِۦ وَأَنَّىٰ لَهُمُ ٱلتَّنَاوُشُ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ﴿٥٢﴾ وَقَدْ كَفَرُوا۟ بِهِۦ مِن قَبْلُ ۖ وَيَقْذِفُونَ بِٱلْغَيْبِ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾ وَحِيلَ بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ مَا يَشْتَهُونَ كَمَا فُعِلَ بِأَشْيَاعِهِم مِّن قَبْلُ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ فِى شَكٍّ مُّرِيبٍۭ ﴿٥٤﴾

سُورَةُ فَاطِر

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ جَاعِلِ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلًا أُو۟لِىٓ أَجْنِحَةٍ مَّثْنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَ ۚ يَزِيدُ فِى ٱلْخَلْقِ مَا يَشَآءُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١﴾ مَّا يَفْتَحِ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ مِن رَّحْمَةٍ فَلَا مُمْسِكَ لَهَا ۖ وَمَا يُمْسِكْ فَلَا مُرْسِلَ لَهُۥ مِنۢ بَعْدِهِۦ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ ۚ هَلْ مِنْ خَٰلِقٍ غَيْرُ ٱللَّهِ يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٣﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Шындық келді. Енді бұзықтық бастамайды да қайтып келмейді" де. (49) "Егер адассам, шын мәнінде адасуым өз зияныма болады. Ал егер тура жолда болсам, сонда ол, Раббымның уахи еткенімен болады. Күдіксіз Ол, толық естуші, аса жақын" де. (50) Олардың үрейленіп қашар жер жоқ, жақын жерден ұсталғанын бір көрсең. (51) "Оған иман келтірдік" дейді, олар; бірақ ұзақ жерден олардың қолдарына қалайша келеді? (52) Расында олар, оған бұрын қарсы келген еді. Олар ұзақ жерден көрмей сілтейді. (53) Олармен олардың қалаған нәрселерінің арасына кедергі түседі. Бұрын ұқсастарына да сөйтілген еді. Сөз жоқ, олар шәк ішінде күдіктенуші.(54)

## 35-ФАТЫР СҮРЕСІ

"Меккеде түскен. Қырқ бес аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Көктерді және жерді жасаған сондай-ақ екі, үш және төрт қанатты періштелерді елші қылған Алла (Т.) ға барлық мақтау лайық. Ол, жаратуда қалағанын арттырады. Күдіксіз Алланың әр нәрсеге толық күші жетуші. (1) Алла (Т.) ның адам баласына берген мәрхаметін тосушы жоқ. Алланың тосқан нәрсесін артынан жіберуші жоқ. Ол аса үстем, тым хикмет иесі. (2) Әй адам баласы! Алла сендерге берген ырысын еске алыңдар: Сендерге көктен, жерден несібе беретін бір жаратушы бар ма? Одан басқа ешбір тәңір жоқ. Сонда қалай тентіреп, бара жатырсыңдар? (3)

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ
﴿٤﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا
وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلْغَرُورُ ﴿٥﴾ إِنَّ ٱلشَّيْطَٰنَ لَكُمْ عَدُوٌّ فَٱتَّخِذُوهُ
عَدُوًّا إِنَّمَا يَدْعُوا۟ حِزْبَهُۥ لِيَكُونُوا۟ مِنْ أَصْحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ﴿٦﴾ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم
مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿٧﴾ أَفَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ فَرَءَاهُ حَسَنًا
فَإِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ فَلَا تَذْهَبْ نَفْسُكَ
عَلَيْهِمْ حَسَرَٰتٍ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِمَا يَصْنَعُونَ ﴿٨﴾ وَٱللَّهُ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ
ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابًا فَسُقْنَٰهُ إِلَىٰ بَلَدٍ مَّيِّتٍ فَأَحْيَيْنَا بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ
مَوْتِهَا كَذَٰلِكَ ٱلنُّشُورُ ﴿٩﴾ مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلْعِزَّةَ فَلِلَّهِ ٱلْعِزَّةُ جَمِيعًا
إِلَيْهِ يَصْعَدُ ٱلْكَلِمُ ٱلطَّيِّبُ وَٱلْعَمَلُ ٱلصَّٰلِحُ يَرْفَعُهُۥ وَٱلَّذِينَ
يَمْكُرُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ وَمَكْرُ أُو۟لَٰٓئِكَ هُوَ يَبُورُ
﴿١٠﴾ وَٱللَّهُ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ جَعَلَكُمْ أَزْوَٰجًا
وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِۦ وَمَا يُعَمَّرُ مِن مُّعَمَّرٍ
وَلَا يُنقَصُ مِنْ عُمُرِهِۦٓ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ﴿١١﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) олар сені жасынға шығарса, расында сенен бұрынғы елшілер де жасынға шығарылған еді. Барлық іс Аллаға қайтады. (4) Әй адам баласы! Сөз жоқ, Алланың уәдесі хақ. Ендеше дүние тіршілігі сендерді әсте алдамасын. Сондай-ақ аса алдағыш та сендерді Алла туралы алдамасын. (5) Шәксіз сендерге шайтан дұшпан. Сондықтан сендер де оны дұшпан тұтыңдар. Шын мәнінде шайтан өз тобын тозақтықтардан болуға шақырады. (6) Сондай қарсы болғандар, оларға қатты азап бар. Ал иман келтіріп, оң іс істегендер, олар үшін жарылқау әрі ірі сыйлық бар. (7) Сондай жаман ісі өзіне әдемі көрсетіліп, оны жақсы көрген біреу (жақсымен тең бе?) Алла қалағанын адастырып, қалағанын тура жолға салады. Ендеше (Мұхаммед Ғ.С.) оларға қайғырып, өзіңді жойма. Әрине Алла, олардың қылған істерін толық біледі. (8) Ол сондай Алла, желдерді жіберіп, сонда ол; бұлтты қозғап, оны өлі бір жерге айдаймыз. Және жаңбыр арқылы жансыз қалған жерді қайта жандандырамыз. Өліктің тірілуі де осы сияқты. (9) Кім құрмет көксесе, негізінде бүкіл кәдір-құрмет Аллаға тән. Көркем сөз Алла жаққа шығады. Сондай-ақ жақсы ғамал оны көтереді. (Көркем сөз: Иман, сенім. Жақсы ғамал: Сенім бойынша істеген құлшылық. Екеуі бір-бірін көтереді. Бірінсіз-бірі қабылданбайды. Б.М.К.Р.Х.) Ал сондай жамандықтың тәсілін істегендер, олар үшін қатты азап бар. Олардың тәсілдері ол, өзінен-өзі жоқ болады. (10) Алла (Т.) сендерді топырақтан сосын мәниден жаратып, кейін сендерді жұп-жұп қылды. Ешбір ұрғашы Алланың білімінен тыс жүкті болмайды да тумайды. Алланың Кітабында жазылған өмір ұзартылмайды да қысқартылмайды. Әрине бұл Аллаға оңай. (11)

وما يستوي البحران هذا عذب فرات سائغ شرابه وهذا
ملح أجاج ومن كل تأكلون لحما طريا وتستخرجون
حلية تلبسونها وترى الفلك فيه مواخر لتبتغوا من فضله
ولعلكم تشكرون ﴿١٢﴾ يولج الليل في النهار ويولج
النهار في الليل وسخر الشمس والقمر كل يجري
لأجل مسمى ذلكم الله ربكم له الملك والذين
تدعون من دونه ما يملكون من قطمير ﴿١٣﴾ إن
تدعوهم لا يسمعوا دعاءكم ولو سمعوا ما استجابوا لكم
ويوم القيامة يكفرون بشرككم ولا ينبئك مثل خبير
﴿١٤﴾ ۞ يا أيها الناس أنتم الفقراء إلى الله والله هو الغني
الحميد ﴿١٥﴾ إن يشأ يذهبكم ويأت بخلق جديد ﴿١٦﴾
وما ذلك على الله بعزيز ﴿١٧﴾ ولا تزر وازرة وزر أخرى وإن
تدع مثقلة إلى حملها لا يحمل منه شيء ولو كان ذا قربى
إنما تنذر الذين يخشون ربهم بالغيب وأقاموا الصلاة
ومن تزكى فإنما يتزكى لنفسه وإلى الله المصير ﴿١٨﴾

نصف الحزب ٤٤



Екі теңіз тең емес: Бұл тәтті шөл қандырады; ішілуі сүйкімді. Ол, тұзды ащы. Әрбірінен жас ет (балық) жейсіңдер әрі тағатын сәндік-бұйымдар (інжу-маржан) шығарасыңдар. Сондай-ақ Алланың кеңшілігінен несібе іздеу үшін; кеменің теңізде суды жарып бара жатқанын көресің. Әрине шүкір етерсіңдер. (12) Ол Алла, түнді күндізге кигізіп, күндізді де түнге кигізеді. Сондай-ақ ай мен күнді игерді. Бәрі де белгілі бір мерзімге дейін жүріп тұрады. Біртұтас осылар, Раббыларың Алланікі. Иелік Соған тән. Одан өзге табынғандарың бір үрық қабығына да ие емес. (13) Егер оларға жалбарынсаңдар, дауыстарыңды естімейді. Мүбада олар естісе де сендерге жауап қайтара алмайды. Сондай-ақ қиямет күні олар сендердің ортақ қосқандықтарыңнан танады. Толық хабар беруші Алладай саған ешкім түсіндірмейді. (14) Әй адам баласы! Аллаға мұхтажсыңдар. Алла (Т.) Ол, әр нәрседен мұңсыз, өте мақтаулы. (15) Қаласа сендерді жоқ етеді де жаңа ел әкеле алады. (16) Я, бұл Аллаға қиын емес. (17) Ешбір күнәкар, басқаның күнәсын көтермейді. Күнәсы ауыр болған біреу көтеруге шақырса, егер жақыны болса да одан еш нәрсе жүктелмейді. (Мұхаммед Ғ.С.) шын мәнінде Раббыларынан көрмей-ақ қорыққандарды, намазды орындағандарды ғана үгіттей аласың. Ал кім күнәдан тазарса, өзі үшін тазарады. Және барар жері Алла жақ. (18)

وَمَا يَسْتَوِي الْأَعْمَىٰ وَالْبَصِيرُ ﴿١٩﴾ وَلَا الظُّلُمَاتُ وَلَا النُّورُ
﴿٢٠﴾ وَلَا الظِّلُّ وَلَا الْحَرُورُ ﴿٢١﴾ وَمَا يَسْتَوِي الْأَحْيَاءُ وَلَا الْأَمْوَاتُ
إِنَّ اللَّهَ يُسْمِعُ مَن يَشَاءُ وَمَا أَنتَ بِمُسْمِعٍ مَّن فِي الْقُبُورِ ﴿٢٢﴾ إِنْ
أَنتَ إِلَّا نَذِيرٌ ﴿٢٣﴾ إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ بِالْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا وَإِن مِّنْ
أُمَّةٍ إِلَّا خَلَا فِيهَا نَذِيرٌ ﴿٢٤﴾ وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَ الَّذِينَ
مِن قَبْلِهِمْ جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ وَبِالزُّبُرِ وَبِالْكِتَابِ
الْمُنِيرِ ﴿٢٥﴾ ثُمَّ أَخَذْتُ الَّذِينَ كَفَرُوا فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٢٦﴾
أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجْنَا بِهِ ثَمَرَاتٍ مُّخْتَلِفًا
أَلْوَانُهَا وَمِنَ الْجِبَالِ جُدَدٌ بِيضٌ وَحُمْرٌ مُّخْتَلِفٌ أَلْوَانُهَا
وَغَرَابِيبُ سُودٌ ﴿٢٧﴾ وَمِنَ النَّاسِ وَالدَّوَابِّ وَالْأَنْعَامِ
مُخْتَلِفٌ أَلْوَانُهُ كَذَٰلِكَ إِنَّمَا يَخْشَى اللَّهَ مِنْ عِبَادِهِ الْعُلَمَاءُ
إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ﴿٢٨﴾ إِنَّ الَّذِينَ يَتْلُونَ كِتَابَ اللَّهِ
وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ وَأَنفَقُوا مِمَّا رَزَقْنَاهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً
يَرْجُونَ تِجَارَةً لَّن تَبُورَ ﴿٢٩﴾ لِيُوَفِّيَهُمْ أُجُورَهُمْ
وَيَزِيدَهُم مِّن فَضْلِهِ إِنَّهُ غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣٠﴾



Соқыр мен көруші тең емес. (Кәпір мен Мұсылман, надан мен ғалым. Ж.М) (19) Қараңғылық пен жарық тең емес. (Шындық пен өтірік. Б.) (20) Көлеңке мен ыстық тең емес. (Жаннатпен тозақ. Ж.М.) (21) Тірілер мен өліктер тең емес. Рас Алла (Т.) әлде кімді қаласа, естіртеді. (Мұхаммед Ғ.С.) сен, қабырлардағы біреулерге естірте алмайсың. (Қарсылықта қасарысқандар, қабырлардағы өліктерге теңеліп отыр. Б.Ж.М.Р.) (22) Сен, бір ескертуші ғанасың. (23) Сөз жоқ, сені шындықпен қуантушы, қорқытушы етіп жібердік. Негізінде бір ескертуші болмаған бір үммет жоқ. (24) Егер сені жасынға шығарса, расында бұлардан бұрын мұғжизалар, нұсқаулар және нұрландырушы Кітап келтірген пайғамбарларды да жасынға шығарған. (25) Сосын қарсы келгендерді қолға алдым. Сонда соққым қалай екен! (26) Шын Алланың көктен жаңбыр жаудырғанын көрмейсің бе? Сонда онымен түрлі-түсті жемістер шығардық. Сондай-ақ таулардан да ақ, қызыл әрі қап-қара түрлі-түсті жолақтарды көрмейсің бе? (27) Адамдардан, құрт-құмырсқа және ірі жәндіктерден түрлі-түстегілер осындай. Шын мәнінде құлдарынан ғалымдары; Алладан қорқады. Рас Алла өте үстем, аса жарылқаушы (28) Әрине Алланың Кітабын оқып, намазды толық орындағандар және өздеріне берген несібемізден көрнеу, көмес түрде тиісті орынға жұмсағандар, еш түгемейтін бір сауда (сауап) үміт ете алады. (29) Өйткені Алла, олардың сыйлықтарын толық беріп, әрі өз кеңшілігінен артылтып береді. Әрине Ол, өте жарылқаушы, аса қадыр білуші. (30)

والذي أوحينا إليك من الكتب هو الحق مصدقا لما بين
يديه إن الله بعباده لخبير بصير ﴿٣١﴾ ثم أورثنا الكتب
الذين اصطفينا من عبادنا فمنهم ظالم لنفسه ومنهم
مقتصد ومنهم سابق بالخيرت بإذن الله ذلك هو
الفضل الكبير ﴿٣٢﴾ جنت عدن يدخلونها يحلون
فيها من أساور من ذهب ولؤلؤا ولباسهم فيها حرير ﴿٣٣﴾
وقالوا الحمد لله الذي أذهب عنا الحزن إن ربنا لغفور
شكور ﴿٣٤﴾ الذي أحلنا دار المقامة من فضله لا يمسنا
فيها نصب ولا يمسنا فيها لغوب ﴿٣٥﴾ والذين كفروا لهم
نار جهنم لا يقضى عليهم فيموتوا ولا يخفف عنهم من
عذابها كذلك نجزي كل كفور ﴿٣٦﴾ وهم يصطرخون
فيها ربنا أخرجنا نعمل صلحا غير الذي كنا نعمل
أولم نعمركم ما يتذكر فيه من تذكر وجاءكم النذير
فذوقوا فما للظلمين من نصير ﴿٣٧﴾ إن الله علم
غيب السموت والأرض إنه عليم بذات الصدور ﴿٣٨﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) сондай саған біз уахи еткен Құран, ол хақ. Алдынғыны растаушы. Әрине Алла, құлдарынан анық хабар алушы, тым қырағы. (31) Сосын ол Кітапты құлдарымыздан таңдағанымызға мұра қылдық. (Бұлар; сахабалар, оған ергендер, тіпті қияметке дейінгі ғалымдар. Б.М.К.Р.) Және олардан әлде кім өзіне кесір тигізеді де кейі ортада болады. Ал тағы біреулері, Алланың бұйырығынша жақсылықтарға ілгерлеуші болады. Міне осы, ұлы мәрхамет. (32) Олар, ғадын жаннаттарына кіреді. Онда алтын және інжу білезіктермен безенеді де олардың онда киімдері жібектен болады. (33) Олар: "Барлық мақтау бізден қайғыны жойған Алла (Т.) ға лайық. Әрине Раббымыз аса жарылқаушы, қадыр білуші" дейді. (34) "Ол өз кеңшілігінен бізді тұрақты орынға орналастырды. Бізге бұл жерде шаршау да жалығу да болмайды" (деп бата қылады.) (35) Ал енді қарсы келушілер үшін тозақ оты бар. Оларға өлім үкімі берілмейді. Олардан азап жеңітіпмейді. Әрбір қарсы келушілерді өстіп жазалаймыз. (36) Олар тозақта: "Бізді тозақтан шығар! Істеген ғамалдарымыздан басқа жақсы ғамал істейік" деп шыңғырады. "Сендерге; үгіт алғысы келген кісі, үгіт алатын өмір бермедік пе? Әрі сендерге ескертуші де келген еді. Енді татыңдар Залымдар үшін ешбір көмекші жоқ" (делінеді.) (37) Әрине Алла (Т.) көктер мен жердің көмесін біледі. Шәксіз Ол, көңілдердегіні де біледі. (38)

هُوَ الَّذِي جَعَلَكُمْ خَلَائِفَ فِي الْأَرْضِ فَمَن كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُ وَلَا يَزِيدُ الْكَافِرِينَ كُفْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ إِلَّا مَقْتًا وَلَا يَزِيدُ الْكَافِرِينَ كُفْرُهُمْ إِلَّا خَسَارًا (٣٩) قُلْ أَرَأَيْتُمْ شُرَكَاءَكُمُ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُوا مِنَ الْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمَاوَاتِ أَمْ آتَيْنَاهُمْ كِتَابًا فَهُمْ عَلَىٰ بَيِّنَتٍ مِّنْهُ بَلْ إِن يَعِدُ الظَّالِمُونَ بَعْضُهُم بَعْضًا إِلَّا غُرُورًا (٤٠) إِنَّ اللَّهَ يُمْسِكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ أَن تَزُولَا وَلَئِن زَالَتَا إِنْ أَمْسَكَهُمَا مِنْ أَحَدٍ مِّن بَعْدِهِ إِنَّهُ كَانَ حَلِيمًا غَفُورًا (٤١) وَأَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ لَئِن جَاءَهُمْ نَذِيرٌ لَّيَكُونُنَّ أَهْدَىٰ مِنْ إِحْدَى الْأُمَمِ فَلَمَّا جَاءَهُمْ نَذِيرٌ مَّا زَادَهُمْ إِلَّا نُفُورًا (٤٢) اسْتِكْبَارًا فِي الْأَرْضِ وَمَكْرَ السَّيِّئِ وَلَا يَحِيقُ الْمَكْرُ السَّيِّئُ إِلَّا بِأَهْلِهِ فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا سُنَّتَ الْأَوَّلِينَ فَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ اللَّهِ تَبْدِيلًا وَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ اللَّهِ تَحْوِيلًا (٤٣) أَوَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَكَانُوا أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُعْجِزَهُ مِن شَيْءٍ فِي السَّمَاوَاتِ وَلَا فِي الْأَرْضِ إِنَّهُ كَانَ عَلِيمًا قَدِيرًا (٤٤)



Ол сондай Алла сендерді жер жүзінде орынбасар қылды. Сонда кім қарсы келсе, қарсылығының обалы өзіне. Қарсы болушылардың қарсылығы Раббыларының ызасынан басқаны арттырмайды әрі қарсы болушылардың қарсылы зиянды ғана арттырады. (39) (Мұхаммед Ғ.С.): "Алладан басқа табынған ортақтарыңды көрдіңдер ме? Маған көрсетіңдерші. Олар, жер жүзінде не жаратты? Немесе олардың көктерде бір одақтығы бар ма? Не Біз оларға кітап беріп, олар бір дәлел үстінде ме? Жоқ олай емес. Залымдар бірін-бірі алдауды ғана уәде етеді" де. (40) Рас Алла (Т.) көктер мен жерді бүлжытпай ұстайды. Мұбада екеуіне бір зауал болса, Одан кейін оны ешкім ұстап тұра алмайды. Шәксіз Ол, тым жұмсақ, аса жарылқаушы (41) Олар, өздеріне ескертуші келсе, әлде бір үмметтен көрі тағы тура лықта болатындықтарына Аллаға шынымен ант қылған. Бірақ, оларға ескертуші келген заман, олардың жиренулерін ғана қоздырды. (6-С. 26-А.) (42) Олар жер жүзінде паңсып жаман тәсіл жасады. Негізінде айлакерліктің кесірі иесіне ғана болады. Олар, бұрынғылардың жолынан басқаны күте ме? (Олардың басына келгенді ғана күтеді.) Алланың жолынан әсте бір өзгеріс таба алмайсың да Алланың жолынан бір бұрылыс көре алмайсың. (43) Олар, жер жүзінде кезбей ме? Сонда олар, өздерінен бұрынғылардың соңының не болғанын көрер еді. Тіпті олардың күші, бұлардан артық еді. Көктердегі және жердегі нәрселер Алланы осалдата алмайды. Шексіз Ол, толық білуші, аса күшті. (44)

وَلَوْ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِمَا كَسَبُوا۟ مَا تَرَكَ عَلَىٰ ظَهْرِهَا مِن دَآبَّةٍ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِعِبَادِهِۦ بَصِيرًا ﴿٤٥﴾

سُورَةُ يسٓ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يسٓ ﴿١﴾ وَٱلْقُرْءَانِ ٱلْحَكِيمِ ﴿٢﴾ إِنَّكَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٣﴾ عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٤﴾ تَنزِيلَ ٱلْعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٥﴾ لِتُنذِرَ قَوْمًا مَّآ أُنذِرَ ءَابَآؤُهُمْ فَهُمْ غَٰفِلُونَ ﴿٦﴾ لَقَدْ حَقَّ ٱلْقَوْلُ عَلَىٰٓ أَكْثَرِهِمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٧﴾ إِنَّا جَعَلْنَا فِىٓ أَعْنَٰقِهِمْ أَغْلَٰلًا فَهِىَ إِلَى ٱلْأَذْقَانِ فَهُم مُّقْمَحُونَ ﴿٨﴾ وَجَعَلْنَا مِنۢ بَيْنِ أَيْدِيهِمْ سَدًّا وَمِنْ خَلْفِهِمْ سَدًّا فَأَغْشَيْنَٰهُمْ فَهُمْ لَا يُبْصِرُونَ ﴿٩﴾ وَسَوَآءٌ عَلَيْهِمْ ءَأَنذَرْتَهُمْ أَمْ لَمْ تُنذِرْهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٠﴾ إِنَّمَا تُنذِرُ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلذِّكْرَ وَخَشِىَ ٱلرَّحْمَٰنَ بِٱلْغَيْبِ فَبَشِّرْهُ بِمَغْفِرَةٍ وَأَجْرٍ كَرِيمٍ ﴿١١﴾ إِنَّا نَحْنُ نُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ وَنَكْتُبُ مَا قَدَّمُوا۟ وَءَاثَٰرَهُمْ وَكُلَّ شَىْءٍ أَحْصَيْنَٰهُ فِىٓ إِمَامٍ مُّبِينٍ ﴿١٢﴾

٤٤٠

Егер Алла (Т.) адам баласын қылықтары себепті қолға алатын болса, жер жүзінде ешбір жәндік қалдырмас еді. Бірақ оларды белгілі бір мерзімге дейін кешіктірді. Қашан олардың мезгілі жетсе, сонда Алла құлдарын толық көреді. (45)

## 36–ЯСІН СҮРЕСІ

Меккеде түскен, сексен үш аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Ұғымын Алла біледі. (1) Терең сырлы Құранға серт. (2) (Мұхаммед Ғ.С.) шәксіз сен анық елшілерденсің. (3) Тура жолдасың. (4) Өте үстем, ерекше мейірімді Алла түсірген (Құран жолы.) (5) Аталары ескертілмей өздері кәперсіз қалған елге ескертуің үшін. (6) Расында олардың көбі зиянына берілген қаулыға лайық болды. Сондықтан олар иман келтірмейді. (2-С. 7-А.) (7) Рас олардың мойындарына боғаулар салдық. Сонда ол. иектеріне дейін; сондықтан олардың бастары кекжиіп қалған. (Бұл бір мысал: Қасарысып, шындыққа бас имейді. Ж.) (8) Олардың арттарынан да бөгет алдарынан да бөгет жасап, көздерін қаптадық. Олар көрмейді. (9) (Мұхаммед Ғ.С.) Оларға ескертсең де ескертпесең де бәрі бір. Олар иман келтірмейді. (10) Шын мәнінде сен, үгітке еріп, Рахманды көрмей-ақ қорыққан кісілерге ескерте аласың. Ал оларды жарылқау және құрметті сыйлықпен қуант! (11) Рас Біз өліктерді тірілтеміз. Сондай-ақ олардың ілгері жіберген, кейін қалдырған нәрселерін жазамыз. Әр нәрсені ашық бір Кітапта түгендеп қойдық. (Адамның; үйретілген ғылым, жарияланған кітап және жасалған хайыр құрылыстарының сауабы немесе қалдырған жаман өнегелерінің күнәсы; өлгеннен кейін де ғамал дәптеріне жазылып, отырады. Б.М.К.Р.) (12)

الجزء الثاني والعشرون — سورة يس

وَٱضۡرِبۡ لَهُم مَّثَلًا أَصۡحَٰبَ ٱلۡقَرۡيَةِ إِذۡ جَآءَهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ١٣
إِذۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهِمُ ٱثۡنَيۡنِ فَكَذَّبُوهُمَا فَعَزَّزۡنَا بِثَالِثٖ فَقَالُوٓاْ إِنَّآ
إِلَيۡكُم مُّرۡسَلُونَ ١٤ قَالُواْ مَآ أَنتُمۡ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا وَمَآ أَنزَلَ
ٱلرَّحۡمَٰنُ مِن شَيۡءٍ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا تَكۡذِبُونَ ١٥ قَالُواْ رَبُّنَا يَعۡلَمُ إِنَّآ
إِلَيۡكُمۡ لَمُرۡسَلُونَ ١٦ وَمَا عَلَيۡنَآ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ١٧
قَالُوٓاْ إِنَّا تَطَيَّرۡنَا بِكُمۡۖ لَئِن لَّمۡ تَنتَهُواْ لَنَرۡجُمَنَّكُمۡ وَلَيَمَسَّنَّكُم
مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٞ ١٨ قَالُواْ طَٰٓئِرُكُم مَّعَكُمۡ أَئِن ذُكِّرۡتُمۚ
بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٞ مُّسۡرِفُونَ ١٩ وَجَآءَ مِنۡ أَقۡصَا ٱلۡمَدِينَةِ رَجُلٞ
يَسۡعَىٰ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱتَّبِعُواْ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٢٠ ٱتَّبِعُواْ مَن
لَّا يَسۡـَٔلُكُمۡ أَجۡرٗا وَهُم مُّهۡتَدُونَ ٢١ وَمَا لِيَ لَآ أَعۡبُدُ ٱلَّذِي
فَطَرَنِي وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٢٢ ءَأَتَّخِذُ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً إِن
يُرِدۡنِ ٱلرَّحۡمَٰنُ بِضُرّٖ لَّا تُغۡنِ عَنِّي شَفَٰعَتُهُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَا
يُنقِذُونِ ٢٣ إِنِّيٓ إِذٗا لَّفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٢٤ إِنِّيٓ ءَامَنتُ
بِرَبِّكُمۡ فَٱسۡمَعُونِ ٢٥ قِيلَ ٱدۡخُلِ ٱلۡجَنَّةَۖ قَالَ يَٰلَيۡتَ قَوۡمِي
يَعۡلَمُونَ ٢٦ بِمَا غَفَرَ لِي رَبِّي وَجَعَلَنِي مِنَ ٱلۡمُكۡرَمِينَ ٢٧

٤٤١

(Мұхаммед Ғ.С.) оларға, елшілер келген кент халқын мысал көрсет: (Антақя кенті. Ғиса Ғ.С. ның елшілері. Б.Ж.М.) (13) Оларға екі елші жібердік. Сонда олар екеуін жасынға шығарды. Үшінші елшімен қуаттадық. Сонда елшілер: "Рас сендерге елшіміз" деді. (14) (Кент халқы): "Сендер біз сияқты ғана адамсыңдар. Сендерге Рахман, еш нәрсе жіберген жоқ. Сендер мүлде өтірік айтасыңдар" деді. (15) (Елшілер): "Раббымыз біледі. Расында сендерге елшіміз." (16) "Бізге ашық түрде жалғастыру ғана міндет" деді. (17) Олар: "Расында сендер себепті сәтсіздікке ұшырадық. Егер айтқандарыңнан қайтпасаңдар, әлбетте сендерді таспен атқылаймыз. Сондай-ақ сөзсіз сендер бізден жан түршігерлік қинау көресіңдер" деді. (18) (Елшілер): "Сәтсіздіктерің өздеріңмен бірге. (Өз қылықтарыңнан.) Берілген үгітті ырым қыласыңдар ма? Олай емес. Сендер шектен шыққан елсіңдер" деді. (19) Қаланың шетінен біреу жүгіріп келіп: "Әй қаумым! Елшілерге ілесіңдер" деді. (20) "Сендерден ақы сұрамайтын кісілерге еріңдер. Олар тура жолда." (21) "Өзімді жаратқанға неге құлшылық қылмаймын? Және сендер де Соған қайтарыласыңдар." (22) "Одан өзге тәңірлер етіп алайын ба? Мүбада Алла маған зиян келтіргісі келсе, Олардың қолдаулары маған ешбір пайда бермейді де олар мені құтқара алмайды." (23) "Сөз жоқ, онда мен ашық адасуда боламын." (24) "Күдіксіз Раббыларыңа иман келтірдім. Енді маған құлақ салыңдар" (дегендігі үшін елі таспен атып өлтіреді. Б.Ж.К.М.Р.) (25) "Жаннатқа кір" делінді де ол: "Әттең! Елім білген болса еді;" (26) "Раббымның мені жарылқап, ардақтылардан еткенін" деді. (27)

وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ مِنۢ بَعۡدِهِۦ مِن جُندٖ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا
كُنَّا مُنزِلِينَ ٢٨ إِن كَانَتۡ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ فَإِذَا هُمۡ خَٰمِدُونَ
٢٩ يَٰحَسۡرَةً عَلَى ٱلۡعِبَادِۚ مَا يَأۡتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ
يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٠ أَلَمۡ يَرَوۡاْ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ
أَنَّهُمۡ إِلَيۡهِمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ٣١ وَإِن كُلّٞ لَّمَّا جَمِيعٞ لَّدَيۡنَا مُحۡضَرُونَ
٣٢ وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلۡأَرۡضُ ٱلۡمَيۡتَةُ أَحۡيَيۡنَٰهَا وَأَخۡرَجۡنَا مِنۡهَا حَبّٗا
فَمِنۡهُ يَأۡكُلُونَ ٣٣ وَجَعَلۡنَا فِيهَا جَنَّٰتٖ مِّن نَّخِيلٖ
وَأَعۡنَٰبٖ وَفَجَّرۡنَا فِيهَا مِنَ ٱلۡعُيُونِ ٣٤ لِيَأۡكُلُواْ مِن ثَمَرِهِۦ
وَمَا عَمِلَتۡهُ أَيۡدِيهِمۡۚ أَفَلَا يَشۡكُرُونَ ٣٥ سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِي
خَلَقَ ٱلۡأَزۡوَٰجَ كُلَّهَا مِمَّا تُنۢبِتُ ٱلۡأَرۡضُ وَمِنۡ أَنفُسِهِمۡ
وَمِمَّا لَا يَعۡلَمُونَ ٣٦ وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلَّيۡلُ نَسۡلَخُ مِنۡهُ ٱلنَّهَارَ
فَإِذَا هُم مُّظۡلِمُونَ ٣٧ وَٱلشَّمۡسُ تَجۡرِي لِمُسۡتَقَرّٖ لَّهَاۚ
ذَٰلِكَ تَقۡدِيرُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ٣٨ وَٱلۡقَمَرَ قَدَّرۡنَٰهُ مَنَازِلَ حَتَّىٰ
عَادَ كَٱلۡعُرۡجُونِ ٱلۡقَدِيمِ ٣٩ لَا ٱلشَّمۡسُ يَنۢبَغِي لَهَآ أَن تُدۡرِكَ
ٱلۡقَمَرَ وَلَا ٱلَّيۡلُ سَابِقُ ٱلنَّهَارِۚ وَكُلّٞ فِي فَلَكٖ يَسۡبَحُونَ ٤٠



Одан кейін оның еліне, көктен бір әскер түсірмедік әрі түсіруші де емеспіз. (28) Ол бір ғана дауыс еді. Сонда олар сөніп, жоқ болды. (29) Өздеріне келген елшіні ұдайы мазақ қылған құлдарға нендей өкініш! (30) Олардан бұрын қаншалаған нәсілдерді жоқ еткенімізді; олардың бұларға қайтып келмейтінін көрмей ме? (31) Біртұтас барлығы алдымызға жиналады. (32) Оларға өлі жер; бір белгі. Оны жандандырып, одан дән шығарамыз да сонда олар одан жейді. (33) Сондай-ақ онда құрмалардан, жүзімдерден бақшалар қылып, онда бастаулар ағыздық. (34) Оның жаратқан өнімінен әрі өздері қолекі істеген нәрселерінен жесін. Сонда да шүкір қылмай ма? (35) Сондай пәк Алла, барлық нәрсені жұп-жұбімен жаратты. Мейлі ол жердің өсірген нәрселерінен болсын, мейлі өздері өндірген және тағы білмегендерінен болсын. (36) Оларға түн бір белгі. Одан күндізді ажыратамыз. Сонда олар, қараңғылықта қалады. (37) Сондай-ақ күн белгіленген көлемінде жүреді. Міне осы аса үстем, әр нәрсені білуші Алланың өлшеуі. (38) Тағы айдың орындарында өлшеп қойдық. Ескі құрманың қураған бұтағындай болғанға дейін. (39) Күннің айға жетуі мүмкін емес. Және түнде күндізден ілгерлемейді. Әрбірі көкте жүзеді (40)

وَءَايَةٌ لَّهُمْ أَنَّا حَمَلْنَا ذُرِّيَّتَهُمْ فِى ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ﴿٤١﴾ وَخَلَقْنَا
لَهُم مِّن مِّثْلِهِۦ مَا يَرْكَبُونَ ﴿٤٢﴾ وَإِن نَّشَأْ نُغْرِقْهُمْ فَلَا صَرِيخَ لَهُمْ
وَلَا هُمْ يُنقَذُونَ ﴿٤٣﴾ إِلَّا رَحْمَةً مِّنَّا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٍ ﴿٤٤﴾ وَإِذَا
قِيلَ لَهُمُ ٱتَّقُوا۟ مَا بَيْنَ أَيْدِيكُمْ وَمَا خَلْفَكُمْ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٤٥﴾
وَمَا تَأْتِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ مِّنْ ءَايَٰتِ رَبِّهِمْ إِلَّا كَانُوا۟ عَنْهَا مُعْرِضِينَ
﴿٤٦﴾ وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ أَنفِقُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنُطْعِمُ مَن لَّوْ يَشَآءُ ٱللَّهُ أَطْعَمَهُۥٓ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا فِى
ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٤٧﴾ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ
﴿٤٨﴾ مَا يَنظُرُونَ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً تَأْخُذُهُمْ وَهُمْ يَخِصِّمُونَ
﴿٤٩﴾ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ تَوْصِيَةً وَلَآ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمْ يَرْجِعُونَ ﴿٥٠﴾
وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَإِذَا هُم مِّنَ ٱلْأَجْدَاثِ إِلَىٰ رَبِّهِمْ يَنسِلُونَ
﴿٥١﴾ قَالُوا۟ يَٰوَيْلَنَا مَنۢ بَعَثَنَا مِن مَّرْقَدِنَا ۜ هَٰذَا مَا وَعَدَ ٱلرَّحْمَٰنُ
وَصَدَقَ ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٥٢﴾ إِن كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً
وَٰحِدَةً فَإِذَا هُمْ جَمِيعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُونَ ﴿٥٣﴾ فَٱلْيَوْمَ لَا تُظْلَمُ
نَفْسٌ شَيْـًٔا وَلَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٥٤﴾



Олардың нәсілдерін толы кемеде (Нұх кемесінде) тасуымыз, олар үшін бір белгі (Б.Ж.К.М.) (41) Әрі олар үшін сол сияқтыдан мінетін көліктер жаратуымыз (да бір белгі.) (42) Қаласақ, оларды суға батырамыз. Сонда оларға болысушы да жоқ, олар құтқарылмайды да. (43) Бірақ Біздің тарапымыздан бір мәрхамет және бір мерзімге дейін пайдалану болады. (44) Қашан оларға: "Алдарыңдағы және арттарыңдағы жағдайлардан сақтаныңдар. Әрине мәрхаметке бөленесіңдер" делінсе; (45) Сондай-ақ оларға Раббыларының белгілерінен бір белгі келсе-ақ олар одан жалтарады. (46) Қашан оларға: "Алланың сендерге берген несібесінен тиісті орынға жұмсаңдар" делінсе, сондай қарсы болғандар: "Алла қаласа, тамақтандыратын біреулерді біз тамақтандырамыз ба? Сендер мүлде адасқансыңдар" деді. (47) Олар: "Егер шын айтсаңдар, бұл құқайларың қашан?" дейді. (48) Олар таласып тұрғанда, оларды қолға алатын бір-ақ ащы дауыс күтіп тұрады. (49) Сонда олар өсиет айталмайды да үйлеріне де қайта алмайды. (50) Сүр үрілсе, сонда олар қабырларынан Раббыларына жүгіреді: (51) "Әттең-ай, бізді жатқан жерімізден кім тұрғызды?",- дейді. "Міне мейірімді Алланың уәдесі.Пайғамбар да шын айтқан" (делінеді.) (52) Бір ғана айғай болады да сонда тұтас алдымызға әзір болады. (53) Ал енді бүгін ешкімге зұлымдық етілмейді. Сондай-ақ істегендеріңнің ғана бодауын көресіңдер. (54)

إِنَّ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ ٱلْيَوْمَ فِى شُغُلٍ فَٰكِهُونَ ﴿٥٥﴾ هُمْ وَأَزْوَٰجُهُمْ فِى ظِلَٰلٍ عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ مُتَّكِـُٔونَ ﴿٥٦﴾ لَهُمْ فِيهَا فَٰكِهَةٌ وَلَهُم مَّا يَدَّعُونَ ﴿٥٧﴾ سَلَٰمٌ قَوْلًا مِّن رَّبٍّ رَّحِيمٍ ﴿٥٨﴾ وَٱمْتَٰزُوا۟ ٱلْيَوْمَ أَيُّهَا ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿٥٩﴾ ۞ أَلَمْ أَعْهَدْ إِلَيْكُمْ يَٰبَنِىٓ ءَادَمَ أَن لَّا تَعْبُدُوا۟ ٱلشَّيْطَٰنَ ۖ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٦٠﴾ وَأَنِ ٱعْبُدُونِى ۚ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٦١﴾ وَلَقَدْ أَضَلَّ مِنكُمْ جِبِلًّا كَثِيرًا ۖ أَفَلَمْ تَكُونُوا۟ تَعْقِلُونَ ﴿٦٢﴾ هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِى كُنتُمْ تُوعَدُونَ ﴿٦٣﴾ ٱصْلَوْهَا ٱلْيَوْمَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٦٤﴾ ٱلْيَوْمَ نَخْتِمُ عَلَىٰٓ أَفْوَٰهِهِمْ وَتُكَلِّمُنَآ أَيْدِيهِمْ وَتَشْهَدُ أَرْجُلُهُم بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٦٥﴾ وَلَوْ نَشَآءُ لَطَمَسْنَا عَلَىٰٓ أَعْيُنِهِمْ فَٱسْتَبَقُوا۟ ٱلصِّرَٰطَ فَأَنَّىٰ يُبْصِرُونَ ﴿٦٦﴾ وَلَوْ نَشَآءُ لَمَسَخْنَٰهُمْ عَلَىٰ مَكَانَتِهِمْ فَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ مُضِيًّا وَلَا يَرْجِعُونَ ﴿٦٧﴾ وَمَن نُّعَمِّرْهُ نُنَكِّسْهُ فِى ٱلْخَلْقِ ۖ أَفَلَا يَعْقِلُونَ ﴿٦٨﴾ وَمَا عَلَّمْنَٰهُ ٱلشِّعْرَ وَمَا يَنۢبَغِى لَهُۥٓ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ وَقُرْءَانٌ مُّبِينٌ ﴿٦٩﴾ لِّيُنذِرَ مَن كَانَ حَيًّا وَيَحِقَّ ٱلْقَوْلُ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٧٠﴾

الحزب ٤٥



Расында жаннаттықтар, ол күні зауықты шұғылдануда болады. (55) Олар да жұбайлары да көлеңкелердегі дивандарға жастанған түрде болады. (56) Олар үшін онда жемістер және өздеріне не тілегендері бар. (57) Ерекше мейірімді Раббыларынан оларға: "Сәлем" сөзі болады. (58) "Әй күнәкарлар! Бүгін араны ашыңдар!" (59) Әй адам баласы! Сендерге: "Шайтанға табынбаңдар. Әрине ол, өздеріңе ашық дұшпан" деп, серт бермедім бе? (60) "Маған құлшылық қылыңдар. Тура жол осы!" (61) Расында ол, сендерден көптеген топты адастырды. Сонда да түсінбейсіңдер ме? (62) Сендерге уәде етілген тозақ осы. (63) Қарсы келулерің себепті бүгін оған кіріңдер. (64) (Олар қылмыстарынан танғандықтан. Б.Ж.М.К.Р) Ол күні олардың ауыздарын мөрлейміз. Бізге олардың қолдары сөйлеп, не істегендеріне аяқтары айғақ болады. (24-С. 24-А. 41-С. 20-А) (65) Мүбада қаласақ, олардың көздерін мүлде соқыр қылар едік те сонда олар жол іздесе, қайтып көрер еді? (66) Егер қаласақ, олардың мекендерінде әлбетте бейнелерін өзгертер едік. Сонда олар ілгері де кейін де кете алмас еді. (67) Әлде кімге өмір берсек, жаратылыста оны қайта бастырамыз. Олар түсінбей ме? (16-С. 70-А. 30-С. 54-А.) (68) (Мұхаммед Ғ.С. ға) өлең үйретпедік әрі оған ол, лайық емес. Ол, бір үгіт және ашық Құран ғана: (26-С. 224-А.) (69) Тірі кісілерге ескерту, қарсы болғандарға байланысты сөз шынға шығу үшін. (70)

أولم يروا أنا خلقنا لهم مما عملت أيدينا أنعاما فهم لها
مالكون ﴿٧١﴾ وذللناها لهم فمنها ركوبهم ومنها يأكلون ﴿٧٢﴾
ولهم فيها منافع ومشارب أفلا يشكرون ﴿٧٣﴾ واتخذوا
من دون الله آلهة لعلهم ينصرون ﴿٧٤﴾ لا يستطيعون
نصرهم وهم لهم جند محضرون ﴿٧٥﴾ فلا يحزنك قولهم
إنا نعلم ما يسرون وما يعلنون ﴿٧٦﴾ أولم ير الإنسان أنا
خلقناه من نطفة فإذا هو خصيم مبين ﴿٧٧﴾ وضرب لنا
مثلا ونسي خلقه قال من يحيي العظام وهي رميم ﴿٧٨﴾
قل يحييها الذي أنشأها أول مرة وهو بكل خلق عليم
﴿٧٩﴾ الذي جعل لكم من الشجر الأخضر نارا فإذا أنتم
منه توقدون ﴿٨٠﴾ أوليس الذي خلق السماوات والأرض
بقادر على أن يخلق مثلهم بلى وهو الخلاق العليم ﴿٨١﴾
إنما أمره إذا أراد شيئا أن يقول له كن فيكون ﴿٨٢﴾
فسبحان الذي بيده ملكوت كل شيء وإليه ترجعون ﴿٨٣﴾

سورة الصافات



Олар үшін рас құдыретімізпен хайуандарды жаратқанымызды көрмей ме? Сондай-ақ өздері оларға иелік етеді. (71) Малды, оларға бойсұндырдық. Олар кейіне мінеді, кейінің етін жейді. (72) Олар үшін малдарда түрлі пайдалар, сусындар бар. Сонда олар шүкірлік қылмай ма? (16-С. 80-А) (73) Олар Алладан өзге тәңірлер жасап алып, олардан көмек көретіндіктерін үміт етеді. (74) Олар (бұттар), оларға көмек ете алмайды. Олардың өздері ол бұттарды қорғау үшін әзір әскер. (75) (Мұхаммед Ғ.С.) олардың сөздері сені кейітпесін. Әрине Біз олардың көрнеулерін де көместерін де білеміз. (76) Адам баласы өздерін бір тамшы судан жаратқанымызды көрмей ме? Сонда да ашық қиқарлық істейді. (77) Олар өз жаратылысын ұмытып, Бізге мысал берді: "Міне шіріген сүйектерді кім тірілтеді?",- деді. (78) (Мұхаммед Ғ.С.): "Оны, сондай алғаш жаратқан тірілтеді. Ол, барлық жаратылысты біледі" де. (79) Ол сондай Алла, сендерге жасыл ағаштан от жаратты. Сол уақытта сендер оны жағасыңдар. (Марых, Ғафар деп аталатын екі жасыл ағаш. Бір-біріне үйкелсе жанады. Б.Ж.М.К.Р.) (80) Сондай көктер мен жерді жаратқан Алла, олар сияқтыны жаратуға күші жетпей ме? Әлбетте күші жетеді. Ол, әр нәрсені жаратушы, толық білуші. (81) Шын мәнінде Ол, бір істің болуын қаласа, Оның бұйырығы оған "бол" деу, сонда ол бола қалады. (82) Барлық нәрсенің билігі қолында болған әрі сендер Соған қайтарылатын Алла; кемшіліктен пәк. (83)

## 37–САФФАТ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жүз сексен екі аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Сап–сап тұрушы (періштелерге) серт, (1) Айдаған сайын айдаушы (періштелерге) серт, (2) Үгіт оқушы (періштелерге) серт. (Алладан басқамен ант ету дұрыс емес. Бірақ, Алла тарапынан басқаға ант етілуі; ант еткен нәрселерде; ант етілген нәрселерге куәлік бар деген ұғымды береді. Т–Қ) (3) Тәңірлерің біреу. (4) Көктер мен жердің әрі араларындағылардың және шығыс жақтардың Раббы. (70–С. 40–А.) (5) Рас дүние көгін жұлдыздармен безедік. (6) Бүкіл шектен шыққан шайтаннан қорғадық. (7) Олар, жоғарғы әлемді тыңдай алмайды. Олар, әр тараптан атылады. (8) Қуылған түрде олар үшін ұдайы азап бар. (9) Алайда әлде біреу бір сөз ұрлайтын болса, оны өткір бір жалын қуалайды. (10) Енді олардан сұра: "Оларды жарату қиын ба? Басқа жаратқандарымыз қиын ба? Шын мәнінде оларды (адам баласын) бір жабысқақ балшықтан жараттық. (11) (Мұхаммед Ғ.С.) Әрине (Бұл жаратылысқа) таңырқадың, олар мазақтайды. (12) Қашан оларға ескертілсе де олар ескермейді. (13) Бір мұғжиза көрсе, олар тәлкек қылады. (14) "Бұл мүлде ашық жады" деседі. (15) "Біз өліп топырақ және сүйектер болған кезде, рас тірілтілеміз бе?" (16) "Әуелгі

سورة الصافات — الجزء الثالث والعشرون

بسم الله الرحمن الرحيم

والصافات صفا ﴿١﴾ فالزاجرات زجرا ﴿٢﴾ فالتاليات ذكرا ﴿٣﴾
إن إلهكم لواحد ﴿٤﴾ رب السماوات والأرض وما بينهما ورب
المشارق ﴿٥﴾ إنا زينا السماء الدنيا بزينة الكواكب ﴿٦﴾ وحفظا
من كل شيطان مارد ﴿٧﴾ لا يسمعون إلى الملإ الأعلى ويقذفون
من كل جانب ﴿٨﴾ دحورا ولهم عذاب واصب ﴿٩﴾ إلا من خطف
الخطفة فأتبعه شهاب ثاقب ﴿١٠﴾ فاستفتهم أهم أشد خلقا
أم من خلقنا إنا خلقناهم من طين لازب ﴿١١﴾ بل عجبت
ويسخرون ﴿١٢﴾ وإذا ذكروا لا يذكرون ﴿١٣﴾ وإذا رأوا آية يستسخرون
﴿١٤﴾ وقالوا إن هذا إلا سحر مبين ﴿١٥﴾ أإذا متنا وكنا ترابا وعظاما
أإنا لمبعوثون ﴿١٦﴾ أوآباؤنا الأولون ﴿١٧﴾ قل نعم وأنتم داخرون
﴿١٨﴾ فإنما هي زجرة واحدة فإذا هم ينظرون ﴿١٩﴾ وقالوا يا ويلنا هذا
يوم الدين ﴿٢٠﴾ هذا يوم الفصل الذي كنتم به تكذبون ﴿٢١﴾
۞ احشروا الذين ظلموا وأزواجهم وما كانوا يعبدون ﴿٢٢﴾ من دون
الله فاهدوهم إلى صراط الجحيم ﴿٢٣﴾ وقفوهم إنهم مسئولون ﴿٢٤﴾

نصف الحزب ٤٥

٤٤٦

аталарымыз да ма?",– дер. (17) "Әрине сендер кор боп тірілесіңдер" де. (18) Шын мәнінде ол бір үрейлі дауыс. Сонда олар қарап қалады. (19) "Әттеген–ай! Бұл есеп күні екен ғой!",– деседі. (20) "Бұл сендер жасынға шығарған билік күні!" (21) "Жинаңдар! Ол залымдарды да сыбайластарын да олардың табынғандарын да:" (22) "Алладан өзге. Оларға тозақтың жолын көрсетіңдер;" (23) "Оларды тоқтатыңдар. Өйткені олар сұраққа тартылады" (делінеді.) (24)


الجزء الثالث والعشرون — سورة الصافات

ما لكم لا تناصرون ﴿٢٥﴾ بل هم اليوم مستسلمون ﴿٢٦﴾ وأقبل بعضهم
على بعض يتساءلون ﴿٢٧﴾ قالوا إنكم كنتم تأتوننا عن اليمين ﴿٢٨﴾
قالوا بل لم تكونوا مؤمنين ﴿٢٩﴾ وما كان لنا عليكم من سلطان
بل كنتم قوما طاغين ﴿٣٠﴾ فحق علينا قول ربنا إنا لذائقون ﴿٣١﴾
فأغويناكم إنا كنا غاوين ﴿٣٢﴾ فإنهم يومئذ في العذاب مشتركون
﴿٣٣﴾ إنا كذلك نفعل بالمجرمين ﴿٣٤﴾ إنهم كانوا إذا قيل لهم
لا إله إلا الله يستكبرون ﴿٣٥﴾ ويقولون أئنا لتاركو آلهتنا
لشاعر مجنون ﴿٣٦﴾ بل جاء بالحق وصدق المرسلين ﴿٣٧﴾ إنكم
لذائقو العذاب الأليم ﴿٣٨﴾ وما تجزون إلا ما كنتم تعملون
﴿٣٩﴾ إلا عباد الله المخلصين ﴿٤٠﴾ أولئك لهم رزق معلوم ﴿٤١﴾
فواكه وهم مكرمون ﴿٤٢﴾ في جنات النعيم ﴿٤٣﴾ على سرر متقابلين
﴿٤٤﴾ يطاف عليهم بكأس من معين ﴿٤٥﴾ بيضاء لذة للشاربين
﴿٤٦﴾ لا فيها غول ولا هم عنها ينزفون ﴿٤٧﴾ وعندهم قاصرات
الطرف عين ﴿٤٨﴾ كأنهن بيض مكنون ﴿٤٩﴾ فأقبل بعضهم على
بعض يتساءلون ﴿٥٠﴾ قال قائل منهم إني كان لي قرين ﴿٥١﴾

٤٤٧

Оларға: "Бір-бірлеріңе неге болыспайсыңдар?",- (делінеді.) (25) Әрине бүгін олар еріксіз бой ұсынғандар. (26) Олар бір-біріне қарсы сұрақ қойысады. (27) (Олар бастықтарына): "Сендер бізге оң жақтан келуші едіңдер" дейді (28) Олар: "Олай емес, өздерің сенбеуші едіңдер" дейді. (29) "Өйткені; сендерге бір өктемдігіміз жоқ еді. Әрине өздерің азғын ел едіңдер." (30) "Раббымыздың бізге деген сөзі шынға шықты. Біз расында дәмін татамыз." (31) "Сонда сендерді аздырған едік. Рас өзіміз де азғын едік." (32) Ал рас сол күні, олар азапқа ортақ болады. (33) Сөз жоқ, күнәкарларға солайша істейміз. (34) Расында оларға: "Алладан басқа ешбір тәңір жоқ" делінген кезде, менменсіген еді. (35) Олар: "Жынды бір ақын үшін рас тәңірлерімізді тастайық па?",- десті. (36) Әрине ол, шындықты әкелген әрі елшілерді мойындаған еді. (37) Сөз жоқ, сендер күйзелтуші азапты татасыңдар. (38) Сендер істегендеріңнің ғана сазайын тартасыңдар. (39) Бірақ Алланың ықыласты құлдары бір сәрі. (40) Міне бұлар үшін белгілі бір несібе бар. (41) (Түрлі) жемістер де. Олар құрметке бөленеді: (42) Нығымет бақшаларында, (43) Дивандардың үстінде ерсілі-қарсылы болады. (44) Оларға қайнаған көзден кәселер айналдырыла ұсынылады. (45) Ішушілер үшін аппақ, тәтті. (46) Ол бас ауыртпайды да әрі мас қылмайды. (47) Олардың қасында телмірген ботакөздер бар. (48) Рас олар жарылмаған жұмыртқадай. (49) Олар қарама-қарсы отырып, сұрасады. (50) Олардан бір айтушы: "Расында бір ағайыным бар еді" дейді. (51)


الجزء الثالث والعشرون سورة الصافات

يقول أئنك لمن المصدقين ﴿٥٢﴾ أءذا متنا وكنا ترابا وعظاما أءنا
لمدينون ﴿٥٣﴾ قال هل أنتم مطلعون ﴿٥٤﴾ فاطلع فرءاه في سواء
الجحيم ﴿٥٥﴾ قال تالله إن كدت لتردين ﴿٥٦﴾ ولولا نعمة ربي
لكنت من المحضرين ﴿٥٧﴾ أفما نحن بميتين ﴿٥٨﴾ إلا موتتنا
الأولى وما نحن بمعذبين ﴿٥٩﴾ إن هذا لهو الفوز العظيم ﴿٦٠﴾
لمثل هذا فليعمل العاملون ﴿٦١﴾ أذلك خير نزلا أم شجرة
الزقوم ﴿٦٢﴾ إنا جعلناها فتنة للظالمين ﴿٦٣﴾ إنها شجرة
تخرج في أصل الجحيم ﴿٦٤﴾ طلعها كأنه رءوس الشياطين
﴿٦٥﴾ فإنهم لآكلون منها فمالئون منها البطون ﴿٦٦﴾ ثم إن لهم
عليها لشوبا من حميم ﴿٦٧﴾ ثم إن مرجعهم لإلى الجحيم ﴿٦٨﴾
إنهم ألفوا ءاباءهم ضالين ﴿٦٩﴾ فهم على ءاثرهم يهرعون ﴿٧٠﴾
ولقد ضل قبلهم أكثر الأولين ﴿٧١﴾ ولقد أرسلنا فيهم
منذرين ﴿٧٢﴾ فانظر كيف كان عاقبة المنذرين ﴿٧٣﴾
إلا عباد الله المخلصين ﴿٧٤﴾ ولقد نادانا نوح فلنعم
المجيبون ﴿٧٥﴾ ونجيناه وأهله من الكرب العظيم ﴿٧٦﴾

٤٤٨

(Ол, маған): "Шын-ақ растаушылардансың ба?",- дейді. (52) "Өліп, топырақ және сүйек болсақ та жазаландырыламыз ба?" (53) (деп қасындағыларға): "Оны көргілерің келе ме?",- дейді. (54) Сонда өзі қарап оны тозақтың ортасында көреді де: (55) "Аллаға ант етемін! Мені де жоқ ете жаздадың" дейді. (56) "Егер Раббымның игілігі болмаса еді, әрине мен де тозаққа келтірілгендерден болар едім." (57) "Біз өлмейміз бе?" (58) "Алғашқы өлімімізғана. Біз азапқа да душар болмайыз." (59) Сөз жоқ, бұл (жаннат) ірі қол жетушілік. (Бұл сөздерді жаннаттықтар айтады. Ж.Б.М.К.) (60) Ғамал қылуға тиісті. (61) Осы қонақ асы жақсы ма? Не заққұм ағашы жақсы ма? (Заққұм; тозақтықтарға берілетін улы, сасық бір ағаш түрі. Сөздік Әлмауарит.) (62) Рас заққұм ағашын залымдарға сұмдық қылдық. (63) Рас ол, тозақтың түбінде шығатын бір ағаш. (64) Оның қауашақтары, шайтандардың бастары сияқты. (Өте жаман бейнеде деген ұғымда. Б.Ж.М.К.Р.) (65) Сондай-ақ олардан жеп, қарындарын толтырады. (66) Сосын оларға қайнап тұрған судан сусын беріледі. (67) Сосын олардың қайтар жерлері әлбетте тозақ болады. (68) Рас олар, аталарын адасқан түрде тапқан болатын. (69) Сонда олар, аталарының ізінше жүгіре берді. (70) Олардан бұрын, алғашқылардың көбі адасқан еді. (71) Расында олардың ішіне де ескертуші жіберген едік. (72) Ескертілгендердің соңының не болғанын бір көр! (73) Бірақ Алланың ықыласты құлдары басқа. (74) Расында Нұх (Ғ.С.) Бізге жалбарынды. Біз нендей жақсы қабылдаушымыз! (75) Оны да семьясын да зор қиыншылықтан құтқардық. (76)

وَجَعَلْنَا ذُرِّيَّتَهُۥ هُمُ ٱلْبَاقِينَ ﴿٧٧﴾ وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْـَٔاخِرِينَ ﴿٧٨﴾ سَلَـٰمٌ
عَلَىٰ نُوحٍ فِى ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٧٩﴾ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٨٠﴾ إِنَّهُۥ مِنْ
عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨١﴾ ثُمَّ أَغْرَقْنَا ٱلْـَٔاخَرِينَ ﴿٨٢﴾ ۞ وَإِنَّ مِن
شِيعَتِهِۦ لَإِبْرَٰهِيمَ ﴿٨٣﴾ إِذْ جَآءَ رَبَّهُۥ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٨٤﴾ إِذْ قَالَ
لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَاذَا تَعْبُدُونَ ﴿٨٥﴾ أَئِفْكًا ءَالِهَةً دُونَ ٱللَّهِ تُرِيدُونَ
﴿٨٦﴾ فَمَا ظَنُّكُم بِرَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٨٧﴾ فَنَظَرَ نَظْرَةً فِى ٱلنُّجُومِ ﴿٨٨﴾
فَقَالَ إِنِّى سَقِيمٌ ﴿٨٩﴾ فَتَوَلَّوْا۟ عَنْهُ مُدْبِرِينَ ﴿٩٠﴾ فَرَاغَ إِلَىٰٓ ءَالِهَتِهِمْ
فَقَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ﴿٩١﴾ مَا لَكُمْ لَا تَنطِقُونَ ﴿٩٢﴾ فَرَاغَ عَلَيْهِمْ ضَرْبًۢا
بِٱلْيَمِينِ ﴿٩٣﴾ فَأَقْبَلُوٓا۟ إِلَيْهِ يَزِفُّونَ ﴿٩٤﴾ قَالَ أَتَعْبُدُونَ مَا تَنْحِتُونَ
﴿٩٥﴾ وَٱللَّهُ خَلَقَكُمْ وَمَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾ قَالُوا۟ ٱبْنُوا۟ لَهُۥ بُنْيَـٰنًا فَأَلْقُوهُ
فِى ٱلْجَحِيمِ ﴿٩٧﴾ فَأَرَادُوا۟ بِهِۦ كَيْدًا فَجَعَلْنَـٰهُمُ ٱلْأَسْفَلِينَ ﴿٩٨﴾
وَقَالَ إِنِّى ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّى سَيَهْدِينِ ﴿٩٩﴾ رَبِّ هَبْ لِى مِنَ ٱلصَّـٰلِحِينَ
﴿١٠٠﴾ فَبَشَّرْنَـٰهُ بِغُلَـٰمٍ حَلِيمٍ ﴿١٠١﴾ فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ ٱلسَّعْىَ قَالَ
يَـٰبُنَىَّ إِنِّىٓ أَرَىٰ فِى ٱلْمَنَامِ أَنِّىٓ أَذْبَحُكَ فَٱنظُرْ مَاذَا تَرَىٰ ۚ قَالَ
يَـٰٓأَبَتِ ٱفْعَلْ مَا تُؤْمَرُ ۖ سَتَجِدُنِىٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّـٰبِرِينَ ﴿١٠٢﴾



Нұх (Ғ.С.) тың ұрпақтарын қалдырдық. (Жалғасты түрде өрбіттік.) (77) Оны кейінгілерге дәріптеттік. (78) Нұх (Ғ.С.) қа бүкіл әлемнен сәлем болсын. (79) Рас Біз, ізгі іс істеушілерді өстіп сыйлыққа бөлейміз. (80) Өйткені ол, сенуші құлдарымыздан. (81) Сосын басқаларын суға батырдық. (82) Күдіксіз Ыбырайым (Ғ.С.) де Нұх (Ғ.С.) тың даңғыл жолында. (83) Өйткені, Ыбырайым (Ғ.С.) Раббына, ынталы жүрекпен келген еді. (84) Сол уақытта әкесіне де еліне де: "Нелерге табынасыңдар?",– деді. (85) "Алладан өзге өтірік тәңірлер қалайсыңдар ма?" (86) "Әлемнің Раббына байланысты не ойларың бар?" (87) Сонда Ыбырайым (Ғ.С.) жұлдыз жаққа назар аударып: (88) "Мен науқаспын" деді. (89) Сонда ел одан бұрылған бойда кете берді. (90) (Ыбырайым Ғ.С.) олардың тәңірлерінің жанына оңаша барып: "Жемейсіңдер ме?",– деді. (91) "Неге сөйлемейсіңдер?" (92) Сонда аңдып барып, оң қолымен ұрды. (93) Олар, оған жүгірісіп келді. (94) "(Қолмен) жонып, алғандарыңа шоқынасыңдар ма?",– деді. (95) "Алла сендерді де жасаған нәрселеріңді де жаратты." (96) Олар: "Ол үшін бір бина жасап, оны отқа тастап жіберіңдер" десті. (97) Сонда олар оған бір айлакерлік жасауды ойлады да оларды төмендетіп жібердік. (98) (Ыбырайым Ғ.С.): "Раббым жаққа кетемін. Ол, маған жол көрсетеді" деді. (99) "Раббым, маған жақсысынан бір ұл бер!" (100) Оны өте мұлайым бір ұлмен қуанттық. (101) Ұлы (Ысмайыл) өзімен бірге жүруге жеткен кезде: "Балақайым! Сені түсімде бауыздағанымды көремін; назар аудар, көзқарасың не?",– деді. Ол: "Әй әкетайым! Өзіңе не әмір етілсе, оны орында. Алла қаласа, мені сабырлылардан табарсың" деді. (102)

فلما أسلما وتله للجبين (١٠٣) وناديناه أن يا إبراهيم (١٠٤) قد صدقت الرؤيا إنا كذلك نجزي المحسنين (١٠٥) إن هذا لهو البلاء المبين (١٠٦) وفديناه بذبح عظيم (١٠٧) وتركنا عليه في الآخرين (١٠٨) سلام على إبراهيم (١٠٩) كذلك نجزي المحسنين (١١٠) إنه من عبادنا المؤمنين (١١١) وبشرناه بإسحاق نبيا من الصالحين (١١٢) وباركنا عليه وعلى إسحاق ومن ذريتهما محسن وظالم لنفسه مبين (١١٣) ولقد مننا على موسى وهارون (١١٤) ونجيناهما وقومهما من الكرب العظيم (١١٥) ونصرناهم فكانوا هم الغالبين (١١٦) وآتيناهما الكتاب المستبين (١١٧) وهديناهما الصراط المستقيم (١١٨) وتركنا عليهما في الآخرين (١١٩) سلام على موسى وهارون (١٢٠) إنا كذلك نجزي المحسنين (١٢١) إنهما من عبادنا المؤمنين (١٢٢) وإن إلياس لمن المرسلين (١٢٣) إذ قال لقومه ألا تتقون (١٢٤) أتدعون بعلا وتذرون أحسن الخالقين (١٢٥) الله ربكم ورب آبائكم الأولين (١٢٦)



(Ыбырайым Ғ.С. құрбан айының 8-ші күні; баласын құрбан шалатын бір түс көріп, күдіктенгендіктен: "Таруя"; күдікті күн деп, 9-шы күні; және қайта көріп, рас деп танығандықтан: "Ғарифа"; тану күні деп, 10-шы күні және көріп, құрбан шалғандықтан: "Нахыр" деп аталады. Б.М.) Сөйтіп екеуі де ұнап, әкесі оны маңдайының үстіне жатқызады. (Құдыретше бауыздаған бышақ кеспеді. Ж.М.) (103) Біз, оған: "Әй Ыбырайым!",- деп, дабыстадық: (104) "Рас түсінді шынға шығардың. Күдіксіз ізгі іс істегендерді осылайша сынаймыз" (дедік.) (105) Шын мәнінде бұл бір ашық сынау еді. (106) Оны ірі бір құрбандыққа ауыстырдық. (Құдыретше бір құрбандық қошқар беріледі. Б.Ж.М.К.) (107) Кейінгі нәсілдерде, оған (жақсы даңқ) қалдырдық. (108) Ыбырайым (Ғ.С.) ға сәлем. (109) Рас, ізгі істер істеушілерді осылайша сыйлыққа бөлейміз. (110) Өйткені ол, сенген құлдарымыздан еді. (111) Оны пайғамбарлардың ізгілерінен; Ысхақпен шүйіншіледік. (112) Өзіне де Ысхақ (Ғ.С.) қа да береке бердік. Сондай-ақ екеуінің ұрпақтарынан жақсы болғандар да өздеріне ашық зұлымдық еткендер де бар. (113) Расында Мұса, Һарұн (Ғ.С.) ға да игілік бердік. (114) Екеуін әрі елін зор апаттан құтқардық. (115) Оларға жәрдем еттік те сонда олар, жеңіске ие болды. (116) Екеуіне түсінікті кітап бердік. (117) Екеуіне тура жол көрсеттік. (118) Екеуіне, кейінгі нәсілдерде (жақсы даңқ) қалдырдық. (119) Мұса және Һарұн (Ғ.С.) ға сәлем. (120) Рас ізгі іс істегендерді өстіп сыйлыққа бөлейміз. (121) Өйткені, екеуі де сенген құлдарымыздан еді. (122)Әрине Іляс (Ғ.С.) елшілерімізден еді. (123) Сол уақытта еліне: "Алладан қорықпайсыңдар ма?",- деді. (124) "Ерекше жаратушыны қойып, "Бағыл" атты бұтқа жалбарынасыңдар ма?" (125) "Алла, сендердің де бұрынғы аталарыңның да Раббы!" (126)

فكذبوه فإنهم لمحضرون ﴿١٢٧﴾ إلا عباد الله المخلصين ﴿١٢٨﴾ وتركنا عليه في الآخرين ﴿١٢٩﴾ سلام على إل ياسين ﴿١٣٠﴾ إنا كذلك نجزي المحسنين ﴿١٣١﴾ إنه من عبادنا المؤمنين ﴿١٣٢﴾ وإن لوطا لمن المرسلين ﴿١٣٣﴾ إذ نجيناه وأهله أجمعين ﴿١٣٤﴾ إلا عجوزا في الغابرين ﴿١٣٥﴾ ثم دمرنا الآخرين ﴿١٣٦﴾ وإنكم لتمرون عليهم مصبحين ﴿١٣٧﴾ وبالليل أفلا تعقلون ﴿١٣٨﴾ وإن يونس لمن المرسلين ﴿١٣٩﴾ إذ أبق إلى الفلك المشحون ﴿١٤٠﴾ فساهم فكان من المدحضين ﴿١٤١﴾ فالتقمه الحوت وهو مليم ﴿١٤٢﴾ فلولا أنه كان من المسبحين ﴿١٤٣﴾ للبث في بطنه إلى يوم يبعثون ﴿١٤٤﴾ ۞ فنبذناه بالعراء وهو سقيم ﴿١٤٥﴾ وأنبتنا عليه شجرة من يقطين ﴿١٤٦﴾ وأرسلناه إلى مائة ألف أو يزيدون ﴿١٤٧﴾ فآمنوا فمتعناهم إلى حين ﴿١٤٨﴾ فاستفتهم ألربك البنات ولهم البنون ﴿١٤٩﴾ أم خلقنا الملائكة إناثا وهم شاهدون ﴿١٥٠﴾ ألا إنهم من إفكهم ليقولون ﴿١٥١﴾ ولد الله وإنهم لكاذبون ﴿١٥٢﴾ أصطفى البنات على البنين ﴿١٥٣﴾

الحزب ٤٦



Сонда елі оны жасынға шығарды. Рас олар, жазаға келтіріледі. (127) Бірақ Алланың ықыласты құлдары басқа. (128) Кейінгі нәсілдерге оған (жақсы даңқ) қалдырдық; (129) "Іляс (Ғ.С.) қа сәлем." (130) Рас Біз, ізгі іс істегендерді осылайша сыйлыққа бөлейміз. (131) Өйткені, ол сенімді құлдарымыздан еді. (132) Күдіксіз Лұт (Ғ.С.) елшілерден еді. (133) Сол уақытта оны да семьясын да түгел құтқардық: (134) Бірақ қалғандардың ішіндегі бір кемпірден басқа. (135) Сосын өзгелерін жоқ еттік. (136) Әрине таңертең, олардан өтіп жүресіңдер. (137) Әрі түнде де. Сонда да түсінбейсіңдер ме? (138) Күдіксіз Юныс (Ғ.С.) елшілерден еді. (139) Сол уақытта ол, толы кемеге қашқан еді. (Еліне кейіп, кемеге барып түскенде; кеме ауырлап, жүре алмай, шар салғанда соған шығады. Б.Ж.М.) (140) Шар салғанда ол, жеңіліске ұшырады. (Қарғып теңізге түсті.) (141) Сонда оны балық жұтты. Ол, айыпталған еді. (142) Егер ол, Алланы рас дәріптеушілерден болмаса еді: (143) Әрине қайта тірілетін күнге дейін балықтың қарнында қалған болар еді. (144) Сонда оны қырға шығарып, тастадық. Ол науқас еді. (145) Оның үстіне жапырақты бір ағаш өсірдік. (146) Оны жүз мың не тағы артығырақ елге жіберген едік. (147) Сонда олар иман келтірді де бір мерзімге дейін пайдаландырдық. (148) Енді олардан сұра: "Қыздар Раббыларынікі де, ұлдар олардікі ме? (149) Немесе періштелерді ұрғашы жаратқанымызға олар куә ме? (150) Сақ болыңдар! Олар жалғандарын айта береді: (151) "Алланың баласы бар" деп, олар мүлде өтірік айтады. (152) Алла ұлдардан көрі қыздарды артық көре ме? (153)



الجزء الثالث والعشرون — سورة الصافات

ما لكم كيف تحكمون ﴿١٥٤﴾ أفلا تذكرون ﴿١٥٥﴾ أم لكم سلطان مبين
﴿١٥٦﴾ فأتوا بكتابكم إن كنتم صادقين ﴿١٥٧﴾ وجعلوا بينه وبين الجنة
نسبا ولقد علمت الجنة إنهم لمحضرون ﴿١٥٨﴾ سبحان الله عما
يصفون ﴿١٥٩﴾ إلا عباد الله المخلصين ﴿١٦٠﴾ فإنكم وما تعبدون ﴿١٦١﴾
ما أنتم عليه بفاتنين ﴿١٦٢﴾ إلا من هو صال الجحيم ﴿١٦٣﴾ وما منا إلا
له مقام معلوم ﴿١٦٤﴾ وإنا لنحن الصافون ﴿١٦٥﴾ وإنا لنحن المسبحون
﴿١٦٦﴾ وإن كانوا ليقولون ﴿١٦٧﴾ لو أن عندنا ذكرا من الأولين ﴿١٦٨﴾ لكنا
عباد الله المخلصين ﴿١٦٩﴾ فكفروا به فسوف يعلمون ﴿١٧٠﴾ ولقد
سبقت كلمتنا لعبادنا المرسلين ﴿١٧١﴾ إنهم لهم المنصورون ﴿١٧٢﴾ وإن
جندنا لهم الغالبون ﴿١٧٣﴾ فتول عنهم حتى حين ﴿١٧٤﴾ وأبصرهم فسوف
يبصرون ﴿١٧٥﴾ أفبعذابنا يستعجلون ﴿١٧٦﴾ فإذا نزل بساحتهم فساء
صباح المنذرين ﴿١٧٧﴾ وتول عنهم حتى حين ﴿١٧٨﴾ وأبصر فسوف
يبصرون ﴿١٧٩﴾ سبحان ربك رب العزة عما يصفون ﴿١٨٠﴾
وسلام على المرسلين ﴿١٨١﴾ والحمد لله رب العالمين ﴿١٨٢﴾

سورة ص

٤٥٢

Сендерге не болды? Қалай шешім етесіңдер? (154) Түсінбейсіңдер ме? (155) Немесе сендердің ашық бір дәлелдерің бар ма? (156) Шыншыл болсаңдар кітаптарыңды әкеліңдер. (157) Олар Алла мен періштелер (Б.Ж.М.К.Р.) арасында ұрпақтық байланыс ұйғарды. Расында періштелер; олардың Алланың алдына келтірілетінін біледі. (Немесе Алла мен жын арасында жег-жаттық ұйғарды.) (158) Алла (Т.) олардың сипаттауларынан пәк. (159) Бірақ Алланың нағыз құлдары өйтіп сипаттамайды. (160) Сонда сендер де табынған нәрселерің де, (бірлесіп;) (161) Сендер Аллаға қарсы бұзақылық шығара алмайсыңдар. (162) Бірақ кім тозаққа түсетін болса, ол басқа. (163) (Періштелер, былай дейді. Б.Ж.): "Бізден орны белгіленбеген ешкім жоқ." (164) "Шын мәнінде біздер қатарланып тұрушылардanбыз." (165) "Әрине Алланы дәріптеушілерденбіз." (166) Олар былай дейтін еді: (167) "Егер бізде бұрынғыларға түсірілген үгіт болса еді," (168) "Әлбетте Алланың ықыласты құлдарынан болар едік." (169) Сонда олар, келген Кітапқа дереу қарсы шықты. Жақында (нәтижені) біледі. (170) Расында елші құлдарымызға сөзіміз бұрын бекіген болатын: (171) "Сөз жоқ, оларға жәрдем болады." (172) "Сөзсіз жеңіске ие болатын біздің әскер." (173) (Мұхаммед Ғ.С.) сонда олардан бір мезгілге дейін бет бұра тұр. (174) Оларды көре тұр, олар да жақында көреді. (175) Олар азабымыздың жедел келуін қалай ма? (176) Қораларына (азап) түскен кезде, ескерту берілгендердің таңы нендей жаман. (177) Сонда олардан бір уаққа дейін аулақ бол. (178) Тағы оларды байқай тұр. Жақында олар көреді. (179) Қастерлі Раббың олардың сипаттағандарынан пәк. (180) Елшілерге сәлем! (181) Барлық мақтау бүкіл әлемнің Раббы, Алла (Т.) ға лайық. (182)

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

صٓ وَالْقُرْآنِ ذِي الذِّكْرِ ﴿١﴾ بَلِ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي عِزَّةٍ وَشِقَاقٍ ﴿٢﴾
كَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَبْلِهِم مِّن قَرْنٍ فَنَادَوا وَّلَاتَ حِينَ مَنَاصٍ ﴿٣﴾ وَعَجِبُوا
أَن جَاءَهُم مُّنذِرٌ مِّنْهُمْ وَقَالَ الْكَافِرُونَ هَٰذَا سَاحِرٌ كَذَّابٌ ﴿٤﴾
أَجَعَلَ الْآلِهَةَ إِلَٰهًا وَاحِدًا إِنَّ هَٰذَا لَشَيْءٌ عُجَابٌ ﴿٥﴾ وَانطَلَقَ الْمَلَأُ
مِنْهُمْ أَنِ امْشُوا وَاصْبِرُوا عَلَىٰ آلِهَتِكُمْ إِنَّ هَٰذَا لَشَيْءٌ يُرَادُ ﴿٦﴾
مَا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِي الْمِلَّةِ الْآخِرَةِ إِنْ هَٰذَا إِلَّا اخْتِلَاقٌ ﴿٧﴾ أَأُنزِلَ
عَلَيْهِ الذِّكْرُ مِن بَيْنِنَا بَلْ هُمْ فِي شَكٍّ مِّن ذِكْرِي بَل لَّمَّا يَذُوقُوا عَذَابِ
﴿٨﴾ أَمْ عِندَهُمْ خَزَائِنُ رَحْمَةِ رَبِّكَ الْعَزِيزِ الْوَهَّابِ ﴿٩﴾ أَمْ لَهُم
مُّلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا فَلْيَرْتَقُوا فِي الْأَسْبَابِ ﴿١٠﴾
جُندٌ مَّا هُنَالِكَ مَهْزُومٌ مِّنَ الْأَحْزَابِ ﴿١١﴾ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ
نُوحٍ وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ ذُو الْأَوْتَادِ ﴿١٢﴾ وَثَمُودُ وَقَوْمُ لُوطٍ وَأَصْحَابُ
الْأَيْكَةِ أُولَٰئِكَ الْأَحْزَابُ ﴿١٣﴾ إِن كُلٌّ إِلَّا كَذَّبَ الرُّسُلَ
فَحَقَّ عِقَابِ ﴿١٤﴾ وَمَا يَنظُرُ هَٰؤُلَاءِ إِلَّا صَيْحَةً وَاحِدَةً مَّا لَهَا
مِن فَوَاقٍ ﴿١٥﴾ وَقَالُوا رَبَّنَا عَجِّل لَّنَا قِطَّنَا قَبْلَ يَوْمِ الْحِسَابِ ﴿١٦﴾



## 38-САД СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Сексен сегіз аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Ұғымын Алла біледі. Үгіт толы Құранға серт. (1) Әрине қарсы болғандар, дандайсып, тартысуда. (2) Олардан бұрын қаншалаған нәсілді жоқ еттік. Сонда олар ойбайлады да; бірақ құтылар заман емес еді. (3) Олар өздерінен бір ескертуші келгеніне таңырқады да қарсы болғандар: "Бұл бір сиқыршы, барып тұрған суайт" деді. (4) "Тәңірлерді бір-ақ тәңір қыла ма? Әрине бұл тым таңғажайып нәрсе." (5) Олардың бастықтары келіп: "Жүріңдер, өз тәңірлеріңде сабыр ете тұрыңдар. Сөз жоқ, бұл бір мақсатты нәрсе." (6) "Тіпті бұны біз өзге дінде естіген емеспіз. Бұл мүлде бір жасанды жол." (7) "Арамыздан осыға ғана үгіт түсірілді ме?,– (десті) Олай емес, олар Менің үгітімнен күдіктенуде. Әрине олар азабымды татқан жоқ. (8) (Мұхаммед Ғ.С.) немесе өте үстем, аса жомарт Раббыңның мәрхаметінің қазынасы олардың қасында ма? (9) Не көктер мен жердің әрі арасындағылардың иелігі олардікі ме? Ендеше, ыңғайын тауып, көтеріліп көрсін. (10) (Олар) мұнда соққы жеген рулардан бір қол. (11) Олардан бұрын Нұх, Ғад елі және салтанат иесі Перғауын да жасынға шығарған еді. (12) Сондай-ақ Сәмүд, Лұт және Әйке халқы да. Міне осы топтар: (13) Барлығы да елшілерді жасынға шығарғандықтарынан, азап лайық болды. (14) Ал енді бұлар да тоқтаусыз бір ғана ащы дауысты күтеді. (15) Олар: "Раббымыз, есеп күнінен бұрын көресімізді тез көрсет" десті. (16)



الجزء الثالث والعشرون — سورة ص

اصبر على ما يقولون واذكر عبدنا داود ذا الأيد إنه أواب ﴿١٧﴾
إنا سخرنا الجبال معه يسبحن بالعشي والإشراق ﴿١٨﴾ والطير
محشورة كل له أواب ﴿١٩﴾ وشددنا ملكه وآتيناه الحكمة
وفصل الخطاب ﴿٢٠﴾ ۞ وهل أتاك نبأ الخصم إذ تسوروا
المحراب ﴿٢١﴾ إذ دخلوا على داود ففزع منهم قالوا لا تخف
خصمان بغى بعضنا على بعض فاحكم بيننا بالحق ولا تشطط
واهدنا إلى سواء الصراط ﴿٢٢﴾ إن هذا أخي له تسع وتسعون نعجة
ولي نعجة واحدة فقال أكفلنيها وعزني في الخطاب ﴿٢٣﴾ قال
لقد ظلمك بسؤال نعجتك إلى نعاجه وإن كثيرا من الخلطاء ليبغي
بعضهم على بعض إلا الذين آمنوا وعملوا الصالحات وقليل
ما هم وظن داود أنما فتناه فاستغفر ربه وخر راكعا وأناب ۩
﴿٢٤﴾ فغفرنا له ذلك وإن له عندنا لزلفى وحسن مآب
﴿٢٥﴾ يا داود إنا جعلناك خليفة في الأرض فاحكم بين الناس
بالحق ولا تتبع الهوى فيضلك عن سبيل الله إن الذين يضلون
عن سبيل الله لهم عذاب شديد بما نسوا يوم الحساب ﴿٢٦﴾

ربع الحزب ٤٦ — سجدة

٤٥٤

(Мұхаммед Ғ.С.) олардың айтқандарына сабыр ет. Мықты құлымыз Дәуіт (Ғ.С.) ті есіңе ал! Өйткені ол, өте бой ұсынушы. (17) Рас оған тауларды бағындырдық. Олар онымен бірге іңірде әрі сәскеде Алланы дәріптейтін еді. (21-С. 79-А.) (18) Оған құсты тобымен бағындырдық. Барлығы Алланы дәріптуші еді. (19) Оның патшалығын күшейтіп, оған даналық, сондай-ақ дауға билік айту қабілетін бердік. (20) Саған даушының хабары келді ме? Сол уақытта дуардан асып бөлмеге кіріп келген еді. (21) Олар Дәуіт (Ғ.С.) ке кірген сәтте, сонда олардан абыржып қалды. Олар: "Қорықпа, бір-біріне өктемдік еткен екі даушымыз. Арамызға туралықпен билік қыл. Шатаспа да бізді тура жолға сал" деді. (22) "Рас мына туысымның тоқсан тоғыз саулығы бар еді де менің бір саулығым бар еді. Сонда да ол, "Оны маған тапсыр" деп, сөз бойынша өзіме өктемдік істеді." (23) Дәуіт (Ғ.С.): "Шынында сенің саулығыңды өз саулықтарыңның үстіне сұраумен саған зұлымдық еткен екен. Расында қарым-қатынаста болғандардың көбі, әрине бір-біріне қаралық істейді. Бірақ иман келтіріп, турашылдық істегендер басқа. Олар азғантай" деді. Дәуіт (Ғ.С.) шын мәнінде өзін сынағанымызды сезді. Сондықтан Раббынан жарылқау тілеп, сәждеге жығылып, бой ұсынды. (24) Сонда оны жарылқадық. Шәксіз оның Біздің қасымызда әлбетте жақындығы, көркем келешегі бар. (Бұл дауа мәселесі, мысал үшін келтірілген. Б.М.К.Х.) (25) Әй Дәуіт! Сені жер жүзінде меңгеруші қылдық. Сондықтан адамдардың арасына хақиқатпен үкім ет, ойға ерме. Онда сені Алланың жолынан адастырады. Шәксіз Алланың жолынан адасқандар, есеп күнін ұмытулары себепті оларға қатты азап бар. (26)

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا بَٰطِلًا ذَٰلِكَ ظَنُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنَ ٱلنَّارِ ﴿٢٧﴾ أَمْ نَجْعَلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟
ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَٱلْمُفْسِدِينَ فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ نَجْعَلُ ٱلْمُتَّقِينَ كَٱلْفُجَّارِ
﴿٢٨﴾ كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ إِلَيْكَ مُبَٰرَكٌ لِّيَدَّبَّرُوٓا۟ ءَايَٰتِهِۦ وَلِيَتَذَكَّرَ أُو۟لُوا۟
ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٢٩﴾ وَوَهَبْنَا لِدَاوُۥدَ سُلَيْمَٰنَ نِعْمَ ٱلْعَبْدُ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ
﴿٣٠﴾ إِذْ عُرِضَ عَلَيْهِ بِٱلْعَشِىِّ ٱلصَّٰفِنَٰتُ ٱلْجِيَادُ ﴿٣١﴾ فَقَالَ إِنِّىٓ
أَحْبَبْتُ حُبَّ ٱلْخَيْرِ عَن ذِكْرِ رَبِّى حَتَّىٰ تَوَارَتْ بِٱلْحِجَابِ ﴿٣٢﴾
رُدُّوهَا عَلَىَّ فَطَفِقَ مَسْحًۢا بِٱلسُّوقِ وَٱلْأَعْنَاقِ ﴿٣٣﴾ وَلَقَدْ فَتَنَّا
سُلَيْمَٰنَ وَأَلْقَيْنَا عَلَىٰ كُرْسِيِّهِۦ جَسَدًا ثُمَّ أَنَابَ ﴿٣٤﴾ قَالَ رَبِّ ٱغْفِرْ
لِى وَهَبْ لِى مُلْكًا لَّا يَنۢبَغِى لِأَحَدٍ مِّنۢ بَعْدِىٓ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْوَهَّابُ ﴿٣٥﴾
فَسَخَّرْنَا لَهُ ٱلرِّيحَ تَجْرِى بِأَمْرِهِۦ رُخَآءً حَيْثُ أَصَابَ ﴿٣٦﴾ وَٱلشَّيَٰطِينَ
كُلَّ بَنَّآءٍ وَغَوَّاصٍ ﴿٣٧﴾ وَءَاخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِى ٱلْأَصْفَادِ ﴿٣٨﴾ هَٰذَا
عَطَآؤُنَا فَٱمْنُنْ أَوْ أَمْسِكْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٩﴾ وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ
مَـَٔابٍ ﴿٤٠﴾ وَٱذْكُرْ عَبْدَنَآ أَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّى مَسَّنِىَ ٱلشَّيْطَٰنُ
بِنُصْبٍ وَعَذَابٍ ﴿٤١﴾ ٱرْكُضْ بِرِجْلِكَ هَٰذَا مُغْتَسَلٌۢ بَارِدٌ وَشَرَابٌ ﴿٤٢﴾



**Көк пен жерді әрі екі арасындағыларды босқа жартпадық. Ол қарсы келгендердің ойы. Сондықтан оттан азап болатын қарсы келгендерге не өкініш! (27) Немесе иман келтіріп, ізгі іс істегендерді, жер жүзіндегі бұзақылардай қыламыз ба? (28) (Мұхаммед Ғ.С.) саған бір мүбарак Кітап түсірдік; аяттарын түсінсін әрі ақыл иелері үгіт алсын. (29) Дәуіт (Ғ.С.) ке Сүлеймен (Ғ.С.) ді бердік. Ол не деген жақсы құл еді. Рас ол өте бағынышты. (30) Сол уақытта бір кеште Сүлеймен (Ғ.С.) ге сәйгүлік жүйріктер келтірілді (31) "Сөз жоқ, мен Раббымды еске алу үшін атты өте жақсы көремін" деді. Ақыр тұлпарлар көзден ғайып болған сәтте: (32) "Оны маған қайтарып әкеліңдер" (деп,) сонда аяқтарын, мойындарын сипай бастады. (Құран Кәрим түрікше ұғымы, Диянат істері Түркия Құран ұғымы. Т-Қ.Пакістан.) (33) Расында Сүлеймен (Ғ.С.) ді сынап тағының үстіне бір дене қойдық. (Б.Ж.М.А.) Сосын ол, тәубе қылды. (34) "Раббым! Мені жарылқа. Маған, менен кейін ешкімге нәсіп болмайтын патшалық бер. Әрине Сен өте жомартсың" деді. (35) Сондықтан қалаған жерге жетуге, бұйрығымен оңай жүретін желді бағындырдық. (36) Әр түрлі құрылыс жасаушы және сүңгігіш шайтандарды бағындырдық. (21-С. 82-А.) (37) Ал басқа біреулері шынжырларда матаулы еді. (38) "Бұл Біздің бергеніміз. Ал енді қалағаныңа бер. Немесе бермей ұстап тұр, есеп емес. (Ерк өзіңде.)",-(дедік.) (39) Күдіксіз ол үшін қасымызда жақындық әрі көркем келешегі бар. (40) (Мұхаммед Ғ.С.) құлымыз Әйүп (Ғ.С.) ті есіңе ал. сол уақытта Раббына: "Рас мені шайтан бейнет және қинауға ұшыратты" деп жалбарынды. (41) Оған: "Аяғыңмен жерді теп. Міне саған шомылатын әрі ішетін суық су" (дедік.) (42)**

(Әйүп Ғ.С. қолынан бала-шаға, мал-мүлкі кетіп, құрт ауруға ұшыраса да қабақ шытпай сабырмен құлшылық қыла бергендіктен, Алланың мәрхаметімен сақайып бұрынғыдан да артық халге келеді. Б.М.Қ.Р.) Бізден бір мәрхамет сондай-ақ ақыл иелеріне бір үгіт түрінде оған семьясын; олармен бірге бір есе артығымен бердік. (Әйүп Ғ.С. әйеліне кейіп, жазылсам, жүз дүре соғамын деп ант етеді. Б.Ж.М.Р.) (43) "Қолыңа бір топ ши алып, сонымен бір ұр. Сертіңнен қайтпа!" Шынында оны сабырлы көрдік. Ол недеген жақсы құл. Өйткені ол, өте бойсұнушы. (44) (Мұхаммед Ғ.С.) құлымыз Ыбырайым, Ысхақ және Яғқұп (Ғ.С.) ты есіңе ал. Олар мықты да қырағы еді. (45) Расында Біз оларды нағыз ахиретті еске алуға арнадық. (46) Сөз жоқ, олар, қасымызда таңдаулы игі-жақсылардан. (47) (Мұхаммед Ғ.С.) Ысмайыл, Іляс және Зұлкәфіл (Ғ.С.) ді де есіңе ал. Барлығы жақсылардан еді. (48) Бұл бір насихат. Күдіксіз тақуалар үшін тым көркем келешек бар. (49) Олар үшін есіктері ашық Ғадын жаннаттары бар (50) Олар онда жастанып отырады. Ол жерде мол жемістер, сусындар тілейді. (51) Олардың қасында телмірген жасыт қор қыздары бар. (52) Есеп күні үшін сендерге уәде етілгендер осы. (53) Сөзсіз, таусылмас берген несібеміз осы; (54) Я, осы! Ал расында азғындар үшін жаман орын


الجزء الثالث والعشرون — سورة ص

وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ أَهْلَهُۥ وَمِثْلَهُم مَّعَهُمْ رَحْمَةً مِّنَّا وَذِكْرَىٰ لِأُوْلِى ٱلْأَلْبَٰبِ
(٤٣) وَخُذْ بِيَدِكَ ضِغْثًا فَٱضْرِب بِّهِۦ وَلَا تَحْنَثْ إِنَّا وَجَدْنَٰهُ صَابِرًا
نِّعْمَ ٱلْعَبْدُ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ (٤٤) وَٱذْكُرْ عِبَٰدَنَآ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ
أُوْلِى ٱلْأَيْدِى وَٱلْأَبْصَٰرِ (٤٥) إِنَّآ أَخْلَصْنَٰهُم بِخَالِصَةٍ ذِكْرَى
ٱلدَّارِ (٤٦) وَإِنَّهُمْ عِندَنَا لَمِنَ ٱلْمُصْطَفَيْنَ ٱلْأَخْيَارِ (٤٧) وَٱذْكُرْ
إِسْمَٰعِيلَ وَٱلْيَسَعَ وَذَا ٱلْكِفْلِ وَكُلٌّ مِّنَ ٱلْأَخْيَارِ (٤٨) هَٰذَا ذِكْرٌ
وَإِنَّ لِلْمُتَّقِينَ لَحُسْنَ مَـَٔابٍ (٤٩) جَنَّٰتِ عَدْنٍ مُّفَتَّحَةً لَّهُمُ ٱلْأَبْوَٰبُ
(٥٠) مُتَّكِـِٔينَ فِيهَا يَدْعُونَ فِيهَا بِفَٰكِهَةٍ كَثِيرَةٍ وَشَرَابٍ (٥١)
۞ وَعِندَهُمْ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ أَتْرَابٌ (٥٢) هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوْمِ
ٱلْحِسَابِ (٥٣) إِنَّ هَٰذَا لَرِزْقُنَا مَا لَهُۥ مِن نَّفَادٍ (٥٤) هَٰذَا وَإِنَّ
لِلطَّٰغِينَ لَشَرَّ مَـَٔابٍ (٥٥) جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا فَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ (٥٦) هَٰذَا
فَلْيَذُوقُوهُ حَمِيمٌ وَغَسَّاقٌ (٥٧) وَءَاخَرُ مِن شَكْلِهِۦٓ أَزْوَٰجٌ (٥٨)
هَٰذَا فَوْجٌ مُّقْتَحِمٌ مَّعَكُمْ لَا مَرْحَبًۢا بِهِمْ إِنَّهُمْ صَالُوا۟ ٱلنَّارِ (٥٩)
قَالُوا۟ بَلْ أَنتُمْ لَا مَرْحَبًۢا بِكُمْ أَنتُمْ قَدَّمْتُمُوهُ لَنَا فَبِئْسَ ٱلْقَرَارُ (٦٠)
قَالُوا۟ رَبَّنَا مَن قَدَّمَ لَنَا هَٰذَا فَزِدْهُ عَذَابًا ضِعْفًا فِى ٱلنَّارِ (٦١)

نصف الحزب ٤٦

٤٥٦

бар: (55) Олардың кірер жерлері тозақ. Сонда нендей жаман орын; (56) Я, осы! Енді олар, қайнар су, ірің татсын! (57) Тағы басқа осы сияқтылардың неше түрлісі бар. (58) (Қылмыстылардың бастықтарына): "Мына топ, сендермен бірге тозаққа кірушілер" (делінеді. Олар): "Оларға жақсылық жоқ. Олар тозаққа кіреді" (дейді.) (59) Олар: "Олай емес, сендерге жақсылық болмасын! Бұны бізге сендер келтірдіңдер. Нендей жаман орын" (дер.) (60) Олар: "Раббымыз! Бізге бұны кім келтірген болса, оның тозақтағы азабын неше есе арттыра түс!",- дейді. (61)

وَقَالُوا مَا لَنَا لَا نَرَىٰ رِجَالًا كُنَّا نَعُدُّهُم مِّنَ الْأَشْرَارِ ﴿٦٢﴾ أَتَّخَذْنَاهُمْ
سِخْرِيًّا أَمْ زَاغَتْ عَنْهُمُ الْأَبْصَارُ ﴿٦٣﴾ إِنَّ ذَٰلِكَ لَحَقٌّ تَخَاصُمُ أَهْلِ
النَّارِ ﴿٦٤﴾ قُلْ إِنَّمَا أَنَا مُنذِرٌ ۖ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا اللَّهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿٦٥﴾
رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا الْعَزِيزُ الْغَفَّارُ ﴿٦٦﴾ قُلْ هُوَ نَبَأٌ
عَظِيمٌ ﴿٦٧﴾ أَنتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُونَ ﴿٦٨﴾ مَا كَانَ لِيَ مِنْ عِلْمٍ بِالْمَلَإِ الْأَعْلَىٰ
إِذْ يَخْتَصِمُونَ ﴿٦٩﴾ إِن يُوحَىٰ إِلَيَّ إِلَّا أَنَّمَا أَنَا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٧٠﴾ إِذْ قَالَ رَبُّكَ
لِلْمَلَائِكَةِ إِنِّي خَالِقٌ بَشَرًا مِّن طِينٍ ﴿٧١﴾ فَإِذَا سَوَّيْتُهُ وَنَفَخْتُ فِيهِ
مِن رُّوحِي فَقَعُوا لَهُ سَاجِدِينَ ﴿٧٢﴾ فَسَجَدَ الْمَلَائِكَةُ كُلُّهُمْ
أَجْمَعُونَ ﴿٧٣﴾ إِلَّا إِبْلِيسَ اسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ الْكَافِرِينَ ﴿٧٤﴾ قَالَ
يَا إِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ بِيَدَيَّ ۖ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنتَ
مِنَ الْعَالِينَ ﴿٧٥﴾ قَالَ أَنَا خَيْرٌ مِّنْهُ ۖ خَلَقْتَنِي مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُ مِن طِينٍ
﴿٧٦﴾ قَالَ فَاخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ﴿٧٧﴾ وَإِنَّ عَلَيْكَ لَعْنَتِي إِلَىٰ يَوْمِ
الدِّينِ ﴿٧٨﴾ قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِي إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿٧٩﴾ قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ
الْمُنظَرِينَ ﴿٨٠﴾ إِلَىٰ يَوْمِ الْوَقْتِ الْمَعْلُومِ ﴿٨١﴾ قَالَ فَبِعِزَّتِكَ
لَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٨٢﴾ إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ الْمُخْلَصِينَ ﴿٨٣﴾



Олар: "Бізге не болды? Өздерін жамандардан санаған адамдарды көрмейміз ғой" деседі. (62) "Оларды сықаққа алушы едік. Немесе олар көздерімізге түспей ме?" (63) Күдіксіз, міне осы; тозақтықтардың тартысулары бір шындық. (64) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Шын мәнінде мен бір ескертуші ғанамын. Өте өктем бір Алладан басқа ешбір тәңір жоқ" де. (65) "Ол, көктер мен жердің әрі екі арасындағылардың Раббы. Тым үстем, аса жарылқаушы..." (66) "Бұл бір ірі хабар" де: (67) "Сендер Одан бет бұрсаңдар." (68) "Жоғары әлемдегілердің тартыспаларынан мәліметім жоқ еді." (69) "Шын мәнінде ашық бір ескертуші болғандығынан ғана маған уахи етілуде" (де.) (70) Сол уақытта Раббың, періштелерге: "Мен балшықтан бір адам жаратамын" деген. (71) "Қашан оны жасап, оған рұхымнан үрлеген сәтте, оған сәждеге жығылыңдар" (делінді.) (72) Сонда періштелердің бәрі түгел сәжде қылды. (73) Бірақ Ібіліс сәжде етпей тәкаппарланып, қарсылардан болды. (74) (Алла Т.): "Әй Ібіліс! Құдырет қолыммен жаратқаныма сәжде етуден сені не тосты? Тәкаппарландың ба?",- деді. (75) Ол: "Мен одан артықпын. Өйткені, мені оттан жараттың да оны топырақтан жараттың" деді. (76) (Алла Т.): "Дереу ол жерден шық. Шын мәнінде сен рахметімнен қуылдың" деді. (77) "Шынында қиямет күніне дейін лағынетім саған болсын." (78) Ол: "Раббым, онда қайта тірілетін күнге дейін маған мұрса бер" деді. (79) (Алла Т.): "Рас сен мұрса берілгендерденсің!" (80) "Белгілі бір күнге дейін." (81) Ол: "Үстемдігіңе серт! Әлбетте олардың барлығын аздырамын" деді. (82) "Бірақ олардан ықыласты құлдарың ғана қалады." (83)

قال فالحق والحق أقول ﴿٨٤﴾ لأملأن جهنم منك وممن تبعك منهم أجمعين ﴿٨٥﴾ قل ما أسألكم عليه من أجر وما أنا من المتكلفين ﴿٨٦﴾ إن هو إلا ذكر للعالمين ﴿٨٧﴾ ولتعلمن نبأه بعد حين ﴿٨٨﴾

سورة الزمر

بسم الله الرحمن الرحيم

تنزيل الكتاب من الله العزيز الحكيم ﴿١﴾ إنا أنزلنا إليك الكتاب بالحق فاعبد الله مخلصا له الدين ﴿٢﴾ ألا لله الدين الخالص والذين اتخذوا من دونه أولياء ما نعبدهم إلا ليقربونا إلى الله زلفى إن الله يحكم بينهم في ما هم فيه يختلفون إن الله لا يهدي من هو كاذب كفار ﴿٣﴾ لو أراد الله أن يتخذ ولدا لاصطفى مما يخلق ما يشاء سبحانه هو الله الواحد القهار ﴿٤﴾ خلق السماوات والأرض بالحق يكور الليل على النهار ويكور النهار على الليل وسخر الشمس والقمر كل يجري لأجل مسمى ألا هو العزيز الغفار ﴿٥﴾



(Алла Т.): "Хақиқат осы. Мен хақиқатты айтамын." (84) "Әлбетте тозақты сеніменен және саған ілескендермен, солардың барлығымен толтырамын." (85) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Сендерден оған ақы сұрамаймын. Өз ойымнан шығарушылардан емеспін" де. (86) "Бұл Құран бүкіл әлем үшін бір насихат!" (87) "Әлбетте оның хабарын бір заманнан кейін түсінесіңдер." (88)

## 39–ЗҮМӘР СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жетпіс бес аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Бұл Кітаптың түсірілуі, тым үстем, аса дана Алла (Т.) дан. (1) (Мұхаммед Ғ.С.) расында саған бұл Кітапты бір шындықпен түсірдік. Сонда Аллаға дінді нағыз арнап, құлшылық қыл. (2) Көңіл бөліңдер! Дін нағыз Аллаға тән. Сондай Алладан өзгені дос тұтқандар: "Біз бұларға, Аллаға жақындастырсын деп қана табынамыз" (дейді.) Күдіксіз олардың араларындағы таласқан нәрселеріне Алла (Т.) үкім береді. Расында Алла, кім өтірікші, өте қарсы болса, оны тура жолға салмайды. (3) Егер Алла бала иемденуді қаласа еді, жаратқанынан тілегенін таңдар еді. Ол одан пәк. Ол Алла жалғыз, өте үстем. (4) Көктерді, жерді шындық бойынша жаратты. Түнді күндізге айналдырады, күндізді түнге айналдырады және күн мен айды меңгереді. Әрбірі белгілі бір мерзімге дейін жүріп тұрады. Абайлаңдар! Ол тым үстем, аса жарылқаушы. (5)

خلقكم من نفس واحدة ثم جعل منها زوجها وأنزل لكم
من الأنعام ثمانية أزواج يخلقكم في بطون أمهاتكم
خلقا من بعد خلق في ظلمات ثلاث ذلكم الله ربكم له
الملك لا إله إلا هو فأنى تصرفون ﴿٦﴾ إن تكفروا فإن
الله غني عنكم ولا يرضى لعباده الكفر وإن تشكروا يرضه
لكم ولا تزر وازرة وزر أخرى ثم إلى ربكم مرجعكم
فينبئكم بما كنتم تعملون إنه عليم بذات الصدور ﴿٧﴾
وإذا مس الإنسان ضر دعا ربه منيبا إليه ثم إذا خوله
نعمة منه نسي ما كان يدعوا إليه من قبل وجعل لله أندادا
ليضل عن سبيله قل تمتع بكفرك قليلا إنك من أصحاب
النار ﴿٨﴾ أمن هو قانت آناء الليل ساجدا وقائما يحذر
الآخرة ويرجوا رحمة ربه قل هل يستوي الذين يعلمون والذين
لا يعلمون إنما يتذكر أولوا الألباب ﴿٩﴾ قل يا عباد الذين
آمنوا اتقوا ربكم للذين أحسنوا في هذه الدنيا حسنة
وأرض الله واسعة إنما يوفى الصابرون أجرهم بغير حساب ﴿١٠﴾

ربع الحزب ٤٦



Алла (Т.) сендерді бір кісіден жаратты. Сосын одан жұбайын жаратты. Тағы сендер үшін малдардан (түйе, сиыр, қой, ешкі.6-С. 143-А.) сегіз түр пайда қылды. Және сендерді аналарыңның ішіндегі (құрсақ, жатыр, қағанақ) үш қараңғылықта бір жаратылыстан кейін бір жаратылыспен жаратты. (22-С. 5-А. 23-С. 14-А.) Міне осы Раббыларың Алла (Т.) Патшалық Оған тән. Одан басқа еш тәңір жоқ. Қайтып бұрылып барасыңдар? (6) Егер қарсы келсеңдер, сонда Алла сендерден мұңсыз. Құлдарының қарсылығын ұнатпайды. Егер шүкірлік етсеңдер, сендерге разы болады. Ешбір күнәкар, басқаның күнәсын көтермейді. Сосын қайтар жерлері Раббылары жақ. Сонда сендерге істеген істеріңді түсіндіреді. Өйткені, Алла көкіректегілерді толық біледі. (7) Қашан адам баласына бір таршылық келсе, Раббына жалбарып, Оған бейім ынта байқатады. Сосын қашан Алла оған бір игілік берсе, бұрынғы Оған жалбарғанын ұмытады да жолынан адастыру үшін Аллаға теңдес жасайды. (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Қарсылығыңмен біраз мәз бола тұр. Сөз жоқ сен тозақтықсың" де. (8) (Ал осылар,) бой ұсынып, түн ішінде сәжде етіп, тіке тұрып, сондай-ақ ақиреттен қорқып Алланың рахметінен үміт еткен кісі сияқты ма? (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Білгендер мен білмегендер тең бола ма?",- де. Шын мәнінде ақыл иелері ғана үгіт ала алады. (9) (Мұхаммед Ғ.С.): "Әй иман келтірген құлдарым! Раббыларыңнан қорқыңдар! Бұл дүниеде жақсылық істегендерге жақсылық бар. Алланың жері кең. Шын мәнінде сабыр етушілерге сыйлықтары есепсіз орындалады" деп айт. (10)

قُلْ إِنِّيٓ أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱللَّهَ مُخْلِصًا لَّهُ ٱلدِّينَ ﴿١١﴾ وَأُمِرْتُ لِأَنْ أَكُونَ
أَوَّلَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿١٢﴾ قُلْ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ
﴿١٣﴾ قُلِ ٱللَّهَ أَعْبُدُ مُخْلِصًا لَّهُۥ دِينِي ﴿١٤﴾ فَٱعْبُدُوا۟ مَا شِئْتُم مِّن دُونِهِۦ
قُلْ إِنَّ ٱلْخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ أَلَا
ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْخُسْرَانُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٥﴾ لَهُم مِّن فَوْقِهِمْ ظُلَلٌ مِّنَ ٱلنَّارِ
وَمِن تَحْتِهِمْ ظُلَلٌ ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ ٱللَّهُ بِهِۦ عِبَادَهُۥ يَٰعِبَادِ فَٱتَّقُونِ ﴿١٦﴾
وَٱلَّذِينَ ٱجْتَنَبُوا۟ ٱلطَّٰغُوتَ أَن يَعْبُدُوهَا وَأَنَابُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ لَهُمُ ٱلْبُشْرَىٰ
فَبَشِّرْ عِبَادِ ﴿١٧﴾ ٱلَّذِينَ يَسْتَمِعُونَ ٱلْقَوْلَ فَيَتَّبِعُونَ أَحْسَنَهُۥٓ
أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَىٰهُمُ ٱللَّهُ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمْ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿١٨﴾
أَفَمَنْ حَقَّ عَلَيْهِ كَلِمَةُ ٱلْعَذَابِ أَفَأَنتَ تُنقِذُ مَن فِي ٱلنَّارِ ﴿١٩﴾
لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ رَبَّهُمْ لَهُمْ غُرَفٌ مِّن فَوْقِهَا غُرَفٌ مَّبْنِيَّةٌ تَجْرِي
مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ وَعْدَ ٱللَّهِ لَا يُخْلِفُ ٱللَّهُ ٱلْمِيعَادَ ﴿٢٠﴾ أَلَمْ تَرَ
أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَسَلَكَهُۥ يَنَٰبِيعَ فِي ٱلْأَرْضِ ثُمَّ
يُخْرِجُ بِهِۦ زَرْعًا مُّخْتَلِفًا أَلْوَٰنُهُۥ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَىٰهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ
يَجْعَلُهُۥ حُطَٰمًا إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِأُو۟لِي ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٢١﴾



(Мұхаммед Ғ.С.): "Шәксіз мен дінді нағыз Аллаға арнап, құлшылық қылуға бұйрылдым." де. (11) "Сондай-ақ бой ұсынушылардың алды болуға бұйрылдым" (12) "Шынында мен Раббыма қарсы келсем, ұлы күннің азабынан қорқамын" де. (13) "Дінімді нағыз Аллаға арнап құлшылық қыламын" де. (14) "Сендер Алладан өзге қалағандарыңа табыныңдар. Расында, зиянға ұшырағандар, қиямет күні өздерін де үй-іштерін де зиянға ұшыратқандар болады. Сақ болыңдар! Міне осы анық зиянға ұшырағандық" де. (15) Олардың үстерінде де оттан түнектер; астарынан да түнектер болады. Міне Алла құлдарын осы арқылы қорқытады. Әй құлдарым! Менен қорқыңдар. (16) Сондай бұттан, оларға табынудан аулақ болғандар, сондай-ақ Аллаға ынтамен бой ұсынғандар, олар үшін қуаныш бар. сонда құлдарымды штйіншіле. (17) Сондай сөзге құлақ салып, сонда оның ең көркеміне ілесетіндер, міне солар, Алла өздерін тура жолға салғандар. Ал міне солар, ақыл иесі. (18) (Мұхаммед Ғ.С.) өзіне азап лайық болу сөзі бекіген біреуді және тозақтағы біреуді сен құтқарасың ба? (19) Раббыларынан қорыққандар үшін астарынан өзендер ағатын қабат-қабат салынған сарайлар бар. Бұл Алланың уәдесі, Алла (Т.) уәдесінен таймайды. (20) Көрмейсің бе? Алла көктен жаңбыр жаудырып, оны жер жүзіндегі қайнарларға салды. Сосын ол арқылы түрлі-түсті егіндер шығарды. Сосын қуқыл тартып, оның сарғайғанын көресің. Сосын оны қоқымға айналдырады. Бұнда ақыл иелеріне үгіт бар. (21)

أَفَمَن شَرَحَ ٱللَّهُ صَدْرَهُۥ لِلْإِسْلَٰمِ فَهُوَ عَلَىٰ نُورٍ مِّن رَّبِّهِۦ ۚ فَوَيْلٌ
لِّلْقَٰسِيَةِ قُلُوبُهُم مِّن ذِكْرِ ٱللَّهِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٢﴾
ٱللَّهُ نَزَّلَ أَحْسَنَ ٱلْحَدِيثِ كِتَٰبًا مُّتَشَٰبِهًا مَّثَانِىَ تَقْشَعِرُّ مِنْهُ
جُلُودُ ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمْ وَقُلُوبُهُمْ
إِلَىٰ ذِكْرِ ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهْدِى بِهِۦ مَن يَشَآءُ ۚ وَمَن
يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٢٣﴾ أَفَمَن يَتَّقِى بِوَجْهِهِۦ سُوٓءَ
ٱلْعَذَابِ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ وَقِيلَ لِلظَّٰلِمِينَ ذُوقُوا۟ مَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ
﴿٢٤﴾ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَأَتَىٰهُمُ ٱلْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ
لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٥﴾ فَأَذَاقَهُمُ ٱللَّهُ ٱلْخِزْىَ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ
ٱلْءَاخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ﴿٢٦﴾ وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِى
هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٧﴾ قُرْءَانًا عَرَبِيًّا
غَيْرَ ذِى عِوَجٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٢٨﴾ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا رَّجُلًا فِيهِ
شُرَكَآءُ مُتَشَٰكِسُونَ وَرَجُلًا سَلَمًا لِّرَجُلٍ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا ۚ
ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٩﴾ إِنَّكَ مَيِّتٌ وَإِنَّهُم مَّيِّتُونَ
﴿٣٠﴾ ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ عِندَ رَبِّكُمْ تَخْتَصِمُونَ ﴿٣١﴾



Алла (Т.) әлде кімнің көкірегін Ислам үшін ашса, сонда ол, Раббы тарапынан нұр үстінде емес пе? Жүректері Алланы еске алудан қатайғандар құрысын! Міне олар, ашық адасуда. (22) Алла (Т.); аяттары бір-біріне ұқсас қайталанып отыратын, сөздің ең көркемін Кітап түрінде түсірді. Одан Алладан қорыққандардың түктері үрпиеді. Сосын олардың терілері, жүректері Алланың зікіріне жұмсайды. Бұл (Құран) Алланың тура жолы. Онымен кімді қаласа, тура жолға салады. Алла әлде кімді адастырса, сонда оған тура жол көрсетуші болмайды. (23) Қиямет күні, жүзін жаман азаптан қоруға тырысқан кісі қандай?... Залымдарға: "Істегендеріңнің жазасын татыңдар" делінеді (24) Олардан бұрынғылар да жасынға шығарған. Сонда оларға күтпеген жерден апат келген. (25) Егер олар білген болса, Алла оларға дүние тіршілігінің қорлығын тарттырған. Әрине ахирет азабы тағы зор. (26) Расында Біз бұл Құранды адам баласына әр түрлі мысалды, олар үгіт алу үшін келтірдік. (27) Бұл мүлтіксіз бір арапша Құран. Әрине олар сақсынар. (28) Алла бір мысал берді: Өзара шығыса алмаған ортақтардың меншігіндегі біреумен бір адамның меншігіндегі біреу; мысалда, екеуі тең бе? Барлық мақтау Аллаға лайық. Бірақ олардың көбі түсінбейді. (29) (Мұхаммед Ғ.С.) шынында сен де өлесің. Олар да өледі. (30) Сосын сендер, қиямет күнінде Раббыларыңның хұзырында дауласасыңдар. (31)

فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَذَبَ عَلَى ٱللَّهِ وَكَذَّبَ بِٱلصِّدْقِ
إِذْ جَآءَهُۥٓ ۚ أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْكَٰفِرِينَ ﴿٣٢﴾ وَٱلَّذِى
جَآءَ بِٱلصِّدْقِ وَصَدَّقَ بِهِۦٓ ۙ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُتَّقُونَ ﴿٣٣﴾
لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٣٤﴾
لِيُكَفِّرَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ أَسْوَأَ ٱلَّذِى عَمِلُوا۟ وَيَجْزِيَهُمْ أَجْرَهُم
بِأَحْسَنِ ٱلَّذِى كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٣٥﴾ أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِكَافٍ
عَبْدَهُۥ ۖ وَيُخَوِّفُونَكَ بِٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦ ۚ وَمَن يُضْلِلِ
ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٣٦﴾ وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن مُّضِلٍّ ۗ
أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِعَزِيزٍ ذِى ٱنتِقَامٍ ﴿٣٧﴾ وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۚ قُلْ أَفَرَءَيْتُم مَّا تَدْعُونَ
مِن دُونِ ٱللَّهِ إِنْ أَرَادَنِىَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ كَٰشِفَٰتُ ضُرِّهِۦٓ
أَوْ أَرَادَنِى بِرَحْمَةٍ هَلْ هُنَّ مُمْسِكَٰتُ رَحْمَتِهِۦ ۚ قُلْ حَسْبِىَ
ٱللَّهُ ۖ عَلَيْهِ يَتَوَكَّلُ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ﴿٣٨﴾ قُلْ يَٰقَوْمِ ٱعْمَلُوا۟
عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّى عَٰمِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾
مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٤٠﴾



Ал енді Аллаға өтірік айтқан, сондай-ақ өзіне шындық келген кезде, оны жасынға шығарған біреуден залымырақ кім бар? Қарсы келушілерге тозақта орын бар емес пе? (32) Сондай шындықты әкелген және оны мойындаған міне солар; тақуалар. (33) Оларға Раббыларының қасында қалағандары бар. Жақсылық істеушілердің сыйлықтары осы. (34) Өйткені Алла (Т.) олардың істеген істерінің жаманын жояды да оларды істеген істерінің ең жақсысымен сыйлайды. (35) Алла құлына жеткілікті емес пе? (Мұхаммед Ғ.С.) олар сені Алладан өзгелермен қорқытады. Кімді Алла адастырса, оған тура жол көрсетуші жоқ. (36) Ал кімді Алла тура жолға салса, сонда оны адастырушы жоқ. Алла (Т.) өте үстем, өш алу күшіне ие емес пе? (37) (Мұхаммед Ғ.С.) расында олардан: "Көктерді жерді кім жаратты" деп сұрасаң, әрине олар: "Алла" дейді. "Көрдіңдер ме? Егер Алла маған бір зиян беруді қаласа, Алладан өзге шоқынғандарың Оның апатын айықтыра ала ма? Немесе Алла маған бір игілік қаласа, олар Оның игілігін тоса ала ма?",- де. "Алла маған жетеді. Тәуекел етушілер Оған тәуекел етсін" де. (38) (Мұхаммед Ғ.С.): "Әй елім! Өз орындарында істей беріңдер. Әрине мен де істеймін. Жақында білесіңдер" де. (39) "Қорлаушы азап кімге келеді? Үстіне тұрақты азап түсетін кім? (Жақында білесіңдер" де.) (40)

إِنَّآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ لِلنَّاسِ بِٱلْحَقِّ ۖ فَمَنِ ٱهْتَدَىٰ
فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيْهِم
بِوَكِيلٍ ﴿٤١﴾ ٱللَّهُ يَتَوَفَّى ٱلْأَنفُسَ حِينَ مَوْتِهَا وَٱلَّتِى
لَمْ تَمُتْ فِى مَنَامِهَا ۖ فَيُمْسِكُ ٱلَّتِى قَضَىٰ عَلَيْهَا ٱلْمَوْتَ
وَيُرْسِلُ ٱلْأُخْرَىٰٓ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ
لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٤٢﴾ أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُفَعَآءَ ۚ
قُلْ أَوَلَوْ كَانُوا۟ لَا يَمْلِكُونَ شَيْـًٔا وَلَا يَعْقِلُونَ ﴿٤٣﴾
قُل لِّلَّهِ ٱلشَّفَٰعَةُ جَمِيعًا ۖ لَّهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ ثُمَّ
إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٤٤﴾ وَإِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَحْدَهُ ٱشْمَأَزَّتْ
قُلُوبُ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَإِذَا ذُكِرَ ٱلَّذِينَ مِن
دُونِهِۦٓ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٥﴾ قُلِ ٱللَّهُمَّ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ عَٰلِمَ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ أَنتَ تَحْكُمُ بَيْنَ عِبَادِكَ
فِى مَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٤٦﴾ وَلَوْ أَنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟
مَا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفْتَدَوْا۟ بِهِۦ مِن سُوٓءِ ٱلْعَذَابِ
يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ وَبَدَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مَا لَمْ يَكُونُوا۟ يَحْتَسِبُونَ ﴿٤٧﴾



**(Мүхаммед Ғ.С.) расында саған Құранды адам баласы үшін шындық бойынша түсірдік. Сонда кім тура жолға түссе, өзі үшін. Ал кім адасса, ол өз зиянына. Сен оларға кепіл емессің. (41) Өлер уақытта жанды Алла алады. Сондай-ақ өлмегендердің жанын ұйқыда алады. (Сезім қабілеттері тоқтайды.) Сосын өлуіне үкім берілгендердікін тоқтатады да басқалардікін белгілі бір мерзімге дейін жібереді. Сөз жоқ, мұнда түсінетін елге ғибраттар бар. (42) Немесе олар Алладан өзгені шапағатшы етіп алды ма? (Мүхаммед Ғ.С.): "Егер олар еш нәрсеге ие болмаса да әрі еш нәрсені түсінбесе де ме?",– де. (43) (Мүхаммед Ғ.С.): "Барлық шапағат Алла үшін. Көктер мен жердің иелігі Онікі. Сонсоң Оған жаққа қайтарыласыңдар" де. (44) Бір Алла зікір етілсе, ахиретке сенбегендердің жүректері жиренеді. Ал қашан Алладан өзгелер зікір етілсе, олар қуанады. (45) (Мүхаммед Ғ.С.): "Әй көктерді және жерді жаратушы, көрнеу, көместі білуші Алла! Қайшылыққа түскен нәрселерде құлдарыңның арасына Сен төрелік етесің" де. (46) Егер біртұтас жер жүзінде болған нәрселер және онымен бірге сондай тағы залымдардікі болса еді, қиямет күнінің қатты азабынан (құтылу үшін) оны төлеуге берер еді. Олар, Алла тарапынан еш күтпеген нәрселерді көреді. (47)**

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُوا۟ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ
يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٤٨﴾ فَإِذَا مَسَّ ٱلْإِنسَـٰنَ ضُرٌّ دَعَانَا ثُمَّ إِذَا خَوَّلْنَـٰهُ
نِعْمَةً مِّنَّا قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلْمٍۭ ۚ بَلْ هِىَ فِتْنَةٌ وَلَـٰكِنَّ
أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٩﴾ قَدْ قَالَهَا ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَمَآ أَغْنَىٰ
عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٥٠﴾ فَأَصَابَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُوا۟ ۚ
وَٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مِنْ هَـٰٓؤُلَآءِ سَيُصِيبُهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُوا۟
وَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٥١﴾ أَوَلَمْ يَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ
لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَـٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٢﴾
۞ قُلْ يَـٰعِبَادِىَ ٱلَّذِينَ أَسْرَفُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوا۟ مِن
رَّحْمَةِ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَغْفِرُ ٱلذُّنُوبَ جَمِيعًا ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ
﴿٥٣﴾ وَأَنِيبُوٓا۟ إِلَىٰ رَبِّكُمْ وَأَسْلِمُوا۟ لَهُۥ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ
ٱلْعَذَابُ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ﴿٥٤﴾ وَٱتَّبِعُوٓا۟ أَحْسَنَ مَآ أُنزِلَ
إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ ٱلْعَذَابُ
بَغْتَةً وَأَنتُمْ لَا تَشْعُرُونَ ﴿٥٥﴾ أَن تَقُولَ نَفْسٌ يَـٰحَسْرَتَىٰ
عَلَىٰ مَا فَرَّطتُ فِى جَنۢبِ ٱللَّهِ وَإِن كُنتُ لَمِنَ ٱلسَّـٰخِرِينَ ﴿٥٦﴾

ربع الحزب ٤٧



Оларға істеген жамандықтары мәлім болады. Әрі олардың ажыуалаған нәрселері өздерін баурап алады. (48) Адам баласына бір қиыншылық душар болса, Бізге жалбарады. Сосын оған жанымыздан бір игілік берген сәтте: "Бұл маған білгіштігіме ғана берілді" дейді. Жоқ олай емес, ол бір сынақ. Бірақ олардың көбі түсінбейді. (49) Расында олардан бұрынғылар да соны айтқан болатын. Бірақ олардың істегендері кәдеге жарамады. (50) Соныңтан олардың кесірлері өздеріне тиеді. Сондай-ақ олардан залым болғандардың сұмдығы жедел өз бастарына жетеді. Олар Алланы осалдата алмайды. (51) Олар білмей ме? Расында Алла (Т.) кімді қаласа, оның несібесін кеңітеді де тарайтады. Сөз жоқ, осыларда сенген ел үшін өнегелер бар. (52) (Мұхаммед Ғ.С.): "Әй өздеріне зиян қылған құлдарым! Алланың рахметінен түңілмеңдер. Алла біртұтас күнәларды жарылқайды. Өйткені Ол тым жарылқаушы, төтенше мейірімді" де. (53) "Өздеріңе апат келуден бұрын Раббыларыңа қайтыңдар, Оған бой ұсыныңдар. Кейін жәрдем көре алмайсыңдар." (54) "Сендерге кенеттен, хабарсыз азап келуден бұрын өздеріңе түсірілген жақсы нәрсеге еріңдер!" (55) Біреудің: "Алла туралы кемшілік еткендігіме және мазақтаушылардан болғандығыма маған нендей өкініш" дейтін (күнді еске алыңдар.) (56)

أَوْ تَقُولَ لَوْ أَنَّ ٱللَّهَ هَدَىٰنِى لَكُنتُ مِنَ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٥٧﴾
أَوْ تَقُولَ حِينَ تَرَى ٱلْعَذَابَ لَوْ أَنَّ لِى كَرَّةً فَأَكُونَ
مِنَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٥٨﴾ بَلَىٰ قَدْ جَآءَتْكَ ءَايَٰتِى فَكَذَّبْتَ بِهَا
وَٱسْتَكْبَرْتَ وَكُنتَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٥٩﴾ وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
تَرَى ٱلَّذِينَ كَذَبُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ وُجُوهُهُم مُّسْوَدَّةٌ ۚ أَلَيْسَ فِى
جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٦٠﴾ وَيُنَجِّى ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟
بِمَفَازَتِهِمْ لَا يَمَسُّهُمُ ٱلسُّوٓءُ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦١﴾ ٱللَّهُ
خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ وَكِيلٌ ﴿٦٢﴾ لَّهُۥ مَقَالِيدُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٦٣﴾ قُلْ أَفَغَيْرَ ٱللَّهِ تَأْمُرُوٓنِّىٓ أَعْبُدُ أَيُّهَا
ٱلْجَٰهِلُونَ ﴿٦٤﴾ وَلَقَدْ أُوحِىَ إِلَيْكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكَ لَئِنْ
أَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٦٥﴾ بَلِ ٱللَّهَ
فَٱعْبُدْ وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٦٦﴾ وَمَا قَدَرُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦ
وَٱلْأَرْضُ جَمِيعًا قَبْضَتُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَٱلسَّمَٰوَٰتُ
مَطْوِيَّٰتٌۢ بِيَمِينِهِۦ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٧﴾



Немесе: "Егер Алла, мені тура жолға салса еді, әрине мен тақуалардан болар едім" (дейтүғын.) (57) Не олар азапты көрген сәтте: "Әттеген-ай! Маған қайта қайту болса еді, сонда жақсылық істеушілерден болар едім" (дейтүғын күннен сақтаныңдар.) (58) "Олай емес, расында саған аяттарымыз келді де оны жасынға шығардың. Сондай-ақ менменсіп, қарсы келгендерден болдың" (делінеді.) (59) (Мүхаммед Ғ.С.) қиямет күні Аллаға өтірік айтқандардың беттері қап-қара болғанын көресің. Менменсігендердің орны тозақ емес пе? (60) Алла (Т.) тақуаларды табысты болғандықтары себепті құтқарады. Оларға жамандық тиіспейді де олар күйзелмейді. (61) Алла (Т.) әр нәрсеге кепіл. (62) Көктер мен жердің кілттері Оның иелігінде. Алланың аяттарына қарсы келгендер, міне солар; зиянға ұшыраушылар. (63) (Мүхаммед): "Маған Алладан басқаға құлшылық қылуды бұйырасыңдар ма? Әй надандар!",- де. (64) Расында саған да сенен бұрынғыларға да: "Егер Аллаға ортақ қоссаң әлбетте ғамалың жойылып кетеді де анық зиянға ұшыраушылардан боласың" деп уахи етілді. (65) Жоқ олай емес, Аллаға ғана құлшылық қыл. Және шүкірлік етушілерден бол. (66) Олар Алланы шын мәнінде қадырлай алмады. Негізінде қиямет күні жер бүтіндей Оның уысында. Және көктерде оң қолымен бүктеледі. (Алланың құдыреті бойынша ашса; алақанында, жұмса; уысында. Б.Ж.М.) Ол олардың қосқан ортақтарынан пәк. Әрі жоғары. (67)

وَنُفِخَ فِي الصُّورِ فَصَعِقَ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَمَن فِي الْأَرْضِ إِلَّا مَن شَاءَ اللَّهُ ثُمَّ نُفِخَ فِيهِ أُخْرَىٰ فَإِذَا هُمْ قِيَامٌ يَنظُرُونَ ﴿٦٨﴾ وَأَشْرَقَتِ الْأَرْضُ بِنُورِ رَبِّهَا وَوُضِعَ الْكِتَابُ وَجِيءَ بِالنَّبِيِّينَ وَالشُّهَدَاءِ وَقُضِيَ بَيْنَهُم بِالْحَقِّ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٦٩﴾ وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٧٠﴾ وَسِيقَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِلَىٰ جَهَنَّمَ زُمَرًا حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوهَا فُتِحَتْ أَبْوَابُهَا وَقَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَا أَلَمْ يَأْتِكُمْ رُسُلٌ مِّنكُمْ يَتْلُونَ عَلَيْكُمْ آيَاتِ رَبِّكُمْ وَيُنذِرُونَكُمْ لِقَاءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَا قَالُوا بَلَىٰ وَلَٰكِنْ حَقَّتْ كَلِمَةُ الْعَذَابِ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٧١﴾ قِيلَ ادْخُلُوا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا فَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٢﴾ وَسِيقَ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ إِلَى الْجَنَّةِ زُمَرًا حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوهَا وَفُتِحَتْ أَبْوَابُهَا وَقَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَا سَلَامٌ عَلَيْكُمْ طِبْتُمْ فَادْخُلُوهَا خَالِدِينَ ﴿٧٣﴾ وَقَالُوا الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي صَدَقَنَا وَعْدَهُ وَأَوْرَثَنَا الْأَرْضَ نَتَبَوَّأُ مِنَ الْجَنَّةِ حَيْثُ نَشَاءُ فَنِعْمَ أَجْرُ الْعَامِلِينَ ﴿٧٤﴾



Сүр үрілгенде Алланың қалағанынан басқа көктердегі жан иелері, жердегі жан иелері жығылып өледі. Бірақ Алланың қалағандары қалады. (Б.Ж.М.) Сосын екінші рет сүр үріледі де сонда олар тұрған бойда қарап қалады. (Немесе не істелетіндігін күтеді. Ж.) (68) Жер жүзі Раббының нұрымен жарық болады. Кітап (ғамал дәптер ортаға) қойылады. Пайғамбарлар, куәлер келтіріледі. Олардың араларына хақиқат бойынша үкім етіледі. Олар әділітсіздікке ұшырамайды. (69) Әркімге не істегені толық төленеді. Алла олардың не істегендерін жақсы біледі. (70) Қарсы келгендер топ-топ тозаққа айдалады. Сондай-ақ оған барғандарында оның есіктері ашылады. Оларға оның күзетшілері: "Сендерге іштеріңнен, өздеріңе Раббыларыңның аяттарын оқитын және бұл күнге жолығатындықтарыңды ескертетін елшілер келмеді ме?",- дейді. Олар: "Әрине келді. Бірақ азап үкімі қарсы болушыларға шындыққа айналды" дейді. (71) Оларға: "Ішінде Мәңгі қалатын тозақтың есіктерінен кіріңдер" делінеді. Тәкаппарлардың орны нендей жаман. (72) Ал Раббыларына қарсы келуден сақсынғандар, топ-топ жаннатқа жолданады. Сондай-ақ олар оған барғанда оның есіктері ашылады. Оларға оның сақшылары: "Сендерге сәлем. Қош келдіңдер, жаннатқа мәңгі қалатын түрде кіріңдер" дейді. (73) Олар: "Бізге берген уәдесін шынға шығарған және бізді жаннаттың жеріне мұрагер еткен Аллаға барлық мақтау лайық. Жаннаттан қалағанымызша орын аламыз. Ғамал қылушылардың сыйлығы қандай жақсы" дейді. (74)

وَتَرَى ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ حَآفِّينَ مِنْ حَوْلِ ٱلْعَرْشِ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ
رَبِّهِمْ وَقُضِىَ بَيْنَهُم بِٱلْحَقِّ وَقِيلَ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧٥﴾

سُورَةُ غَافِر

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

حمٓ ﴿١﴾ تَنزِيلُ ٱلْكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْعَلِيمِ ﴿٢﴾ غَافِرِ
ٱلذَّنۢبِ وَقَابِلِ ٱلتَّوْبِ شَدِيدِ ٱلْعِقَابِ ذِى ٱلطَّوْلِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ
إِلَيْهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿٣﴾ مَا يُجَٰدِلُ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
فَلَا يَغْرُرْكَ تَقَلُّبُهُمْ فِى ٱلْبِلَٰدِ ﴿٤﴾ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ
نُوحٍ وَٱلْأَحْزَابُ مِنۢ بَعْدِهِمْ وَهَمَّتْ كُلُّ أُمَّةٍۭ بِرَسُولِهِمْ
لِيَأْخُذُوهُ وَجَٰدَلُوا۟ بِٱلْبَٰطِلِ لِيُدْحِضُوا۟ بِهِ ٱلْحَقَّ فَأَخَذْتُهُمْ
فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ﴿٥﴾ وَكَذَٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى
ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَنَّهُمْ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ﴿٦﴾ ٱلَّذِينَ يَحْمِلُونَ ٱلْعَرْشَ
وَمَنْ حَوْلَهُۥ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَيُؤْمِنُونَ بِهِۦ وَيَسْتَغْفِرُونَ
لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ رَبَّنَا وَسِعْتَ كُلَّ شَىْءٍ رَّحْمَةً وَعِلْمًا
فَٱغْفِرْ لِلَّذِينَ تَابُوا۟ وَٱتَّبَعُوا۟ سَبِيلَكَ وَقِهِمْ عَذَابَ ٱلْجَحِيمِ ﴿٧﴾

الحزب ٤٧



(Мұхаммед Ғ.С.) періштелерді ғаршының айналасында Раббыларын дәріптеген түрде көресің. Олардың арасында хақиқат бойынша үкім етіледі. Барлық мақтау бүкіл әлемнің Раббына лайық делінеді. (75)

## 40-ҒАФЫР СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Сексен бес аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Ұғымын Алла (Т.) біледі. (1) Кітаптың түсірілуі, өте үстем, аса білуші Алла тарапынан. (2) Күнәны жарылқаушы, тәубені қабыл етуші, азабы да қатты және кеңшілік иесі. Одан басқа ешбір тәңір жоқ. Әрі қайтар орын Сол жақ. (3) Алланың аяттары турасында қарсы болғандар ғана тартысады. (Мұхаммед Ғ.С.) сені, олардың мемлекеттерде кезіп жүрулері алдамасын. (3-С. 196-А.) (4) Олардан бұрында Нұх (Ғ.С.) тың елі әрі одан кейінгі топтар да жасынға шығарған болатын. Әр үммет өз елшілерін қолға алуға бел байлады. Сондай-ақ хақиқатты бос нәрселер арқылы құлатуға тырысты. Сондықтан оларды қолға алдым. Жазаландыруым қалай екен? (5) Осылайша қарсы болушыларға байланысты Раббыңның сөзі шындыққа айналды. Сөз жоқ, олар тозақтық. (6) Сондай ғаршыны көтерген және оның маңындағы періштелер, Раббыларын мақтаумен дәріптейді, Оған сенеді. Сондай-ақ иман келтіргендер үшін: "Раббымыз! Мәрхаметің, білімің әр нәрсені сидырып, ішіне алған. Сондықтан тәубе етіп, жолыңа түскендерді жарылқа! Әрі оларды тозақтан сақтай көр!",- (деп тілейді.) (Ғаршыны көтеруден мақсат; қорғау, басқаруға міндеттендірілген періштелер: Олар сап-сап болып, Алланың бірлігін, ұлықтығын баян етіп, дәріптей құлшылық қыла отырып Мұсылмандар үшін де хайыр дұға етеді. Б.Ж.М.К.Р.) (7)

رَبَّنَا وَأَدْخِلْهُمْ جَنَّٰتِ عَدْنٍ ٱلَّتِى وَعَدتَّهُمْ وَمَن صَلَحَ
مِنْ ءَابَآئِهِمْ وَأَزْوَٰجِهِمْ وَذُرِّيَّٰتِهِمْ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ
ٱلْحَكِيمُ ﴿٨﴾ وَقِهِمُ ٱلسَّيِّـَٔاتِ وَمَن تَقِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ
يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمْتَهُۥ وَذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٩﴾ إِنَّ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُنَادَوْنَ لَمَقْتُ ٱللَّهِ أَكْبَرُ مِن مَّقْتِكُمْ
أَنفُسَكُمْ إِذْ تُدْعَوْنَ إِلَى ٱلْإِيمَٰنِ فَتَكْفُرُونَ ﴿١٠﴾
قَالُوا۟ رَبَّنَآ أَمَتَّنَا ٱثْنَتَيْنِ وَأَحْيَيْتَنَا ٱثْنَتَيْنِ فَٱعْتَرَفْنَا بِذُنُوبِنَا
فَهَلْ إِلَىٰ خُرُوجٍ مِّن سَبِيلٍ ﴿١١﴾ ذَٰلِكُم بِأَنَّهُۥٓ إِذَا دُعِىَ
ٱللَّهُ وَحْدَهُۥ كَفَرْتُمْ وَإِن يُشْرَكْ بِهِۦ تُؤْمِنُوا۟ فَٱلْحُكْمُ لِلَّهِ
ٱلْعَلِىِّ ٱلْكَبِيرِ ﴿١٢﴾ هُوَ ٱلَّذِى يُرِيكُمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُنَزِّلُ
لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ رِزْقًا وَمَا يَتَذَكَّرُ إِلَّا مَن يُنِيبُ ﴿١٣﴾
فَٱدْعُوا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿١٤﴾
رَفِيعُ ٱلدَّرَجَٰتِ ذُو ٱلْعَرْشِ يُلْقِى ٱلرُّوحَ مِنْ أَمْرِهِۦ عَلَىٰ مَن
يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ لِيُنذِرَ يَوْمَ ٱلتَّلَاقِ ﴿١٥﴾ يَوْمَ هُم بَٰرِزُونَ لَا يَخْفَىٰ
عَلَى ٱللَّهِ مِنْهُمْ شَىْءٌ لِّمَنِ ٱلْمُلْكُ ٱلْيَوْمَ لِلَّهِ ٱلْوَٰحِدِ ٱلْقَهَّارِ ﴿١٦﴾



"Раббымыз! Оларды әрі аталарынан, жұбайларынан және ұрпақтарынан кім түзу болса, оларды өзің уәде еткен Ғадын жаннаттарына кіргізе көр. Күдіксіз Сен өзің тым үстем, аса данасың..." (8) "Оларды жамандықтардан қорға. Ол күні кімді жамандықтан қорғасаң, сөз жоқ, оны мәрхаметіңе бөлеген боласың. Міне сол, зор қолы жеткендік." (9) Расында сондай қарсы болғандарға (қиямет күні): "Алланың ашуы, сендердің өз ашуларыңнан зорырақ. Өйткені, сендер иманға шақырылған кезде, қарсы болдыңдар" деп дабысталады. (10) Олар: "Раббымыз! Бізді екі рет тірілтіп екі рет өлтірдің. Енді күнәларымызға мойындадық. Ал енді бізге шығар жол бар ма?",- дейді. (2-С. 28-А.) (11) Оларға: "Бір ғана Аллаға шақырылғанда қарсы шықтыңдар да ал Оған ортақ қосылса, сенетін едіңдер. Ал енді үкім өте жоғары, аса ұлы Аллаға тән" (делінеді) (12) Ол сондай Алла, сендерге дәлелдерін көрсетті. Тағы сендерге көктен несібе түсірді. Бірақ бой ұсынған кісі ғана үгіт алады. (13) Егер қарсы болғандар, жек көрсе де дінді өзіне ғана арнап, нағыз Аллаға жалбарыңдар. (14) Ол, дәрежелерді көтеруші, ғаршының иесі. Жолығатын күнді ескерту үшін құлдарынан кімді қаласа, өз бұйрығымен уахи түсіреді. (Бұл жердегі "Рұх"; уахи мағнасында. Б.Ж.М.) (15) Ол күні; олар, көрнеуге шығарылады. Олардан ешбір нәрсе Аллаға жасырын болмайды. "Бүгін патшалық кімдікі? Тек қана жалғыз, тым өктем Алланікі" (делінеді.) (16)

ٱلْيَوْمَ تُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ ۚ لَا ظُلْمَ ٱلْيَوْمَ ۚ إِنَّ
ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿١٧﴾ وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ ٱلْـَٔازِفَةِ إِذِ ٱلْقُلُوبُ
لَدَى ٱلْحَنَاجِرِ كَـٰظِمِينَ ۚ مَا لِلظَّـٰلِمِينَ مِنْ حَمِيمٍ وَلَا شَفِيعٍ
يُطَاعُ ﴿١٨﴾ يَعْلَمُ خَآئِنَةَ ٱلْأَعْيُنِ وَمَا تُخْفِى ٱلصُّدُورُ ﴿١٩﴾
وَٱللَّهُ يَقْضِى بِٱلْحَقِّ ۖ وَٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَقْضُونَ
بِشَىْءٍ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ﴿٢٠﴾ ۞ أَوَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى
ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَـٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ كَانُوا۟ مِن قَبْلِهِمْ ۚ
كَانُوا۟ هُمْ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَءَاثَارًا فِى ٱلْأَرْضِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ
بِذُنُوبِهِمْ وَمَا كَانَ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٍ ﴿٢١﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ
كَانَت تَّأْتِيهِمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَـٰتِ فَكَفَرُوا۟ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ ۚ إِنَّهُۥ
قَوِىٌّ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٢٢﴾ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَـٰتِنَا
وَسُلْطَـٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٢٣﴾ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَهَـٰمَـٰنَ وَقَـٰرُونَ
فَقَالُوا۟ سَـٰحِرٌ كَذَّابٌ ﴿٢٤﴾ فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلْحَقِّ مِنْ
عِندِنَا قَالُوا۟ ٱقْتُلُوٓا۟ أَبْنَآءَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ وَٱسْتَحْيُوا۟
نِسَآءَهُمْ ۚ وَمَا كَيْدُ ٱلْكَـٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَـٰلٍ ﴿٢٥﴾

Бүгін әркім істегені бойынша жазаланады. Бүгін зұлымдық болмайды. Күдіксіз Алла (Т.) тез есеп көруші. (17) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға жақындаған қиямет күнін ескерт. Сол уақытта, жүректер жұтқыншаққа келіп, қылғынып, лоқсушылар болады. Залымдар үшін бір дос та ықпалды болушы да болмайды. (18) Алла көздердің қиянатын және көкіректердегі құпияны біледі. (19) Алла (Т.) туралық бойынша үкім береді. Олардың Алладан өзге жалбарынғандары, еш нәрсеге үкім бере алмайды. Күдіксіз Алла (Т.) толық естуші, тым қырағы. (20) Олар жер жүзінде кезіп, өздерінен бұрынғы, тағы күшті әрі жер жүзінде көп деректер қалдырғандардың сондарының қалай болғанын көрмей ме? Сонда Алла, оларды күнәлары себепті қолға алған. Сондай-ақ оларды Алладан қорғаушы жоқ. (21) Осылар, расында өздеріне ашық белгілермен келген елшілеріне қарсы келулерінің салдарынан; Алла, оларды қолға алды. Өйткені Ол, тым күшті, азабы өте қатты. (22) Расында Мұса (Ғ.С.) ны мұғжизаларымыз әрі ашық дәлелмен жібердік. (23) Перғауын, Һаман және Қарұнға жібердік. Олар: "Өтірікші жадыгер" деді. (24) (Мұса Ғ.С.) оларға жанымыздан шындық келтірген кезде: "Онымен бірге иман келтіргендердің ұлдарын өлтіріңдер, әйелдерін тірі қойыңдар" деді. Бірақ кәпірлердің әдістері мүлде зая болар. (25)

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ذَرُونِيٓ أَقْتُلْ مُوسَىٰ وَلْيَدْعُ رَبَّهُۥٓ إِنِّيٓ أَخَافُ
أَن يُبَدِّلَ دِينَكُمْ أَوْ أَن يُظْهِرَ فِي ٱلْأَرْضِ ٱلْفَسَادَ ﴿٢٦﴾
وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِنِّي عُذْتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُم مِّن كُلِّ مُتَكَبِّرٍ
لَّا يُؤْمِنُ بِيَوْمِ ٱلْحِسَابِ ﴿٢٧﴾ وَقَالَ رَجُلٌ مُّؤْمِنٌ مِّنْ ءَالِ
فِرْعَوْنَ يَكْتُمُ إِيمَٰنَهُۥٓ أَتَقْتُلُونَ رَجُلًا أَن يَقُولَ رَبِّيَ
ٱللَّهُ وَقَدْ جَآءَكُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ مِن رَّبِّكُمْ وَإِن يَكُ كَٰذِبًا
فَعَلَيْهِ كَذِبُهُۥ وَإِن يَكُ صَادِقًا يُصِبْكُم بَعْضُ ٱلَّذِي
يَعِدُكُمْ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِي مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ كَذَّابٌ ﴿٢٨﴾ يَٰقَوْمِ
لَكُمُ ٱلْمُلْكُ ٱلْيَوْمَ ظَٰهِرِينَ فِي ٱلْأَرْضِ فَمَن يَنصُرُنَا مِنۢ
بَأْسِ ٱللَّهِ إِن جَآءَنَا قَالَ فِرْعَوْنُ مَآ أُرِيكُمْ إِلَّا مَآ أَرَىٰ وَمَآ
أَهْدِيكُمْ إِلَّا سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ﴿٢٩﴾ وَقَالَ ٱلَّذِيٓ ءَامَنَ يَٰقَوْمِ إِنِّيٓ
أَخَافُ عَلَيْكُم مِّثْلَ يَوْمِ ٱلْأَحْزَابِ ﴿٣٠﴾ مِثْلَ دَأْبِ قَوْمِ نُوحٍ
وَعَادٍ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعْدِهِمْ وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعِبَادِ ﴿٣١﴾
وَيَٰقَوْمِ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ يَوْمَ ٱلتَّنَادِ ﴿٣٢﴾ يَوْمَ تُوَلُّونَ مُدْبِرِينَ
مَا لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِنْ عَاصِمٍ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٣٣﴾



Перғауын: "Мені қоя беріңдер, Мұсаны өлтірейін. Ол, Раббына жалбарынсын. Расында мен оның, діндеріңді өзгертуінен немесе жер жүзінде бір бұзақылық шығаруынан қорқамын" деді. (26) Мұса (Ғ.С.): "Мен, есеп күніне сенбеген әр текаппардан, менің де Раббым, сендердің де Раббыларыңа сиындым" деді. (27) Перғауын семьясынан иманын жасырған бір мүмін: "Раббым Алла,деген кісіні өлтірмеңдер. Расында ол, сендерге Раббыларыңнан мұғжизалармен келді. Егер өтірікші болса, өтірігі өзіне, ал егер шыншыл болса, сендерді қорқытқан апаттың кейі бастарыңа келер. Расында Алла, шектен шыққан суайт біреуді тура жолға салмайды" деді. (28) "Әй елім! Бүгін патшалық сендердікі. Бұл жерде өктемсіңдер. Ал егер (Алланың ашуы) бізге келсе, сонда бізді Алланың апатынан кім қорғайды?",- деді. Перғауын: "Мен сендерге өз көзқарасымды ғана айтамын. Сондай-ақ сендерді тура жолға ғана саламын" деді. (29) Иман келтірген кісі: "Әй елім! Расында мен сендерге (өткен) топтардың күні сияқты күн (келуі) нен қорқамын" деді. (30) "Айталық: Нұх (Ғ.С.) елінің, Ғад, Сәмүд және олардан кейінгілердің әдеттері тәрізді. Алла (Т.) құлдарына зұлымдық қаламайды!" (31) "Әй елім! Расында мен, сендерге келетін ойбайласу күнінен қорқамын!" (32) "Сол күні арттарыңа бұрылып қашасыңдар. Сендерді Алладан қорғаушы болмайды. Алла кімді адастырса, оған тура жол көрсетуші болмайды." (33)

وَلَقَدْ جَآءَكُمْ يُوسُفُ مِن قَبْلُ بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَمَا زِلْتُمْ فِى شَكٍّ
مِّمَّا جَآءَكُم بِهِۦ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا هَلَكَ قُلْتُمْ لَن يَبْعَثَ ٱللَّهُ
مِنۢ بَعْدِهِۦ رَسُولًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ
مُّرْتَابٌ ﴿٣٤﴾ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيْرِ سُلْطَٰنٍ
أَتَىٰهُمْ ۖ كَبُرَ مَقْتًا عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ كَذَٰلِكَ
يَطْبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ قَلْبِ مُتَكَبِّرٍ جَبَّارٍ ﴿٣٥﴾ وَقَالَ فِرْعَوْنُ
يَٰهَٰمَٰنُ ٱبْنِ لِى صَرْحًا لَّعَلِّىٓ أَبْلُغُ ٱلْأَسْبَٰبَ ﴿٣٦﴾ أَسْبَٰبَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ فَأَطَّلِعَ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ مُوسَىٰ وَإِنِّى لَأَظُنُّهُۥ كَٰذِبًا ۚ
وَكَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِفِرْعَوْنَ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَصُدَّ عَنِ ٱلسَّبِيلِ ۚ
وَمَا كَيْدُ فِرْعَوْنَ إِلَّا فِى تَبَابٍ ﴿٣٧﴾ وَقَالَ ٱلَّذِىٓ
ءَامَنَ يَٰقَوْمِ ٱتَّبِعُونِ أَهْدِكُمْ سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ﴿٣٨﴾
يَٰقَوْمِ إِنَّمَا هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا مَتَٰعٌ وَإِنَّ ٱلْءَاخِرَةَ هِىَ
دَارُ ٱلْقَرَارِ ﴿٣٩﴾ مَنْ عَمِلَ سَيِّئَةً فَلَا يُجْزَىٰٓ إِلَّا مِثْلَهَا ۖ
وَمَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ
فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ يُرْزَقُونَ فِيهَا بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٤٠﴾



"Расында Мүса (Ғ.С.) дан бұрын Юсып (Ғ.С.) сендерге дәлелдермен келген еді. Алайда сендерге келтірген нәрседен үнемі күдікте едіңдер. Ақыр Юсып (Ғ.С.) қайтыс болғанда: "Алла одан кейін ешбір елші жібермейді" деген едіңдер. Осылайша Алла, шектен шығушы, күдіктенуші кісіні адастырады." (34) "Олар, өздеріне келген ешбір дәлел болмаса да, Алланың аяттары жайында тартысады. Бұл Алланың қасында да мүміндердің қасында да зор кейіс. Өстіп Алла, әрбір тәкаппар, зорлықшылдардың жүрегіне мөр басады. (Бітейді.)" (35) Перғауын: "Әй Һаман! Маған бір мұнара жаса. Бәлкім жолдарға жетермін" дейді. (36) "Көктердің жолдарына жетіп, Мұсаның Тәңірін байқаймын. Расында мен оны өтірікші деп ойлаймын." Осылайша Перғауынға жаман істері көркем көрсетіліп, жолдан тосылды. Перғауынның тәсілдері, мүлде жойылуда. (37) Иман келтірген кісі: "Әй елім! Маған ілесіңдер. Сендерді тура жолға саламын" деді. (38) "Әй елім! Шын мәнінде бұл дүние тіршілігі, уақытша пайдалану. Сөзсіз ахирет, ол; тұрақты жұрт." (39) "Әлде кім бір жамандық істесе, сонда ол, соның өзіндей ғана жаза көреді. Ал және ер, әйел кімде-кім сенген түрде ізгі іс істесе, ал міне солар; жаннатқа кіреді. Сондай-ақ олар онда есепсіз ризыққа бөленеді." (40)

الحزب ٤٨

۞ وَيَٰقَوْمِ مَا لِيٓ أَدْعُوكُمْ إِلَى ٱلنَّجَوٰةِ وَتَدْعُونَنِيٓ إِلَى
ٱلنَّارِ ﴿٤١﴾ تَدْعُونَنِي لِأَكْفُرَ بِٱللَّهِ وَأُشْرِكَ بِهِۦ مَا لَيْسَ
لِي بِهِۦ عِلْمٌ وَأَنَا۠ أَدْعُوكُمْ إِلَى ٱلْعَزِيزِ ٱلْغَفَّٰرِ ﴿٤٢﴾ لَا جَرَمَ
أَنَّمَا تَدْعُونَنِيٓ إِلَيْهِ لَيْسَ لَهُۥ دَعْوَةٌ فِي ٱلدُّنْيَا وَلَا فِي ٱلْءَاخِرَةِ
وَأَنَّ مَرَدَّنَآ إِلَى ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلْمُسْرِفِينَ هُمْ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ
﴿٤٣﴾ فَسَتَذْكُرُونَ مَآ أَقُولُ لَكُمْ وَأُفَوِّضُ أَمْرِيٓ إِلَى
ٱللَّهِ إِنَّ ٱللَّهَ بَصِيرٌۢ بِٱلْعِبَادِ ﴿٤٤﴾ فَوَقَىٰهُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِ
مَا مَكَرُوا۟ وَحَاقَ بِـَٔالِ فِرْعَوْنَ سُوٓءُ ٱلْعَذَابِ ﴿٤٥﴾ ٱلنَّارُ
يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا غُدُوًّا وَعَشِيًّا وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ أَدْخِلُوٓا۟
ءَالَ فِرْعَوْنَ أَشَدَّ ٱلْعَذَابِ ﴿٤٦﴾ وَإِذْ يَتَحَآجُّونَ فِي
ٱلنَّارِ فَيَقُولُ ٱلضُّعَفَٰٓؤُا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا
لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ أَنتُم مُّغْنُونَ عَنَّا نَصِيبًا مِّنَ ٱلنَّارِ
﴿٤٧﴾ قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُلٌّ فِيهَآ إِنَّ ٱللَّهَ
قَدْ حَكَمَ بَيْنَ ٱلْعِبَادِ ﴿٤٨﴾ وَقَالَ ٱلَّذِينَ فِي ٱلنَّارِ لِخَزَنَةِ
جَهَنَّمَ ٱدْعُوا۟ رَبَّكُمْ يُخَفِّفْ عَنَّا يَوْمًا مِّنَ ٱلْعَذَابِ ﴿٤٩﴾



"Әй елім! Маған не болды? Мен сендерді құтылуға шақырамын. Сендер мені тозаққа шақырасыңдар." (41) "Әрі сендер мені Аллаға қарсы болуға сондай-ақ білмеген нәрсені Оған ортақ қосуға да шақырасыңдар. Мен, сендерді өте үстем, аса жарылқаушы Аллаға шақырамын..." (42) "Күдік жоқ, шын мәнінде сендердің мені шақырған нәрселерің, дүниеде де ахиретте де шақыруға лайық емес. (Немесе олар шақыру күшіне ие емес.) Сөзсіз бәріміздің қайтар жеріміз Алла жақ. Расында шектен шығушылар, олар тозақтық." (43) "Таяуда менің айтқанымды түсінесіңдер. Мен ісімді Аллаға тапсырамын. Күдіксіз Алла, құлдарын толық көруші" деді. (44) Енді Алла, оны, олар жасаған сұмдықтарынан қорғады. Перғауындықтарды сүркей азап баурап алды. (Дүниеде суға батты. Ахиретте тозаққа кіреді. Ж.) (45) Олар ертелі-кеш отқа ұсынылады. Қиямет-қайым болған күні: "Перғауындықтарды азаптың ең қаттысына кіргізіңдер." (46) Сол уақытта олар тозақта керкілдеседі. Нашарлары, паңсығандарына: "Расында біз сендерге ерген едік. Ал енді сендер, бізден оттың бір бөлімін кетіре аласыңдар ма?",- дейді. (47) Паңсығандары: "Расында бәріміз тозақтамыз. Күдіксіз Алла, құлдарының арасына үкім беріп қойған" дейді. (48) Оттағылар, тозақтың сақшысына: "Раббыларыңнан тілеңдер. Азабымыздан бір күн жеңілтсін" дейді. (49)

قَالُوٓا أَوَلَمْ تَكُ تَأْتِيكُمْ رُسُلُكُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ قَالُوا
بَلَىٰ قَالُوا فَٱدْعُوا وَمَا دُعَٰٓؤُا ٱلْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ
﴿٥٠﴾ إِنَّا لَنَنصُرُ رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا
وَيَوْمَ يَقُومُ ٱلْأَشْهَٰدُ ﴿٥١﴾ يَوْمَ لَا يَنفَعُ ٱلظَّٰلِمِينَ مَعْذِرَتُهُمْ
وَلَهُمُ ٱللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ﴿٥٢﴾ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى
ٱلْهُدَىٰ وَأَوْرَثْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْكِتَٰبَ ﴿٥٣﴾ هُدًى
وَذِكْرَىٰ لِأُولِى ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٥٤﴾ فَٱصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ
حَقٌّ وَٱسْتَغْفِرْ لِذَنۢبِكَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ بِٱلْعَشِىِّ
وَٱلْإِبْكَٰرِ ﴿٥٥﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ
ٱللَّهِ بِغَيْرِ سُلْطَٰنٍ أَتَىٰهُمْ إِن فِى صُدُورِهِمْ إِلَّا كِبْرٌ
مَّا هُم بِبَٰلِغِيهِ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ
ٱلْبَصِيرُ ﴿٥٦﴾ لَخَلْقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ أَكْبَرُ مِنْ
خَلْقِ ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٧﴾
وَمَا يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا
ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَلَا ٱلْمُسِىٓءُ قَلِيلًا مَّا تَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٨﴾



(Тозақ сақшылары): "Сендерге елшілерің мұғжизалармен келмеді ме?",– дейді. Олар: "Әрине!",– дейді. (Сақшылар): "Ендеше жалбарыныңдар, кәпірлердің тілегі мүлде зая кетуде" дейді. (50) Расында елшілерімізге иман келтіргендерге дүние тіршілігінде де куәлікке тұратын (қиямет) күні де әлбетте жәрдем етеміз. (51) Ол күні залымдардың желеулері кәдеге аспайды. Оларға қарғыс болады. Және жұрттың жаманы да солардікі. (52) Расында Мұса (Ғ.С.) ға тура жол беріп, Израил ұрпақтарын Тәуратқа мұрагер қылдық. (53) Ақыл иелеріне тура жол әрі үгіт. (54) (Мұхаммед Ғ.С.) ендеше сабыр ет. Шын мәнінде Алланың уәдесі хақ. Ертелі-кеш күнәңның жарылқануын тіле. Раббыңды дәріптеп, мақта. (48-С. 2-А.) (55) Алланың аяттарына байланысты өздеріне бір дәлел келмесе де тартысқандардың көкіректерінде өздері әсте жете алмайтын бір менмендік бар. Енді Аллаға сиын. Күдіксіз Ол, толық естуші, аса қырағы. (56) Әлбетте көктер мен жерді жарату, адамдарды жаратудан зор. Бірақ адамдардың көбі түсінбейді. (57) Соқыр мен көруші тең емес. Сондай-ақ иман келтіріп, ізгі іс істегендер мен жамандық істеушілер де тең емес. Аз ғана түсінесіңдер. (58)

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ لَءَاتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ
لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٥٩﴾ وَقَالَ رَبُّكُمُ ٱدْعُونِىٓ أَسْتَجِبْ لَكُمْ
إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِى سَيَدْخُلُونَ جَهَنَّمَ
دَاخِرِينَ ﴿٦٠﴾ ٱللَّهُ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ لِتَسْكُنُوا۟
فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ
وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٦١﴾ ذَٰلِكُمُ
ٱللَّهُ رَبُّكُمْ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ
﴿٦٢﴾ كَذَٰلِكَ يُؤْفَكُ ٱلَّذِينَ كَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ يَجْحَدُونَ
﴿٦٣﴾ ٱللَّهُ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ قَرَارًا وَٱلسَّمَآءَ
بِنَآءً وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ صُوَرَكُمْ وَرَزَقَكُم مِّنَ
ٱلطَّيِّبَٰتِ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ ۖ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ
ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦٤﴾ هُوَ ٱلْحَىُّ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱدْعُوهُ
مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ ۗ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦٥﴾ ۞ قُلْ
إِنِّى نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَمَّا جَآءَنِىَ
ٱلْبَيِّنَٰتُ مِن رَّبِّى وَأُمِرْتُ أَنْ أُسْلِمَ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦٦﴾

ربع الحزب ٤٨



Расында қиямет сағаты келеді. Онда шәк жоқ. Бірақ адамдардың көбі сенбейді. (59) Раббыларың: "Маған жалбарыңдар! Тілектеріңді қабылдаймын. Расында Маған құлшылық қылудан паңсығандар, олар қор болып, тозаққа кіреді" дейді. (60) Ол сондай Алла, сендерге түнді тынығу, күндізді көру үшін жаратты. Күдіксіз Алла, тым кеңшілік иесі. Бірақ адамдардың көбі шүкірлік қылмайды. (61) Міне осы Алла Раббыларың. Әр нәрсені жаратушы; Одан басқа ешбір тәңір жоқ. Қайтып адастырыласыңдар? (62) Осылайша Алланың аяттарына қарсы келгендер адастырылады. (63) Ол Алла сендерге жерді тұрақ, көкті күмбез қылды. Сондай–ақ сендерді бейнелегенде көркем бейнеледі. Және де таза нәрселерден көрек берді. Міне осы Алла, Раббыларың. Төтенше ұлы Алла, бүкіл әлемнің Раббы. (64) Ол тірі Алладан басқа ешбір тәңір жоқ. Ендеше дінді Оған арнап, нағыз ынтамен өзіне жалбарыныңдар. Барлық мақтау бүкіл әлемнің Раббына лайық. (65) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Маған Раббымнан ашық дәлелдер келген заман; сендердің Алладан өзге жалбарынғандарыңа құлшылық қылуыма тыйым салындым. Сондай–ақ әлемдердің Раббына бой ұсынуға бұйырылдым" де. (66)

هُوَ الَّذِي خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ يُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوا أَشُدَّكُمْ ثُمَّ لِتَكُونُوا شُيُوخًا وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ مِن قَبْلُ وَلِتَبْلُغُوا أَجَلًا مُّسَمًّى وَلَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٦٧﴾ هُوَ الَّذِي يُحْيِي وَيُمِيتُ فَإِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿٦٨﴾ أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ يُجَادِلُونَ فِي آيَاتِ اللَّهِ أَنَّىٰ يُصْرَفُونَ ﴿٦٩﴾ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِالْكِتَابِ وَبِمَا أَرْسَلْنَا بِهِ رُسُلَنَا فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٧٠﴾ إِذِ الْأَغْلَالُ فِي أَعْنَاقِهِمْ وَالسَّلَاسِلُ يُسْحَبُونَ ﴿٧١﴾ فِي الْحَمِيمِ ثُمَّ فِي النَّارِ يُسْجَرُونَ ﴿٧٢﴾ ثُمَّ قِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تُشْرِكُونَ ﴿٧٣﴾ مِن دُونِ اللَّهِ قَالُوا ضَلُّوا عَنَّا بَل لَّمْ نَكُن نَّدْعُو مِن قَبْلُ شَيْئًا كَذَٰلِكَ يُضِلُّ اللَّهُ الْكَافِرِينَ ﴿٧٤﴾ ذَٰلِكُم بِمَا كُنتُمْ تَفْرَحُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَبِمَا كُنتُمْ تَمْرَحُونَ ﴿٧٥﴾ ادْخُلُوا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا فَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٦﴾ فَاصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ فَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٧٧﴾



Сондай Алла сендерді топырақтан, сосын мәниден, сосын ұйыған қаннан жаратып, кейін бөбек қып шығарып, соңыра ержеткізіп, кәртейтеді. Кейбіреулеріңді (ержетуден) бұрын өлтіреді. Кейбірің белгілі мерзімге жетесіңдер. Әрине ойланарсыңдар. (67) Ол сондай Алла, тірілтеді әрі өлтіреді. Қашан бір істі бұйырғысы келсе, шын мәнінде оған: "Бол" дейді. Сонда ол бола қалады. (68) (Мұхаммед Ғ.С.) Алланың аяттары турасында тартысқандарды көрмейсің бе? Қалайша айналдырылады? (69) Сондай осы Кітапты, елшілерімізге жібергендерімізді жасынға шығарғандар, олар жедел біледі. (70) Сол уақытта олардың мойындарында ажырғылар, боғаулар болған түрде сүйреледі. (71) Қайнап тұрған суда болып, сосын отқа жағылады. (72) Сосын оларға: "Алладан өзге ортақ қосқан нәрселерің қайда?",- делінеді. (73) олар: "(Өзгелер) бізден ғайып болды. Бәлкім біз бұрын еш нәрсеге шоқынбаушы едік" дейді. Алла кәпірлерді өстіп тентіретеді. (74) "Бұл сендердің жер жүзінде орынсыз мәз болып, масайрауларыңның салдарынан." (75) Оларға: "Ішінде мәңгі қалатын тозақтың есігінен кіріңдер. тәкаппарлардың орны нендей жаман!" (76) (Мұхаммед Ғ.С.) енді сабыр ет. Алланың уәдесі хақ. Ал енді мейлі оларға еткен уәдеміздің кейбірін саған көрсетсек те(көзің тірісінде болса да) немесе саған өлім берсек те (бұрын қайтыс болсаң да) олар Біз жаққа қайтарылады. (77)

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّن قَبْلِكَ مِنْهُم مَّن قَصَصْنَا عَلَيْكَ
وَمِنْهُم مَّن لَّمْ نَقْصُصْ عَلَيْكَ ۗ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَن يَأْتِيَ
بِآيَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ فَإِذَا جَاءَ أَمْرُ اللَّهِ قُضِيَ بِالْحَقِّ وَخَسِرَ
هُنَالِكَ الْمُبْطِلُونَ ﴿٧٨﴾ اللَّهُ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَنْعَامَ
لِتَرْكَبُوا مِنْهَا وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٧٩﴾ وَلَكُمْ فِيهَا
مَنَافِعُ وَلِتَبْلُغُوا عَلَيْهَا حَاجَةً فِي صُدُورِكُمْ وَعَلَيْهَا وَعَلَى
الْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ﴿٨٠﴾ وَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ فَأَيَّ آيَاتِ
اللَّهِ تُنكِرُونَ ﴿٨١﴾ أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوا أَكْثَرَ مِنْهُمْ وَأَشَدَّ
قُوَّةً وَآثَارًا فِي الْأَرْضِ فَمَا أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَكْسِبُونَ
﴿٨٢﴾ فَلَمَّا جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ فَرِحُوا بِمَا عِندَهُم
مِّنَ الْعِلْمِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٨٣﴾ فَلَمَّا
رَأَوْا بَأْسَنَا قَالُوا آمَنَّا بِاللَّهِ وَحْدَهُ وَكَفَرْنَا بِمَا كُنَّا بِهِ
مُشْرِكِينَ ﴿٨٤﴾ فَلَمْ يَكُ يَنفَعُهُمْ إِيمَانُهُمْ لَمَّا رَأَوْا بَأْسَنَا ۖ سُنَّتَ
اللَّهِ الَّتِي قَدْ خَلَتْ فِي عِبَادِهِ ۖ وَخَسِرَ هُنَالِكَ الْكَافِرُونَ ﴿٨٥﴾



Расында сенен бұрында елшілер жібердік. Олардың кейбірін саған баян еттік те кейбірін баян етпедік. Ешбір елші Алланың рұхсаты болмайынша бір мұғжиза келтіре алмайды. Қашан Алланың әмірі келсе, хақиқат бойынша үкім етіледі. Бұл жерде бұзақылар зиянға ұшырайды. (78) Ол сондай Алла, Сендер үшін малдарды жаратты. Кейбірін мінесіңдер де кейбірін жейсіңдер. (79) Оларда сендерге түрлі пайдалар бар. Олардың үстінде көңілдеріңдегі хажетті жерге жетулерің үшін; оларға мініп және кемеде тасымалданасыңдар. (80) Алла сендерге белгілерін көрсетеді. Ал сонда Алланың қайсы белгілеріне қарсы келесіңдер? (81) Олар жер жүзінде кезбеді ме? Сонда өздерінен бұрынғылардың соңының не болғанын көрер еді. Олар, бұлардан көп және күшті әрі жер жүзінде қалдырған деректері мықты еді. Сонда да табыстары олардың істеріне жарамады. (82) Өйткені оларға, елшілері, мұғжизалармен келгенде, өз қастарындағы білімге мардамсыды да ажыуалаған нәрселері бастарына жетті. (83) Ал енді азабымызды көргенде: "Жалғыз ғана Аллаға сендік. Сондай-ақ Оған ортақ қосқан нәрселерімізге қарсы келдік" дейді. (84) Бірақ, азабымызды көргендегі сенімдері оларға пайда бермейді. Өйткені, Алланың құлдарына байланысты болып, келе жатқан жолы осы. Бұл жерде кәпірлер зиян көреді. (85)

سُورَةُ فُصِّلَتْ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

حم ﴿١﴾ تَنزِيلٌ مِّنَ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿٢﴾ كِتَابٌ فُصِّلَتْ
آيَاتُهُ قُرْآنًا عَرَبِيًّا لِّقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٣﴾ بَشِيرًا وَنَذِيرًا فَأَعْرَضَ
أَكْثَرُهُمْ فَهُمْ لَا يَسْمَعُونَ ﴿٤﴾ وَقَالُوا قُلُوبُنَا فِي أَكِنَّةٍ
مِّمَّا تَدْعُونَا إِلَيْهِ وَفِي آذَانِنَا وَقْرٌ وَمِن بَيْنِنَا وَبَيْنِكَ حِجَابٌ
فَاعْمَلْ إِنَّنَا عَامِلُونَ ﴿٥﴾ قُلْ إِنَّمَا أَنَا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰ إِلَيَّ
أَنَّمَا إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ فَاسْتَقِيمُوا إِلَيْهِ وَاسْتَغْفِرُوهُ وَوَيْلٌ
لِّلْمُشْرِكِينَ ﴿٦﴾ الَّذِينَ لَا يُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَهُم بِالْآخِرَةِ
هُمْ كَافِرُونَ ﴿٧﴾ إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُمْ
أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٨﴾ ۞ قُلْ أَئِنَّكُمْ لَتَكْفُرُونَ بِالَّذِي خَلَقَ
الْأَرْضَ فِي يَوْمَيْنِ وَتَجْعَلُونَ لَهُ أَندَادًا ذَٰلِكَ رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٩﴾
وَجَعَلَ فِيهَا رَوَاسِيَ مِن فَوْقِهَا وَبَارَكَ فِيهَا وَقَدَّرَ فِيهَا أَقْوَاتَهَا فِي
أَرْبَعَةِ أَيَّامٍ سَوَاءً لِّلسَّائِلِينَ ﴿١٠﴾ ثُمَّ اسْتَوَىٰ إِلَى السَّمَاءِ وَهِيَ دُخَانٌ
فَقَالَ لَهَا وَلِلْأَرْضِ ائْتِيَا طَوْعًا أَوْ كَرْهًا قَالَتَا أَتَيْنَا طَائِعِينَ ﴿١١﴾

نصف الحزب ٤٨



## 41-ФҮССИЛАТ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Елу төрт аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Ұғымын Алла біледі. (1) Аса қамқор, ерекше мейірімді Алла тарапынан түскен. (2) Бұл Кітап, білген ел үшін аяттары ашық-ашық баян етілген арапша Құран. (3) Қуандырушы, қорқытушы. Алайда олардың көбі жалтарады. Сондықтан олар құлақ салмайды. (4) (Мұхаммед Ғ.С.) олар: "Сен бізді шақырған нәрсеге жүрегімізде бір перде, құлақтарымызда бір кереңдік бар. Сондай-ақ біз бен сенің арамызда далда бар. Сондықтан сен өзіңше істе де біз өзімізше істейік" деді. (5) (Мұхаммед Ғ.С.): "Мен де сендер сияқты ғана адаммын. Маған: Тәңірлерің бір-ақ Тәңір екендігі уахи етілуде. Сондықтан сол бағытқа жөнеліңдер әрі Одан жарылқау тілеңдер. Аллаға серік қосқандарға нендей өкініш" де. (6) Сондай зекеттерін өтемегендер, солар; өздері ахиретке де қарсы. (7) Расында иман келтіріп, ізгі іс істегендер, олар үшін; таусылмайтын сыйлық бар. (8) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Сендер жерді екі күнде жаратқанға қарсы келесіңдер ме? Сондай-ақ Оған теңеулер жасайсыңдар ма? Бұл бүкіл әлемнің Раббы" де. (9) Жерге үстінен асқар таулар жаратты да құт-береке қойып, жер жүзіндегілердің ризықтарын төрт күнде шамалады. Бұл сұраушылар үшін тура жауап. (10) Сосын көкке жөнелді. Ол, бір түтін еді. Сонда оған әрі жерге: "Екеуіңде ерікті немесе еріксіз түрде келіңдер" деді. Екеуі де: "Бой ұсынған түрде келдік" деді. (30-С. 31-А.) (11)

فقضىهن سبع سموات في يومين وأوحى في كل سماء أمرها
وزينا السماء الدنيا بمصابيح وحفظا ذلك تقدير العزيز
العليم ﴿١٢﴾ فإن أعرضوا فقل أنذرتكم صاعقة مثل صاعقة
عاد وثمود ﴿١٣﴾ إذ جاءتهم الرسل من بين أيديهم ومن
خلفهم ألا تعبدوا إلا الله قالوا لو شاء ربنا لأنزل ملائكة
فإنا بما أرسلتم به كافرون ﴿١٤﴾ فأما عاد فاستكبروا في
الأرض بغير الحق وقالوا من أشد منا قوة أولم يروا أن الله
الذي خلقهم هو أشد منهم قوة وكانوا بآياتنا يجحدون
﴿١٥﴾ فأرسلنا عليهم ريحا صرصرا في أيام نحسات لنذيقهم
عذاب الخزي في الحياة الدنيا ولعذاب الآخرة أخزى وهم
لا ينصرون ﴿١٦﴾ وأما ثمود فهديناهم فاستحبوا العمى على
الهدى فأخذتهم صاعقة العذاب الهون بما كانوا يكسبون
﴿١٧﴾ ونجينا الذين آمنوا وكانوا يتقون ﴿١٨﴾ ويوم يحشر
أعداء الله إلى النار فهم يوزعون ﴿١٩﴾ حتى إذا ما جاءوها شهد
عليهم سمعهم وأبصارهم وجلودهم بما كانوا يعملون ﴿٢٠﴾



Оларды жеті көк етіп, екі күнде жасады. Сондай-ақ әр көктің міндетін өзіне білдірді. Жақын көкті жұлдыздармен әшекейледік әрі қорғауға алдық. Осы тым үстем, толық білуші Алланың тақдыры. (Басқа: 7-С. 54-А. 10-С. 3-А. 11-С. 7-А. 25-С. 59-А. 32-С. 4-А. 50-С. 38-А. 57-С. 4-А. болып, жеті жерде жер, көк бүкіл әлемнің алты күнде жаратылғандығы баян етіледі. Бірақ Алланың қасында бір күн елу мың жыл.70-С. 4-А.) (12) (Мұхаммед Ғ.С.) олар бет бұрса: "Сендерге Ғад, Сәмүд елінің басына келген нажағай сияқты апатты ескертемін" де. (13) Сол уақытта оларға ілгері кейін елшілер келіп: "Аллаға ғана құлшылық қылыңдар" дегенде, олар: "Егер Раббымыз қаласа, әлбетте періштелер түсірер еді. Расында біз сендер арқылы жіберілген нәрсеге қарсымыз" деді. (14) Сонда Ғад елі жер жүзінде орынсыз өздерін жоғары санап: "Бізден артық күшті кім бар?",- деген еді. Олар өздерін жаратқан Алланың олардан көрі күштірек екендігін білмеді ме? Олар, аяттарымызға қарсы келді. (15) Оларға дүниеде қорлық азабын таттыруымыз үшін өздеріне сәтсіз күндерде суық дауыл жібердік. Әрине ахирет азабы одан да қорлаушы. Оларға көмек етілмейді. (16) Ал енді Сәмүд еліне келсек, оларға тура жол көрсеттік; бірақ олар туралықтан көрі көзсіздікті жақсы көрді. Сондықтан оларды қылықтарының салдарынан қорлық азабының нажағайы қолға алды. (17) Сондай иман келтіріп, сақсынғандарды құтқардық. (18) Сол күні Алланың дұшпандары тозаққа айдалуға жиналып, сонда олар алды-артын тосады. (19) Ақыр олар оған барған кезде; оларға құлақтары, көздері және терілері олардың не істегендеріне айғақ болады. (36-С. 25-А.) (20)

وَقَالُوا لِجُلُودِهِمْ لِمَ شَهِدتُّمْ عَلَيْنَا قَالُوا أَنطَقَنَا اللَّهُ الَّذِي
أَنطَقَ كُلَّ شَيْءٍ وَهُوَ خَلَقَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢١﴾
وَمَا كُنتُمْ تَسْتَتِرُونَ أَن يَشْهَدَ عَلَيْكُمْ سَمْعُكُمْ وَلَا أَبْصَارُكُمْ
وَلَا جُلُودُكُمْ وَلَٰكِن ظَنَنتُمْ أَنَّ اللَّهَ لَا يَعْلَمُ كَثِيرًا مِّمَّا تَعْمَلُونَ
﴿٢٢﴾ وَذَٰلِكُمْ ظَنُّكُمُ الَّذِي ظَنَنتُم بِرَبِّكُمْ أَرْدَاكُمْ فَأَصْبَحْتُم
مِّنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٢٣﴾ فَإِن يَصْبِرُوا فَالنَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ وَإِن
يَسْتَعْتِبُوا فَمَا هُم مِّنَ الْمُعْتَبِينَ ﴿٢٤﴾ ۞ وَقَيَّضْنَا لَهُمْ
قُرَنَاءَ فَزَيَّنُوا لَهُم مَّا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَحَقَّ عَلَيْهِمُ
الْقَوْلُ فِي أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِم مِّنَ الْجِنِّ وَالْإِنسِ إِنَّهُمْ
كَانُوا خَاسِرِينَ ﴿٢٥﴾ وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لَا تَسْمَعُوا لِهَٰذَا الْقُرْآنِ
وَالْغَوْا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَغْلِبُونَ ﴿٢٦﴾ فَلَنُذِيقَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا عَذَابًا
شَدِيدًا وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَسْوَأَ الَّذِي كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢٧﴾ ذَٰلِكَ جَزَاءُ
أَعْدَاءِ اللَّهِ النَّارُ لَهُمْ فِيهَا دَارُ الْخُلْدِ جَزَاءً بِمَا كَانُوا بِآيَاتِنَا يَجْحَدُونَ
﴿٢٨﴾ وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا رَبَّنَا أَرِنَا الَّذَيْنِ أَضَلَّانَا مِنَ الْجِنِّ
وَالْإِنسِ نَجْعَلْهُمَا تَحْتَ أَقْدَامِنَا لِيَكُونَا مِنَ الْأَسْفَلِينَ ﴿٢٩﴾

ربع الحزب ٤٨



Олар терілеріне: "Не үшін бізге куә болдыңдар?",– дейді. (Терілері): "Бізді әр нәрсені сөйлеткен Алла сөйлетті; сендерді алғаш рет жаратқан және Сол жаққа қайтарыласыңдар" деп жауап береді. (21) Сендер өздеріңе құлақтарың, көздерің және терілерің айғақ болады деп жасырынбаушы едіңдер. Тіпті Алла, істегендеріңнің көбін білмейді деп ойлаушы едіңдер. (22) Міне осы Раббыларың туралы ойлаған ойларың, өздеріңді жойды да сонда зиянға ұшыраушылардан болдыңдар (23) Егер олар, енді шыдайтын болса, олардың орны от. Олар, кешірім тілесе де қабыл етілмейді. (24) Оларға сыбайластар қостық. (Шайтандарды ерікті қылдық. Б.М.) Сонда оларға алды-артындағы нәрселерді әдемі көрсетті. Сондықтан бұлардан бұрын өткен, жын және адам баласынан болған елдерге берілген азап әмірі бұлардың басына да келді. Өйткені олар, зиянға ұшыраушылардан еді. (25) Және қарсы келушілер: "Бұл Құранды тыңдамаңдар, оқылғанда шуылдаңдар. Бәлкім жеңіске ие боларсыңдар" десті. (26) Әрине қарсы келгендерге қатты азап таттырамыз. Сондай-ақ істеген жамандықтарының сазайын береміз. (27) Міне осы Алланың дұшпандарының сазайы от. Олар үшін онда мәңгілік орын бар. Аяттарымызға қарсы келгендердің жазасы (осы). (28) Қарсы болғандар: "Раббымыз! Жыннан да адамдардан да бізді адастырғандарды көрсет! Оларды табандарымыздың астына салайық. Ең төмендегілерден болсын" дейді. (29)

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُواْ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسۡتَقَٰمُواْ تَتَنَزَّلُ عَلَيۡهِمُ
ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَلَّا تَخَافُواْ وَلَا تَحۡزَنُواْ وَأَبۡشِرُواْ بِٱلۡجَنَّةِ
ٱلَّتِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ٣٠ نَحۡنُ أَوۡلِيَآؤُكُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ
ٱلدُّنۡيَا وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِۖ وَلَكُمۡ فِيهَا مَا تَشۡتَهِيٓ أَنفُسُكُمۡ
وَلَكُمۡ فِيهَا مَا تَدَّعُونَ ٣١ نُزُلٗا مِّنۡ غَفُورٖ رَّحِيمٖ ٣٢
وَمَنۡ أَحۡسَنُ قَوۡلٗا مِّمَّن دَعَآ إِلَى ٱللَّهِ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا وَقَالَ
إِنَّنِي مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٣٣ وَلَا تَسۡتَوِي ٱلۡحَسَنَةُ وَلَا ٱلسَّيِّئَةُۚ
ٱدۡفَعۡ بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ فَإِذَا ٱلَّذِي بَيۡنَكَ وَبَيۡنَهُۥ عَدَٰوَةٞ كَأَنَّهُۥ
وَلِيٌّ حَمِيمٞ ٣٤ وَمَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَمَا يُلَقَّىٰهَآ
إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٖ ٣٥ وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ نَزۡغٞ
فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٦ وَمِنۡ ءَايَٰتِهِ
ٱلَّيۡلُ وَٱلنَّهَارُ وَٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُۚ لَا تَسۡجُدُواْ لِلشَّمۡسِ
وَلَا لِلۡقَمَرِ وَٱسۡجُدُواْۤ لِلَّهِ ٱلَّذِي خَلَقَهُنَّ إِن كُنتُمۡ
إِيَّاهُ تَعۡبُدُونَ ٣٧ فَإِنِ ٱسۡتَكۡبَرُواْ فَٱلَّذِينَ عِندَ
رَبِّكَ يُسَبِّحُونَ لَهُۥ بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَهُمۡ لَا يَسۡـَٔمُونَ ۩ ٣٨

سجدة



Расында: "Раббымыз Алла" деп, сосын мықты тұрғандар, оларға періштелер түседі де: "Қорықпаңдар, кейімеңдер! Сендерге уәде етілген жаннат арқылы қуанышқа бөленіңдер" дейді. (30) "Біз, дүние тіршілігінде де ақиретте де достарыңбыз. Сендерге ол жаннатта көңілдерің көксеген нәрселер бар. Сондай-ақ сендерге не тілесеңдер бар." (31) Бұл аса жарылқаушы, тым мейірімді Алла тарапынан бір сыйлық. (32) "Шын! Мен Мұсылмандарданмын." деп, Аллаға шақыра отырып ізгі іс істеген кісіден сөз тұрғысынан жақсы кім бола алады? (33) Жақсылық пен жамандық тең емес. Жамандықты ең көркем түрде жолға сал. (Жамандыққа қарсы жақсылық қыл.) Сол уақытта сені мен екеуің арақда дұшпандық болған біреу, өте жақын достай болып кетеді. (34) Бұл қасиет; сабыр еткендерге ғана нәсіп болады. Сондай-ақ бұл сипатқа зор несібелілер ғана ие бола алады. (35) Ал енді сені шайтаннан бір түлен түртсе, сонда Аллаға сиын. Өйткені, Ол әр нәрсені толық естуші, білуші. (36) (Сәжде бар.) Түн мен күндіз және күн мен ай Алланың дәлелдерінен. Күнге де айға да сәжде қылмаңдар. Оларды жаратқан Аллаға сәжде қылыңдар; егер Оған құлшылық қылатын болсаңдар. (37) (Мұхаммед Ғ.С.) егер олар тәкаппарланса, Раббыңның қасындағылар, (періштелер) Оны, күндіз-түні дәріптеуден жалықпайды. (38)

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنَّكَ تَرَى ٱلْأَرْضَ خَٰشِعَةً فَإِذَآ أَنزَلْنَا عَلَيْهَا ٱلْمَآءَ ٱهْتَزَّتْ وَرَبَتْ ۚ إِنَّ ٱلَّذِىٓ أَحْيَاهَا لَمُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰٓ ۚ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٣٩﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ يُلْحِدُونَ فِىٓ ءَايَٰتِنَا لَا يَخْفَوْنَ عَلَيْنَآ ۗ أَفَمَن يُلْقَىٰ فِى ٱلنَّارِ خَيْرٌ أَم مَّن يَأْتِىٓ ءَامِنًا يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ ٱعْمَلُوا۟ مَا شِئْتُمْ ۖ إِنَّهُۥ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٤٠﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِٱلذِّكْرِ لَمَّا جَآءَهُمْ ۖ وَإِنَّهُۥ لَكِتَٰبٌ عَزِيزٌ ﴿٤١﴾ لَّا يَأْتِيهِ ٱلْبَٰطِلُ مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَلَا مِنْ خَلْفِهِۦ ۖ تَنزِيلٌ مِّنْ حَكِيمٍ حَمِيدٍ ﴿٤٢﴾ مَّا يُقَالُ لَكَ إِلَّا مَا قَدْ قِيلَ لِلرُّسُلِ مِن قَبْلِكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ وَذُو عِقَابٍ أَلِيمٍ ﴿٤٣﴾ وَلَوْ جَعَلْنَٰهُ قُرْءَانًا أَعْجَمِيًّا لَّقَالُوا۟ لَوْلَا فُصِّلَتْ ءَايَٰتُهُۥٓ ۖ ءَا۬عْجَمِىٌّ وَعَرَبِىٌّ ۗ قُلْ هُوَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ هُدًى وَشِفَآءٌ ۖ وَٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ فِىٓ ءَاذَانِهِمْ وَقْرٌ وَهُوَ عَلَيْهِمْ عَمًى ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ يُنَادَوْنَ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ﴿٤٤﴾ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ فَٱخْتُلِفَ فِيهِ ۗ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿٤٥﴾ مَّنْ عَمِلَ صَٰلِحًا فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ أَسَآءَ فَعَلَيْهَا ۗ وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٤٦﴾

٤٨١

(Мұхаммед Ғ.С.) расында жердің құрғап қалғанын көресің. Сонда Біз оған жаңбыр жаудырған мезгілде құлпырып көпсуі Алланың дәлелдерінен. Күдіксіз оны тірілткен Алла, өліктерді де тірілтеді. Өйткені Оның әр нәрсеге толық күші жетуші. (39) Шын мәнінде сондай аяттарымызда бұрмалаушылық жасағандар, Бізге жасырын емес. Ендеше отқа тасталған біреу жақсы ма? Немесе қиямет күні аман-есен келген біреу жақсы ма? Қалағандарыңды істеңдер. Сөзсіз Алла, не істегендеріңді толық көруші. (40) Расында өздеріне Құран келген кезде, қарсы болғандар бар. Шын мәнінде ол, ардақты бір Кітап.(41) Оның алдынан да артынан да бос сөз келмейді. (араласпайды.) Аса дана, өте мақтаулы Алла тарапынан түсірілген. (42) (Мұхаммед Ғ.С.) саған сенен бұрынғы елшілерге айтылған ғана айтылды. Күдіксіз Раббың жарылқау әрі күйзелтуші азап иесі. (43) Мүбада оны бөгде тілде бір Құран қылсақ, әлбетте олар: "Аяттары неге ашық баян етілмеген? Арапқа бөгде тілде айтыла ма?",– дер еді. "Ол Құран иман келтіргендерге бір тура жол және шипа" де. Ал иман келтірмегендердің құлақтарында кереңдік бар. Сондай-ақ Құран оларға бір соқырлық. (Қараңғылық.) Олар ұзақ бір жерден шақырылғандай. (44) Расында Мұса (Ғ.С.) ға кітап бердік. Сонда ол туралы да таласылды. Раббыңнан алдын ала бір үкім болмаса еді, әріне араларында іс біткен болар еді. Анығында олар, шәк ішінде одан күдіктенуде. (45) Кім ізгі іс істесе, сонда өзі үшін. Ал кім жамандық істесе де өзіне тән. Раббың құлдарына зұлымдық істеуші емес. (46)

إليه يرد علم الساعة وما تخرج من ثمرات من أكمامها
وما تحمل من أنثى ولا تضع إلا بعلمه ويوم يناديهم أين
شركاءي قالوا آذناك ما منا من شهيد ﴿٤٧﴾ وضل
عنهم ما كانوا يدعون من قبل وظنوا ما لهم من محيص ﴿٤٨﴾
لا يسأم الإنسان من دعاء الخير وإن مسه الشر فيئوس
قنوط ﴿٤٩﴾ ولئن أذقناه رحمة منا من بعد ضراء مسته
ليقولن هذا لي وما أظن الساعة قائمة ولئن رجعت إلى
ربي إن لي عنده للحسنى فلننبئن الذين كفروا بما عملوا
ولنذيقنهم من عذاب غليظ ﴿٥٠﴾ وإذا أنعمنا على الإنسان
أعرض ونا بجانبه وإذا مسه الشر فذو دعاء عريض
﴿٥١﴾ قل أرأيتم إن كان من عند الله ثم كفرتم
به من أضل ممن هو في شقاق بعيد ﴿٥٢﴾ سنريهم
آياتنا في الآفاق وفي أنفسهم حتى يتبين لهم أنه الحق
أولم يكف بربك أنه على كل شيء شهيد ﴿٥٣﴾ ألا إنهم
في مرية من لقاء ربهم ألا إنه بكل شيء محيط ﴿٥٤﴾



Қиямет мезгілінің мәліметі Аллаға тән. Оның білуінен тыс, жемістердің ешбірі қауашағынан шықпайды. Және ешбір ұрғашы жүкті болмайды да тумайды. Оларға: "Менің ортақтарым қайда?",– деп сұралған күні, олар: "Саған ұсындық; бізден оған куә болушы жоқ" дейді. (47) Бұрынғы шоқынғандары олардан ғайып болды. Өздерінің қашар жерлері болмағанын түсінді. (48) Адам баласы жақсылық тілеуден жалықпайды да егер оған бір жамандық душар болса, сонда мүлде күдер үзіп, үмітсізденеді. (49) Ал егер оған шалдыққан бейнеттен кейін өзіне жанымыздан мәрхамет етсек: "Бұл менің ақым; тіпті қиямет-қайым боларын да ойламаймын" дейді. Мүбада Раббыма қайтарылсам да сөзсіз мен үшін Оның жанында тағы жақсырағы бар" дейді. Әлбетте осындай қарсы болғандардың не істегендерін түсіндіреміз. Сондай-ақ оларға азаптың ауырын таттырамыз. (50) Қашан адам баласына бір нығмет берсек, бет бұрады да өз жағына қыңыраяды. Қашан оған бір сұмдық душар болса, сонда ол, көлемді түрде жалбарынады. (51) (Мұхаммед Ғ.С.): "Көрдіңдер ме? Я, осы Құран Алланың қасынан келген болып, сосын оған қарсы келсеңдер, ол ұзақ қайшылыққа түскен біреуден артық адасқан кім бола алады?" (52) Құранның мүлде шын екендігі айқындалғанға дейін әлемдегі және өздеріндегі белгілерімізді жедел көрсетеміз. Расында Раббыңның әр нәрсеге куә екендігі саған жеткілікті емес пе? (53) Абайландар! Расында олар Раббыларына жолығудан күдіктенуде. Көңіл бөліңдер. Әрине Алла әр нәрсені толық меңгеруші. (54)



الجزء الخامس والعشرون سورة الشورى

سُورَةُ الشُّورَىٰ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

حمٓ ١ عٓسٓقٓ ٢ كَذَٰلِكَ يُوحِيٓ إِلَيۡكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكَ
ٱللَّهُ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٣ لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ
ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡعَظِيمُ ٤ تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرۡنَ مِن فَوۡقِهِنَّۚ
وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡ وَيَسۡتَغۡفِرُونَ لِمَن فِي
ٱلۡأَرۡضِۗ أَلَآ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٥ وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ
مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَ ٱللَّهُ حَفِيظٌ عَلَيۡهِمۡ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِوَكِيلٖ
٦ وَكَذَٰلِكَ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا لِّتُنذِرَ أُمَّ ٱلۡقُرَىٰ وَمَنۡ
حَوۡلَهَا وَتُنذِرَ يَوۡمَ ٱلۡجَمۡعِ لَا رَيۡبَ فِيهِۚ فَرِيقٞ فِي ٱلۡجَنَّةِ وَفَرِيقٞ فِي
ٱلسَّعِيرِ ٧ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَهُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَلَٰكِن يُدۡخِلُ
مَن يَشَآءُ فِي رَحۡمَتِهِۦۚ وَٱلظَّٰلِمُونَ مَا لَهُم مِّن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٍ ٨
أَمِ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَۖ فَٱللَّهُ هُوَ ٱلۡوَلِيُّ وَهُوَ يُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَهُوَ
عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٩ وَمَا ٱخۡتَلَفۡتُمۡ فِيهِ مِن شَيۡءٖ فَحُكۡمُهُۥٓ
إِلَى ٱللَّهِۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبِّي عَلَيۡهِ تَوَكَّلۡتُ وَإِلَيۡهِ أُنِيبُ ١٠

٤٨٣

## 42-ШУРА СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Елу үш аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Ұғымын Алла (Т.) біледі. (1-2) (Мұхаммед Ғ.С.) тым үстем, аса дана Алла (Т.) саған да сенен бұрынғыларға да осылайша уахи етті. (3) Көктердегі, жердегі барлық нәрсе Онікі. Ол тым жоғары, өте зор. (4) (Алладан қорқып) көктер үстінен жарыла жаздайды. Періштелер Раббыларын дәріптей мақтап, жердегілерге жарылқау тілейді. Көңіл бөліңдер. Күдіксіз Алла, тым жарылқаушы, төтенше мейірімді. (40-С. 7-А.) (5) Сондай Алладан өзге ие жасап алғандарды; Алла бақылайды. (Мұхаммед Ғ.С.) Сен оларға кепіл емессің. (6) Осылайша қалалардың орталығы (Мекке халқын) әрі маңындағыларды қорқытуың және де болуында шәк жоқ күні, жиналуды ескертуің үшін; саған арапша Бір Құран уахи еттік. Ол күні; бір топ жаннатта, бір топ тозақта. (7) Мұбада Алла қаласа оларды бір-ақ үммет қылар еді. Алайда Алла, кімді қаласа, мәрхаметіне бөлейді. Залымдарға дос та көмекші де жоқ. (8) Я, олар Алладан өзге ие жасап алды ма? Негізінде Алла, өзі ие; Ол өліні тірілтеді. Және Оның әр нәрсеге толық күші жетуші. (9) Сендер тартысқан нәрсе турасында шешім жасау Аллаға тән. Міне осы Алла, менің Раббым. Оған тәуекел еттім әрі Оған мойынсал болдым. (10)

فَاطِرُ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا وَمِنَ الْأَنْعَٰمِ أَزْوَٰجًا يَذْرَؤُكُمْ فِيهِ لَيْسَ كَمِثْلِهِ شَيْءٌ وَهُوَ السَّمِيعُ الْبَصِيرُ ﴿١١﴾ لَهُ مَقَالِيدُ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ وَيَقْدِرُ إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٢﴾ شَرَعَ لَكُم مِّنَ الدِّينِ مَا وَصَّىٰ بِهِ نُوحًا وَالَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ وَمَا وَصَّيْنَا بِهِ إِبْرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَىٰ أَنْ أَقِيمُوا الدِّينَ وَلَا تَتَفَرَّقُوا فِيهِ كَبُرَ عَلَى الْمُشْرِكِينَ مَا تَدْعُوهُمْ إِلَيْهِ اللَّهُ يَجْتَبِي إِلَيْهِ مَن يَشَاءُ وَيَهْدِي إِلَيْهِ مَن يُنِيبُ ﴿١٣﴾ وَمَا تَفَرَّقُوا إِلَّا مِن بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ الْعِلْمُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى لَّقُضِيَ بَيْنَهُمْ وَإِنَّ الَّذِينَ أُورِثُوا الْكِتَٰبَ مِن بَعْدِهِمْ لَفِي شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿١٤﴾ فَلِذَٰلِكَ فَادْعُ وَاسْتَقِمْ كَمَا أُمِرْتَ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَاءَهُمْ وَقُلْ ءَامَنتُ بِمَا أَنزَلَ اللَّهُ مِن كِتَٰبٍ وَأُمِرْتُ لِأَعْدِلَ بَيْنَكُمُ اللَّهُ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ لَنَا أَعْمَٰلُنَا وَلَكُمْ أَعْمَٰلُكُمْ لَا حُجَّةَ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ اللَّهُ يَجْمَعُ بَيْنَنَا وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ﴿١٥﴾

الحزب ٤٩



Көктер мен жердің жаратушысы; сендер үшін өз жыныстарыңнан жұбайлар жаратып, хайуандар үшін де жұптер жаратушы. Өстіп сендерді өсірді. Еш нәрсе Ол сияқты емес. Ол Алла, әр нәрсені естуші, толық көруші. (11) Көктер мен жердің (қазыналарының) кілті Оған тән. Кімді қаласа, несібесін кеңітеді де шамалайды. Өйткені Ол, әр нәрсені толық білуші. (12) (Мұхаммед Ғ.С.) Алла Нұх (Ғ.С.) қа нұсқау берген нәрселерді және саған уахи еткенімізді сондай-ақ Ыбырайым, Мұса және Ғиса (Ғ.С.) ға нұсқау берген нәрселерімізді сендерге діни жол қылды: Дінді мықты орындаңдар да дінде бөлінбеңдер. Сенің шақырған нәрсең мүшріктерге ауыр келді. Алла оған (сен шақырған дінге) кімді қаласа, оны сайлайды. Кім Оған бейімдесе оны тура жолға салады. (13) Олар өздеріне білім келгеннен кейін араларындағы көре алмастықтың салдарынан ғана бөлінді. Егер Раббың тарапынан, белгілі бір мерзімге дейін сөз бекіген болмаса еді, әлбетте араларында іс біткен болар еді. Расында олардан кейін Кітапқа мұрагер етілгендер де әлбетте одан шәк ішінде күдіктенуші. (14) (Мұхаммед Ғ.С.) міне сол үшін хақиқатқа шақыр да бұйырылғаныңдай мықты тұр. Олардың ойларына ілеспе және оларға: "Алла түсірген Кітапқа иман келтірдім. Сондай-ақ араларыңда әділдік қылуға бұйырылдым. Алла, біздің де Раббымыз, сендердің де Раббыларың. Біздің ісіміз бізге, сендердің істерің сендерге тән. Сендер мен біздің арамызда тартыс жоқ. Алла арамызды қосады. Және қайтар орын сол жақ" де. (15)

وَٱلَّذِينَ يُحَآجُّونَ فِي ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا ٱسۡتُجِيبَ لَهُۥ حُجَّتُهُمۡ
دَاحِضَةٌ عِندَ رَبِّهِمۡ وَعَلَيۡهِمۡ غَضَبٞ وَلَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٌ
١٦ ٱللَّهُ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ وَٱلۡمِيزَانَۗ وَمَا يُدۡرِيكَ
لَعَلَّ ٱلسَّاعَةَ قَرِيبٞ ١٧ يَسۡتَعۡجِلُ بِهَا ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ
بِهَاۖ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مُشۡفِقُونَ مِنۡهَا وَيَعۡلَمُونَ أَنَّهَا ٱلۡحَقُّۗ
أَلَآ إِنَّ ٱلَّذِينَ يُمَارُونَ فِي ٱلسَّاعَةِ لَفِي ضَلَٰلِۢ بَعِيدٍ ١٨
ٱللَّهُ لَطِيفُۢ بِعِبَادِهِۦ يَرۡزُقُ مَن يَشَآءُۖ وَهُوَ ٱلۡقَوِيُّ ٱلۡعَزِيزُ
١٩ مَن كَانَ يُرِيدُ حَرۡثَ ٱلۡأٓخِرَةِ نَزِدۡ لَهُۥ فِي حَرۡثِهِۦۖ وَمَن
كَانَ يُرِيدُ حَرۡثَ ٱلدُّنۡيَا نُؤۡتِهِۦ مِنۡهَا وَمَا لَهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِن
نَّصِيبٍ ٢٠ أَمۡ لَهُمۡ شُرَكَٰٓؤُاْ شَرَعُواْ لَهُم مِّنَ ٱلدِّينِ
مَا لَمۡ يَأۡذَنۢ بِهِ ٱللَّهُۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةُ ٱلۡفَصۡلِ لَقُضِيَ بَيۡنَهُمۡۗ
وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢١ تَرَى ٱلظَّٰلِمِينَ
مُشۡفِقِينَ مِمَّا كَسَبُواْ وَهُوَ وَاقِعُۢ بِهِمۡۗ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فِي رَوۡضَاتِ ٱلۡجَنَّاتِۖ
لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمۡۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَضۡلُ ٱلۡكَبِيرُ ٢٢



**Дін қабылданғаннан кейін Алла турасында дауласқандардың даулары Раббыларының қасында босқа. Оларға ашу және қатты азап бар. (16) Ол сондай Алла, Кітапты және өлшеуді шындықпен түсірді. Қайдан білесің? Қиямет жақын шығар. (17) Оған сенбегендер, асығыс тілейді. Сенгендер, одан үрейленіп, оның хақ екенін біледі. Сақ болыңдар! Ол мезгіл жайында тартысатындар, әлбетте ұзақ адасуда. (18) Алла (Т.) құлдарын өте аяушы. Кімді қаласа, несібе береді. Ол өте күшті, тым үстем. (19) Кім ахирет пайдасын қаласа, оған оның пайдасын арттыра түсеміз. Ал және кім дүниенің пайдасын іздесе, оған одан береміз. Оған ахиретте несібе жоқ. (20) Немесе дін тұрғасынан Алла бұйырмаған нәрсені оларға шариғат қылатын ортақтары бар ма? Егер Алланың шешімі бекіген болмаса еді, әрине араларында іс бітер еді. Күдіксіз залымдар үшін күйзелтуші азап бар. (21) (Мұхаммед Ғ.С.) залымдарды, қылмыстарының жазасы келуінен шошығандарын көресің. Ал сондай иман келтіріп, түзу іс істегендер, жаннат бақшаларында болады. Олар үшін Раббыларының қасында не тілесе бар. Міне сол, ұлы кеңшілік. (22)**

ذَٰلِكَ الَّذِي يُبَشِّرُ اللَّهُ عِبَادَهُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ ۗ قُل لَّا
أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًا إِلَّا الْمَوَدَّةَ فِي الْقُرْبَىٰ ۗ وَمَن يَقْتَرِفْ حَسَنَةً نَّزِدْ
لَهُ فِيهَا حُسْنًا ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٢٣﴾ أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ
كَذِبًا ۖ فَإِن يَشَإِ اللَّهُ يَخْتِمْ عَلَىٰ قَلْبِكَ ۗ وَيَمْحُ اللَّهُ الْبَاطِلَ وَيُحِقُّ الْحَقَّ
بِكَلِمَاتِهِ ۚ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٢٤﴾ وَهُوَ الَّذِي يَقْبَلُ التَّوْبَةَ
عَنْ عِبَادِهِ وَيَعْفُو عَنِ السَّيِّئَاتِ وَيَعْلَمُ مَا تَفْعَلُونَ ﴿٢٥﴾
وَيَسْتَجِيبُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَيَزِيدُهُم مِّن فَضْلِهِ ۚ
وَالْكَافِرُونَ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ﴿٢٦﴾ ۞ وَلَوْ بَسَطَ اللَّهُ الرِّزْقَ
لِعِبَادِهِ لَبَغَوْا فِي الْأَرْضِ وَلَٰكِن يُنَزِّلُ بِقَدَرٍ مَّا يَشَاءُ ۚ إِنَّهُ بِعِبَادِهِ
خَبِيرٌ بَصِيرٌ ﴿٢٧﴾ وَهُوَ الَّذِي يُنَزِّلُ الْغَيْثَ مِن بَعْدِ مَا قَنَطُوا
وَيَنشُرُ رَحْمَتَهُ ۚ وَهُوَ الْوَلِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٢٨﴾ وَمِنْ آيَاتِهِ خَلْقُ
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَثَّ فِيهِمَا مِن دَابَّةٍ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ جَمْعِهِمْ
إِذَا يَشَاءُ قَدِيرٌ ﴿٢٩﴾ وَمَا أَصَابَكُم مِّن مُّصِيبَةٍ فَبِمَا
كَسَبَتْ أَيْدِيكُمْ وَيَعْفُو عَن كَثِيرٍ ﴿٣٠﴾ وَمَا أَنتُم بِمُعْجِزِينَ
فِي الْأَرْضِ ۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ اللَّهِ مِن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٣١﴾

الحزب ٤٩



Міне Алла, иман келтіріп, түзу іс істеген құлдарын қуанышқа бөлейді. (Мұхаммед Ғ.С.): "Сендерден бұған жақындық махаббаттан басқа ешбір ақы тілемеймін" де. Кім бір жақсы табысқа ие болса, оның бұндағы жақсылығын арттыра түсеміз. Күдіксіз Алла, тым жарылқаушы, шүкірлікті бағалаушы. (Бұл аяттағы, жақын сүйіспеншілік: "Құлшылық арқылы Аллаға жақындау. Немесе Құрайштан болғандығым үшін жақындық көрсетіп жапа бермеулеріңді қалаймын" деген ұғымдарда. Б.Ж.М.К.Р.) (23) (Мұхаммед Ғ.С. олар сені): "Аллаға өтірік жала қойды" дей ме? Алла қаласа, сенің жүрегіңді де бітер еді. Алла, өтірікті жойып, өз сөздерімен шындықты шынға шығарады. Өйткені Ол, жүректегілерді толық біледі. (24) Ол, құлдарының тәубесін қабыл етеді де күнәларын кешіреді. Әрі не істегендеріңді біледі. (25) Сондай иман келтіріп, ізгі іс істегендердің тілегін қабыл етіп, кеңшілігімен арттыра түседі. Ал қарсы болғандар үшін қатты азап бар. (26) Егер Алла құлдарына несібені кеңітіп жіберсе, әлбетте жер жүзінде бүліншілік шығарады. Бірақ қалаған мөлшерде несібе береді. (43-С. 32-А.) Өйткені Ол, құлдарынан толық хабар алушы, көруші. (27) Ол сондай Алла, олар күдер үзгеннен кейін жаңбыр жаудырып, рахметін шашады. Ол мақтаулы ие. (28) Көктер мен жердің жаратылуы және ондағы жәндіктердің таралуы Оның белгілерінен. Ол, оларды қашан қаласа да жинауға күші толық жетеді. (29) Бастарыңа келген бір ауыршылық, қолекі істегендеріңнің салдарынан болады. Және де Алла көбін кешіп жібереді. (30) Сендер Оны жер жүзінде осалдата алмайсыңдар. Сондай-ақ сендерге Алладан өзге ие де жәрдемші де жоқ. (31)

ومن ءايته الجوار في البحر كالأعلم ﴿٣٢﴾ إن يشأ يسكن الريح
فيظللن رواكد على ظهره إن في ذلك لأيت لكل صبار شكور
﴿٣٣﴾ أو يوبقهن بما كسبوا ويعف عن كثير ﴿٣٤﴾ ويعلم الذين
يجدلون في ءايتنا ما لهم من محيص ﴿٣٥﴾ فما أوتيتم من شيء فمتع
الحيوة الدنيا وما عند الله خير وأبقى للذين ءامنوا وعلى ربهم
يتوكلون ﴿٣٦﴾ والذين يجتنبون كبئر الإثم والفوحش وإذا ما
غضبوا هم يغفرون ﴿٣٧﴾ والذين استجابوا لربهم وأقاموا الصلوة
وأمرهم شورى بينهم ومما رزقنهم ينفقون ﴿٣٨﴾ والذين إذا أصابهم
البغي هم ينتصرون ﴿٣٩﴾ وجزؤا سيئة سيئة مثلها فمن عفا
وأصلح فأجره على الله إنه لا يحب الظلمين ﴿٤٠﴾ ولمن انتصر
بعد ظلمه فأولئك ما عليهم من سبيل ﴿٤١﴾ إنما السبيل على الذين
يظلمون الناس ويبغون في الأرض بغير الحق أولئك لهم
عذاب أليم ﴿٤٢﴾ ولمن صبر وغفر إن ذلك لمن عزم الأمور
﴿٤٣﴾ ومن يضلل الله فما له من ولي من بعده وترى الظلمين
لما رأوا العذاب يقولون هل إلى مرد من سبيل ﴿٤٤﴾



Теңізде таулардай кемелердің жүруі де Алланың белгілерінен. (32) Егер Ол қаласа, желді тоқтатар еді де кемелер су үстінде тұрып қалар еді. Даусыз бұнда өте сабырлы, толық шүкір етушілерге өнегелер бар. (33) Немесе оларды қылмыстарының салдарынан жоқ етеді; көбін кешірім етеді. (34) Аяттарымыз турасында тартысқандар, өздеріне бір қашатын жер болмағанын білсін. (35) Ал енді сендерге берілген нәрсе, дүние тіршілігінің ғана пайдасы. Алланың қасындағы нәрселер иман келтіріп, Раббыларына тәуекел етушілер үшін хайырлы да тұрақты. (36) Сондай зор күнәлардан, арсыздықтардан сақтанған сондай-ақ ашу кернеген кезде өздері кешірім еткендер; (37) Ал және сондай Раббыларына мақұл дегендер, намазды толық орындағандар сондай-ақ өзара істерін кеңеспен жүргізгендер және өздеріне берген несібемізді тиісті орындарға жұмсағандар. (3-С. 159-А.) (Т-Қ.) (Өзара ақылдасып, іс жүргізу Мұсылманшылықтың елеулі бір сипаты боп, саналады.) (38) Және де егер оларға бір зұлымдық болса, олар жәрдемдеседі. (39) Бір жамандықтың жазасы өзіндей ғана жамандық. Сонда кім кешірім етіп, жарасса; онда оның сыйлығы Аллаға тән. Күдіксіз Ол, залымдарды жақсы көрмейді. (40) Әлбетте біреу зұлымдық көргеннен кейін өшін алса, сонда оларға сын жоқ. (41) Шынында сөгіс, адамдарға зұлымдық қылып, жер жүзінде орынсыз шектен шыққандарға лайық. Міне солар үшін жан түршігерлік азап бар. (42) Әрине кім сабыр етіп, кешірімді болса, дау жоқ, істердің ең маңыздысы осы. (43) Әлде кімді Алла адастырса, сонда одан кейін оның ешбір жәрдемшісі болмайды. Залымдар азапты көрген сәтте: "Қайтатын бір жол бар ма?",- дегенін көресің. (44)

وَتَرَىٰهُمْ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا خَٰشِعِينَ مِنَ ٱلذُّلِّ يَنظُرُونَ
مِن طَرْفٍ خَفِيٍّ ۗ وَقَالَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِنَّ ٱلْخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ
خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ أَلَآ إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ
فِى عَذَابٍ مُّقِيمٍ ﴿٤٥﴾ وَمَا كَانَ لَهُم مِّنْ أَوْلِيَآءَ يَنصُرُونَهُم
مِّن دُونِ ٱللَّهِ ۗ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن سَبِيلٍ ﴿٤٦﴾ ٱسْتَجِيبُوا۟
لِرَبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ ۚ مَا لَكُم
مِّن مَّلْجَإٍ يَوْمَئِذٍ وَمَا لَكُم مِّن نَّكِيرٍ ﴿٤٧﴾ فَإِنْ أَعْرَضُوا۟
فَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ۖ إِنْ عَلَيْكَ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ۗ وَإِنَّآ إِذَآ
أَذَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ مِنَّا رَحْمَةً فَرِحَ بِهَا ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌۢ
بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ فَإِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ كَفُورٌ ﴿٤٨﴾ لِّلَّهِ مُلْكُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۚ يَهَبُ لِمَن يَشَآءُ إِنَٰثًا
وَيَهَبُ لِمَن يَشَآءُ ٱلذُّكُورَ ﴿٤٩﴾ أَوْ يُزَوِّجُهُمْ ذُكْرَانًا وَإِنَٰثًا ۖ
وَيَجْعَلُ مَن يَشَآءُ عَقِيمًا ۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٥٠﴾ ۞ وَمَا كَانَ
لِبَشَرٍ أَن يُكَلِّمَهُ ٱللَّهُ إِلَّا وَحْيًا أَوْ مِن وَرَآئِ حِجَابٍ أَوْ يُرْسِلَ
رَسُولًا فَيُوحِىَ بِإِذْنِهِۦ مَا يَشَآءُ ۚ إِنَّهُۥ عَلِىٌّ حَكِيمٌ ﴿٥١﴾



Олар тозаққа төндірілгенде, корлықтан сүмірейіп, жасырын көз құйрығымен қарағанын көресің; иман келтіргендер оларды: "Зиянда болғандар, қиямет күні; өздерін де семьяларын да зиянға ұшыратқандар" дейді. Байқаңдар! Дау жоқ, залымдар тұрақты азапта болады. (45) Олардың өздеріне Алладан басқа жәрдем ететін достары жоқ. Әлде кімді Алла адастырса, сонда оған ешбір жол жоқ. (46) Алла тарапынан, кейін қайтарылмайтын бір күн келуден бұрын Раббыларыңа мақұл деңдер. Ол күні сендерге паналар жер жоқ әрі тана алмайсыңдар! (47) (Мұхаммед Ғ.С.) енді егер олар бет бұрса, сені оларға күзетші етіп, жібермедік. Саған жалғастыру ғана міндет. Расында қашан адам баласына өз мәрхаметімізден таттырсақ, сонда оған мәз болады. Ал егер қолекі істеген кесірлерінің салдарынан бастарына бір жамандық келсе, сонда сөз жоқ, адам баласы мүлде қарсы келеді. (48) Көктер мен жердің иелігі Аллаға тән. Қалағанын жаратады. Кімге қаласа, қыздар, кімге қаласа ұлдар береді. (49) Немесе ұлдармен қыздарды жұп-жұбімен береді. Сондай-ақ қалағанын бедеу қылады. Күдіксіз Ол, толық білуші, аса күшті. (50) Алла (Т.) бір адам баласымен көкейіне салу түрінде немесе перде артынан ғана сөйлеседі: Не бір елші жіберіп, өз бұйрығымен қалағанын уахи етеді. Күдіксіз Ол, өте жоғары, хикмет иесі. (Мысалы: Ыбырайым Ғ.С. ға баласын құрбан шалу түсінде аян берілген.27-С. 12-А. Алла (Т.) Мұса Ғ.С. ға көрінбей, сөзі естілген түрде сөйлескен. 7-С. 143-А. Көбінесе пайғамбарларға уахи арқылы нұсқау берілген.4-С. 163-А.) (51)

وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ رُوحًا مِّنْ أَمْرِنَا ۚ مَا كُنتَ تَدْرِى مَا ٱلْكِتَٰبُ
وَلَا ٱلْإِيمَٰنُ وَلَٰكِن جَعَلْنَٰهُ نُورًا نَّهْدِى بِهِۦ مَن نَّشَآءُ مِنْ عِبَادِنَا ۚ
وَإِنَّكَ لَتَهْدِىٓ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٥٢﴾ صِرَٰطِ ٱللَّهِ ٱلَّذِى لَهُۥ
مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ أَلَآ إِلَى ٱللَّهِ تَصِيرُ ٱلْأُمُورُ ﴿٥٣﴾

سُورَةُ الزُّخْرُفِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

حمٓ ﴿١﴾ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ﴿٢﴾ إِنَّا جَعَلْنَٰهُ قُرْءَٰنًا عَرَبِيًّا
لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٣﴾ وَإِنَّهُۥ فِىٓ أُمِّ ٱلْكِتَٰبِ لَدَيْنَا
لَعَلِىٌّ حَكِيمٌ ﴿٤﴾ أَفَنَضْرِبُ عَنكُمُ ٱلذِّكْرَ صَفْحًا
أَن كُنتُمْ قَوْمًا مُّسْرِفِينَ ﴿٥﴾ وَكَمْ أَرْسَلْنَا مِن نَّبِىٍّ فِى
ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٦﴾ وَمَا يَأْتِيهِم مِّن نَّبِىٍّ إِلَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ
﴿٧﴾ فَأَهْلَكْنَآ أَشَدَّ مِنْهُم بَطْشًا وَمَضَىٰ مَثَلُ ٱلْأَوَّلِينَ
﴿٨﴾ وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ
خَلَقَهُنَّ ٱلْعَزِيزُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٩﴾ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ
مَهْدًا وَجَعَلَ لَكُمْ فِيهَا سُبُلًا لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٠﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) саған осылайша әмірімізден бір "Рұх" (Құран. Ж.М.Р.) уахи еттік. Сен, Кітап не? Иман не? Білмейтін едің. Бірақ Құранды нұр қылып, онымен құлдарымыздан кімді қаласақ, тура жолға саламыз. Расында сен тура жолға бастайсың. (52) Ол, көктер мен жердегі нәрселер өзіне тән Алланың жолы. Сақ болыңдар! Істер Аллаға қайтады. (53)

## 43-ЗҮХРҮФ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Сексен тоғыз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Ұғымын Алла біледі. (1) Ашық Кітапқа серт. (2) Расында түсінулерің үшін оны Арапша Құран қылдық. (3) Күдіксіз ол қасымыздағы негізгі Кітапта өте жоғары, терең сырлы. (4) Сендер шектен шыққан ел екен деп, үгіт баян етуден айнып кетейік пе? (5) Бұрынғыларға қаншалаған пайғамбар жібергеміз. (6) Олар өздеріне келген пайғамбарды ұдайы мазақ қылды. (7) Сондықтан олардан күштіректерді типыл қылдық. Бұрынғылардың мысалы өтті. (8) (Мұхаммед Ғ.С.) егер олардан: "Көктер мен жерді кім жаратты?",- деп сұрасаң, әрине: "Оларды өте үстем, аса білуші Алла жаратты" дейді. (9) Сондай Алла, сендерге жерді бесік қылды да онда тура жүрулерің үшін жолдар жаратты. (10)

وَالَّذِي نَزَّلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً بِقَدَرٍ فَأَنشَرْنَا بِهِ بَلْدَةً مَّيْتًا
كَذَٰلِكَ تُخْرَجُونَ ﴿١١﴾ وَالَّذِي خَلَقَ الْأَزْوَاجَ كُلَّهَا وَجَعَلَ
لَكُم مِّنَ الْفُلْكِ وَالْأَنْعَامِ مَا تَرْكَبُونَ ﴿١٢﴾ لِتَسْتَوُوا عَلَىٰ ظُهُورِهِ
ثُمَّ تَذْكُرُوا نِعْمَةَ رَبِّكُمْ إِذَا اسْتَوَيْتُمْ عَلَيْهِ وَتَقُولُوا سُبْحَانَ
الَّذِي سَخَّرَ لَنَا هَٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُ مُقْرِنِينَ ﴿١٣﴾ وَإِنَّا إِلَىٰ رَبِّنَا
لَمُنقَلِبُونَ ﴿١٤﴾ وَجَعَلُوا لَهُ مِنْ عِبَادِهِ جُزْءًا ۚ إِنَّ الْإِنسَانَ
لَكَفُورٌ مُّبِينٌ ﴿١٥﴾ أَمِ اتَّخَذَ مِمَّا يَخْلُقُ بَنَاتٍ وَأَصْفَاكُم
بِالْبَنِينَ ﴿١٦﴾ وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِمَا ضَرَبَ لِلرَّحْمَٰنِ مَثَلًا
ظَلَّ وَجْهُهُ مُسْوَدًّا وَهُوَ كَظِيمٌ ﴿١٧﴾ أَوَمَن يُنَشَّأُ فِي
الْحِلْيَةِ وَهُوَ فِي الْخِصَامِ غَيْرُ مُبِينٍ ﴿١٨﴾ وَجَعَلُوا الْمَلَائِكَةَ
الَّذِينَ هُمْ عِبَادُ الرَّحْمَٰنِ إِنَاثًا ۚ أَشَهِدُوا خَلْقَهُمْ ۚ سَتُكْتَبُ
شَهَادَتُهُمْ وَيُسْأَلُونَ ﴿١٩﴾ وَقَالُوا لَوْ شَاءَ الرَّحْمَٰنُ مَا عَبَدْنَاهُم ۗ
مَّا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ﴿٢٠﴾ أَمْ آتَيْنَاهُمْ
كِتَابًا مِّن قَبْلِهِ فَهُم بِهِ مُسْتَمْسِكُونَ ﴿٢١﴾ بَلْ قَالُوا
إِنَّا وَجَدْنَا آبَاءَنَا عَلَىٰ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰ آثَارِهِم مُّهْتَدُونَ ﴿٢٢﴾



Ол сондай Алла, көктен мөлшермен жаңбыр жаудыруда. Сонда онымен өлі бір жерді құлпырттық. Сол сияқты тірілтіліп, шығарыласыңдар. (11) Ол сондай Алла, барлық жұптерді жаратты. Сондай-ақ сендерге кемеден және хайуандардан мінетін көлік жаратты. (12) Олардың үстіне мінсеңдер, сосын Раббыларыңның нығметін еске алып: "Бұны бізге бағындырған Алла пәк. Өйткені біз бұған жақындаса алмайтын едік" дейсіңдер (13) "Күдіксіз Раббымызға қайтарыламыз." (14) (Мұхаммед Ғ.С.) олар Аллаға құлдарының бір бөлімін арнады. (Періштелерді Алланың қыздары дейді.) Расында адам баласы ашық нәсүкір. (15) Немесе Ол, жаратқандарынан қыздарды өзі алып, ұлдарды сендерге арнады ма? (16) Олардың біреуіне Аллаға арнағанының ұқсасы шүйіншіленсе, (қатының қыз тапты делінсе,) беттері қарайып, оны ашу кернейді. (17) Моншақ ішінде тәрбиеленіп, өз дауында баян ете алмайтын біреу ме? (Осындай нәзік жаралған қыздар Алланікі бола ма?) (18) Олар, Алланың құлдары періштелерді өздерінше әйелдерге балайды. Олар, олардың жаратылуын көріп пе еді? Олардың бұл куеліктері жазылып жене сұралады. (19) Тағы олар: "Мейірімді Алла, қаласа еді, біз періштелерге табынбас едік" деді. Олардың оған байланысты мәліметтері жоқ. Олардікі мүлде межелеу ғана. (20) Немесе оларға бұдан бұрын бір кітап бердік те соған жабысуда ма? (21) Керісінше, олар: "Аталарымызды бір жол үстінде таптық. Расында біз де олардың іздеріне түсіп, тура жол табамыз" дейді. (22)




Осылайша (Мұхаммед Ғ.С.) сенен бұрын бір мемлекетке пайғамбар жіберген болсақ, олардың беделділері: "Расында біз аталарымызды бір жол үстінде таптық. Біз де солардың ізіне түсеміз" деді. (23) (Әр пайғамбар): "Егер сендер аталарыңды тапқан жолдан турарағын әкелсем де ме?",- деді. Олар: "Расында сендер арқылы жіберілген нәрселерге қарсымыз" деді. (24) Сонда Біз де олардың тиісті жазасын бердік. Енді қара, жасынға шығарушылардың соңы қалай болды? (25) Сол уақытта Ыбырайым (Ғ.С.) әкесіне әрі еліне: "Шын мәнінде мен сендердің табынған нәрселеріңнен бездім" деді. (26) "Бірақ мені жаратқан Алла басқа. Өйткені Ол, мені тура жолға салады..." (27) Ыбырайым (Ғ.С.) бұл (Алланы бірлеу) сөзін кейінгі ұрпақтарына мұра етіп, қалдырды. Әрине олар осыған қайта оралар. (28) Сонда да оларды әрі аталарын Құран және ашық баян етуші Елші келгенге дейін қамтамасыз еттім. (29) Оларға Құран келген сәтте, олар: "Бұл бір сиқыр. Шынында бұған қарсымыз" деді. (30) Олар: "Бұл Құран (Мекке, Тайып) екі қаладан ірі бір адамға түсірілсе еді" деді. (31) (Мұхаммед Ғ.С.) Раббыңның мәрхаметін олар бөліп бере ме? Олардың дүние тіршілігіндегі несібесін араларына Біз үлестірдік. Сондай-ақ бір-біріне бағынсын деп, бірін-бірінен дәрежеде көтердік. Раббыңның мәрхаметі олардың жиған-тергендерінен артық. (32) Егер бүкіл адам баласы бірыңғай болып, азбайтын болса еді, әрине Аллаға қарсы болғандардың үйлерінің төбесін әрі жоғары шығатын баспалдақтарын күмістен жасар едік. (33)

وَلِبُيُوتِهِمْ أَبْوَٰبًا وَسُرُرًا عَلَيْهَا يَتَّكِـُٔونَ ﴿٣٤﴾ وَزُخْرُفًا وَإِن
كُلُّ ذَٰلِكَ لَمَّا مَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةُ عِندَ رَبِّكَ
لِلْمُتَّقِينَ ﴿٣٥﴾ وَمَن يَعْشُ عَن ذِكْرِ ٱلرَّحْمَٰنِ نُقَيِّضْ لَهُۥ شَيْطَٰنًا
فَهُوَ لَهُۥ قَرِينٌ ﴿٣٦﴾ وَإِنَّهُمْ لَيَصُدُّونَهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَيَحْسَبُونَ
أَنَّهُم مُّهْتَدُونَ ﴿٣٧﴾ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَنَا قَالَ يَٰلَيْتَ بَيْنِى وَبَيْنَكَ
بُعْدَ ٱلْمَشْرِقَيْنِ فَبِئْسَ ٱلْقَرِينُ ﴿٣٨﴾ وَلَن يَنفَعَكُمُ ٱلْيَوْمَ
إِذ ظَّلَمْتُمْ أَنَّكُمْ فِى ٱلْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ﴿٣٩﴾ أَفَأَنتَ تُسْمِعُ
ٱلصُّمَّ أَوْ تَهْدِى ٱلْعُمْىَ وَمَن كَانَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٤٠﴾
فَإِمَّا نَذْهَبَنَّ بِكَ فَإِنَّا مِنْهُم مُّنتَقِمُونَ ﴿٤١﴾ أَوْ نُرِيَنَّكَ ٱلَّذِى
وَعَدْنَٰهُمْ فَإِنَّا عَلَيْهِم مُّقْتَدِرُونَ ﴿٤٢﴾ فَٱسْتَمْسِكْ بِٱلَّذِىٓ أُوحِىَ
إِلَيْكَ إِنَّكَ عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٤٣﴾ وَإِنَّهُۥ لَذِكْرٌ لَّكَ وَلِقَوْمِكَ
وَسَوْفَ تُسْـَٔلُونَ ﴿٤٤﴾ وَسْـَٔلْ مَنْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رُّسُلِنَآ
أَجَعَلْنَا مِن دُونِ ٱلرَّحْمَٰنِ ءَالِهَةً يُعْبَدُونَ ﴿٤٥﴾ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا
مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ فَقَالَ إِنِّى رَسُولُ
رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٦﴾ فَلَمَّا جَآءَهُم بِـَٔايَٰتِنَآ إِذَا هُم مِّنْهَا يَضْحَكُونَ ﴿٤٧﴾



Үйлерінің есіктерін және сүйеніп үстеріне отыратын дивандарын да күмістен жасар едік. (34) Сондай-ақ алтынға бөлер едік. Бұлардың барлығы дүние тіршілігінің ғана пайдасы. Раббыңның қасындағы ахирет, тақуалар үшін. (35) Әлде кім Рахманды еске алудан көз жұмса, оған шайтанды ерікті қыламыз да сонда ол, оның жолдасы болады. (36) Күдіксіз шайтандар оларды жолдан тосады. Олар өздерін тура жолға түсірілдік деп ойлайды. (37) Ақыр (қиямет күні) бізге келгенде (шайтанға): "Әттең! Менімен сенің араң батыс, шығыстың ұзақтығы болсашы! Нендей жаман жолдассың" деді. (38) Әрине сендерге бүгінгі өкініш пайда бермейді. Сол уақытта зұлымдық істегенсіңдер. Сондықтан азапқа да ортақсыңдар. (39) (Мұхаммед Ғ.С.) саңырауларға сен естіртесің бе? Немесе соқырды және ашық адасқан біреуді тура жолға саласың ба? (40) Ал, мұбада сені алып, кетсек (қайтыс болсаң) те оларға лайықты жазаларын береміз. (41) Немесе оларға уәде етілген азапты (көзің тірісінде келтіріп,) әрине саған да көрсетеміз. Күдіксіз оларға күшіміз жетеді. (42) (Мұхаммед Ғ.С.) сен сондай өзіңе уахи етілген Құранға жабыс. Сен шын мәнінде тура жолдасың.(43) Күдіксіз Құран, сен үшін әрі елің үшін бір үгіт. Келешекте сұраласыңдар. (Оны бағалау, ардақтау және оның шүкірлігін орындауға жауапкерсіңдер. Б.Ж.М.) (44) Сенен бұрын жіберген елшілерімізден сұра: Алладан өзге құлшылық қылатын тәңірлер жасадық па? (45) Күдіксіз Мұса (Ғ.С.) ны да мұғжизаларымызбен Перғауынға сыбайластарына жібердік. Сонда ол, оларға: "Шын мәнінде мен әлемдердің Раббының Елшісімін" деді. (46) Оларға мұғжизаларымызды келтірген сәтте, олар, оған күлген еді. (47)

وَمَا نُرِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ إِلَّا هِيَ أَكْبَرُ مِنْ أُخْتِهَا وَأَخَذْنَٰهُم
بِٱلْعَذَابِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٤٨﴾ وَقَالُوا۟ يَٰٓأَيُّهَ ٱلسَّاحِرُ ٱدْعُ لَنَا
رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَ إِنَّنَا لَمُهْتَدُونَ ﴿٤٩﴾ فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ
ٱلْعَذَابَ إِذَا هُمْ يَنكُثُونَ ﴿٥٠﴾ وَنَادَىٰ فِرْعَوْنُ فِى قَوْمِهِۦ
قَالَ يَٰقَوْمِ أَلَيْسَ لِى مُلْكُ مِصْرَ وَهَٰذِهِ ٱلْأَنْهَٰرُ تَجْرِى مِن
تَحْتِىٓ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٥١﴾ أَمْ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْ هَٰذَا ٱلَّذِى هُوَ مَهِينٌ
وَلَا يَكَادُ يُبِينُ ﴿٥٢﴾ فَلَوْلَآ أُلْقِىَ عَلَيْهِ أَسْوِرَةٌ مِّن ذَهَبٍ أَوْ جَآءَ
مَعَهُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ مُقْتَرِنِينَ ﴿٥٣﴾ فَٱسْتَخَفَّ قَوْمَهُۥ
فَأَطَاعُوهُ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٥٤﴾ فَلَمَّآ ءَاسَفُونَا
ٱنتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَٰهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٥﴾ فَجَعَلْنَٰهُمْ
سَلَفًا وَمَثَلًا لِّلْءَاخِرِينَ ﴿٥٦﴾ ۞ وَلَمَّا ضُرِبَ ٱبْنُ مَرْيَمَ
مَثَلًا إِذَا قَوْمُكَ مِنْهُ يَصِدُّونَ ﴿٥٧﴾ وَقَالُوٓا۟ ءَأَٰلِهَتُنَا
خَيْرٌ أَمْ هُوَ مَا ضَرَبُوهُ لَكَ إِلَّا جَدَلًۢا بَلْ هُمْ قَوْمٌ خَصِمُونَ ﴿٥٨﴾
إِنْ هُوَ إِلَّا عَبْدٌ أَنْعَمْنَا عَلَيْهِ وَجَعَلْنَٰهُ مَثَلًا لِّبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
﴿٥٩﴾ وَلَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنَا مِنكُم مَّلَٰٓئِكَةً فِى ٱلْأَرْضِ يَخْلُفُونَ ﴿٦٠﴾

الحزب ٥٠



Оларға көрсеткен мұғжизалар, бір-бірінен үлкен еді. Бәлкім райдан қайтар деп азапқа ұшыраттық. (48) (Олар Мұса Ғ.С.ға): "Әй сиқыршы! Раббыңа өзіңе берген уәде бойынша жалбарын. Біз шын мәнінде тура жолға келейік" десті. (49) Сонда олардан азапты Біз айықтырған кезде олар дереу сөздерінен айниды. (50) Перғауын, елінің ішінде: "Әй қаумым! Мысырдың патшалығы және астымнан ағатын міне өзендер менікі емес пе? Көрмейсіңдер ме?",- деп, даурықты. (51) "Немесе мен осы өзі қор, сөзін түсіндіре алмайтын Мұсадан жақсы емеспін бе?" (52) "Оған алтыннан білезіктер неге салынбаған немесе онымен бірге періштелер неге жолдас болып келмеген?" (53) Сөйтіп (Перғауын) елін менсінбеді. Сонда да олар оған бағынды. Расында олар, бұзық ел еді. (54) Сөйтіп олар Бізді кейіткен кезде, олардың тиісті жазасын беріп, суға батырдық. (55) Оларды кейінгілер үшін бір өтіп кеткен үлгі қылдық. (56) (Мұхаммед Ғ.С.) Мәрйем ұлын мысал келтіргенде, оған, елің қарқылдап күлді. (57) Олар: "Біздің тәңірлеріміз жақсы ма? Не Ғиса жақсы ма?",- деді. Олардың саған бұны айтулары, жанжал үшін ғана. Өйткені олар, қиқар ел. (58) Ол Ғиса (Ғ.С.) Біз өзіне игілік берген сондай-ақ Израил ұрпақтарына бір мысал қылған құл ғана. (59) Егер қаласақ, сендерден періште жаратар едік те олар орындарыңды басар еді. (60)

وَإِنَّهُۥ لَعِلْمٌ لِّلسَّاعَةِ فَلَا تَمْتَرُنَّ بِهَا وَٱتَّبِعُونِ ۚ هَٰذَا صِرَٰطٌ
مُّسْتَقِيمٌ ﴿٦١﴾ وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ ۖ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ
﴿٦٢﴾ وَلَمَّا جَآءَ عِيسَىٰ بِٱلْبَيِّنَٰتِ قَالَ قَدْ جِئْتُكُم بِٱلْحِكْمَةِ
وَلِأُبَيِّنَ لَكُم بَعْضَ ٱلَّذِى تَخْتَلِفُونَ فِيهِ ۖ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ
﴿٦٣﴾ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ رَبِّى وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ ۚ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ
﴿٦٤﴾ فَٱخْتَلَفَ ٱلْأَحْزَابُ مِنۢ بَيْنِهِمْ ۖ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ ظَلَمُوا۟
مِنْ عَذَابِ يَوْمٍ أَلِيمٍ ﴿٦٥﴾ هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن
تَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٦٦﴾ ٱلْأَخِلَّآءُ يَوْمَئِذٍۭ
بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ إِلَّا ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٦٧﴾ يَٰعِبَادِ لَا خَوْفٌ
عَلَيْكُمُ ٱلْيَوْمَ وَلَآ أَنتُمْ تَحْزَنُونَ ﴿٦٨﴾ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا
وَكَانُوا۟ مُسْلِمِينَ ﴿٦٩﴾ ٱدْخُلُوا۟ ٱلْجَنَّةَ أَنتُمْ وَأَزْوَٰجُكُمْ
تُحْبَرُونَ ﴿٧٠﴾ يُطَافُ عَلَيْهِم بِصِحَافٍ مِّن ذَهَبٍ وَأَكْوَابٍ ۖ
وَفِيهَا مَا تَشْتَهِيهِ ٱلْأَنفُسُ وَتَلَذُّ ٱلْأَعْيُنُ ۖ وَأَنتُمْ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ﴿٧١﴾ وَتِلْكَ ٱلْجَنَّةُ ٱلَّتِىٓ أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنتُمْ
تَعْمَلُونَ ﴿٧٢﴾ لَكُمْ فِيهَا فَٰكِهَةٌ كَثِيرَةٌ مِّنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٧٣﴾



Күдіксіз (Ғиса Ғ.С.) қиямет мезгілінің белгісі. Сондықтан оған күдіктенбей Маған еріңдер. Міне осы тура жол. (61) Сендерді шайтан тура жолдан тоспасын. Өйткені ол, сендер үшін ашық дұшпан. (62) Ғиса (Ғ.С.) мұғжизалармен келген заман, оларға: "Мен сендерге хикметті келтірдім. Алладан қорқыңдар, Маған бой ұсыныңдар" деді. (63) "Дау жоқ, Алла, менің де сендердің де Раббыларың. Сондықтан Оған құлшылық қылыңдар. Осы тура жол!" (64) Дегенмен топтар өзара қайшылыққа түсті. Жан түршігерлік күннің азабынан сондай залымдарға нендей өкініш! (65) Олар, өздеріне қиямет мезгілінің кенеттен өздері аңғармаған түрде, келуін ғана күте ме? (66) Сол күні тақуалардан басқа достар, бір-біріне дұшпан болады. (67) (Алла, тақуаларға): "Әй құлдарым! Бүгін сендерге хауіп-қатер жоқ әрі қайғырмайсыңдар" (дейді) (68) Олар сондай иман келтіріп, бой ұсынушылар. (69) "Жаннатқа кіріңдер. Сендер де жұбайларың да шаттыққа бөленесіңдер!" (70) Оларға алтыннан табақтар, кәселер ұсынылады. Сондай-ақ онда көңілдері қызығатын, көздері қуанатын нәрселер бар. Сендер онда мәңгі қаласыңдар. (71) Міне осы сендердің ғамалдарыңменен мұрагер болған жаннат. (72) Онда сендерге жемістер көп, одан жейсіңдер. (73)

إِنَّ ٱلْمُجْرِمِينَ فِى عَذَابِ جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ﴿٧٤﴾ لَا يُفَتَّرُ عَنْهُمْ وَهُمْ
فِيهِ مُبْلِسُونَ ﴿٧٥﴾ وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن كَانُوا۟ هُمُ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٧٦﴾
وَنَادَوْا۟ يَٰمَٰلِكُ لِيَقْضِ عَلَيْنَا رَبُّكَ قَالَ إِنَّكُم مَّٰكِثُونَ ﴿٧٧﴾ لَقَدْ
جِئْنَٰكُم بِٱلْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَكُمْ لِلْحَقِّ كَٰرِهُونَ ﴿٧٨﴾ أَمْ أَبْرَمُوٓا۟ أَمْرًا
فَإِنَّا مُبْرِمُونَ ﴿٧٩﴾ أَمْ يَحْسَبُونَ أَنَّا لَا نَسْمَعُ سِرَّهُمْ وَنَجْوَىٰهُم بَلَىٰ
وَرُسُلُنَا لَدَيْهِمْ يَكْتُبُونَ ﴿٨٠﴾ قُلْ إِن كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدٌ فَأَنَا۠ أَوَّلُ
ٱلْعَٰبِدِينَ ﴿٨١﴾ سُبْحَٰنَ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ رَبِّ ٱلْعَرْشِ
عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٨٢﴾ فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا۟ وَيَلْعَبُوا۟ حَتَّىٰ يُلَٰقُوا۟ يَوْمَهُمُ
ٱلَّذِى يُوعَدُونَ ﴿٨٣﴾ وَهُوَ ٱلَّذِى فِى ٱلسَّمَآءِ إِلَٰهٌ وَفِى ٱلْأَرْضِ
إِلَٰهٌ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٨٤﴾ وَتَبَارَكَ ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَعِندَهُۥ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ
﴿٨٥﴾ وَلَا يَمْلِكُ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَن
شَهِدَ بِٱلْحَقِّ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٨٦﴾ وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَهُمْ
لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٨٧﴾ وَقِيلِهِۦ يَٰرَبِّ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ قَوْمٌ
لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٨٨﴾ فَٱصْفَحْ عَنْهُمْ وَقُلْ سَلَٰمٌ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٨٩﴾



Сөзсіз күнәкарлар тозақтың азабында мәңгі қалады. (74) Олардың азабы жеңілтілмейді де олар онда күдер үзген түрде қалады. (75) Оларға зұлымдық қылмадық, олар өздеріне зұлымдық қылды. (76) Тозақтықтар: "Әй сақшы! Раббың ісімізді бітірсін" дейді. Сақшы: "Расында сендер тұрасыңдар" дейді. (77) (Алла оларға): "Шынында сендерге шындықты келтірдік. Бірақ көбің шындықты жек көрдіңдер." (78) Немесе олар (Пайғамбарға қарсы) шара қолданды ма? Шын мәнінде Біз шара қолданушымыз. (79) Немесе олар сырларын, сыбырларын Біз естімейді деп ойлай ма? Әрине періштелеріміз алдарында жазуда. (82–С. 10–11–А.) (80) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Мүбада Алланың баласы болса, сонда мен құлшылық қылушылардың алды болар едім" де. (81) Көктер мен жердің Раббы әрі ғаршының Раббы, олардың сипаттаған нәрселерінен пәк. (82) Енді оларды қойып қой. Өздеріне уәде етілген күнге дейін сүңгісін. ойнасын. (83) Ол сондай Алла, көкте де Тәңір, сондай–ақ жерде де Тәңір. Және Ол, аса дана толық білуші. (84) Ол сондай өте жоғары Алла (Т.), көктер мен жердің әрі екі арасындағы нәрселердің игілігі Оған тән. (Оның меншігінде.) Сондай–ақ қиямет мезгілінің мәліметі Оның қасында әрі Оған қайтарыласыңдар. (85) Олардың Алладан өзге құлшылық қылғандары шапағат ету күшіне ие емес. Бірақ хақиқатты біліп, куә болғандар басқа. (Шапағат ете алады.) (86) Егер олардан: "Кім жаратты?",– деп сұрасаң, әлбетте: "Алла" дейді. Сонда, қалай бұрылып, барады? (87) Пайғамбардың: "Раббым! Бұлар иман келтірмейтін ел" дейтінін (Алла біледі.) (88) (Мұхаммед Ғ.С.) олармен шығыс, сәлем бер. Олар жедел түсінеді. (89)

## 44-ДҮХАН СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Елу тоғыз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Ұғымын Алла (Т.) біледі. (1) Ашық баян етуші Құранға серт. (2) Шын мәнінде оны құтты бір кеште түсірдік. Расында Біз ескертушіміз. (97-С. 1-А.) (3) Ол кеште барлық хикметті істер айрылады. (4) Бұл өз қасымыздан бір бұйрық. Расында елшілерді жіберушіміз. (5) (Мұхаммед Ғ.С.) Раббыңның игілігі. Күдіксіз Ол, әр нәрсені естуші, толық білуші. (6) Егер анық сенетін болсаңдар, көктер мен жердің әрі екі арасындағылардың Раббы. (7) Одан басқа ешбір тәңір жоқ. Тірілтеді, өлтіреді. Сендердің де Раббыларың, бұрынғы аталарыңның да Раббы. (8) Бірақ олар, бір күдік ішінде ойнауда. (9) (Мұхаммед Ғ.С.) ендеше аспанның бір ашық түтін келтіретін күнін күт. (Қуаншылықтан аш қалған елдің көздері бұлдырап, жер, көктің бұлыңғыр көрінетін күні. Немесе қиямет белгілері түрінде қаптайтын қара түнек. Б.Ж.М.К.Р.) (10) Адамдарды қаптап алады; Бұл жан түршігерлік азап. (11) Олар: "Раббымыз! Бізден бұл азапты айықтыр. Шынында иман келтіргенміз." (12) Оларға үгіт алу қайда? Расында оларға ашық



سُورَةُ الدُّخَانِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

حمٓ ﴿١﴾ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ﴿٢﴾ إِنَّآ أَنزَلْنَٰهُ فِى لَيْلَةٍ مُّبَٰرَكَةٍ إِنَّا كُنَّا مُنذِرِينَ ﴿٣﴾ فِيهَا يُفْرَقُ كُلُّ أَمْرٍ حَكِيمٍ ﴿٤﴾ أَمْرًا مِّنْ عِندِنَآ إِنَّا كُنَّا مُرْسِلِينَ ﴿٥﴾ رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٦﴾ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ﴿٧﴾ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ رَبُّكُمْ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٨﴾ بَلْ هُمْ فِى شَكٍّ يَلْعَبُونَ ﴿٩﴾ فَٱرْتَقِبْ يَوْمَ تَأْتِى ٱلسَّمَآءُ بِدُخَانٍ مُّبِينٍ ﴿١٠﴾ يَغْشَى ٱلنَّاسَ هَٰذَا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١١﴾ رَّبَّنَا ٱكْشِفْ عَنَّا ٱلْعَذَابَ إِنَّا مُؤْمِنُونَ ﴿١٢﴾ أَنَّىٰ لَهُمُ ٱلذِّكْرَىٰ وَقَدْ جَآءَهُمْ رَسُولٌ مُّبِينٌ ﴿١٣﴾ ثُمَّ تَوَلَّوْا۟ عَنْهُ وَقَالُوا۟ مُعَلَّمٌ مَّجْنُونٌ ﴿١٤﴾ إِنَّا كَاشِفُوا۟ ٱلْعَذَابِ قَلِيلًا إِنَّكُمْ عَآئِدُونَ ﴿١٥﴾ يَوْمَ نَبْطِشُ ٱلْبَطْشَةَ ٱلْكُبْرَىٰٓ إِنَّا مُنتَقِمُونَ ﴿١٦﴾ ۞ وَلَقَدْ فَتَنَّا قَبْلَهُمْ قَوْمَ فِرْعَوْنَ وَجَآءَهُمْ رَسُولٌ كَرِيمٌ ﴿١٧﴾ أَنْ أَدُّوٓا۟ إِلَىَّ عِبَادَ ٱللَّهِ إِنِّى لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٨﴾

نصف الحزب ٥٠



түсіндіруші бір Пайғамбар келген. (13) Сосын олар одан бұрылды да: "Үйретілген бір жынды" деді. (14) Расында бейнетті біраз айықтырамыз. Дау жоқ! Сендер қайталайсыңдар. (15) Өте қатты ұстаумен ұстаған күні, әрине тиісті жазасын береміз. (16) Расында бұлардан бұрын Перғауын елін де сынаған едік. Оларға ардақты пайғамбар келген. (17) "Алланың құлдарын маған тапсырыңдар. Өйткені мен сендерге сенімді бір пайғамбармын" деді. (18)

الجزء الخامس والعشرون — سورة الدخان

وَأَن لَّا تَعْلُوا عَلَى اللَّهِ إِنِّي آتِيكُم بِسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿١٩﴾ وَإِنِّي عُذْتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُمْ أَن تَرْجُمُونِ ﴿٢٠﴾ وَإِن لَّمْ تُؤْمِنُوا لِي فَاعْتَزِلُونِ ﴿٢١﴾ فَدَعَا رَبَّهُ أَنَّ هَٰؤُلَاءِ قَوْمٌ مُّجْرِمُونَ ﴿٢٢﴾ فَأَسْرِ بِعِبَادِي لَيْلًا إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ﴿٢٣﴾ وَاتْرُكِ الْبَحْرَ رَهْوًا إِنَّهُمْ جُندٌ مُّغْرَقُونَ ﴿٢٤﴾ كَمْ تَرَكُوا مِن جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿٢٥﴾ وَزُرُوعٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ﴿٢٦﴾ وَنَعْمَةٍ كَانُوا فِيهَا فَاكِهِينَ ﴿٢٧﴾ كَذَٰلِكَ وَأَوْرَثْنَاهَا قَوْمًا آخَرِينَ ﴿٢٨﴾ فَمَا بَكَتْ عَلَيْهِمُ السَّمَاءُ وَالْأَرْضُ وَمَا كَانُوا مُنظَرِينَ ﴿٢٩﴾ وَلَقَدْ نَجَّيْنَا بَنِي إِسْرَائِيلَ مِنَ الْعَذَابِ الْمُهِينِ ﴿٣٠﴾ مِن فِرْعَوْنَ إِنَّهُ كَانَ عَالِيًا مِّنَ الْمُسْرِفِينَ ﴿٣١﴾ وَلَقَدِ اخْتَرْنَاهُمْ عَلَىٰ عِلْمٍ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿٣٢﴾ وَآتَيْنَاهُم مِّنَ الْآيَاتِ مَا فِيهِ بَلَاءٌ مُّبِينٌ ﴿٣٣﴾ إِنَّ هَٰؤُلَاءِ لَيَقُولُونَ ﴿٣٤﴾ إِنْ هِيَ إِلَّا مَوْتَتُنَا الْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُنشَرِينَ ﴿٣٥﴾ فَأْتُوا بِآبَائِنَا إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٣٦﴾ أَهُمْ خَيْرٌ أَمْ قَوْمُ تُبَّعٍ وَالَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ أَهْلَكْنَاهُمْ إِنَّهُمْ كَانُوا مُجْرِمِينَ ﴿٣٧﴾ وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَاعِبِينَ ﴿٣٨﴾ مَا خَلَقْنَاهُمَا إِلَّا بِالْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

٤٩٧

"Аллаға астамшылық қылмаңдар. Шын мәнінде сендерге ашық дәлелмен келдім." (19) "Күдіксіз мен сендердің таспен атуларыңнан Раббыма және сендердің де Раббыларың (Аллаға) сиындым." (20) "Егер маған иланбасаңдар, менен аулақ болыңдар." (21) Сонда (Мұса Ғ.С.): "Бұлар қылмысты ел" деп, Раббына жалбарынды. (22) (Алла Т.): "Құлдарымды түнде алып кет. Сөз жоқ, арттарыңа қуғыншы түседі." (23) "(Теңізден өтіп алғаннан кейін) теңізді ашық қойып қой. Өйткені олар суға бататын ләшкер! (24) Олар қаншалаған бақшалар, бұлақтар қалдырды; (25) Қаншалаған егіндер, көркем мекендерді де. (26) Сондай-ақ ішінде қарқ болып кенелген дәулеттерді де. (27) Осылайша оларға басқа бір елді мұрагер қылдық. (28) Сонда оларға көк те жер де жыламады. Әрі олар тостырылмады. (Оларға қайғырған да болмады және мұрса да берілмеді.Б.) (29) Расында Израил ұрпақтарын қорлаушы бейнеттен құтқардық; (30) Перғауыннан. Өйткені ол, тым шектен шығушылардан еді. (31) Расында Израил ұрпақтарын біле тұра әлемге ықпалды қылдық. (32) Сондай-ақ оларға мұғжизалар бердік. Онда ашық сынау бар еді. (33) Күдіксіз олар, бұйдейді: (34) "Бізге осы алғашқы өлімнен басқа түк жоқ. Сондай-ақ біз қайта тірілмейміз;" (35) "Мұбада рас айтушы болсаңдар, аталарымызды алып келіңдерші;" (36) (Мұхаммед Ғ.С.) олар артық па? Немесе Тұббағ елі ме? Олардан бұрынғы елдер ме? Оларды да жоқ еттік. Өйткені олар қылмысты еді. (37) Көктерді де жерді де әрі екі арасындағы нәрселерді де ойыншық қып жаратпадық. (38) Екеуін хақиқат бойынша жараттық. Бірақ олардың көбі білмейді. (39)


الجزء الخامس والعشرون — سورة الدخان

إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ مِيقَـٰتُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٠﴾ يَوْمَ لَا يُغْنِى مَوْلًى
عَن مَّوْلًى شَيْـًٔا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤١﴾ إِلَّا مَن رَّحِمَ ٱللَّهُ
إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٤٢﴾ إِنَّ شَجَرَتَ ٱلزَّقُّومِ ﴿٤٣﴾
طَعَامُ ٱلْأَثِيمِ ﴿٤٤﴾ كَٱلْمُهْلِ يَغْلِى فِى ٱلْبُطُونِ ﴿٤٥﴾ كَغَلْىِ
ٱلْحَمِيمِ ﴿٤٦﴾ خُذُوهُ فَٱعْتِلُوهُ إِلَىٰ سَوَآءِ ٱلْجَحِيمِ ﴿٤٧﴾ ثُمَّ
صُبُّوا۟ فَوْقَ رَأْسِهِۦ مِنْ عَذَابِ ٱلْحَمِيمِ ﴿٤٨﴾ ذُقْ إِنَّكَ
أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْكَرِيمُ ﴿٤٩﴾ إِنَّ هَـٰذَا مَا كُنتُم بِهِۦ تَمْتَرُونَ
﴿٥٠﴾ إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى مَقَامٍ أَمِينٍ ﴿٥١﴾ فِى جَنَّـٰتٍ وَعُيُونٍ
﴿٥٢﴾ يَلْبَسُونَ مِن سُندُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُّتَقَـٰبِلِينَ ﴿٥٣﴾
كَذَٰلِكَ وَزَوَّجْنَـٰهُم بِحُورٍ عِينٍ ﴿٥٤﴾ يَدْعُونَ فِيهَا بِكُلِّ
فَـٰكِهَةٍ ءَامِنِينَ ﴿٥٥﴾ لَا يَذُوقُونَ فِيهَا ٱلْمَوْتَ
إِلَّا ٱلْمَوْتَةَ ٱلْأُولَىٰ وَوَقَىٰهُمْ عَذَابَ ٱلْجَحِيمِ ﴿٥٦﴾ فَضْلًا
مِّن رَّبِّكَ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٥٧﴾ فَإِنَّمَا يَسَّرْنَـٰهُ بِلِسَانِكَ
لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٨﴾ فَٱرْتَقِبْ إِنَّهُم مُّرْتَقِبُونَ ﴿٥٩﴾

سُورَةُ الجَاثِيَةِ

٤٩٨

Расында олардың бір арағa жиналатын билік күні. (40) Ол күні достың досқа еш пайдасы болмайды әрі оларға жәрдем етілмейді. (41) Бірақ Алла мәрхамет еткен кісі ғана пайдалана алады. Күдіксіз Ол Алла, тым үстем, ерекше мейірімді. (42) Шынында заққұм ағашы; (23-С. 62-А.) (43) Күнәкарлардың тамағы. (44) Балқыған кен сияқты қарындарында қайнайды. (45) Қайнаған су құсаған." (46) "Оны ұстаңдар да сүйретіп, тозақтың ортасына тастаңдар." (47) "Сосын басының үстіне азап ретінде қайнар су қойыңдар." (48) "(Азапты) тат. Расында сен өзіңше үстем, құрметті едің." (49) "Шынында күдіктенген нәрселерің осы." (50) Шын мәнінде тақуалар аман бір орында болады; (51) Бақшаларда бұлақтарда, (52) Жұқа қалың жібектер киіп, ерсілі-қарсылы отырады. (53) Осы сияқты, сондай-ақ оларды бота көз хұрлармен үйлендіреміз. (54) Ол жерде бейбіт түрде әр түрлі жемісті сұрай алады. (55) Ол жерде дүниедегі алғашқы өлімнен басқа ешбір өлім татпайды. Алла оларды тозақтың азабынан сақтаған. (56) Раббыңнан кеңшілік, міне осы зор қол жеткендік. (57) (Мұхаммед Ғ.С.) шын мәнінде олардың үгіт алулары үшін Құранды сенің тіліңнен ғана оңайластырдық. (58) Нәтижені сен де күт. Расында олар да күтуде. (59)


سورة الجاثية — الجزء الخامس والعشرون

بسم الله الرحمن الرحيم

حم ﴿١﴾ تنزيل الكتاب من الله العزيز الحكيم ﴿٢﴾ إن في السماوات والأرض لآيات للمؤمنين ﴿٣﴾ وفي خلقكم وما يبث من دابة آيات لقوم يوقنون ﴿٤﴾ واختلاف الليل والنهار وما أنزل الله من السماء من رزق فأحيا به الأرض بعد موتها وتصريف الرياح آيات لقوم يعقلون ﴿٥﴾ تلك آيات الله نتلوها عليك بالحق فبأي حديث بعد الله وآياته يؤمنون ﴿٦﴾ ويل لكل أفاك أثيم ﴿٧﴾ يسمع آيات الله تتلى عليه ثم يصر مستكبرا كأن لم يسمعها فبشره بعذاب أليم ﴿٨﴾ وإذا علم من آياتنا شيئا اتخذها هزوا أولئك لهم عذاب مهين ﴿٩﴾ من ورائهم جهنم ولا يغني عنهم ما كسبوا شيئا ولا ما اتخذوا من دون الله أولياء ولهم عذاب عظيم ﴿١٠﴾ هذا هدى والذين كفروا بآيات ربهم لهم عذاب من رجز أليم ﴿١١﴾ الله الذي سخر لكم البحر لتجري الفلك فيه بأمره ولتبتغوا من فضله ولعلكم تشكرون ﴿١٢﴾ وسخر لكم ما في السماوات وما في الأرض جميعا منه إن في ذلك لآيات لقوم يتفكرون ﴿١٣﴾

٤٩٩

## 45-ЖАСИЯ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Отыз жеті аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Ұғымын Алла (Т.) біледі. (1) Бұл Кітап тым үстем, хикмет иесі Алла тарапынан түсірілді. (2) Күдіксіз көктерде де жерде де белгілер бар. (3) Сендердің жаратылуларыңда сондай-ақ жәндіктердің өрбіп таралуында нак сенген ел үшін белгілер бар. (4) Түн мен күндіздің ауысуында сондай-ақ Алланың көктен жаңбыр жаудырып, өлгеннен кейін жерге сонымен жан беруінде және желдерді игеруінде түсінген елге ғибрат бар. (5) (Мұхаммед Ғ.С.) осылар Алланың аяттары. Саған бұларды хақиқат бойынша оқимыз. Енді олар Алланың аяттарынан кейін қай сөзге сенеді? (6) Барлық өтірікші, күнәкар құрысын! (7) Оларға оқылған Алланың аяттарын тыңдайды да сосын қасарысып, тәкаппарланған бойда естімегендей болады. Енді оны күйзелтуші азаппен қуандыр. (8) Мұбада ол, аяттарымыздан бір нәрсе білсе, оны келемежге алады. Міне соларға қорлаушы азап бар. (9) Артынан тозақ дайын. Олардың істері де Алладан өзге жасап алған достары да ешбір пайда бермейді. Сондай-ақ оларға зор қинау бар. (10) Бұл Құран бір жетекші. Сондай Раббыларының аяттарына қарсы болғандар үшін күйзелтуші азаптың ең қоры бар. (11) Ол сондай Алла, теңізді еріктеріңе берді. Оның бұйрығымен теңізде кемелерді жүргізіп, Оның кеңшілігінен несібе іздейсіңдер. Әрине шүкірлік етерсіңдер. (12) Және де Ол, өз тарапынан сендер үшін көктердегі әрі жердегі барлық нәрсені іске қосты. Шын мәнінде осыларда түсінген ел үшін белгілер бар. (13)

(Мұхаммед Ғ.С.) иман келтіргендерге айт: "Алланың ауыр күнін үміт етпегендерді кешірім етсін. Өйткені Алла, бір елдің қылықтарының жазасын береді. (14) Әлде кім ізгі іс істесе, сонда өзі үшін. Ал кім жамандық істесе, о да өзіне. Сосын Раббыларыңа қайтарыласыңдар. (15) Расында Израил ұрпақтарына кітап, патшалық, пайғамбарлық және өздеріне таза ризық беріп сондай-ақ әлемдерге үстем қылған едік. (16) Және де дін істерінде оларға ашық түсініктер бердік. Дегенмен өздеріне мәлімет келгеннен кейін өзара күншілік қылып, мүлде талас-тартысқа түсті. Шын мәнінде Раббың қиямет күні араларындағы қайшылыққа түскен нәрселері турасында үкім береді. (17) Сосын (Мұхаммед Ғ.С.) сені шариғат ісіне қойдық. Енді сонымен жүр. Білмегендердің ойларына ілеспе. (18) Өйткені олар сені Алладан еш қорғай алмайды. Шынында залымдар бір-бірінің досы. Сондай-ақ Алла тақуалардың досы.



قُل لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يَغْفِرُوا۟ لِلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ أَيَّامَ ٱللَّهِ لِيَجْزِىَ
قَوْمًۢا بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿١٤﴾ مَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا فَلِنَفْسِهِۦ ۖ
وَمَنْ أَسَآءَ فَعَلَيْهَا ۖ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ تُرْجَعُونَ ﴿١٥﴾ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا
بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحُكْمَ وَٱلنُّبُوَّةَ وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ
وَفَضَّلْنَٰهُمْ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٦﴾ وَءَاتَيْنَٰهُم بَيِّنَٰتٍ مِّنَ ٱلْأَمْرِ ۖ
فَمَا ٱخْتَلَفُوٓا۟ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّ
رَبَّكَ يَقْضِى بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ
﴿١٧﴾ ثُمَّ جَعَلْنَٰكَ عَلَىٰ شَرِيعَةٍ مِّنَ ٱلْأَمْرِ فَٱتَّبِعْهَا وَلَا تَتَّبِعْ
أَهْوَآءَ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٨﴾ إِنَّهُمْ لَن يُغْنُوا۟ عَنكَ مِنَ ٱللَّهِ
شَيْـًٔا ۚ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۖ وَٱللَّهُ وَلِىُّ ٱلْمُتَّقِينَ
﴿١٩﴾ هَٰذَا بَصَٰٓئِرُ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ
﴿٢٠﴾ أَمْ حَسِبَ ٱلَّذِينَ ٱجْتَرَحُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن نَّجْعَلَهُمْ كَٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَوَآءً مَّحْيَاهُمْ وَمَمَاتُهُمْ ۚ سَآءَ
مَا يَحْكُمُونَ ﴿٢١﴾ وَخَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ
وَلِتُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٢﴾



(19) Бұл Құран адамдар үшін көрнеу дәлелдер және нақ сенген елге жетекші әрі рахмет. (20) Немесе жамандықтарды істегендер, өздерін; иман келтіріп, ізгі іс істегендер сияқты қылатындығымызды, тіршіліктерінде, өлімдерінде тең боларын ойлай ма? Олардың берген үкімі нендей жаман. (21) Негізінде Алла (Т.) көктерді әрі жерді шындық бойынша жаратты. Әркімге қылығының бодауы беріледі. Сондай-ақ олар әділетсіздікке ұшырамайды. (22)

أَفَرَءَيْتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ وَأَضَلَّهُ ٱللَّهُ عَلَىٰ عِلْمٍ وَخَتَمَ عَلَىٰ سَمْعِهِۦ
وَقَلْبِهِۦ وَجَعَلَ عَلَىٰ بَصَرِهِۦ غِشَٰوَةً فَمَن يَهْدِيهِ مِنۢ بَعْدِ ٱللَّهِ ۚ أَفَلَا
تَذَكَّرُونَ ﴿٢٣﴾ وَقَالُوا۟ مَا هِىَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا يُهْلِكُنَآ
إِلَّا ٱلدَّهْرُ ۚ وَمَا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٢٤﴾ وَإِذَا تُتْلَىٰ
عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ مَّا كَانَ حُجَّتَهُمْ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ ٱئْتُوا۟ بِـَٔابَآئِنَآ إِن
كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٥﴾ قُلِ ٱللَّهُ يُحْيِيكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يَجْمَعُكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ
ٱلْقِيَٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٦﴾ وَلِلَّهِ مُلْكُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَخْسَرُ ٱلْمُبْطِلُونَ
﴿٢٧﴾ وَتَرَىٰ كُلَّ أُمَّةٍ جَاثِيَةً ۚ كُلُّ أُمَّةٍ تُدْعَىٰٓ إِلَىٰ كِتَٰبِهَا ٱلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ
تَعْمَلُونَ ﴿٢٨﴾ هَٰذَا كِتَٰبُنَا يَنطِقُ عَلَيْكُم بِٱلْحَقِّ ۚ إِنَّا كُنَّا نَسْتَنسِخُ
مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٩﴾ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
فَيُدْخِلُهُمْ رَبُّهُمْ فِى رَحْمَتِهِۦ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْمُبِينُ ﴿٣٠﴾ وَأَمَّا
ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَفَلَمْ تَكُنْ ءَايَٰتِى تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَٱسْتَكْبَرْتُمْ وَكُنتُمْ قَوْمًا
مُّجْرِمِينَ ﴿٣١﴾ وَإِذَا قِيلَ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَٱلسَّاعَةُ لَا رَيْبَ فِيهَا قُلْتُم
مَّا نَدْرِى مَا ٱلسَّاعَةُ إِن نَّظُنُّ إِلَّا ظَنًّا وَمَا نَحْنُ بِمُسْتَيْقِنِينَ ﴿٣٢﴾



(Мүхаммед Ғ.С.) көңлі тартқанын тәңір жасап алған, сондай-ақ Алла, өзін біліп адастырған және құлағын, жүрегін бітеп, көзіне қалтқы жасаған біреулерді көрдің ме? Енді Алладан кейін оны тура жолға кім салады? Түсінбейсіңдер ме? (23) Олар: "Тіршілігіміз дүниедегі ғана. Өлеміз, өмір сүреміз. Бізді заман ғана өлтіреді" дейді. Негізінде олардың бұған байланысты мәліметі жоқ. Олардікі межелеу ғана. (Құбылыстар; заманның айналуынан ғана болады дейді. М.Р.К.) (24) Оларға аяттарымыз ашықша оқылған кезде: "Егер сөздерің шын болса, аталарымызды тірілтіп, келтіріңдер" деулерінен басқа дәлелдері болмады. (25) (Мұхаммед Ғ.С.): "Сендерді Алла тірілтеді сосын өлтіреді. Сосын сендерді болуы шәксіз қиямет күнінде жинайды. Бірақ адамдардың көбі түсінбейді" де. (26) Көктер мен жердің иелігі Аллаға тән. Қиямет-қайым болған күні, я сол күні; бұзық құмарлар зиянға ұшырайды. (27) (Мұхаммед Ғ.С.) барлық үмметті жүгінген түрде көресің. Әр үммет ғамал дәптеріне шақырылады да: "Бүгін қылмыстарыңның бодауы беріледі." (28) "Бұл Кітабымыз сендерге шындықты сөйлейді. Өйткені, сендердің істегендеріңді жаздырушы едік." (29) Ал енді иман келтіріп, ізгі іс істегендер, сонда оларды Раббылары мәрхаметіне бөлейді. Міне сол айқын қол жеткендік. (30) Қарсы болғандарға: "Сендерге аяттарым оқылмап па еді? Сонда тәкаппарландыңдар. Сондай-ақ қылмысты ел, сендер едіңдер." (31) "Расында Алланың уәдесі хақиқат әрі қияметтің келуінде шәк жоқ" делінген уақытта: "Қияметтің не екенін білмейміз. Бір ой жору ғана деп ойлаймыз. Сондай-ақ біз анық нанушы емеспіз" (дер едіңдер.) (32)

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّئَاتُ مَا عَمِلُوا وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٣٣﴾ وَقِيلَ الْيَوْمَ نَنسَاكُمْ كَمَا نَسِيتُمْ لِقَاءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَا وَمَأْوَاكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّاصِرِينَ ﴿٣٤﴾ ذَٰلِكُم بِأَنَّكُمُ اتَّخَذْتُمْ آيَاتِ اللَّهِ هُزُوًا وَغَرَّتْكُمُ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا ۚ فَالْيَوْمَ لَا يُخْرَجُونَ مِنْهَا وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ﴿٣٥﴾ فَلِلَّهِ الْحَمْدُ رَبِّ السَّمَاوَاتِ وَرَبِّ الْأَرْضِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٣٦﴾ وَلَهُ الْكِبْرِيَاءُ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٣٧﴾

سُورَةُ الأَحْقَافِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

حم ﴿١﴾ تَنزِيلُ الْكِتَابِ مِنَ اللَّهِ الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ ﴿٢﴾ مَا خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا إِلَّا بِالْحَقِّ وَأَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ وَالَّذِينَ كَفَرُوا عَمَّا أُنذِرُوا مُعْرِضُونَ ﴿٣﴾ قُلْ أَرَأَيْتُم مَّا تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُوا مِنَ الْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمَاوَاتِ ۖ ائْتُونِي بِكِتَابٍ مِّن قَبْلِ هَٰذَا أَوْ أَثَارَةٍ مِّنْ عِلْمٍ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٤﴾ وَمَنْ أَضَلُّ مِمَّن يَدْعُو مِن دُونِ اللَّهِ مَن لَّا يَسْتَجِيبُ لَهُ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ وَهُمْ عَن دُعَائِهِمْ غَافِلُونَ ﴿٥﴾



(Дегенше) істеген істерінің жамандықтары әшкереленіп, олардың мазақтаған нәрселері бастарына жетті. (33) Оларға: "Сендер осы күнге жолығуды ұмытқандай сендерді Біз де ұмытамыз. Орындарың от. Сондай-ақ сендер үшін бір жәрдемші болмайды" делінеді. (34) Бұларың, Алланың аяттарын мазақтағандықтарыңның салдарынан. Әрі сендерді дүние тіршілігі алдады. Сондықтан олар тозақтан шығарылмайды да ғұзырлары қабыл етілмейді. (35) Барлық мақтау, көктер мен жердің және әлемдердің Раббы Аллаға тән. (36) Сондай-ақ Көктерде, жерде ұлықтық Онікі. Ол тым үстем, аса дана. (37)

## 46-АХҚАФ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Отыз бес аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Ұғымын Алла (Т.) біледі. (1) Бұл Кітап тым үстем, хикмет иесі Алла тарапынан түсірілді. (2) Көктер мен жерді әрі екі арасындағыларды шындық бойынша, бір мерзім белгілеп қана жараттық. Ал сондай қарсы болғандар, ескертілген нәрседен жалтаруда. (3) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Алладан өзге шоқынған нәрселеріңді көрдіңдер ме? Олар жер жүзінде не жаратты, маған көрсетіңдерші. Немесе олардың көктерде ортақтығы бар ма? Егер шыншыл болсаңдар, маған бұдан бұрынғы бір кітап яки ғылми деректер келтіріңдер" де. (4) Алладан өзге қияметке дейін өзіне жауап бере алмайтын біреуге табынғаннан кім залымырақ? Әрине табынғандары олардың жалбаруларынан хабарсыз. (5)

وَإِذَا حُشِرَ ٱلنَّاسُ كَانُوا۟ لَهُمْ أَعْدَآءً وَكَانُوا۟ بِعِبَادَتِهِمْ كَٰفِرِينَ ﴿٦﴾ وَإِذَا
تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ هَٰذَا
سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٧﴾ أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ ۖ قُلْ إِنِ ٱفْتَرَيْتُهُۥ فَلَا تَمْلِكُونَ
لِى مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۖ هُوَ أَعْلَمُ بِمَا تُفِيضُونَ فِيهِ ۖ كَفَىٰ بِهِۦ شَهِيدًۢا بَيْنِى
وَبَيْنَكُمْ ۖ وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٨﴾ قُلْ مَا كُنتُ بِدْعًا مِّنَ ٱلرُّسُلِ
وَمَآ أَدْرِى مَا يُفْعَلُ بِى وَلَا بِكُمْ ۖ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَىَّ وَمَآ أَنَا۠
إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٩﴾ قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَكَفَرْتُم بِهِۦ
وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَلَىٰ مِثْلِهِۦ فَـَٔامَنَ وَٱسْتَكْبَرْتُمْ ۖ
إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٠﴾ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَوْ كَانَ خَيْرًا مَّا سَبَقُونَآ إِلَيْهِ ۚ وَإِذْ لَمْ يَهْتَدُوا۟ بِهِۦ
فَسَيَقُولُونَ هَٰذَآ إِفْكٌ قَدِيمٌ ﴿١١﴾ وَمِن قَبْلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ
إِمَامًا وَرَحْمَةً ۚ وَهَٰذَا كِتَٰبٌ مُّصَدِّقٌ لِّسَانًا عَرَبِيًّا لِّيُنذِرَ
ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ وَبُشْرَىٰ لِلْمُحْسِنِينَ ﴿١٢﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُوا۟ رَبُّنَا
ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسْتَقَٰمُوا۟ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١٣﴾
أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٤﴾



Адамдар жиналған кезде, оларға табынғандары дұшпан болып, олардың өздеріне құлшылық қылғандықтарына қарсы шығады. (19–С. 80–81–А.) (6) Оларға ап–ашық аяттарымыз оқылған кезде, сондай өздеріне келген шындыққа қарсы болғандар: "Мынау ашық бір сиқыр" дейді. (7) Немесе олар: "Оны өзі жасады" дей ме? (Мұхаммед Ғ.С.): "Мұбада өзім жасаған болсам, сонда мені Алладан еш қорғай алмайсыңдар. Алла, ол жөнде не көкігендеріңді жақсы біледі. Сондай–ақ Ол, мені мен сендердің арамызға куәлікте жетіп асады. Және Ол, тым жарылқаушы, ерекше мейірімді" де. (8) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Мен елшілердің тұңғышы емеспін. Сондай–ақ маған әрі сендерге не істелетінін де білмеймін. Өзіме уахи етілгенге ғана ілесемін. Және ашық бір ескертуші ғанамын" де. (9) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Көрдіңдер ме? Егер де Құран Алланың қасынан болып, сендер оған қарсы болсаңдар; сондай–ақ Израил ұрпақтарынан бір куә, осы сияқты (Тәурат) ға куә болып, кейін иман келтірсе де сендер менмесісеңдер, күдіксіз Алла залым елді тура жолға салмайды." (10) Сондай қарсы келгендер, иман келтіргендер үшін: "Егер (бұл дінде) игілік болса еді, олар бізден озбас еді. (Алдымен біз Мұсылман болар едік.)" деді. Онымен де тура жол таппағандықтан: "Бұл көне бір өтірік" деседі. (11) Құраннан бұрын жолбасшы әрі игілік түрінде Мұса (Ғ.С.) ның кітабы бар еді. Міне осы Құран зұлымдық қылғандарға ескерту, жақсылық істеушілерді қуанту үшін арап тіліндегі растаушы бір Кітап. (12) Күдіксіз сондай: "Раббымыз Алла" деп, сосын тұп–тура кеткендер, оларға; хауіп–қатер жоқ. Әрі олар күйінбейді. (13) Міне осылар жаннаттық. Ғамалдарының бодауы түрінде онда мәңгі қалады. (14)

وَوَصَّيْنَا ٱلْإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيْهِ إِحْسَٰنًا حَمَلَتْهُ أُمُّهُۥ كُرْهًا وَوَضَعَتْهُ
كُرْهًا وَحَمْلُهُۥ وَفِصَٰلُهُۥ ثَلَٰثُونَ شَهْرًا حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَبَلَغَ
أَرْبَعِينَ سَنَةً قَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِىٓ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتَ
عَلَىَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَىَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَٰلِحًا تَرْضَىٰهُ وَأَصْلِحْ لِى فِى
ذُرِّيَّتِىٓ إِنِّى تُبْتُ إِلَيْكَ وَإِنِّى مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿١٥﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ
نَتَقَبَّلُ عَنْهُمْ أَحْسَنَ مَا عَمِلُوا۟ وَنَتَجَاوَزُ عَن سَيِّـَٔاتِهِمْ فِىٓ أَصْحَٰبِ
ٱلْجَنَّةِ وَعْدَ ٱلصِّدْقِ ٱلَّذِى كَانُوا۟ يُوعَدُونَ ﴿١٦﴾ وَٱلَّذِى قَالَ
لِوَٰلِدَيْهِ أُفٍّ لَّكُمَآ أَتَعِدَانِنِىٓ أَنْ أُخْرَجَ وَقَدْ خَلَتِ ٱلْقُرُونُ مِن
قَبْلِى وَهُمَا يَسْتَغِيثَانِ ٱللَّهَ وَيْلَكَ ءَامِنْ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ فَيَقُولُ
مَا هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٧﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ
ٱلْقَوْلُ فِىٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِم مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ إِنَّهُمْ كَانُوا۟
خَٰسِرِينَ ﴿١٨﴾ وَلِكُلٍّ دَرَجَٰتٌ مِّمَّا عَمِلُوا۟ وَلِيُوَفِّيَهُمْ أَعْمَٰلَهُمْ وَهُمْ
لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٩﴾ وَيَوْمَ يُعْرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ عَلَى ٱلنَّارِ أَذْهَبْتُمْ طَيِّبَٰتِكُمْ
فِى حَيَاتِكُمُ ٱلدُّنْيَا وَٱسْتَمْتَعْتُم بِهَا فَٱلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ عَذَابَ ٱلْهُونِ
بِمَا كُنتُمْ تَسْتَكْبِرُونَ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَبِمَا كُنتُمْ تَفْسُقُونَ ﴿٢٠﴾



Адам баласына, әке-шешесіне жақсылық істеуді нұсқадық. Өйткені шешесі оны зорға көтеріп, әрең босанады. Сондай–ақ оған жүкті болу, (сүттен) айыру отыз ай. Ақыр ол, ержетіп, қырық жасқа ұласқан кезде: "Раббым! Өзіме әке-шешеме берген нығметтеріңе шүкірлік етуімді, өзің разы болатын түзу ғамал істеуімді маған нәсіп ете көр! Менің ұрпақтарымды да түзелт. Шын мәнінде, мен тәубе қылдым. Әрине мен бой ұсынушыларданмын" деді. (15) Міне бұлар, Біз жақсы ғамалдарын қабыл етіп, жамандықтарын кешіретін жаннаттықтардың ішінде болады. Бұл, оларға етілген шынайы уәде. (16) Ал енді әлде кім, әке–шешесіне: "Түһ! Екеуін де мені қайта тірілтіп, шығумен қорқытасыңдар ма? Расында менен бұрын қаншалаған нәсілдер өтіп кетті. (Олар тірілмеді)" деді. Әке-шешесі Аллаға жалбарынып: "Саған нендей өкініш! Иман келтір. Күдіксіз Алланың уәдесі хақ" дегенде, ол: "Бұл, бұрынғылардың ғана ертегісі" деді. (17) Міне осылар, бұрынғы өтіп кеткен, өздеріне делінген сөз бойынша азапқа душар болған жындар мен адамдар тобынан болады. (18) Әркімнің ғамалы бойынша дәрежелері бар. Сондай–ақ өздеріне ғамалдарының бодауы толық беріледі де оларға әділетсіздік етілмейді. (19) Сондай қарсы болғандар, отқа төндірілген күні: "Дүние тіршілігінің қызығын көріп, одан пайдаландыңдар. Ал енді бүгін жер жүзінде орынсыз менменсіп, бұзақылық қылғандықтарың себепті қорлаушы азаппен жазаланасыңдар" (делінеді.) (20)

وَٱذۡكُرۡ أَخَا عَادٍ إِذۡ أَنذَرَ قَوۡمَهُۥ بِٱلۡأَحۡقَافِ وَقَدۡ خَلَتِ ٱلنُّذُرُ
مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦٓ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ
عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ﴿٢١﴾ قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا لِتَأۡفِكَنَا عَنۡ ءَالِهَتِنَا فَأۡتِنَا
بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٢٢﴾ قَالَ إِنَّمَا ٱلۡعِلۡمُ عِندَ ٱللَّهِ
وَأُبَلِّغُكُم مَّآ أُرۡسِلۡتُ بِهِۦ وَلَٰكِنِّيٓ أَرَىٰكُمۡ قَوۡمٗا تَجۡهَلُونَ ﴿٢٣﴾
فَلَمَّا رَأَوۡهُ عَارِضٗا مُّسۡتَقۡبِلَ أَوۡدِيَتِهِمۡ قَالُواْ هَٰذَا عَارِضٞ مُّمۡطِرُنَاۚ
بَلۡ هُوَ مَا ٱسۡتَعۡجَلۡتُم بِهِۦۖ رِيحٞ فِيهَا عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿٢٤﴾ تُدَمِّرُ كُلَّ
شَيۡءِۭ بِأَمۡرِ رَبِّهَا فَأَصۡبَحُواْ لَا يُرَىٰٓ إِلَّا مَسَٰكِنُهُمۡۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي
ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ﴿٢٥﴾ وَلَقَدۡ مَكَّنَّٰهُمۡ فِيمَآ إِن مَّكَّنَّٰكُمۡ فِيهِ
وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ سَمۡعٗا وَأَبۡصَٰرٗا وَأَفۡـِٔدَةٗ فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُمۡ سَمۡعُهُمۡ
وَلَآ أَبۡصَٰرُهُمۡ وَلَآ أَفۡـِٔدَتُهُم مِّن شَيۡءٍ إِذۡ كَانُواْ يَجۡحَدُونَ
بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ﴿٢٦﴾ وَلَقَدۡ
أَهۡلَكۡنَا مَا حَوۡلَكُم مِّنَ ٱلۡقُرَىٰ وَصَرَّفۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ
﴿٢٧﴾ فَلَوۡلَا نَصَرَهُمُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ قُرۡبَانًا ءَالِهَةَۢۖ
بَلۡ ضَلُّواْ عَنۡهُمۡۚ وَذَٰلِكَ إِفۡكُهُمۡ وَمَا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ﴿٢٨﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) Ғад елінің туысын (Һұд Ғ.С. ды) есіңе ал; сол уақытта Ахқафтағы еліне ескерткен еді. Расында одан бұрын да кейін де ескертушілер өткен еді. Ол, еліне: "Алладан басқаға құлшылық қылмаңдар. Шын мәнінде мен сендерге (келетін) зор күннің азабынан қорқамын" (деді.) (21) Олар: "Сен, бізді тәңірлерімізден айныту үшін келдің бе? Мұбада шын айтушылардан болсаң, дереу бізге, бопсалаған нәрсеңді келтір" деді. (22) "Шын мәнінде мәлімет Алланың қасында. Мен сендерге менімен жіберілген нәрсені жалғастырып, отырмын. Дегенмен сендерді надан ел көремін" деді. (23) Сонда олар, апатты, ойпаттарына қарай жайылып, келе жатқан бұлт түрінде көрген сәтте: "Бұл бізге жаңбыр жаудыратын бұлт" деді. (Һұд Ғ.С.): "Жоқ, ол, сендердің асыға тілегендерің; ішінде жан түршігерлік азабы бар бір боран" (деді.) (24) Раббыңның әмірімен әр нәрсені тас-талқан қылады. Сонда олардың жұрттарынан басқа еш нәрсе көрінбей қалады. Қылмысты елге осылай жаза береміз. (25) Расында оларға, сендерге берген мүмкіншілікті берген едік. Сондай-ақ оларға есту, көру және ойлау қабілетін берген едік. Бірақ олардың құлақтары, көздері және жүректері ешбір пайда бермеді. Өйткені олар, Алланың аяттарына қарсы келетін еді. Олардың мазақтаған нәрселері бастарына жетті. (26) Расында маңдарыңдағы кенттерді жоқ еттік. Райдан қайтулары үшін аяттарды егжей-тегжейлі түсіндірдік. (27) Сонда Алладан өзге, Оған жақындық үшін жасап алған тәңірлері өздеріне неге болыспады. Керісінше олардан ғайып болып кетті. Осы, олардың өтіріктері және жасандылары. (28)

وَإِذْ صَرَفْنَآ إِلَيْكَ نَفَرًا مِّنَ ٱلْجِنِّ يَسْتَمِعُونَ ٱلْقُرْءَانَ فَلَمَّا
حَضَرُوهُ قَالُوٓا۟ أَنصِتُوا۟ ۖ فَلَمَّا قُضِىَ وَلَّوْا۟ إِلَىٰ قَوْمِهِم مُّنذِرِينَ
(٢٩) قَالُوا۟ يَٰقَوْمَنَآ إِنَّا سَمِعْنَا كِتَٰبًا أُنزِلَ مِنۢ بَعْدِ مُوسَىٰ
مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ يَهْدِىٓ إِلَى ٱلْحَقِّ وَإِلَىٰ طَرِيقٍ مُّسْتَقِيمٍ
(٣٠) يَٰقَوْمَنَآ أَجِيبُوا۟ دَاعِىَ ٱللَّهِ وَءَامِنُوا۟ بِهِۦ يَغْفِرْ لَكُم مِّن
ذُنُوبِكُمْ وَيُجِرْكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ (٣١) وَمَن لَّا يُجِبْ دَاعِىَ ٱللَّهِ
فَلَيْسَ بِمُعْجِزٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَيْسَ لَهُۥ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءُ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ (٣٢) أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضَ وَلَمْ يَعْىَ بِخَلْقِهِنَّ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحْـِۧىَ ٱلْمَوْتَىٰ ۚ بَلَىٰٓ
إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ (٣٣) وَيَوْمَ يُعْرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ عَلَى ٱلنَّارِ
أَلَيْسَ هَٰذَا بِٱلْحَقِّ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ وَرَبِّنَا ۚ قَالَ فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ بِمَا
كُنتُمْ تَكْفُرُونَ (٣٤) فَٱصْبِرْ كَمَا صَبَرَ أُو۟لُوا۟ ٱلْعَزْمِ مِنَ ٱلرُّسُلِ
وَلَا تَسْتَعْجِل لَّهُمْ ۚ كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَ مَا يُوعَدُونَ لَمْ يَلْبَثُوٓا۟ إِلَّا
سَاعَةً مِّن نَّهَارٍۭ ۚ بَلَٰغٌ ۚ فَهَلْ يُهْلَكُ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْفَٰسِقُونَ (٣٥)

سُورَةُ مُحَمَّدٍ



(Мұхаммед Ғ.С.) Сол уақытта саған жындардан Құран тыңдайтын бір топты келтірген едік. (Мұхаммед Ғ.С. Тайып пен Меккенің арасындағы "Нахла" ойпатында таң намазында Құран тыңдауға жындар келген.Б.Ж.М.Р.К.) Олар жетіп келген сәтте: "Үндемеңдер" десті. Сонда оқылуы біткен кезде, елдеріне ескертуші болып қайтты. (29) Олар: "Әй еліміз! Шын мәнінде біз Мұса (Ғ.С.) дан кейін түсірілген алдынғыны растаушы, сондай-ақ шындыққа және тура жолға салатын бір Кітап тыңдатық" деді. (30) "Әй халқымыз! Алланың шақырушысын (Мұхаммед Ғ.С. ды) қабылдаңдар. Және Аллаға иман келтіріңдер. Күнәларыңды жарылқап, күйзелтуші азаптан қорғайды..." (31) Әлде кім Алланың шақырушысын қабылдамаса да жер жүзінде Алланы осалдата алмайды. Әрі оған, Одан өзге болысушы да болмайды. Міне осылар ашық адасуда. (32) Олар көрмей ме? Шәксіз Ол сондай Алла, көктер мен жерді жаратты. Сондай-ақ оларды жаратқанда болдырмаған Алланың өліктерді тірілтуге шамасы келеді. Әрине Оның әр нәрсеге күші толық жетуші. (33) Сондай кәпірлер, отқа әкелінетін күні, оларға: "Осы шындық емес пе екен?",- (делінеді) Олар: "Әрине Раббымызға серт" дейді. Сонда оларға: "Қарсы келгендіктерің себепті азапты татыңдар" делінеді. (34) (Мұхаммед Ғ.С.) пайғамбарлардан майталмандар, сабыр еткендей сабыр ет. Олар үшін асықпа; олар өздеріне уәде етілгенді, көрген күні, дүниеде күндізден бір дем ғана тұрғандай білінеді. Бұл бір ұқтыру. Бұзақы ел ғана жоқ етіледі. (35)

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ أَضَلَّ أَعْمَالَهُمْ ﴿١﴾ وَالَّذِينَ
آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَآمَنُوا بِمَا نُزِّلَ عَلَىٰ مُحَمَّدٍ وَهُوَ الْحَقُّ مِن
رَّبِّهِمْ كَفَّرَ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ وَأَصْلَحَ بَالَهُمْ ﴿٢﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا
اتَّبَعُوا الْبَاطِلَ وَأَنَّ الَّذِينَ آمَنُوا اتَّبَعُوا الْحَقَّ مِن رَّبِّهِمْ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ
اللَّهُ لِلنَّاسِ أَمْثَالَهُمْ ﴿٣﴾ فَإِذَا لَقِيتُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا فَضَرْبَ الرِّقَابِ حَتَّىٰ
إِذَا أَثْخَنتُمُوهُمْ فَشُدُّوا الْوَثَاقَ فَإِمَّا مَنًّا بَعْدُ وَإِمَّا فِدَاءً حَتَّىٰ تَضَعَ الْحَرْبُ
أَوْزَارَهَا ذَٰلِكَ وَلَوْ يَشَاءُ اللَّهُ لَانتَصَرَ مِنْهُمْ وَلَٰكِن لِّيَبْلُوَ بَعْضَكُم
بِبَعْضٍ وَالَّذِينَ قُتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَلَن يُضِلَّ أَعْمَالَهُمْ ﴿٤﴾ سَيَهْدِيهِمْ
وَيُصْلِحُ بَالَهُمْ ﴿٥﴾ وَيُدْخِلُهُمُ الْجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمْ ﴿٦﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ
آمَنُوا إِن تَنصُرُوا اللَّهَ يَنصُرْكُمْ وَيُثَبِّتْ أَقْدَامَكُمْ ﴿٧﴾ وَالَّذِينَ كَفَرُوا
فَتَعْسًا لَّهُمْ وَأَضَلَّ أَعْمَالَهُمْ ﴿٨﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَرِهُوا مَا أَنزَلَ اللَّهُ
فَأَحْبَطَ أَعْمَالَهُمْ ﴿٩﴾ ۞ أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ دَمَّرَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ وَلِلْكَافِرِينَ أَمْثَالُهَا ﴿١٠﴾
ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ مَوْلَى الَّذِينَ آمَنُوا وَأَنَّ الْكَافِرِينَ لَا مَوْلَىٰ لَهُمْ ﴿١١﴾

نصف الحزب ٥١



## 47-МҰХАММЕД СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Отыз сегіз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Сондай қарсы болып, Алланың жолынан тосқандардың, Алла ғамалдарын босқа жібереді. (1) Ал иман келтіріп, ізгі іс істегендердің сондай-ақ Мұхаммед (Ғ.С.) ке Раббы тарапынан ол шындықпен түсірілгенге иман келтіргендердің Алла, жамандықтарын жойып, жағдайларын түзелтті. (2) Бұның себебі: Шынайы қарсы болғандардың бос нәрсеге ілесіп анық иман келтіргендердің Раббыларынан келген хақиқатқа ілескендіктері. Осылайша Алла адам баласына өз мысалдарын келтіреді. (3) Соғыста кәпірлермен кездессеңдер, мойындарына шабыңдар; оларды жаныштағанға дейін. Сонда берік байлаңдар (тұтқынға алыңдар) да сосын қамқорлық қылып (қоя беріңдер.) Немесе бодау алыңдар; Соғыс құралдарын қойғанға дейін (сөйтіңдер.) (2-С. 193-А.) Егер Алла қаласа, олардан өш алар еді. Бірақ бірінді-бірің арқылы сынау үшін. Сондай Алла жолында өлтірілгендер болса, Алла олардың ғамалдарын әсте зая қылмайды. (4) Оларды тура жолға салып жағдайларын түзелтеді. (5) Оларды өздеріне таныстырылған жаннатқа кіргізеді. (6) Әй мүміндер! Егер Аллаға (дініне) жәрдем етсеңдер, Ол сендерге жәрдем етіп, табандарыңды бекітеді. (7) Сондай қарсы келгендерге келсек, олар жанышталсын. Алла олардың ғамалдарын зая қылды. (8) Бұның себебі: Шынында олар Алланың түсірген нәрсесін жек көрді. Сондықтан Алла олардың ғамалдарын жойды. (9) Олар жер жүзінде кезіп, өздерінен бұрынғылардың соңдарының қалай болғанын көрмей ме? Алла оларды талқандаған. Кәпірлер үшін сол тәрізді болады. (10) Өйткені Алла, иман келтіргендердің иесі. Шынында кәпірлердің иесі жоқ. (11)

إِنَّ ٱللَّهَ يُدْخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن
تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يَتَمَتَّعُونَ وَيَأْكُلُونَ كَمَا تَأْكُلُ ٱلْأَنْعَٰمُ
وَٱلنَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ ﴿١٢﴾ وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ هِىَ أَشَدُّ قُوَّةً مِّن قَرْيَتِكَ
ٱلَّتِىٓ أَخْرَجَتْكَ أَهْلَكْنَٰهُمْ فَلَا نَاصِرَ لَهُمْ ﴿١٣﴾ أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ
مِّن رَّبِّهِۦ كَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَٱتَّبَعُوٓا۟ أَهْوَآءَهُم ﴿١٤﴾ مَّثَلُ ٱلْجَنَّةِ
ٱلَّتِى وُعِدَ ٱلْمُتَّقُونَ ۖ فِيهَآ أَنْهَٰرٌ مِّن مَّآءٍ غَيْرِ ءَاسِنٍ وَأَنْهَٰرٌ مِّن لَّبَنٍ لَّمْ
يَتَغَيَّرْ طَعْمُهُۥ وَأَنْهَٰرٌ مِّنْ خَمْرٍ لَّذَّةٍ لِّلشَّٰرِبِينَ وَأَنْهَٰرٌ مِّنْ عَسَلٍ مُّصَفًّى ۖ
وَلَهُمْ فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَمَغْفِرَةٌ مِّن رَّبِّهِمْ ۖ كَمَنْ هُوَ خَٰلِدٌ فِى ٱلنَّارِ
وَسُقُوا۟ مَآءً حَمِيمًا فَقَطَّعَ أَمْعَآءَهُمْ ﴿١٥﴾ وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُ إِلَيْكَ
حَتَّىٰٓ إِذَا خَرَجُوا۟ مِنْ عِندِكَ قَالُوا۟ لِلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ مَاذَا قَالَ ءَانِفًا ۚ
أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَٱتَّبَعُوٓا۟ أَهْوَآءَهُمْ ﴿١٦﴾ وَٱلَّذِينَ
ٱهْتَدَوْا۟ زَادَهُمْ هُدًى وَءَاتَىٰهُمْ تَقْوَىٰهُمْ ﴿١٧﴾ فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا
ٱلسَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً ۖ فَقَدْ جَآءَ أَشْرَاطُهَا ۚ فَأَنَّىٰ لَهُمْ إِذَا جَآءَتْهُمْ
ذِكْرَىٰهُمْ ﴿١٨﴾ فَٱعْلَمْ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ وَٱسْتَغْفِرْ لِذَنۢبِكَ
وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ ۗ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مُتَقَلَّبَكُمْ وَمَثْوَىٰكُمْ ﴿١٩﴾



Шәксіз Алла иман келтіріп, ізгі іс істегендерді астарынан өзендер ағатын жаннатқа кіргізеді. Ал қарсы болғандар, (дүние тіршілігінен аз ғана) пайдаланып, хайуандар тәрізді жей береді. Олардың орны тозақ оты. (12) (Мұхаммед Ғ.С.) сені шығарған кентіңнен тағы күшті қаншалаған кентті жоқ еттік. Сонда оларға болысушы болмады. (13) Ал сонда Раббы тарапынан ашық дәлелде болған біреу, өзіне жаман ғамалы әдемі көрсетіліп, әуестеріне ерген біреумен тең бе? (14) Сондай тақуаларға уәде етілген жаннаттың мысалы: Онда еш бұзылмайтын өзен сулар, дәмі өзгермейтін сүттен өзендер, ішушілерге дәмді арақтан өзендер (37-С. 45-47-А., 56-С. 19-А.) және балдан өзендер, сондай-ақ онда оларға әр түрлі жеміс әрі Раббыларынан жарылқау бар; (бұлар,) тозақта мәңгі қалып, қайнар су ішкізіліп, ішектері туралған біреумен тең бе? (15) Олардың ішінен саған құлақ асқандар да жоқ емес. Ақыр қасыңнан шыққан кезде, өздеріне ғылым берілгендерден: "Әзір не айтты?",- деп сұрайды. Міне бұлар, Алла, жүректерін бітеп қойған, әуестеріне ергендер. (16) Ал сондай тура жол тапқандар, Алла, олардың туралықтарын арттыра түсіп, оларға тақуалық береді. (17) Олар қиямет мезгілінің өздеріне кенеттен келуін ғана күте ме? Расында оның белгілері келді ғой. Қиямет келіп болғанда, үгіт алулары неге жарайды? (18) (Мұхаммед Ғ.С.) енді біл! Шын мәнінде Алладан басқа ешбір тәңір жоқ. Өзіңнің әрі мүмін ер, әйелдердің күнәларының жарылқануын тіле! Алла, айналған әрі тұрақтаған жерлеріңді біледі. (19)

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَتْ سُورَةٌ ۖ فَإِذَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ
مُّحْكَمَةٌ وَذُكِرَ فِيهَا ٱلْقِتَالُ ۙ رَأَيْتَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ
يَنظُرُونَ إِلَيْكَ نَظَرَ ٱلْمَغْشِىِّ عَلَيْهِ مِنَ ٱلْمَوْتِ ۖ فَأَوْلَىٰ لَهُمْ
﴿٢٠﴾ طَاعَةٌ وَقَوْلٌ مَّعْرُوفٌ ۚ فَإِذَا عَزَمَ ٱلْأَمْرُ فَلَوْ صَدَقُوا۟ ٱللَّهَ
لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ﴿٢١﴾ فَهَلْ عَسَيْتُمْ إِن تَوَلَّيْتُمْ أَن تُفْسِدُوا۟
فِى ٱلْأَرْضِ وَتُقَطِّعُوٓا۟ أَرْحَامَكُمْ ﴿٢٢﴾ أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ
فَأَصَمَّهُمْ وَأَعْمَىٰٓ أَبْصَـٰرَهُمْ ﴿٢٣﴾ أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلْقُرْءَانَ
أَمْ عَلَىٰ قُلُوبٍ أَقْفَالُهَآ ﴿٢٤﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱرْتَدُّوا۟ عَلَىٰٓ أَدْبَـٰرِهِم
مِّنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلْهُدَى ۙ ٱلشَّيْطَـٰنُ سَوَّلَ لَهُمْ وَأَمْلَىٰ
لَهُمْ ﴿٢٥﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا۟ لِلَّذِينَ كَرِهُوا۟ مَا نَزَّلَ
ٱللَّهُ سَنُطِيعُكُمْ فِى بَعْضِ ٱلْأَمْرِ ۖ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ إِسْرَارَهُمْ
﴿٢٦﴾ فَكَيْفَ إِذَا تَوَفَّتْهُمُ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ
وَأَدْبَـٰرَهُمْ ﴿٢٧﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱتَّبَعُوا۟ مَآ أَسْخَطَ ٱللَّهَ
وَكَرِهُوا۟ رِضْوَٰنَهُۥ فَأَحْبَطَ أَعْمَـٰلَهُمْ ﴿٢٨﴾ أَمْ حَسِبَ
ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَن لَّن يُخْرِجَ ٱللَّهُ أَضْغَـٰنَهُمْ ﴿٢٩﴾



Иман келтіргендер: "Бір сүре неге түсірілмейді?",- дейді. Ішінде соғыс баян етілген, ашық түсінікті бір сүре түсірілген кезде, (Мұхаммед Ғ.С.) жүректерінде дерті барлардың, саған; өзін өлім есірігі басқанның қарауынша қарағанын көресің. Оларға өлім артық. (20) Бой үсыну және дұрыс сөз керек еді. Іс бекіген сәтте, егер Аллаға опа қылса, әрине олар үшін хайырлы болар еді. (21) Егер іс басына келетін болсаңдар, (немесе бет бұрсаңдар,) сендерден жер жүзінде бүзақылық істеу, жақындық байланысын үзу ғана үміт етілмей ме? (Екі жүзді мұнафықтар іс басына келсе де бет бұрса да хайыр келмейді...) (22) Олар, Алла, лағынет етіп, саңырау және көздерін соқыр қылғандар. (23) Әйтпесе олар, Құранды түсінбей ме? Немесе олардың жүректері құлыптаулы ма? (24) Шынында өздеріне тураЛық айқындалғаннан кейін арттарына қайтқандардікін шайтан жақсы көрсетіп, оларға үміт берді. (25) Өйткені олар, Алланың түсіргенін жек көргендерге: "Сендерге кейбір істе бағынамыз" деді. Алла олардың сырларын біледі. (26) Періштелер, олардың беттеріне, арқаларына ұрып, жандарын алғанда қалай болар еді?! (27) Бұл шынында олар Алланы ашуландыратын нәрселерге еріп, Оның раздығын жек көргендіктен Алла, олардың ғамалдарын жойды. (28) Немесе Жүректерінде дерті болғандар, Алла олардың кектерін әсте ашыққа шығармайды деп ойлады ма? (29)

وَلَوْ نَشَاءُ لَأَرَيْنَاكَهُمْ فَلَعَرَفْتَهُم بِسِيمَاهُمْ وَلَتَعْرِفَنَّهُمْ فِي
لَحْنِ الْقَوْلِ وَاللَّهُ يَعْلَمُ أَعْمَالَكُمْ ﴿٣٠﴾ وَلَنَبْلُوَنَّكُمْ حَتَّىٰ نَعْلَمَ
الْمُجَاهِدِينَ مِنكُمْ وَالصَّابِرِينَ وَنَبْلُوَ أَخْبَارَكُمْ ﴿٣١﴾ إِنَّ الَّذِينَ
كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ وَشَاقُّوا الرَّسُولَ مِن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ
لَهُمُ الْهُدَىٰ لَن يَضُرُّوا اللَّهَ شَيْئًا وَسَيُحْبِطُ أَعْمَالَهُمْ ﴿٣٢﴾
۞ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ وَلَا تُبْطِلُوا
أَعْمَالَكُمْ ﴿٣٣﴾ إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ ثُمَّ مَاتُوا
وَهُمْ كُفَّارٌ فَلَن يَغْفِرَ اللَّهُ لَهُمْ ﴿٣٤﴾ فَلَا تَهِنُوا وَتَدْعُوا إِلَى السَّلْمِ
وَأَنتُمُ الْأَعْلَوْنَ وَاللَّهُ مَعَكُمْ وَلَن يَتِرَكُمْ أَعْمَالَكُمْ ﴿٣٥﴾ إِنَّمَا
الْحَيَاةُ الدُّنْيَا لَعِبٌ وَلَهْوٌ وَإِن تُؤْمِنُوا وَتَتَّقُوا يُؤْتِكُمْ أُجُورَكُمْ
وَلَا يَسْأَلْكُمْ أَمْوَالَكُمْ ﴿٣٦﴾ إِن يَسْأَلْكُمُوهَا فَيُحْفِكُمْ
تَبْخَلُوا وَيُخْرِجْ أَضْغَانَكُمْ ﴿٣٧﴾ هَا أَنتُمْ هَٰؤُلَاءِ تُدْعَوْنَ
لِتُنفِقُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَمِنكُم مَّن يَبْخَلُ وَمَن يَبْخَلْ
فَإِنَّمَا يَبْخَلُ عَن نَّفْسِهِ وَاللَّهُ الْغَنِيُّ وَأَنتُمُ الْفُقَرَاءُ وَإِن
تَتَوَلَّوْا يَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ ثُمَّ لَا يَكُونُوا أَمْثَالَكُم ﴿٣٨﴾

ربع الحزب ٥١



(Мұхаммед Ғ.С.) егер қаласақ, мұнафықтарды саған көрсетер едік те оларды бет бейнелерінен танып едің. Әрине оларды сөз аңғарынан танийсың. Алла істегендеріңді біледі. (30) Әлбетте сендерден жауынгерлермен сабырлыларды анықтағанымызға дейін сынаймыз. Сондай-ақ хабарларыңды да байқаймыз. (31) Шынында қарсы болып, Алланың жолынан тосқандар әрі өздеріне тура жол әшкереленгеннен кейін Пайғамбармен таласқандар, Аллаға ешбір зиян келтіре алмайды. Алла олардың ғамалдарын жояды. (32) Әй иман келтіргендер! Аллаға бой ұсыныңдар әрі Пайғамбарға бағыныңдар. Сондай-ақ ғамалдарыңды бұзбаңдар. (33) Расында қарсы болып, Алланың жолынан тосқандар, сосын кәпір күйінде өлгендер, оларды Алла, әсте жарылқамайды. (34) Сондықтан босамаңдар, келісімге шақырмаңдар, сендер үстемсіңдер. Алла сендермен бірге. Әсте ғамалдарыңды зая қылмайды. (Бұл аяттағы мақсат, күшке ие бола тұрып, келісім жасау.8-С. 61-А) (35) Дүние тіршілігі бір ойын, ермек қана. Егер иман келтіріп, сақсынсаңдар, Алла сыйлықтарыңды береді. Сендердің малдарыңды сұрамайды. (17-С. 29-А.) (36) Егер сендерден оны (тұтас жұмсауларыңды) сұраса еді, онда сендерге ауыр тиіп, сараңдық қыларсыңдар да өштіктерің ортаға шығар еді. (37) Негізінде сендер сол Алла жолында мал жұмсауға шақырылудасыңдар. Алайда кейбіреулерің сараңдық қылады. Кім сараңдық қылса, өзіне ғана сараңдық қылады. Өйткені Алла бай, сендер кедейсіңдер. Егер Алладан бет бұрсаңдар, орындарыңа сендерден басқа халықты ауыстырады. Сосын олар сендер сияқты болмайды. (38)


الجزء السادس والعشرون سورة الفتح

سُورَةُ الفَتْح

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

إِنَّا فَتَحْنَا لَكَ فَتْحًا مُّبِينًا ﴿١﴾ لِّيَغْفِرَ لَكَ اللَّهُ مَا تَقَدَّمَ مِن ذَنبِكَ وَمَا تَأَخَّرَ وَيُتِمَّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكَ وَيَهْدِيَكَ صِرَاطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿٢﴾ وَيَنصُرَكَ اللَّهُ نَصْرًا عَزِيزًا ﴿٣﴾ هُوَ الَّذِي أَنزَلَ السَّكِينَةَ فِي قُلُوبِ الْمُؤْمِنِينَ لِيَزْدَادُوا إِيمَانًا مَّعَ إِيمَانِهِمْ وَلِلَّهِ جُنُودُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٤﴾ لِّيُدْخِلَ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا وَيُكَفِّرَ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ وَكَانَ ذَٰلِكَ عِندَ اللَّهِ فَوْزًا عَظِيمًا ﴿٥﴾ وَيُعَذِّبَ الْمُنَافِقِينَ وَالْمُنَافِقَاتِ وَالْمُشْرِكِينَ وَالْمُشْرِكَاتِ الظَّانِّينَ بِاللَّهِ ظَنَّ السَّوْءِ عَلَيْهِمْ دَائِرَةُ السَّوْءِ وَغَضِبَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ وَلَعَنَهُمْ وَأَعَدَّ لَهُمْ جَهَنَّمَ وَسَاءَتْ مَصِيرًا ﴿٦﴾ وَلِلَّهِ جُنُودُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَكَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٧﴾ إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ شَاهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٨﴾ لِّتُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَتُعَزِّرُوهُ وَتُوَقِّرُوهُ وَتُسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٩﴾

٥١١

## 48-ФАТХ СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Жиырма тоғыз аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

(Мұхаммед Ғ.С.) сөзсіз сені ашық жеңіске ие қылдық. (1) Алла, өткен әрі келешектегі күнәңды жарылқау, саған деген нығметін тамамдау және саған тура жол көрсету үшін. (2) Тағы саған үстем бір нұсрат берер. (3) Ол сондай Алла, мүміндердің иманын арттыра түсу үшін олардың жүректеріне тоқтау салды. Көктердегі және жердегі ләшкерлер Алланікі. Сондай-ақ Алла толық білуші, зор хикмет иесі. (4) Мүмін ерлер мен әйелдерді астарынан өзендер ағатын жаннаттарға мәңгі қалатын түрде кіргізу үшін жамандықтарын жояды. Міне осы, Алланың қасында зор табыс. (5) Аллаға байланысты жаман ой ойлаған мұнафық ерлер мен мұнафық әйелдерді, мүшрік ерлер мен мүшрік әйелдерді азапқа ұшыратады. Жамандық өздеріне болсын. Алла оларға ашуланды, оларды лағынеттеді де оларға тозақ дайындады. Нендей жаман барар жер. (6) Көктер мен жердің әскерлері Алланікі. Әрине Алла, тым үстем, зор хикмет иесі (7) (Мұхаммед Ғ.С.) шын мәнінде сені куә, қуантушы және ескертуші етіп жібердік. (8) Аллаға, Елшісіне иман келтіресіңдер. Оны қуаттайсыңдар, Оны ұлықтайсыңдар және ертелі-кеш Оны дәріптейсіңдер. (9)

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُبَايِعُونَكَ إِنَّمَا يُبَايِعُونَ ٱللَّهَ يَدُ ٱللَّهِ فَوْقَ أَيْدِيهِمْ
فَمَن نَّكَثَ فَإِنَّمَا يَنكُثُ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ وَمَنْ أَوْفَىٰ بِمَا عَٰهَدَ عَلَيْهُ
ٱللَّهَ فَسَيُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٠﴾ سَيَقُولُ لَكَ ٱلْمُخَلَّفُونَ
مِنَ ٱلْأَعْرَابِ شَغَلَتْنَآ أَمْوَٰلُنَا وَأَهْلُونَا فَٱسْتَغْفِرْ لَنَا يَقُولُونَ
بِأَلْسِنَتِهِم مَّا لَيْسَ فِى قُلُوبِهِمْ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ
شَيْـًٔا إِنْ أَرَادَ بِكُمْ ضَرًّا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ نَفْعًۢا بَلْ كَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ
خَبِيرًۢا ﴿١١﴾ بَلْ ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَنقَلِبَ ٱلرَّسُولُ وَٱلْمُؤْمِنُونَ إِلَىٰٓ
أَهْلِيهِمْ أَبَدًا وَزُيِّنَ ذَٰلِكَ فِى قُلُوبِكُمْ وَظَنَنتُمْ ظَنَّ ٱلسَّوْءِ
وَكُنتُمْ قَوْمًۢا بُورًا ﴿١٢﴾ وَمَن لَّمْ يُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ فَإِنَّآ
أَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ سَعِيرًا ﴿١٣﴾ وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
يَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا
رَّحِيمًا ﴿١٤﴾ سَيَقُولُ ٱلْمُخَلَّفُونَ إِذَا ٱنطَلَقْتُمْ إِلَىٰ
مَغَانِمَ لِتَأْخُذُوهَا ذَرُونَا نَتَّبِعْكُمْ يُرِيدُونَ أَن يُبَدِّلُوا۟
كَلَٰمَ ٱللَّهِ قُل لَّن تَتَّبِعُونَا كَذَٰلِكُمْ قَالَ ٱللَّهُ مِن قَبْلُ
فَسَيَقُولُونَ بَلْ تَحْسُدُونَنَا بَلْ كَانُوا۟ لَا يَفْقَهُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٥﴾



(Мүхаммед Ғ.С.) саған биғат қылғандар, (қол бергендер,) әрине Аллаға қол берген болады. Алланың құдырет қолы олардың қолдарының үстінде. Сондықтан кім сертін бұзса, сонда өз зиянына ғана. Ал және кім Аллаға берген сертін орындаса, оған зор сыйлық береді. (10) Бәдеуилерден соғыстан қалып қалғандар, саған: "Бізді малдарымыз, семьяларымыз айналдырды. Сондықтан біз үшін жарылқау тіле" дейді. Олар, жүректерінде болмаған нәрсені тілдерімен айта береді. Оларға: "Егер Алла, сендерге бір зиян қаласа немесе бір пайда қаласа, сонда сендер үшін Аллаға біреу не істей алады? Олай емес. Алла сендердің не істегендеріңді толық біледі" де. (11) Бәлкім сендер, Пайғамбарды, мүміндерді семьяларына мүлде қайта алмайды деп ойладыңдар. Бұл жүректеріңде әдемі көрсетілді. Сондай-ақ жаман ой ойладыңдар да жоғалуға лайық ел болдыңдар. (12) Ал әлде кім Аллаға, елшісіне иман келтірмесе, сонда қарсы болғандарға жалындаған тозақ дайындадық. (13) Көктер мен жердің иелігі Аллаға тән. Кімді қаласа, жарылқайды да кімді қаласа, қинайды. Сондай-ақ Алла, аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (14) Ол соғыстан қалып қалғандар, сендер олжа алу үшін кеткен кезде: "Бізді қоя беріңдер, сендерге ерейік" дейді. Олар Алланың сөзін ауыстыруды қалайды. (Мүхаммед Ғ.С.) оларға: "Әсте бізге ермейсіңдер. Сендер үшін Алла, бұрыннан осылай айтқан" де. Сонда олар: "Олай емес. Сендер бізді көре алмайсыңдар" дейді. Олар өте аз түсінеді. (15)

قُل لِّلْمُخَلَّفِينَ مِنَ الْأَعْرَابِ سَتُدْعَوْنَ إِلَىٰ قَوْمٍ أُولِي بَأْسٍ شَدِيدٍ
تُقَاتِلُونَهُمْ أَوْ يُسْلِمُونَ فَإِن تُطِيعُوا يُؤْتِكُمُ اللَّهُ أَجْرًا حَسَنًا
وَإِن تَتَوَلَّوْا كَمَا تَوَلَّيْتُم مِّن قَبْلُ يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٦﴾ لَّيْسَ
عَلَى الْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْأَعْرَجِ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْمَرِيضِ حَرَجٌ
وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ يُدْخِلْهُ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ
وَمَن يَتَوَلَّ يُعَذِّبْهُ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٧﴾ ۞ لَّقَدْ رَضِيَ اللَّهُ عَنِ
الْمُؤْمِنِينَ إِذْ يُبَايِعُونَكَ تَحْتَ الشَّجَرَةِ فَعَلِمَ مَا فِي قُلُوبِهِمْ
فَأَنزَلَ السَّكِينَةَ عَلَيْهِمْ وَأَثَابَهُمْ فَتْحًا قَرِيبًا ﴿١٨﴾ وَمَغَانِمَ
كَثِيرَةً يَأْخُذُونَهَا وَكَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿١٩﴾ وَعَدَكُمُ اللَّهُ
مَغَانِمَ كَثِيرَةً تَأْخُذُونَهَا فَعَجَّلَ لَكُمْ هَٰذِهِ وَكَفَّ أَيْدِيَ
النَّاسِ عَنكُمْ وَلِتَكُونَ آيَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ وَيَهْدِيَكُمْ صِرَاطًا
مُّسْتَقِيمًا ﴿٢٠﴾ وَأُخْرَىٰ لَمْ تَقْدِرُوا عَلَيْهَا قَدْ أَحَاطَ اللَّهُ بِهَا
وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرًا ﴿٢١﴾ وَلَوْ قَاتَلَكُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا
لَوَلَّوُا الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٢٢﴾ سُنَّةَ
اللَّهِ الَّتِي قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلُ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ اللَّهِ تَبْدِيلًا ﴿٢٣﴾

الحزب ٥٢



(Мұхаммед Ғ.С.) соғысқа бармай қалған бәдеуилерге: "Сендер жақында аса күшті бір елге шақырыласыңдар да олармен соғысасыңдар. Немесе олар Мұсылман болады. Егер бұл әмірге бағынсаңдар, Алла, сендерге жақсы сыйлық береді. Ал егер бұрын бет бұрғандай бет бұрсаңдар, Алла, сендерді күйзелтуші азаппен қинайды" де. (16) (Соғысқа қатынаспауда) соқырға бір оқасы жоқ. Ақсаққа да ештеңе жоқ. Және ауруға да кінә болмайды. Кім Аллаға, Елшісіне бағынса, ол, астарынан өзендер ағатын ұжмаққа кіргізіледі. Ал кім жалтарса, ол, жан түршігерлік қинаумен қиналады. (Хұдайбия келісімі қарсаңында Меккеге жіберілген хазіреті Ғұсман өлтірілді деген хабар бойынша Мұхаммед Ғ.С. ға мың үш жүзден артық сахаба бір ағаштың түбінде: "Соғысқа әзірміз" деп, биғат қылды. Б.Ж.М.К.) (17) Расында Алла, мүміндерден ағаштың астында саған серт берген сәтте, разы болды да олардың жүректеріндегіні біліп, оларға тоқтау салды. Сондай-ақ оларға таяуда бір жеңіс нәсіп етті. (18) Және оларға көптеген алатын олжаларды нәсіп етті. Алла тым үстем, хикмет иесі. (19) Алла сендерге көптеген алатын олжаларды уәде етті. Мүміндерге бір белгі болуы және сендерді тура жолға салуы үшін осы жеңісті тезінен беріп, сендерден адамдардың (суық) қолын тосты. (20) Одан басқа да әлі күштерің жетпеген, бірақ Алла, оларды толық игеруіне алған жеңістер де бар. Өйткені, Алланың әр нәрсеге толық күші жетеді. (21) Егер кәпірлер сендермен соғысса, әрине арттарына бұрылып қашар еді. Содан кейін олар; бір дос не жәрдемші таба алмайды. (22) Алланың бұрынннан келе жатқан жолы осы. Алланың жолында ешбір өзгеріс таба алмайсың. (23)

وَهُوَ الَّذِي كَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنكُمْ وَأَيْدِيَكُمْ عَنْهُم بِبَطْنِ مَكَّةَ مِنۢ
بَعْدِ أَنْ أَظْفَرَكُمْ عَلَيْهِمْ ۚ وَكَانَ اللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿٢٤﴾ هُمُ
الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوكُمْ عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَالْهَدْيَ
مَعْكُوفًا أَن يَبْلُغَ مَحِلَّهُ ۚ وَلَوْلَا رِجَالٌ مُّؤْمِنُونَ وَنِسَاءٌ مُّؤْمِنَاتٌ
لَّمْ تَعْلَمُوهُمْ أَن تَطَئُوهُمْ فَتُصِيبَكُم مِّنْهُم مَّعَرَّةٌ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ
لِّيُدْخِلَ اللَّهُ فِي رَحْمَتِهِ مَن يَشَاءُ ۚ لَوْ تَزَيَّلُوا لَعَذَّبْنَا الَّذِينَ
كَفَرُوا مِنْهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٢٥﴾ إِذْ جَعَلَ الَّذِينَ كَفَرُوا
فِي قُلُوبِهِمُ الْحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ الْجَاهِلِيَّةِ فَأَنزَلَ اللَّهُ سَكِينَتَهُ
عَلَىٰ رَسُولِهِ وَعَلَى الْمُؤْمِنِينَ وَأَلْزَمَهُمْ كَلِمَةَ التَّقْوَىٰ
وَكَانُوا أَحَقَّ بِهَا وَأَهْلَهَا ۚ وَكَانَ اللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمًا ﴿٢٦﴾
لَّقَدْ صَدَقَ اللَّهُ رَسُولَهُ الرُّؤْيَا بِالْحَقِّ ۖ لَتَدْخُلُنَّ الْمَسْجِدَ
الْحَرَامَ إِن شَاءَ اللَّهُ آمِنِينَ مُحَلِّقِينَ رُءُوسَكُمْ وَمُقَصِّرِينَ
لَا تَخَافُونَ ۖ فَعَلِمَ مَا لَمْ تَعْلَمُوا فَجَعَلَ مِن دُونِ ذَٰلِكَ
فَتْحًا قَرِيبًا ﴿٢٧﴾ هُوَ الَّذِي أَرْسَلَ رَسُولَهُ بِالْهُدَىٰ وَدِينِ
الْحَقِّ لِيُظْهِرَهُ عَلَى الدِّينِ كُلِّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا ﴿٢٨﴾



Ол сондай Алла, сендерді оларға өктем еткеннен кейін Мекке ойпатында олардың қолдарын сендерден тыйып, сендердің қолдарыңды олардан тыйды. Алла (Т.) не істегендеріңді толық көруші. (24) Олар сондай кәпірлер, сендерді Месжіт Харамнан және тостырылған құрбандықты орнына барудан тыйды. Бірақ егер Меккедегі сендер білмеген, мүмін ерлер мен мүмін әйелдерді сендер жаныптап, білместіктен обалына қалмайтын болсаңдар еді. (Соғысқа жол қойылар еді.) Алла кімді қаласа, мәрхаметіне бөлеу үшін (осылай істеді.) Мүбада мүміндер бөлінген болса еді, олардан қарсы келгендерді күйзелтуші азаппен қинар едік. (25) Кәпірлер, жүректеріндегі надандық қасарысуымен сіреcкен кезде, Алла, Елшісіне әрі мүміндерге тоқтау салды да оларға тақуа сөзін жүктеді. Олар бұған лайығырақ және қабілетті еді. Алла әр нәрсені толық білуші. (26) Расында Алла, Пайғамбарының түсін хақиқат бойынша тура шығарды. Алла қаласа, аман-есен әлбетте Месжіт Харамға шаштарыңды алдырып, не қысқартып бейбіт кіресіңдер. Алла сендердің білмеген нәрселеріңді білген еді. Сондықтан бұдан өзге бір жақын жеңіс нәсіп етті. (27) Ол сондай Алла, дінін бүкіл діндерден үстем қылу үшін Пайғамбарын туралық әрі хақ дінмен жіберді. Куәлік тұрғысынан Алла жетіп асады. (28)

محمد رسول الله والذين معه أشداء على الكفار رحماء بينهم
تراهم ركعا سجدا يبتغون فضلا من الله ورضوانا سيماهم
في وجوههم من أثر السجود ذلك مثلهم في التوراة ومثلهم
في الإنجيل كزرع أخرج شطأه فآزره فاستغلظ فاستوى
على سوقه يعجب الزراع ليغيظ بهم الكفار وعد الله الذين
آمنوا وعملوا الصالحات منهم مغفرة وأجرا عظيما ﴿٢٩﴾

سورة الحجرات

بسم الله الرحمن الرحيم

يا أيها الذين آمنوا لا تقدموا بين يدي الله ورسوله واتقوا الله
إن الله سميع عليم ﴿١﴾ يا أيها الذين آمنوا لا ترفعوا أصواتكم
فوق صوت النبي ولا تجهروا له بالقول كجهر بعضكم
لبعض أن تحبط أعمالكم وأنتم لا تشعرون ﴿٢﴾ إن الذين
يغضون أصواتهم عند رسول الله أولئك الذين امتحن الله
قلوبهم للتقوى لهم مغفرة وأجر عظيم ﴿٣﴾ إن الذين
ينادونك من وراء الحجرات أكثرهم لا يعقلون ﴿٤﴾

الحزب ٥٢



Мұхаммед (Ғ.С.) Алланың Елшісі. Онымен бірге болғандар, кәпірлерге қатаңырақ, өзара тым мейірімді. Оларды рүкүғда, сәждеде көресің. Олар Алладан мәрхамет әрі ризалық тілейді. Олардың жүздерінде сәжделердің ізінің дерегі бар. Олардың Тәуратта да сипаттары, Інжілде де сипаттары бар; бүл бас жарып, сосын қуаттанып, жуандап, өз сабағында тік түрған егін сияқты. Бүл (мысал) егіншілерді таңырқатып, онымен кәпірлерді ызаландыру үшін. Алла, олардан иман келтіріп, ізгі іс істегендерге жарылқау, зор сыйлық уәде етті. (29)

## 49-ХҮЖРАТ СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Он сегіз аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Әй мүміндер! Алладан әрі Елшісінен ілгері кетпеңдер. Және Алладан қорқыңдар. Шүбәсыз Алла, аса естуші, толық білуші. (1) Әй мүміндер! Дауыстарыңды Пайғамбардың дауысының үстіне көтермеңдер. Өзара бір – біріңе дауыстағандай Пайғамбарға дабырлап сөйлеспеңдер. Ғамалдарың жойылып, аңғармай қаласыңдар. (2) Шынында Пайғамбардың жанында дауыстарын бәсеңдеткендер, міне солар, Алла жүректерін тақуалық үшін сынағандар. Оларға жарылқау әрі зор сыйлық бар. (3) (Мұхаммед Ғ.С.) расында саған хүжыралардың арт жағынан айғайлағандардың көбі түсінбегендер. (4)

ولو أنهم صبروا حتى تخرج إليهم لكان خيرا لهم والله غفور
رحيم ٥ يا أيها الذين آمنوا إن جاءكم فاسق بنبإ فتبينوا
أن تصيبوا قوما بجهالة فتصبحوا على ما فعلتم نادمين ٦
واعلموا أن فيكم رسول الله لو يطيعكم في كثير من الأمر لعنتم
ولكن الله حبب إليكم الإيمان وزينه في قلوبكم وكره إليكم
الكفر والفسوق والعصيان أولئك هم الراشدون ٧
فضلا من الله ونعمة والله عليم حكيم ٨ وإن طائفتان
من المؤمنين اقتتلوا فأصلحوا بينهما فإن بغت إحداهما
على الأخرى فقاتلوا التي تبغي حتى تفيء إلى أمر الله فإن فاءت
فأصلحوا بينهما بالعدل وأقسطوا إن الله يحب المقسطين
٩ إنما المؤمنون إخوة فأصلحوا بين أخويكم واتقوا الله
لعلكم ترحمون ١٠ يا أيها الذين آمنوا لا يسخر قوم من قوم
عسى أن يكونوا خيرا منهم ولا نساء من نساء عسى أن يكن خيرا
منهن ولا تلمزوا أنفسكم ولا تنابزوا بالألقاب بئس الاسم
الفسوق بعد الإيمان ومن لم يتب فأولئك هم الظالمون ١١



(Мүхаммед Ғ.С.) егер сен оларға шыққанға дейін олар сабыр етсе, әрине өздеріне жақсы болар еді. Алла аса жарылқаушы, ерекше мейірімді. (5) Әй мүміндер! Бұзық біреу хабар келтірсе, оны анықтаңдар. Әйтпесе білмей бір елге кесірлерің тиіп, істегендеріңе өкінесіңдер. (6) Араларыңда Алланың Елшісі барлығын біліңдер. Егер ол, істің көбінде сендерге бағынса еді, әрине қиыншылыққа ұшырар едіңдер. Бірақ Алла, сендерге иманды жақсы көрсетіп, оны жүректеріңде зейнеттеді. Сондай-ақ сендерге; қарсылықты, бұзақылықты және бас тартуды жек көрсетті. Міне солар тура жолдағылар. (7) Бұл Алладан кеңшілік, және нығмет. Алла толық білуші, хикмет иесі. (8) Егер мүміндерден екі топ соғысса, дереу араларын жарастырыңдар; мұбада екі жақтын бірі, екіншісіне өктемдік жасаса, бас тартқан жақпен Алланың әміріне қайтқандарына дейін соғысыңдар. Егер қайтса, араларын әділдікпен жарастырыңдар, туралық істеңдер. Расында Алла туралық істеушілерді жақсы көреді. (9) Шын мәнінде мүміндер туыс қой. Сондықтан екі туыстарыңның арасын жарастырыңдар. Және Алладан қорқыңдар. Мүмкін игілікке бөленерсіңдер. (10) Әй мүміндер! Бір ел, бір елді тәлкек қылмасын. Бәлкім олар өздерінен жақсы шығар. Сондай-ақ әйелдер, әйелдерді келемеждемесін. Бәлкім олар өздерінен жақсы шығар. Бір-біріңді міндемеңдер; жаман ат тағыспаңдар. Иман келтіргеннен кейін сүркей ат нендей жаман. Ал кім тәубе қылмаса, міне солар залымдар. (11)

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱجْتَنِبُوا۟ كَثِيرًا مِّنَ ٱلظَّنِّ إِنَّ بَعْضَ ٱلظَّنِّ إِثْمٌ
وَلَا تَجَسَّسُوا۟ وَلَا يَغْتَب بَّعْضُكُم بَعْضًا ۚ أَيُحِبُّ أَحَدُكُمْ أَن
يَأْكُلَ لَحْمَ أَخِيهِ مَيْتًا فَكَرِهْتُمُوهُ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٌ
رَّحِيمٌ ﴿١٢﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَٰكُم مِّن ذَكَرٍ وَأُنثَىٰ وَجَعَلْنَٰكُمْ
شُعُوبًا وَقَبَآئِلَ لِتَعَارَفُوٓا۟ ۚ إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِندَ ٱللَّهِ أَتْقَىٰكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
عَلِيمٌ خَبِيرٌ ﴿١٣﴾ ۞ قَالَتِ ٱلْأَعْرَابُ ءَامَنَّا ۖ قُل لَّمْ تُؤْمِنُوا۟ وَلَٰكِن
قُولُوٓا۟ أَسْلَمْنَا وَلَمَّا يَدْخُلِ ٱلْإِيمَٰنُ فِى قُلُوبِكُمْ ۖ وَإِن تُطِيعُوا۟ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥ لَا يَلِتْكُم مِّنْ أَعْمَٰلِكُمْ شَيْـًٔا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤﴾
إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ثُمَّ لَمْ يَرْتَابُوا۟
وَجَٰهَدُوا۟ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلصَّٰدِقُونَ ﴿١٥﴾ قُلْ أَتُعَلِّمُونَ ٱللَّهَ بِدِينِكُمْ وَٱللَّهُ
يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ
﴿١٦﴾ يَمُنُّونَ عَلَيْكَ أَنْ أَسْلَمُوا۟ ۖ قُل لَّا تَمُنُّوا۟ عَلَىَّ إِسْلَٰمَكُم ۖ بَلِ ٱللَّهُ
يَمُنُّ عَلَيْكُمْ أَنْ هَدَىٰكُمْ لِلْإِيمَٰنِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿١٧﴾ إِنَّ ٱللَّهَ
يَعْلَمُ غَيْبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٨﴾

الحزب ٥٢



Әй мүміндер! Күмәнның көбінен сақтаныңдар. Өйткені, күмәнның кейбірі күнә. Сыр тексермеңдер, біреуді-біреу ғайбаттамасын. Біреулерің өлген туысының етін жеуді жақсы көре ме? Әрине оны жек көресіңдер. Расында Алла тәубені тым қабыл етуші, ерекше мейірімді. (12) Әй адам баласы! Шүбәсыз сендерді бір ер, бір әйелден (Адам, Хауадан) жараттық. Сондай-ақ бір-біріңді тануларың үшін сендерді ұлттар, рулар қылдық. Шынында Алланың қасында ең ардақтыларың тақуаларың. Шәксіз Алла толық білуші, әр нәрседен хабар алушы. (13) Бәдеуилер: "Иман келтірдік" деді. (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Сендер иман келтірмедіңдер. Алайда: "Мұсылман болдық" деңдер. Өйткені, иман жүректеріңе кірмеді. Егер Аллаға, Пайғамбарға бағынсаңдар, ғамалдарыңнан еш нәрсе кемітпейді. Шүбәсыз Алла, аса жарылқаушы, тым мейірімді" де. (14) Шын мәнінде сондай Аллаға, Елшісіне иман келтірген мүміндер, сосын күдіктенбей; Алла жолына малдары әрі жандарымен соғысты. Міне солар, шыншылдар. (15) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: 'біріңе діндеріңді үйретесіңдбарға Негізінде Алла, көктердегі аға жердегі нәрселерді біледі Сондай-ақ Алла әр нәрсені толық білуші" де. (16) (Мұхаммед Ғ.С.) олар саған Мұсылман болғандықтарына бұлданады. Оларға: "Мұсылман болғандарыңа маған міндетсімеңдер. Керісінше, егер шыншыл болсаңдар, сендерді иманға көндіктіргендігі үшін сендерге Алла, міндетсиді" де. (17) Расында Алла, көктер мен жердегі құпияны біледі. Сондай-ақ істегендеріңді толық көруші. (18)

سُورَةُ قٓ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قٓۚ وَٱلۡقُرۡءَانِ ٱلۡمَجِيدِ ١ بَلۡ عَجِبُوٓاْ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٞ مِّنۡهُمۡ
فَقَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا شَيۡءٌ عَجِيبٌ ٢ أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗاۖ ذَٰلِكَ
رَجۡعُۢ بَعِيدٞ ٣ قَدۡ عَلِمۡنَا مَا تَنقُصُ ٱلۡأَرۡضُ مِنۡهُمۡۖ وَعِندَنَا كِتَٰبٌ
حَفِيظُۢ ٤ بَلۡ كَذَّبُواْ بِٱلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ فَهُمۡ فِيٓ أَمۡرٖ مَّرِيجٍ
٥ أَفَلَمۡ يَنظُرُوٓاْ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَوۡقَهُمۡ كَيۡفَ بَنَيۡنَٰهَا وَزَيَّنَّٰهَا
وَمَا لَهَا مِن فُرُوجٖ ٦ وَٱلۡأَرۡضَ مَدَدۡنَٰهَا وَأَلۡقَيۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ
وَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوۡجِۭ بَهِيجٖ ٧ تَبۡصِرَةٗ وَذِكۡرَىٰ لِكُلِّ عَبۡدٖ
مُّنِيبٖ ٨ وَنَزَّلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ مُّبَٰرَكٗا فَأَنۢبَتۡنَا بِهِۦ جَنَّٰتٖ
وَحَبَّ ٱلۡحَصِيدِ ٩ وَٱلنَّخۡلَ بَاسِقَٰتٖ لَّهَا طَلۡعٞ نَّضِيدٞ ١٠
رِّزۡقٗا لِّلۡعِبَادِۖ وَأَحۡيَيۡنَا بِهِۦ بَلۡدَةٗ مَّيۡتٗاۚ كَذَٰلِكَ ٱلۡخُرُوجُ ١١ كَذَّبَتۡ
قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَأَصۡحَٰبُ ٱلرَّسِّ وَثَمُودُ ١٢ وَعَادٞ وَفِرۡعَوۡنُ وَإِخۡوَٰنُ
لُوطٖ ١٣ وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡأَيۡكَةِ وَقَوۡمُ تُبَّعٖۚ كُلّٞ كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ وَعِيدِ
١٤ أَفَعَيِينَا بِٱلۡخَلۡقِ ٱلۡأَوَّلِۚ بَلۡ هُمۡ فِي لَبۡسٖ مِّنۡ خَلۡقٖ جَدِيدٖ ١٥



## 50-ҚАФ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Қырық бес аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Қаф және биік дәрежелі Құранға серт. (1) Керісінше кәпірлер өздеріне араларынан бір ескертуші келуін: "Бұл бір ғажайып нәрсе" десті. (2) (Және былай десті): "Біз өліп топырақ болған кезде, (қайта тірілеміз бе?) Бұл қайту ақылдан ұзақ." (3) Расында жердің олардан нені кеміткенін білеміз. Жанымызда әр нәрсені сақтаушы бір Кітап бар. (Лаухы Махфұз Б.М.) (4) Әрине олар, хақиқат келген сәтте, жасынға шығарды. Сондықтан олар, бір дағдарыста. (5) Олар үстеріндегі аспанға қарамай ма? Оны қалай жасап, безедік. Оның ешбір сызаты жоқ. (6) Жерді төсеп, онда әр түрлі көркем нәрселерді өсірдік. (7) Әрбір бейім құл үшін; бір белгі және үгіт. (8) Аспаннан берекетті жаңбыр жаудырып, сонда ол арқылы бақшалар және орылатын астық өсірдік. (9) Қауашақтары шоғырланған ұзын құрма ағаштарын өсірдік; (10) Құлдарға көрек үшін. Сондай-ақ жаңбырмен жансыз жерге жан бердік. (Қайта тіріліп,) шығуда сол тәрізді. (11) Олардан бұрын Нұх (Ғ.С.) қауымы, Рәс халқы және Сәмүд елі де жасынға айналдырған болатын. (12) Ғад, Перғауын және Лұттың ағайындары да (13) Әйкеліктер және Түббағ елі, барлығы пайғамбарларды жасынға айналдырған. Сондықтан уәде шынға айналған. (Азапқа ұшыраған.) (14) Алғашқы жарату Бізді шаршатты ма? Жоқ, олар жаңа жаратылыстан күмәндануда. (15)

وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ وَنَعْلَمُ مَا تُوَسْوِسُ بِهِۦ نَفْسُهُۥ ۖ وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ
مِنْ حَبْلِ ٱلْوَرِيدِ ﴿١٦﴾ إِذْ يَتَلَقَّى ٱلْمُتَلَقِّيَانِ عَنِ ٱلْيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ قَعِيدٌ
﴿١٧﴾ مَّا يَلْفِظُ مِن قَوْلٍ إِلَّا لَدَيْهِ رَقِيبٌ عَتِيدٌ ﴿١٨﴾ وَجَآءَتْ سَكْرَةُ
ٱلْمَوْتِ بِٱلْحَقِّ ۖ ذَٰلِكَ مَا كُنتَ مِنْهُ تَحِيدُ ﴿١٩﴾ وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ ۚ ذَٰلِكَ
يَوْمُ ٱلْوَعِيدِ ﴿٢٠﴾ وَجَآءَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّعَهَا سَآئِقٌ وَشَهِيدٌ ﴿٢١﴾ لَّقَدْ
كُنتَ فِى غَفْلَةٍ مِّنْ هَٰذَا فَكَشَفْنَا عَنكَ غِطَآءَكَ فَبَصَرُكَ ٱلْيَوْمَ حَدِيدٌ
﴿٢٢﴾ وَقَالَ قَرِينُهُۥ هَٰذَا مَا لَدَىَّ عَتِيدٌ ﴿٢٣﴾ أَلْقِيَا فِى جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ
عَنِيدٍ ﴿٢٤﴾ مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ مُّرِيبٍ ﴿٢٥﴾ ٱلَّذِى جَعَلَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا
ءَاخَرَ فَأَلْقِيَاهُ فِى ٱلْعَذَابِ ٱلشَّدِيدِ ﴿٢٦﴾ ۞ قَالَ قَرِينُهُۥ رَبَّنَا مَآ أَطْغَيْتُهُۥ
وَلَٰكِن كَانَ فِى ضَلَٰلٍۭ بَعِيدٍ ﴿٢٧﴾ قَالَ لَا تَخْتَصِمُوا۟ لَدَىَّ وَقَدْ قَدَّمْتُ
إِلَيْكُم بِٱلْوَعِيدِ ﴿٢٨﴾ مَا يُبَدَّلُ ٱلْقَوْلُ لَدَىَّ وَمَآ أَنَا۠ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٢٩﴾
يَوْمَ نَقُولُ لِجَهَنَّمَ هَلِ ٱمْتَلَأْتِ وَتَقُولُ هَلْ مِن مَّزِيدٍ ﴿٣٠﴾ وَأُزْلِفَتِ
ٱلْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ غَيْرَ بَعِيدٍ ﴿٣١﴾ هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِكُلِّ أَوَّابٍ حَفِيظٍ
﴿٣٢﴾ مَّنْ خَشِىَ ٱلرَّحْمَٰنَ بِٱلْغَيْبِ وَجَآءَ بِقَلْبٍ مُّنِيبٍ ﴿٣٣﴾ ٱدْخُلُوهَا
بِسَلَٰمٍ ۖ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلْخُلُودِ ﴿٣٤﴾ لَهُم مَّا يَشَآءُونَ فِيهَا وَلَدَيْنَا مَزِيدٌ ﴿٣٥﴾

الحزب ٥٢



Расында адамзатты жараттық.Оған, нәпсісінің не сыбырлағанын білеміз. Өйткені Біз, оған күре тамырынан да жақынбыз. (16) Оның, оңынан да солынан да екі байқаушы отырады. (82-С. 10-13-А.) (17) Аузынан бір сөз шығарса-ақ болды, алдында аңдушы дайын. (18) Өлім есірігі шындықты келтірді. Одан қашушы едің. (19) Сүр үріледі. Осы уәделі күн. (20) Әркіммен айдаушы және куә бірге келеді. (21) "Расында осыдан кәперсіз едің. Ал енді сенен шымылдықты аштық. Сондықтан бүгін көзің өткірлесті" (делінеді.) (22) Жанындағы (періште): "Міне мендегі дайын" дейді. (23) "Бүкіл қарсы болған қиқарды, тозаққа салыңдар" (делінеді.) (24) "Жақсылыққа тыйым салушы, шектен шығушы және күмәнданушы;" (25) "Бұлар сондай Алламен бірге тәңір жасап алған. Енді оны қатты азапқа салыңдар!" (26) Оның сыбайласы (шайтан): "Раббым! Оны, мен аздырмадым. Дегенмен өзі де ұзақ адасуда еді" дейді. (27) (Алла): "Менің алдымда тартыспаңдар. Сендерге алдын ала уәдені білдірген едім" дейді. (28) "Менің алдымда сөз ауыстырылмайды. Сондай-ақ құлдарыма әділетсіздік істемеймін." (29) Ол күні, тозаққа: "Толдың ба?",- дейміз. Ол: "Тағы да бар ма?",- дейді. (30) Бейіш, тақуаларға жақындатылады, алыс болмайды. (31) "Міне, уәде етілген нәрселерің; бүкіл тәубешіл, сақтанушылар үшін." (32) Кім көрместен Рахманнан қорықса, бейім жүрекпен келсе; (33) "Ұжмаққа аман-есен кіріңдер. Бұл мәңгілік күні" (делінеді.) (34) Бейіште олар не тілесе бар. Сондай-ақ жанымызда артығы да бар. (35)

Олардан бұрын өздерінен орасан мықты, мемлекеттерді кезген, нәсілді жоқ еткен едік. Құтылар жер бар ма? (36) Шүбәсыз бұнда (сезімтал) жүрегі барға немесе құлақ салып, әзір болғанға бір үгіт бар. (37) Расында көктер мен жерді және екі арасындағы нәрселерді алты күнде жараттық, шаршамадық. (38) (Мұхаммед Ғ.С.) олардың айтқандарына сабыр ет. Раббыңды күн шығудан бұрын әрі батудан бұрын мақтай дәріпте. (Таң намазы, бесін, екінті. Б.Ж.М.) (39) Түннің бір бөлімінде және намаздардан кейін Оны дәріпте. (Намаздардың артындағы нәпілдер. Б.Ж.М.) (40) Жақын жерден бір айғайшының шақыратын (Сүр үрілетін) күніне құлақ сал. (41) Олар ол күні ащы дауысты анық естиді. Ол, (қабырдан) шығатын күн. (42) Расында тірілтеміз де өлтіреміз. Сондай-ақ қайтар орын Біз жақ. (43) Сол күні жер жарылып, олар тезінен шығады. Осы жинау Бізге оңай. (44) (Мұхаммед Ғ.С.) олардың не дегендерін жақсы білеміз. Сен оларға зорлаушы емессің. Кім



وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَشَدُّ مِنْهُم بَطْشًا فَنَقَّبُوا فِي
الْبِلَادِ هَلْ مِن مَّحِيصٍ ﴿٣٦﴾ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِمَن كَانَ
لَهُ قَلْبٌ أَوْ أَلْقَى السَّمْعَ وَهُوَ شَهِيدٌ ﴿٣٧﴾ وَلَقَدْ خَلَقْنَا
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ وَمَا مَسَّنَا
مِن لُّغُوبٍ ﴿٣٨﴾ فَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ
قَبْلَ طُلُوعِ الشَّمْسِ وَقَبْلَ الْغُرُوبِ ﴿٣٩﴾ وَمِنَ اللَّيْلِ فَسَبِّحْهُ
وَأَدْبَارَ السُّجُودِ ﴿٤٠﴾ وَاسْتَمِعْ يَوْمَ يُنَادِ الْمُنَادِ مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ
﴿٤١﴾ يَوْمَ يَسْمَعُونَ الصَّيْحَةَ بِالْحَقِّ ذَٰلِكَ يَوْمُ الْخُرُوجِ ﴿٤٢﴾ إِنَّا
نَحْنُ نُحْيِي وَنُمِيتُ وَإِلَيْنَا الْمَصِيرُ ﴿٤٣﴾ يَوْمَ تَشَقَّقُ الْأَرْضُ
عَنْهُمْ سِرَاعًا ذَٰلِكَ حَشْرٌ عَلَيْنَا يَسِيرٌ ﴿٤٤﴾ نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ
وَمَا أَنتَ عَلَيْهِم بِجَبَّارٍ فَذَكِّرْ بِالْقُرْآنِ مَن يَخَافُ وَعِيدِ ﴿٤٥﴾

سُورَةُ الذَّارِيَاتِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

وَالذَّارِيَاتِ ذَرْوًا ﴿١﴾ فَالْحَامِلَاتِ وِقْرًا ﴿٢﴾ فَالْجَارِيَاتِ يُسْرًا ﴿٣﴾
فَالْمُقَسِّمَاتِ أَمْرًا ﴿٤﴾ إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَصَادِقٌ ﴿٥﴾ وَإِنَّ الدِّينَ لَوَاقِعٌ ﴿٦﴾



азаптан қорықса, Құранмен үгіт бер. (45)

## 51–ЗӘРЯТ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Алпыс аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Соғып ұшырушы желдерге, (1) Мол жаңбыр көтеруші бұлттарға, (2) Жеңіл жүруші кемелерге, (3) Істі бөлуші періштелерге серт! (4) Шын мәнінде сендерге уәде етілген қиямет әрине рас. (5) Әлбетте қиямет болады. (6)

وَالسَّمَاءِ ذَاتِ الْحُبُكِ ﴿٧﴾ إِنَّكُمْ لَفِي قَوْلٍ مُّخْتَلِفٍ ﴿٨﴾ يُؤْفَكُ عَنْهُ مَنْ
أُفِكَ ﴿٩﴾ قُتِلَ الْخَرَّاصُونَ ﴿١٠﴾ الَّذِينَ هُمْ فِي غَمْرَةٍ سَاهُونَ ﴿١١﴾
يَسْأَلُونَ أَيَّانَ يَوْمُ الدِّينِ ﴿١٢﴾ يَوْمَ هُمْ عَلَى النَّارِ يُفْتَنُونَ ﴿١٣﴾ ذُوقُوا
فِتْنَتَكُمْ هَٰذَا الَّذِي كُنتُم بِهِ تَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٤﴾ إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ
وَعُيُونٍ ﴿١٥﴾ آخِذِينَ مَا آتَاهُمْ رَبُّهُمْ إِنَّهُمْ كَانُوا قَبْلَ ذَٰلِكَ مُحْسِنِينَ
﴿١٦﴾ كَانُوا قَلِيلًا مِّنَ اللَّيْلِ مَا يَهْجَعُونَ ﴿١٧﴾ وَبِالْأَسْحَارِ هُمْ يَسْتَغْفِرُونَ
﴿١٨﴾ وَفِي أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ لِّلسَّائِلِ وَالْمَحْرُومِ ﴿١٩﴾ وَفِي الْأَرْضِ آيَاتٌ
لِّلْمُوقِنِينَ ﴿٢٠﴾ وَفِي أَنفُسِكُمْ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٢١﴾ وَفِي السَّمَاءِ رِزْقُكُمْ
وَمَا تُوعَدُونَ ﴿٢٢﴾ فَوَرَبِّ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ إِنَّهُ لَحَقٌّ مِّثْلَ مَا أَنَّكُمْ
تَنطِقُونَ ﴿٢٣﴾ هَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ ضَيْفِ إِبْرَاهِيمَ الْمُكْرَمِينَ ﴿٢٤﴾
إِذْ دَخَلُوا عَلَيْهِ فَقَالُوا سَلَامًا قَالَ سَلَامٌ قَوْمٌ مُّنكَرُونَ ﴿٢٥﴾ فَرَاغَ إِلَىٰ
أَهْلِهِ فَجَاءَ بِعِجْلٍ سَمِينٍ ﴿٢٦﴾ فَقَرَّبَهُ إِلَيْهِمْ قَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ
﴿٢٧﴾ فَأَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيفَةً قَالُوا لَا تَخَفْ وَبَشَّرُوهُ بِغُلَامٍ عَلِيمٍ
﴿٢٨﴾ فَأَقْبَلَتِ امْرَأَتُهُ فِي صَرَّةٍ فَصَكَّتْ وَجْهَهَا وَقَالَتْ عَجُوزٌ عَقِيمٌ
﴿٢٩﴾ قَالُوا كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ إِنَّهُ هُوَ الْحَكِيمُ الْعَلِيمُ ﴿٣٠﴾



Жолдары бар аспанға серт! (7) Күмәнсыз сендер талас-тартыс сөздесіңдер. (8) Шындықтан бұрылған бұрылады. (9) Ой жорушылар құрысын. (10) Міне солар, білімсіздік ішінде жаңылуда. (11) Олар: "Қиямет қашан" деп сұрайды. (12) Ол, олардың отқа жағылатын күні. (13) Оларға: "Азаптарыңды татыңдар! Асығып, тілегендерің осы" (делінеді.) (14) Шәксіз тақуалар бақшаларда, бұлақтарда болады. (15) Олар, өздеріне Раббыларының бергенін алады. Өйткені олар, бұдан бұрын жақсылық істеуші еді. (16) Олар түнде аз ғана ұйықтаушы еді. (17) Олар таң сәрілерде жарылқану тілеуші еді. (18) Олардың малдарында; сұрағанға да сұрамағанға да тиесі бар. (19) Жер жүзінде нак сенушілерге дәлелдер бар; (20) Сондай-ақ өздеріңде де бар. Көрмейсіңдер ме? (21) Сендердің несібелерің әрі уәде етілген нәрселер көкте. (22) Көк пен жердің Раббына серт. Шүбәсыз бұл, сендердің сөйлегендерің сияқты рас. (Бір-біріңе сөйлеген сөздерің қандай рас болса, сондай рас.) (23) (Мұхаммед Ғ.С.) саған Ыбырайым (Ғ.С.) ның ардақты қонақтарының (періштелердің) әңгімесі келді ме? (24) Олар Ыбырайым (Ғ.С.) ға кіргенде: "Сәлем" десті. Ыбырайым (Ғ.С.) да оларға: "Сәлем, бөгде қауым" деді. (11-С. 69-А., 15-С. 50-А.) (25) Дереу үйіне барып, семіз бір бұзау әкелді. (26) Оны оларға жақындатып: "Жемейсіңдер ме?",- деді. (27) Олардан тіксініп, қорықты. Олар: "Қорықпа!",- деді де оны білгіш бір ұлмен қуантты. (28) Сонда Ібырайым (Ғ.С.) ның жұбайы, алдына ойбайлап келіп, өз бетін ұрды да: "Баладан қалған бір кемпірмін" деді. (29) Олар: "Осылайша Раббың бұйырды. Өйткені Ол, аса дана, толық білуші" десті. (30)

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا الْمُرْسَلُونَ ﴿٣١﴾ قَالُوا إِنَّا أُرْسِلْنَا إِلَىٰ قَوْمٍ
مُجْرِمِينَ ﴿٣٢﴾ لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِنْ طِينٍ ﴿٣٣﴾ مُسَوَّمَةً عِنْدَ رَبِّكَ
لِلْمُسْرِفِينَ ﴿٣٤﴾ فَأَخْرَجْنَا مَنْ كَانَ فِيهَا مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٣٥﴾ فَمَا وَجَدْنَا
فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٣٦﴾ وَتَرَكْنَا فِيهَا آيَةً لِلَّذِينَ يَخَافُونَ
الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٣٧﴾ وَفِي مُوسَىٰ إِذْ أَرْسَلْنَاهُ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ بِسُلْطَانٍ
مُبِينٍ ﴿٣٨﴾ فَتَوَلَّىٰ بِرُكْنِهِ وَقَالَ سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٣٩﴾ فَأَخَذْنَاهُ وَجُنُودَهُ
فَنَبَذْنَاهُمْ فِي الْيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿٤٠﴾ وَفِي عَادٍ إِذْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ الرِّيحَ
الْعَقِيمَ ﴿٤١﴾ مَا تَذَرُ مِنْ شَيْءٍ أَتَتْ عَلَيْهِ إِلَّا جَعَلَتْهُ كَالرَّمِيمِ ﴿٤٢﴾
وَفِي ثَمُودَ إِذْ قِيلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوا حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٤٣﴾ فَعَتَوْا عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ
فَأَخَذَتْهُمُ الصَّاعِقَةُ وَهُمْ يَنْظُرُونَ ﴿٤٤﴾ فَمَا اسْتَطَاعُوا مِنْ قِيَامٍ
وَمَا كَانُوا مُنْتَصِرِينَ ﴿٤٥﴾ وَقَوْمَ نُوحٍ مِنْ قَبْلُ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا
فَاسِقِينَ ﴿٤٦﴾ وَالسَّمَاءَ بَنَيْنَاهَا بِأَيْدٍ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ﴿٤٧﴾ وَالْأَرْضَ
فَرَشْنَاهَا فَنِعْمَ الْمَاهِدُونَ ﴿٤٨﴾ وَمِنْ كُلِّ شَيْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ
لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٤٩﴾ فَفِرُّوا إِلَى اللَّهِ إِنِّي لَكُمْ مِنْهُ نَذِيرٌ مُبِينٌ ﴿٥٠﴾
وَلَا تَجْعَلُوا مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ إِنِّي لَكُمْ مِنْهُ نَذِيرٌ مُبِينٌ ﴿٥١﴾



(Ыбырайым Ғ.С.): "Әй елшілер! Бүйымтайларың не?",- деді. (31) "Шынында біз қылмысты бір елге жіберілдік." (32) "Оларға балшықтан пісірілген тас жаудыру үшін!" (33) "Раббың тарапынан, шектен шығушылар үшін белгіленген" (деді.) (34) Ол жерден мүміндерді шығардық. (35) Дегенмен ол жерде Мүсылманнан бір үйден басқа таппадық. (Лүт Ғ.С. мен екі қызы. Ж.) (29-С. 30-А.) (36) Ол арада күйзелтуші азаптан қорқушылар үшін бір ғибрат қалдырдық. (37) Мүсада да (ғибрат) бар. Оны ашық мүғжизалармен жіберген уақытта: (38) Перғауын сыбайластарымен теріс айналып: "Жады немесе жынды" деді. (39) Сондықтан оны әрі ләшкерлерін қолға алып, оны өзіне сөгіс берген түрде теңізге тастадық. (40) Ғад елінде де (ғибрат) бар. Сол уақытта оларға зиянды қатты дауыл жібердік; (41) Ол, тиген нәрсесін мүлде шіріген сүйектей етіп тастайды. (42) Сәмүд елінде де (ғибрат) бар. Сол уақытта оларға: "Бір мерзімге дейін пайдалана түрыңдар" делінді. (43) Сонда олар , Раббыларының әміріне қарсы келді. Сондықтан олар, қарап түрғанда нажағай түсті. (44) Сонда олардың түруға да шамалары келмеді әрі жәрдем де көрмеді. (45) Бүрын Нүх (Ғ.С.) елін жоқ еттік. Өйткені олар, бүзақы ел еді. (46) Аспанды құдыретімізбен жасадық. Шын мәнінде күшіміз жетеді. (47) Сондай-ақ жерді төседік. Недеген жақсы төсеушіміз. (48) Түсінулерің үшін әр нәрсені пар-парымен жараттық. (36-С. 36-А.) (49) (Мүхаммед Ғ.С. оларға): "Алла жаққа жүгіріңдер. Сөзсіз мен, Оның тарапынан сендерге ашық ескертушімін" (де.) (50) "Алламен бірге басқа тәңір қылмаңдар. Шын мәнінде сендерге ашық ескертушімін" (де.) (51)

كذلك ما أتى الذين من قبلهم من رسول إلا قالوا ساحر أو مجنون ٥٢ أتواصوا به بل هم قوم طاغون ٥٣ فتول عنهم فما أنت بملوم ٥٤ وذكر فإن الذكرى تنفع المؤمنين ٥٥ وما خلقت الجن والإنس إلا ليعبدون ٥٦ ما أريد منهم من رزق وما أريد أن يطعمون ٥٧ إن الله هو الرزاق ذو القوة المتين ٥٨ فإن للذين ظلموا ذنوبا مثل ذنوب أصحابهم فلا يستعجلون ٥٩ فويل للذين كفروا من يومهم الذي يوعدون ٦٠

سورة الطور

بسم الله الرحمن الرحيم

والطور ١ وكتب مسطور ٢ في رق منشور ٣ والبيت المعمور ٤ والسقف المرفوع ٥ والبحر المسجور ٦ إن عذاب ربك لواقع ٧ ما له من دافع ٨ يوم تمور السماء مورا ٩ وتسير الجبال سيرا ١٠ فويل يومئذ للمكذبين ١١ الذين هم في خوض يلعبون ١٢ يوم يدعون إلى نار جهنم دعا ١٣ هذه النار التي كنتم بها تكذبون ١٤



Міне осылайша олардан бұрынғылар да пайғамбар келгенде, оларды: "Мүлде жады немесе жынды" деген. (52) Олар бұл жөнде өзара келіскен бе? Жоқ, олар шектен шыққан қауым. (53) (Мұхаммед Ғ.С.) олардан бет бұр. Сонда сөгіске ұшырамайсың. (54) Үгітте! Өйткені үгіт мүміндерге пайда береді. (55) Жын мен адамзатты өзіме құлшылық қылулары үшін ғана жараттым. (56) Олардан бір несібе тілемеймін әрі олардың Мені тамақтандыруларын да қаламаймын. (57) Шүбәсыз Ол Алла, ризықтандырушы және мықты күшке ие. (58) Сөз жоқ. Сондай зұлымдық қылғандардың, жолдастарының күнәлары тәрізді күнәлары бар. Сондықтан Менен асығып тілемесін. (59) Өздеріне уәде етілген күнге қарсы келгендерге нендей өкініш! (60)

## 52–ТҮР СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Қырық тоғыз аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Түр тауына, (1) Жазулы Кітапқа, (2) Теріге жазулыға, (3) Толықсыған үйге, (Көктегі қыблаға,) (4) Көтерілген төбеге, (көкке,) (5) Және ыстық теңізге серт! (6) Сөзсіз Раббыңның азабы болады. (7) Оны тойтарушы жоқ. (8) Ол күні аспан қатты теңселеді. (9) Таулар ұшіп жүреді. (10) Сол күні өтірік деушілерге нендей өкініш! (11) Олар, сондай орынсыз сүңгіп ойнағандар. (12) Олар сол күні, тозаққа итеріліп, тасталады. (13) "Міне! Сендер өтірік деген тозақ!" (14)



سورة الطور — الجزء السابع والعشرون

أَفَسِحْرٌ هَٰذَآ أَمْ أَنتُمْ لَا تُبْصِرُونَ ﴿١٥﴾ ٱصْلَوْهَا فَٱصْبِرُوٓا۟
أَوْ لَا تَصْبِرُوا۟ سَوَآءٌ عَلَيْكُمْ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾
إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَنَعِيمٍ ﴿١٧﴾ فَٰكِهِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمْ رَبُّهُمْ
وَوَقَىٰهُمْ رَبُّهُمْ عَذَابَ ٱلْجَحِيمِ ﴿١٨﴾ كُلُوا۟ وَٱشْرَبُوا۟ هَنِيٓـًٔۢا بِمَا
كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾ مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ سُرُرٍ مَّصْفُوفَةٍ وَزَوَّجْنَٰهُم
بِحُورٍ عِينٍ ﴿٢٠﴾ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّبَعَتْهُمْ ذُرِّيَّتُهُم بِإِيمَٰنٍ أَلْحَقْنَا
بِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَمَآ أَلَتْنَٰهُم مِّنْ عَمَلِهِم مِّن شَىْءٍ كُلُّ ٱمْرِئٍۭ بِمَا كَسَبَ
رَهِينٌ ﴿٢١﴾ وَأَمْدَدْنَٰهُم بِفَٰكِهَةٍ وَلَحْمٍ مِّمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٢٢﴾ يَتَنَٰزَعُونَ
فِيهَا كَأْسًا لَّا لَغْوٌ فِيهَا وَلَا تَأْثِيمٌ ﴿٢٣﴾ ۞ وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ غِلْمَانٌ
لَّهُمْ كَأَنَّهُمْ لُؤْلُؤٌ مَّكْنُونٌ ﴿٢٤﴾ وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَآءَلُونَ
﴿٢٥﴾ قَالُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا قَبْلُ فِىٓ أَهْلِنَا مُشْفِقِينَ ﴿٢٦﴾ فَمَنَّ ٱللَّهُ
عَلَيْنَا وَوَقَىٰنَا عَذَابَ ٱلسَّمُومِ ﴿٢٧﴾ إِنَّا كُنَّا مِن قَبْلُ
نَدْعُوهُ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْبَرُّ ٱلرَّحِيمُ ﴿٢٨﴾ فَذَكِّرْ فَمَآ أَنتَ بِنِعْمَتِ
رَبِّكَ بِكَاهِنٍ وَلَا مَجْنُونٍ ﴿٢٩﴾ أَمْ يَقُولُونَ شَاعِرٌ نَّتَرَبَّصُ بِهِۦ رَيْبَ
ٱلْمَنُونِ ﴿٣٠﴾ قُلْ تَرَبَّصُوا۟ فَإِنِّى مَعَكُم مِّنَ ٱلْمُتَرَبِّصِينَ ﴿٣١﴾

٥٢٤

Ал осы бір сиқыр ма? Немесе сендер көрмейсіңдер ме? (15) "Тозаққа кіріңдер. Шындасаңдар да шындамасаңдар да сендерге бәрі бірдей. Істегендеріңнің ғана сазайын тартасыңдар! (16) Әрине тақуалар ұжмақтарда ырысқа бөленеді. (17) Раббыларының өздеріне берген нәрселерінің қызығын көреді. Оларды Раббылары тозақтың азабынан қорғаған. (18) "Істеген ғамалдарың себепті жеңдер, ішіңдер. Сіңімді болсын." (19) "Тізілген дивандарға сүйенген түрде" (делінеді.) Оларды бота көз хүрлармен үйлендіреміз. (20) Сондай иман келтіргендер, олардың ұрпақтары да иман келтіріп, өздеріне ілескен болса, оларды ол ұрпақтарына қосамыз. Сондай-ақ олардың ғамалдарынан еш нәрсе кемітпейміз. Әркім істегенінің бодауына ұсталады. (74-С. 38-А.) (21) Оларға бейіште қызығатын ет пен жемісті молайтамыз. (22) Олар бейіште тостағанға таласады. Онда бір орынсыз сөйлеу де күнәкарлықта болмайды. (37-С. 47-А. 56.С. 19-А) (23) Оларға сәдептегі інжу тәрізді жастар айналып, қызмет етеді. (24) Олар бір-біріне қарама-қарсы отырып хал сұрасады: (25)"Расында біз, бұрын (дүниеде) семьямызда да қорқушы едік" деседі. (26) "Сондықтан Алла бізге игілік етті де заһарлы азаптан қорғады." (27) "Расында біз, бұрын Аллаға жалбарынушы едік. Өйткені Ол, игілік істеуші, ерекше мейірімді" (деседі.) (28) (Мұхаммед Ғ.С.) ал енді үгіттей бер. Өйткені сен Раббыңның нығметі арқасында бақсы да жынды да емессің. (29) Немесе олар сені: "Ол бір ақын. Сондықтан оған жаман заманның болуын тосамыз" дейді. (30) Оларға: "Күтіңдер. Мен де сендермен бірге күтемін" де. (31)

أم تأمرهم أحلامهم بهذا أم هم قوم طاغون ﴿٣٢﴾ أم يقولون تقوله
بل لا يؤمنون ﴿٣٣﴾ فليأتوا بحديث مثله إن كانوا صادقين
﴿٣٤﴾ أم خلقوا من غير شيء أم هم الخالقون ﴿٣٥﴾ أم خلقوا
السماوات والأرض بل لا يوقنون ﴿٣٦﴾ أم عندهم خزائن
ربك أم هم المصيطرون ﴿٣٧﴾ أم لهم سلم يستمعون فيه فليأت
مستمعهم بسلطان مبين ﴿٣٨﴾ أم له البنات ولكم البنون ﴿٣٩﴾
أم تسألهم أجرا فهم من مغرم مثقلون ﴿٤٠﴾ أم عندهم الغيب فهم
يكتبون ﴿٤١﴾ أم يريدون كيدا فالذين كفروا هم المكيدون ﴿٤٢﴾
أم لهم إله غير الله سبحان الله عما يشركون ﴿٤٣﴾ وإن يروا كسفا
من السماء ساقطا يقولوا سحاب مركوم ﴿٤٤﴾ فذرهم حتى يلاقوا
يومهم الذي فيه يصعقون ﴿٤٥﴾ يوم لا يغني عنهم كيدهم شيئا
ولا هم ينصرون ﴿٤٦﴾ وإن للذين ظلموا عذابا دون ذلك ولكن
أكثرهم لا يعلمون ﴿٤٧﴾ واصبر لحكم ربك فإنك بأعيننا وسبح
بحمد ربك حين تقوم ﴿٤٨﴾ ومن الليل فسبحه وإدبار النجوم ﴿٤٩﴾

سورة النجم



Немесе оларға бұны ақылдары әмір ете ме? Не олар азғын бір ел ме? (32) Я, болмаса олар: "Құранды өзі жасап алды" дей ме? Жоқ, олар иман келтірмейді. (33) Ендеше, егер олар шыншыл болса, Құран сияқты бір сөз келтірсін. (2-С.23-А., 10.С. 38-А., 11-С. 13-А.) (34) Немесе олар еш нәрсесіз (өзінен-өзі) жаратылды ма? Не жаратушы өздері ме? (35) Яки олар, көктер мен жерді жаратты ма? Жоқ, олар нанбайды. (36) Немесе Раббыңның қазыналары олардың қасында ма? Я, олар игеруші ме? (37) Немесе, олардың шығып тыңдайтын сатылары бар ма? Онда олардың тыңдаушылары ашық бір дәлел келтірсінші! (38) Немесе қыздар Алланікі де ұлдар сендердікі ме? (39) (Мұхаммед Ғ.С.) не сен олардан ақы тілеп сондықтан олар ауыр борышқа жығылды ма? (40) Немесе олардың қасында ғайыптың мәліметі бар да олар соны жаза ма? (41) Не болмаса, олардың бір әдіс қылғылары келе ме? Сонда қарсы болғандардың өздері тұзаққа түседі. (42) Әлде олардың Алладан басқа тәңірі бар ма? Алла олардың қосқан теңеулерінен пәк. (43) Олар аспаннан түсіп келе жатқан бір кесек көрсе де: "Шоғырланған бұлт" дейді. (44) (Мұхаммед Ғ.С.) енді оларды жоқ болатын күндеріне жолыққандарына дейін қойып қой. (45) Ол күні оларға әдістері ешбір пайда бермейді әрі оларға көмек те етілмейді. (46) Шүбәсыз ондай залымдарға одан өзге де азап бар. Бірақ олардың көбі түсінбейді. (47) (Мұхаммед Ғ.С.) Раббыңның үкіміне сабыр ет. Өйткені сен көз алдымыздасың. Орныңнан тұрған шақта, Раббыңды мақтай дәріпте. (48) Түннің бір бөлімінде және жұлдыздар батар кезде де дәріпте. (Құптан және таң намазын оқы. М.Ж) (49)

## 53-НӘЖІМ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Алпыс екі аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Батып бара жатқан жұлдыздарға серт. (1) Жолдастарың (Мұхаммед Ғ.С.) адаспады да ауытқымады. (2) Ол өз ойынан сөйлемейді. (3) Сөйлегені көкейіне салынған уахи ғана. (4) Оған оны өте күшті (Жебрейіл Ғ.С.) үйретті. (5) Ол қуат иесі (Жебрейіл өз бейнесінде) тура тұрды. (Бұл көрініс Хыра тауында болған. Ж.Р.) (6) Ол, жоғары көк жиекте еді. (7) Ол, жақындап төмендеді. (8) Тіпті садақтың екі басындай әлде жақынырақ. (9) Сонда Алла, құлына уахи ететін нәрселерін көкейіне салды. (10) Оның көзінің көргенін көңлі жалғанға шығармады. (11) Ал енді оның көрген нәрсесіне сендер таласасыңдар ма? (12) Расында ол, Жебрейілді екінші рет көрді. (13) Тұрақтау ағашының жанында. (14) Оның қасында Мәуа жаннаты бар. (15) Сол уақытта ағашты қаптаған нәрсе қаптады. (16) (Мұхаммед Ғ.С.ның) көзі таймады да үстірт қарамады. (17) Расында ол, Раббының ірі белгілерін көрді. (18) Лат пен Ғұззаны көрдіңдер ме? (19) Үшінші басқа Менатты? (20) Еркек сендердікі де ұрғашы Алланікі ме? (21) Онда бұл, орынсыз бір бөліс.

الجزء السابع والعشرون — سورة النجم

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

وَالنَّجْمِ إِذَا هَوَىٰ ﴿١﴾ مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمْ وَمَا غَوَىٰ ﴿٢﴾ وَمَا يَنطِقُ
عَنِ الْهَوَىٰ ﴿٣﴾ إِنْ هُوَ إِلَّا وَحْيٌ يُوحَىٰ ﴿٤﴾ عَلَّمَهُ شَدِيدُ الْقُوَىٰ ﴿٥﴾
ذُو مِرَّةٍ فَاسْتَوَىٰ ﴿٦﴾ وَهُوَ بِالْأُفُقِ الْأَعْلَىٰ ﴿٧﴾ ثُمَّ دَنَا فَتَدَلَّىٰ ﴿٨﴾
فَكَانَ قَابَ قَوْسَيْنِ أَوْ أَدْنَىٰ ﴿٩﴾ فَأَوْحَىٰ إِلَىٰ عَبْدِهِ مَا أَوْحَىٰ ﴿١٠﴾
مَا كَذَبَ الْفُؤَادُ مَا رَأَىٰ ﴿١١﴾ أَفَتُمَارُونَهُ عَلَىٰ مَا يَرَىٰ ﴿١٢﴾ وَلَقَدْ رَآهُ
نَزْلَةً أُخْرَىٰ ﴿١٣﴾ عِندَ سِدْرَةِ الْمُنتَهَىٰ ﴿١٤﴾ عِندَهَا جَنَّةُ الْمَأْوَىٰ ﴿١٥﴾
إِذْ يَغْشَى السِّدْرَةَ مَا يَغْشَىٰ ﴿١٦﴾ مَا زَاغَ الْبَصَرُ وَمَا طَغَىٰ ﴿١٧﴾ لَقَدْ رَأَىٰ
مِنْ آيَاتِ رَبِّهِ الْكُبْرَىٰ ﴿١٨﴾ أَفَرَأَيْتُمُ اللَّاتَ وَالْعُزَّىٰ ﴿١٩﴾ وَمَنَاةَ
الثَّالِثَةَ الْأُخْرَىٰ ﴿٢٠﴾ أَلَكُمُ الذَّكَرُ وَلَهُ الْأُنثَىٰ ﴿٢١﴾ تِلْكَ إِذًا قِسْمَةٌ
ضِيزَىٰ ﴿٢٢﴾ إِنْ هِيَ إِلَّا أَسْمَاءٌ سَمَّيْتُمُوهَا أَنتُمْ وَآبَاؤُكُم مَّا أَنزَلَ
اللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَانٍ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَمَا تَهْوَى الْأَنفُسُ
وَلَقَدْ جَاءَهُم مِّن رَّبِّهِمُ الْهُدَىٰ ﴿٢٣﴾ أَمْ لِلْإِنسَانِ مَا تَمَنَّىٰ ﴿٢٤﴾ فَلِلَّهِ
الْآخِرَةُ وَالْأُولَىٰ ﴿٢٥﴾ وَكَم مِّن مَّلَكٍ فِي السَّمَاوَاتِ لَا تُغْنِي
شَفَاعَتُهُمْ شَيْئًا إِلَّا مِن بَعْدِ أَن يَأْذَنَ اللَّهُ لِمَن يَشَاءُ وَيَرْضَىٰ ﴿٢٦﴾

نصف الحزب ٥٣

٥٢٦

(22) Бұл, сендер және аталарың қойған құр аттар ғана. Алла оларға байланысты бір дәлел түсірген жоқ. Олар ойларына көңілдері қалағанына ғана ереді. Расында оларға Раббыларынан туралық (Пайғамбар) келді. (23) Немесе адамзатқа көксегені бола бере ме? (24) Негізінде ахирет, дүние Алланың иелігінде. (25) Көктерде қаншалаған періште бар. Алла қалап, разы болған кісісіне рұхсат бермейінше, олардың шапағаты еш нәрсеге жарамайды. (26)

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْـَٔاخِرَةِ لَيُسَمُّونَ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةَ تَسْمِيَةَ ٱلْأُنثَىٰ ﴿٢٧﴾
وَمَا لَهُم بِهِۦ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ ۖ وَإِنَّ ٱلظَّنَّ لَا يُغْنِى مِنَ
ٱلْحَقِّ شَيْـًٔا ﴿٢٨﴾ فَأَعْرِضْ عَن مَّن تَوَلَّىٰ عَن ذِكْرِنَا وَلَمْ يُرِدْ إِلَّا ٱلْحَيَوٰةَ
ٱلدُّنْيَا ﴿٢٩﴾ ذَٰلِكَ مَبْلَغُهُم مِّنَ ٱلْعِلْمِ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن
سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ ٱهْتَدَىٰ ﴿٣٠﴾ وَلِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَمَا
فِى ٱلْأَرْضِ لِيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ أَسَـٰٓـُٔوا۟ بِمَا عَمِلُوا۟ وَيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟
بِٱلْحُسْنَى ﴿٣١﴾ ٱلَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَـٰٓئِرَ ٱلْإِثْمِ وَٱلْفَوَٰحِشَ إِلَّا ٱللَّمَمَ ۚ
إِنَّ رَبَّكَ وَٰسِعُ ٱلْمَغْفِرَةِ ۚ هُوَ أَعْلَمُ بِكُمْ إِذْ أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ
وَإِذْ أَنتُمْ أَجِنَّةٌ فِى بُطُونِ أُمَّهَـٰتِكُمْ ۖ فَلَا تُزَكُّوٓا۟ أَنفُسَكُمْ ۖ هُوَ أَعْلَمُ
بِمَنِ ٱتَّقَىٰٓ ﴿٣٢﴾ أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِى تَوَلَّىٰ ﴿٣٣﴾ وَأَعْطَىٰ قَلِيلًا وَأَكْدَىٰٓ
﴿٣٤﴾ أَعِندَهُۥ عِلْمُ ٱلْغَيْبِ فَهُوَ يَرَىٰٓ ﴿٣٥﴾ أَمْ لَمْ يُنَبَّأْ بِمَا فِى صُحُفِ
مُوسَىٰ ﴿٣٦﴾ وَإِبْرَٰهِيمَ ٱلَّذِى وَفَّىٰٓ ﴿٣٧﴾ أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ
﴿٣٨﴾ وَأَن لَّيْسَ لِلْإِنسَـٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ﴿٣٩﴾ وَأَنَّ سَعْيَهُۥ سَوْفَ
يُرَىٰ ﴿٤٠﴾ ثُمَّ يُجْزَىٰهُ ٱلْجَزَآءَ ٱلْأَوْفَىٰ ﴿٤١﴾ وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلْمُنتَهَىٰ
﴿٤٢﴾ وَأَنَّهُۥ هُوَ أَضْحَكَ وَأَبْكَىٰ ﴿٤٣﴾ وَأَنَّهُۥ هُوَ أَمَاتَ وَأَحْيَا ﴿٤٤﴾



**Шынында сондай ақиретке иман келтіргендер, періштелерді (Алланың қыздары деп) әйел атымен атайды. (27) Негізінде оған байланысты бір мәліметтері жоқ. Ойға ғана ереді. Шын мәнінде құр ой, шындық жағынан еш нәрсеге тұрмайды. (28) (Мұхаммед Ғ.С.) үгітімізден жалтарып, дүние тіршілігін ғана қалаған кісіден бет бұр. (29) Міне олардың білімі осыған-ақ жетеді. Шынында Раббың жолынан адасқан кісіні де жақсы біледі. Және тура жолға түскенді де жақсы біледі. (30) Көктердегі әрі жердегі нәрселер Аллаға тән. Сондай жамандық істегендер, істегендерімен жазаланады да жақсылық істегендерді жақсылыққа бөлейді. (31) Сондай күнәлардың үлкенінен және арсыздықтан сақтанғандардың аздаған кінәлары болса да шәксіз Раббыңның жарылқауы кең. Сендерді жерден жаратқанда және аналарыңның қарнында шикі өкпе кездеріңді де жақсы біледі. Сондықтан өздеріңді өздерің ақтамаңдар. Ол, кім тақуа екенін жақсы біледі. (32) (Мұхаммед Ғ.С.) сондай бет бұрғанды көрдің бе? (33) Ол, аз берді, тоқтатты. (34) Оның жанында құпия білім болып, шындықты сол көре ме? (35) Оған Мұса (Ғ.С.) ның нұсқаларындағы нәрселер білдірілмеді ме? (36) Сондай-ақ әмірді орындаушы Ыбырайым (Ғ.С.) ның да. (37) Ешбір күнәкар, басқаның күнәсын көтермейді. (38) Адамзат; еңбегіне жарай ғана табысқа ие болады. (39) Сөз жоқ, еңбегінің нәтижесін жедел көреді. (40) Сонсоң оған еңбегінің бодауы толық беріледі. (41) Күдіксіз Раббыңа тиянақтайды. (42) Шын мәнінде күлдірген де жылатқан да Ол. (43) Өйткені, өлтірген де тірілткен де Ол. (44)**

Шүбәсыз Алла, ер, әйелді жүп жаратқан. (45) Тамызылған бір тамшы "мәни" суынан. (46) Шәксіз екінші жасау да Оған тән. (47) Сөз жоқ, байытқан да өркендеткен де Ол. (48) Расында Ол, "Шығра" жұлдызының Раббы. (49) Күдіксіз бұрынғы Ғад елін жоқ етті. (50) Сондай-ақ Сәмүд елін де қалдырмады. (51) Одан бұрын Нұх (Ғ.С.) тың қауымын да. Өйткені олар өте залым, тым жолдан шыққан еді. (52) Төңкерілген кентті жермен-жексен етті. (Лұт Ғ.С. ның елі.) (53) Сонда оларды апат қаптаған сайын қаптады. (54) Ал енді Раббыңның қай нығметтерінен күмәнданасыңдар. (55) Бұл Пайғамбар бұрынғы ескертушіден бір ескертуші. (56) Қиямет жақындады. (57) Оны Алладан өзге әшкерелеуші жоқ. (58) Ал енді сендер осы сөзге таңырқайсыңдар ма? (59) Күлесіңдер, жыламайсыңдар. (60) (Сәжде бар.) Сендер кәперсіззсіңдер. (61) Ал енді Аллаға сәжде қылып, құлшылық істеңдер. (62)

54–ҚАМАР СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Елу бес аят.

الجزء السابع والعشرون سورة النجم

وَأَنَّهُۥ خَلَقَ ٱلزَّوْجَيْنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰ ﴿٤٥﴾ مِن نُّطْفَةٍ إِذَا تُمْنَىٰ ﴿٤٦﴾ وَأَنَّ
عَلَيْهِ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُخْرَىٰ ﴿٤٧﴾ وَأَنَّهُۥ هُوَ أَغْنَىٰ وَأَقْنَىٰ ﴿٤٨﴾ وَأَنَّهُۥ هُوَ رَبُّ
ٱلشِّعْرَىٰ ﴿٤٩﴾ وَأَنَّهُۥٓ أَهْلَكَ عَادًا ٱلْأُولَىٰ ﴿٥٠﴾ وَثَمُودَا۟ فَمَآ أَبْقَىٰ ﴿٥١﴾
وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ هُمْ أَظْلَمَ وَأَطْغَىٰ ﴿٥٢﴾ وَٱلْمُؤْتَفِكَةَ
أَهْوَىٰ ﴿٥٣﴾ فَغَشَّىٰهَا مَا غَشَّىٰ ﴿٥٤﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ﴿٥٥﴾
هَٰذَا نَذِيرٌ مِّنَ ٱلنُّذُرِ ٱلْأُولَىٰٓ ﴿٥٦﴾ أَزِفَتِ ٱلْـَٔازِفَةُ ﴿٥٧﴾ لَيْسَ لَهَا مِن
دُونِ ٱللَّهِ كَاشِفَةٌ ﴿٥٨﴾ أَفَمِنْ هَٰذَا ٱلْحَدِيثِ تَعْجَبُونَ ﴿٥٩﴾ وَتَضْحَكُونَ
وَلَا تَبْكُونَ ﴿٦٠﴾ وَأَنتُمْ سَٰمِدُونَ ﴿٦١﴾ فَٱسْجُدُوا۟ لِلَّهِ وَٱعْبُدُوا۟ ۩ ﴿٦٢﴾ سجدة

سُورَةُ القَمَرِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱقْتَرَبَتِ ٱلسَّاعَةُ وَٱنشَقَّ ٱلْقَمَرُ ﴿١﴾ وَإِن يَرَوْا۟ ءَايَةً يُعْرِضُوا۟
وَيَقُولُوا۟ سِحْرٌ مُّسْتَمِرٌّ ﴿٢﴾ وَكَذَّبُوا۟ وَٱتَّبَعُوٓا۟ أَهْوَآءَهُمْ
وَكُلُّ أَمْرٍ مُّسْتَقِرٌّ ﴿٣﴾ وَلَقَدْ جَآءَهُم مِّنَ ٱلْأَنۢبَآءِ
مَا فِيهِ مُزْدَجَرٌ ﴿٤﴾ حِكْمَةٌۢ بَٰلِغَةٌ ۖ فَمَا تُغْنِ ٱلنُّذُرُ
﴿٥﴾ فَتَوَلَّ عَنْهُمْ ۘ يَوْمَ يَدْعُ ٱلدَّاعِ إِلَىٰ شَىْءٍ نُّكُرٍ ﴿٦﴾

٥٢٨

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Қиямет жақындады, ай жарылды. (1) Олар бір мұғжиза көрсе бет бұрады да: "Жалғасты түрдегі бір сиқыр" дейді. (2) Олар жасынға шығарып, әуестеріне ерді. Негізінде әр істің бір тұрағы бар. (3) Расында оларға секем аларлық хабар келіп болды. (4) Жеткілікті хикмет бар. Сонда да ескертулер пайда бермес. (5) (Мұхаммед Ғ.С.) ендеше, олардан бет бұр. Бір күні шақырушы жаман іске шақырады. (6)

خشعا أبصارهم يخرجون من الأجداث كأنهم جراد منتشر ﴿٧﴾ مهطعين إلى الداع يقول الكافرون هذا يوم عسر ﴿٨﴾ كذبت قبلهم قوم نوح فكذبوا عبدنا وقالوا مجنون وازدجر ﴿٩﴾ فدعا ربه أني مغلوب فانتصر ﴿١٠﴾ ففتحنا أبواب السماء بماء منهمر ﴿١١﴾ وفجرنا الأرض عيونا فالتقى الماء على أمر قد قدر ﴿١٢﴾ وحملناه على ذات ألواح ودسر ﴿١٣﴾ تجري بأعيننا جزاء لمن كان كفر ﴿١٤﴾ ولقد تركناها آية فهل من مدكر ﴿١٥﴾ فكيف كان عذابي ونذر ﴿١٦﴾ ولقد يسرنا القرآن للذكر فهل من مدكر ﴿١٧﴾ كذبت عاد فكيف كان عذابي ونذر ﴿١٨﴾ إنا أرسلنا عليهم ريحا صرصرا في يوم نحس مستمر ﴿١٩﴾ تنزع الناس كأنهم أعجاز نخل منقعر ﴿٢٠﴾ فكيف كان عذابي ونذر ﴿٢١﴾ ولقد يسرنا القرآن للذكر فهل من مدكر ﴿٢٢﴾ كذبت ثمود بالنذر ﴿٢٣﴾ فقالوا أبشرا منا واحدا نتبعه إنا إذا لفي ضلال وسعر ﴿٢٤﴾ أألقي الذكر عليه من بيننا بل هو كذاب أشر ﴿٢٥﴾ سيعلمون غدا من الكذاب الأشر ﴿٢٦﴾ إنا مرسلو الناقة فتنة لهم فارتقبهم واصطبر ﴿٢٧﴾



Олар, қабырларынан көздерін сүлмейтіп, таралған шекіртке құсап шығады. (7) Шақырушы жаққа жүгірген кәпірлер: "Бұл ауыр күн" дейді. (8) Олардан бұрын Нұх (Ғ.С.) тың қауымы да өтірік деген. Құлымызды жасынға шығарып: "Жынды" деген, әрі жебірленген еді. (9) Сонда ол, Раббына: "Күдіксіз мен жеңілдім, маған нұсрат бер" деп, жалбарынған. (10) Сондықтан көктің есігін құйылған жаңбырмен аштық. (11) Жерді жарып, қайнарлар шығардық. Сонда су өлшеулі әмір бойынша қосылды. (12) Оны (Нұхты) шегеленген тақтайлы кемеге орналастырдық. (13) Қарсы келгендерге жаза түрінде Нұх (Ғ.С.) тың кемесі көз алдымызда жүріп бара жатты. (14) Расында оны ғибрат қып қалдырдық. Сонда түсінуші бар ма? (15) Азабым, ескертуім қалай екен? (16) Расында Құранды үгіт үшін оңайластырдық. Ал сонда түсінуші бар ма? (17) Ғад елі де жасынға айналдырған. Азабым ескертуім қалай екен? (18) Өйткені, оларға сәтсіз күнде; үздіксіз куілдеген боран жібердік. (19) Адамдарды түбінен қопарылған құрманың ағашындай жұлып, әкететін еді. (20) Азабым, ескертуім қалай екен? (21) Расында Құранды насихат үшін қолайлы қылдық. Қане, сонда түсінуші бар ма? (22) Сәмүд елі ескертушіні жасынға айналдырды: (23) "Өзімізден бір адамға ерейік бе? Әрине ол уақытта біз адасуда әрі есі алаң боламыз" деді. (24) "Арамыздан үгіт оған түсірілді ме? Жоқ, ол, мүлде өтірікші, өзімшіл" деді. (25) Олар ертең–ақ кімнің барып тұрған суайт, құж екенін біледі. (26) Расында аруананы оларға сын үшін жібердік. Сондықтан оларды байқа, сабыр ет. (Әй Салих, делінді.) (27)



Оларға: "Су араларында кезекті; әркім ішу кезегінде әзір болсын" деп түсіндір. (Құдықтың суын бір күн түйе, бір күн ел ішеді. Б.Ж.М.Р.) (28) Сонда олар жолдастарын шақырды да сонда ол, қылышын алып, түйені өлтірді. (29) Сонда азабым, ескертуім қалай екен? (30) Дұрысында оларға бір қатты дауыс жібердік те олар шарбақ қораның ұматылған қу жапырағындай болды. (31) Шүбәсыз Құранды үгіт үшін оңайластырдық. Қане сонда түсінуші бар ма? (32) Лұт елі де ескертуді жасынға айналдырған. (33) Дұрысында оларға тас жаудырған боран жібердік. Бірақ Лұт (Ғ.С.) тың семьясын таңменен құтқардық. (29-С. 33-А.) (34) Бізден бір нығметке бөленеді. Осылайша кім шүкірлік етсе, сыйлық береміз. (35) Расында (Лұт Ғ.С.) оларға, апатымызды ескертті. Дегенмен олар, ескертуге күмәнмен қарады. (36) Расында олар Лұт (Ғ.С.) тың қонақтарынан дәме қылды. Сондықтан олардың көздерін соқыр қылдық: "Ал азабымды, ескертуімді татыңдар." (37) Расында оларға тәңертең ерте бір азап келді. (38) "Ал азабым, ескертуім қалай екен?" (39) Әрине Құранды үгіт үшін оңайластырдық. Қане түсінуші бар ма? (40) Расында Перғауындықтарға да ескертуші келген еді. (41) Олар мұғжизаларымыздың бәрін жасынға айналдырды. Сондықтан оларды өте күшті қолға алумен қолға алдық. (42) Сендердің қасарысуларың олардан артық па? Немесе сендер үшін кітаптарда бір ақтама бар ма? (43) Не олар: "Біз өш алушы бір топпыз" дей ме? (44) Ол топ, таяуда жеңіліске ұшырап, арттарына бұрылып қашады. (45) Әлбетте оларға уәде етілген қиямет, ол; үрейлі, тым ащы бір мезгіл. (46) Шәксіз күнәкарлар, адасуда және құтыруда. (47) Ол күні, олар, тозақта етпетінен сүйреледі: "Тозақтың азабын татыңдар" (делінеді.) (48) Шын мәнінде әр нәрсені бір өлшеумен жараттық. (49)

وَمَآ أَمْرُنَآ إِلَّا وَٰحِدَةٌ كَلَمْحٍۭ بِٱلْبَصَرِ ﴿٥٠﴾ وَلَقَدْ أَهْلَكْنَآ
أَشْيَاعَكُمْ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٥١﴾ وَكُلُّ شَيْءٍ فَعَلُوهُ
فِى ٱلزُّبُرِ ﴿٥٢﴾ وَكُلُّ صَغِيرٍ وَكَبِيرٍ مُّسْتَطَرٌ ﴿٥٣﴾ إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ
فِى جَنَّٰتٍ وَنَهَرٍ ﴿٥٤﴾ فِى مَقْعَدِ صِدْقٍ عِندَ مَلِيكٍ مُّقْتَدِرٍۭ ﴿٥٥﴾

سُورَةُ ٱلرَّحْمَٰنِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلرَّحْمَٰنُ ﴿١﴾ عَلَّمَ ٱلْقُرْءَانَ ﴿٢﴾ خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ ﴿٣﴾
عَلَّمَهُ ٱلْبَيَانَ ﴿٤﴾ ٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ بِحُسْبَانٍ ﴿٥﴾ وَٱلنَّجْمُ
وَٱلشَّجَرُ يَسْجُدَانِ ﴿٦﴾ وَٱلسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ ٱلْمِيزَانَ
﴿٧﴾ أَلَّا تَطْغَوْا۟ فِى ٱلْمِيزَانِ ﴿٨﴾ وَأَقِيمُوا۟ ٱلْوَزْنَ بِٱلْقِسْطِ
وَلَا تُخْسِرُوا۟ ٱلْمِيزَانَ ﴿٩﴾ وَٱلْأَرْضَ وَضَعَهَا لِلْأَنَامِ ﴿١٠﴾
فِيهَا فَٰكِهَةٌ وَٱلنَّخْلُ ذَاتُ ٱلْأَكْمَامِ ﴿١١﴾ وَٱلْحَبُّ ذُو ٱلْعَصْفِ
وَٱلرَّيْحَانُ ﴿١٢﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٣﴾ خَلَقَ
ٱلْإِنسَٰنَ مِن صَلْصَٰلٍ كَٱلْفَخَّارِ ﴿١٤﴾ وَخَلَقَ ٱلْجَآنَّ
مِن مَّارِجٍ مِّن نَّارٍ ﴿١٥﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٦﴾

الحزب ٥٤



Әміріміз бір-ақ қас қаққандай. (50) Расында сендер сияқтыларды жоқ еткен едік. Ал сонда түсінуші бар ма? (51) Олар істеген әр нәрсе дәптерде бекітілген. (52) Үлкен-кіші әр нәрсе жазулы. (53) Күдіксіз тақуалар, бейіштердегі өзен жағасында. (54) Ықпалды үкім иесінің хұзырындағы қалаған орнында. (55)

## 55-РАХМАН СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жетпіс сегіз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Аса қамқор Алла. (1) Құранды үйретті. (2) Адамзатты жаратты. (3) Оған сөйлеуді үйретті. (4) Күн мен ай есеппен жүреді. (5) Өсімдік, (жұлдыз), ағаш Оған бас иеді. (6) Ол, аспанды биіктетіп, оған тең бір өлшеу қойды. (7) Өлшеуде шектен шықпаңдар. (8) Сондай-ақ тартуды әділетпен орындаңдар, таразыда кемітпеңдер. (9) Алла, жерді жәндіктер үшін жасады. (10) Жерде жемістер және шоқты құрмалар бар. (11) Онда қабықты ұрық және аңқыған өсімдіктер өседі. (12) Ендеше, (әй адамзат пен жын!) Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (13) Ол, адамзатты құмырадай сыңырлаған құрғақ топырақтан жаратты. (14) Жындарды оттың жалынынан жаратты. (15) Ендеше, (әй адамзат пен жын!) Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер. (16)

رَبُّ ٱلۡمَشۡرِقَيۡنِ وَرَبُّ ٱلۡمَغۡرِبَيۡنِ ١٧ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٨
مَرَجَ ٱلۡبَحۡرَيۡنِ يَلۡتَقِيَانِ ١٩ بَيۡنَهُمَا بَرۡزَخٞ لَّا يَبۡغِيَانِ ٢٠ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ
رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢١ يَخۡرُجُ مِنۡهُمَا ٱللُّؤۡلُؤُ وَٱلۡمَرۡجَانُ ٢٢ فَبِأَيِّ
ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٣ وَلَهُ ٱلۡجَوَارِ ٱلۡمُنشَـَٔاتُ فِي ٱلۡبَحۡرِ كَٱلۡأَعۡلَٰمِ
٢٤ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٥ كُلُّ مَنۡ عَلَيۡهَا فَانٖ ٢٦ وَيَبۡقَىٰ
وَجۡهُ رَبِّكَ ذُو ٱلۡجَلَٰلِ وَٱلۡإِكۡرَامِ ٢٧ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ
٢٨ يَسۡـَٔلُهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ كُلَّ يَوۡمٍ هُوَ فِي شَأۡنٖ ٢٩ فَبِأَيِّ
ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٠ سَنَفۡرُغُ لَكُمۡ أَيُّهَ ٱلثَّقَلَانِ ٣١ فَبِأَيِّ
ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٢ يَٰمَعۡشَرَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ إِنِ ٱسۡتَطَعۡتُمۡ
أَن تَنفُذُواْ مِنۡ أَقۡطَارِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ فَٱنفُذُواْۚ لَا تَنفُذُونَ
إِلَّا بِسُلۡطَٰنٖ ٣٣ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٤ يُرۡسَلُ عَلَيۡكُمَا
شُوَاظٞ مِّن نَّارٖ وَنُحَاسٞ فَلَا تَنتَصِرَانِ ٣٥ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا
تُكَذِّبَانِ ٣٦ فَإِذَا ٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتۡ وَرۡدَةٗ كَٱلدِّهَانِ
٣٧ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٨ فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يُسۡـَٔلُ عَن ذَنۢبِهِۦٓ
إِنسٞ وَلَا جَآنّٞ ٣٩ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٠



Ол, (жазғы-қысқы) екі шығыстың Раббы әрі екі күн батыстың Раббы. (17) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (18) Ағызған екі теңіз қосылады. (19) Екі арасында бөгет бар. Бір-біріне араласпайды. (20) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін жасынға айналдырасыңдар? (21) Екі теңізден де інжу-маржан шығады. (22) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (23) Теңізде таулар құсап жүрген кемелер Оған тән. (24) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (25) Бүкіл жер жүзіндегілер түгейді. (26) Ұлы дәрежеге ие әрі жомарт Раббың өзі ғана қалады. (27) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (28) Көктердегі әрі жердегі әркім Одан сұрайды, Ол, әр күні шұғылдануда. (29) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (30) Әй екі топ! (Адамзат пен жын.) Есептеріңді көреміз. (31) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (32) Әй жын мен адамзат тобы! Көктер мен жердің шектерінен өтуге шамаларың келсе, өтіңдер. Өте алмайсыңдар! Бірақ, бір қуатпен өте аласыңдар. (33) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (34) Сендерге түтінсіз жалын, отсыз түтін жіберіледі. Өздеріңді құтқара алмайсыңдар. (35) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (36) Көк жарылып, майдай еріп, гүлдей қызарған кезде. (37) Ендеше Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (38) Сонда ол күні, адамзат пен жындар күнәсынан сұралмайды. (Өйткені, Аллаға мәлім.) (39) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (40)

يُعْرَفُ ٱلْمُجْرِمُونَ بِسِيمَٰهُمْ فَيُؤْخَذُ بِٱلنَّوَٰصِى وَٱلْأَقْدَامِ ﴿٤١﴾ فَبِأَىِّ
ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٢﴾ هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِى يُكَذِّبُ بِهَا ٱلْمُجْرِمُونَ
﴿٤٣﴾ يَطُوفُونَ بَيْنَهَا وَبَيْنَ حَمِيمٍ ءَانٍ ﴿٤٤﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ
﴿٤٥﴾ وَلِمَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ جَنَّتَانِ ﴿٤٦﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ
﴿٤٧﴾ ذَوَاتَآ أَفْنَانٍ ﴿٤٨﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٩﴾ فِيهِمَا عَيْنَانِ
تَجْرِيَانِ ﴿٥٠﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥١﴾ فِيهِمَا مِن كُلِّ فَٰكِهَةٍ
زَوْجَانِ ﴿٥٢﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٣﴾ مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشٍۭ
بَطَآئِنُهَا مِنْ إِسْتَبْرَقٍ ۚ وَجَنَى ٱلْجَنَّتَيْنِ دَانٍ ﴿٥٤﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا
تُكَذِّبَانِ ﴿٥٥﴾ فِيهِنَّ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ
وَلَا جَآنٌّ ﴿٥٦﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٧﴾ كَأَنَّهُنَّ ٱلْيَاقُوتُ
وَٱلْمَرْجَانُ ﴿٥٨﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٩﴾ هَلْ جَزَآءُ
ٱلْإِحْسَٰنِ إِلَّا ٱلْإِحْسَٰنُ ﴿٦٠﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ
﴿٦١﴾ وَمِن دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ﴿٦٢﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ
﴿٦٣﴾ مُدْهَآمَّتَانِ ﴿٦٤﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٥﴾ فِيهِمَا
عَيْنَانِ نَضَّاخَتَانِ ﴿٦٦﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٧﴾



Күнәкарлар кескіндерінен танылады да кекілдері мен аяқтарынан ұсталады. (41) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (42) Міне осы күнәкарлардың жасынға шығарған тозағы. (43) Олар тозақ пен қайнар судың арасында айналып жүреді. (44) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (45) Раббының хұзырына шығудан қорыққан кісіге екі бейіш бар. (46) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (47) Екеуі де түрлі жемісті. (48) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (49) Ол екеуінде ағатын екі бұлақ бар. (50) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (51) Ол екеуінде жемістер пар-парымен. (52) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (53) Олар астары қалың жібек төсектерге сүйеніп отырады. Екі бақшаның жемістері жақын тұрады. (54) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (55) Бейіштерде өз ерлеріне телмірген сондай-ақ өздеріне олардан бұрын адамдар да жындар да соқтықпаған жұбайлар бар. (56) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (57) Ол жұбайлар; яқұт, маржан сияқты. (58) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (59) Жақсылықтың сыйлығы жақсылық қана. (60) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (61) Бұл екі бақшадан өзге бақша бар. (62) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (63) Екеуі де жап-жасыл. (64) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (65) Екі бақшада атылып қайнаған екі бастау бар. (66) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (67)



الجزء السابع والعشرون — سورة الواقعة

فِيهِمَا فَٰكِهَةٌ وَنَخْلٌ وَرُمَّانٌ ﴿٦٨﴾ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٩﴾ فِيهِنَّ خَيْرَٰتٌ حِسَانٌ ﴿٧٠﴾ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧١﴾ حُورٌ مَّقْصُورَٰتٌ فِى ٱلْخِيَامِ ﴿٧٢﴾ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٣﴾ لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ﴿٧٤﴾ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٥﴾ مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ رَفْرَفٍ خُضْرٍ وَعَبْقَرِىٍّ حِسَانٍ ﴿٧٦﴾ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٧﴾ تَبَٰرَكَ ٱسْمُ رَبِّكَ ذِى ٱلْجَلَٰلِ وَٱلْإِكْرَامِ ﴿٧٨﴾

سُورَةُ الوَاقِعَةِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا وَقَعَتِ ٱلْوَاقِعَةُ ﴿١﴾ لَيْسَ لِوَقْعَتِهَا كَاذِبَةٌ ﴿٢﴾ خَافِضَةٌ رَّافِعَةٌ ﴿٣﴾ إِذَا رُجَّتِ ٱلْأَرْضُ رَجًّا ﴿٤﴾ وَبُسَّتِ ٱلْجِبَالُ بَسًّا ﴿٥﴾ فَكَانَتْ هَبَآءً مُّنۢبَثًّا ﴿٦﴾ وَكُنتُمْ أَزْوَٰجًا ثَلَٰثَةً ﴿٧﴾ فَأَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ ﴿٨﴾ وَأَصْحَٰبُ ٱلْمَشْـَٔمَةِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْمَشْـَٔمَةِ ﴿٩﴾ وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلسَّٰبِقُونَ ﴿١٠﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلْمُقَرَّبُونَ ﴿١١﴾ فِى جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ﴿١٢﴾ ثُلَّةٌ مِّنَ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٣﴾ وَقَلِيلٌ مِّنَ ٱلْءَاخِرِينَ ﴿١٤﴾ عَلَىٰ سُرُرٍ مَّوْضُونَةٍ ﴿١٥﴾ مُّتَّكِـِٔينَ عَلَيْهَا مُتَقَٰبِلِينَ ﴿١٦﴾

٥٣٤

Ол екі бақша да түрлі жемістер және құрма, анар бар. (68) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (69) Ол ұжмақтарда көркем мінезді, сұлу жұбайлар бар. (70) Ендеше Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (71) Шатырларда тұратын хұрлар бар. (72) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (73) Ол хұрларға олардан бұрын адамдар да жындар да жуымаған. (74) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (75) Бейіштегілер, жасыл дивандарға, көркем төсеніштерге жастанып отырады. (76) Ендеше, Раббыларыңның қай нығметтерін өтірік дейсіңдер? (77) (Мұхаммед Ғ.С.) Аса ардақты, жомарт Раббыңның аты өте жоғары. (78)

## 56–УАҚИҒА СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Тоқсан алты аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Қиямет уақиғасы болған кезде, (1) Оның болуын өтірік деуші болмас. (2) (Ол) төмендетеді, жоғарлатады. (3) Сол уақытта жер тұтас сілкіндіріледі. (4) Таулар мүлде үгітіледі. (5) Ұшқан тозаңдай болады. (6) Сол уақытта сендер үш бөлімге бөлінесіңдер; (7) (Ғамал дәптері оңынан берілген) оңшылдар, нендей жақсы ол оңшылдар. (8) (Ғамал дәптері солынан берілген) солшылдар, нендей жаман ол солшылдар. (9) Озаттар алдыңғы қатарда болады. (10) Міне солар, Аллаға жақын болғандар. (11) Ұжмақта нығметке бөленеді; (12) Бұрынғылардан көбірек. (13) Соңғылардан азырақ. (14) Безенген тақтар үстінде. (15) Олардың үстінде ерсілі-қарсылы отырады. (16)

يَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَانٌ مُّخَلَّدُونَ ﴿١٧﴾ بِأَكْوَابٍ وَأَبَارِيقَ وَكَأْسٍ مِّن مَّعِينٍ
﴿١٨﴾ لَّا يُصَدَّعُونَ عَنْهَا وَلَا يُنزِفُونَ ﴿١٩﴾ وَفَاكِهَةٍ مِّمَّا يَتَخَيَّرُونَ
﴿٢٠﴾ وَلَحْمِ طَيْرٍ مِّمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٢١﴾ وَحُورٌ عِينٌ ﴿٢٢﴾ كَأَمْثَالِ اللُّؤْلُؤِ
الْمَكْنُونِ ﴿٢٣﴾ جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢٤﴾ لَا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا
تَأْثِيمًا ﴿٢٥﴾ إِلَّا قِيلًا سَلَامًا سَلَامًا ﴿٢٦﴾ وَأَصْحَابُ الْيَمِينِ مَا أَصْحَابُ
الْيَمِينِ ﴿٢٧﴾ فِي سِدْرٍ مَّخْضُودٍ ﴿٢٨﴾ وَطَلْحٍ مَّنضُودٍ ﴿٢٩﴾ وَظِلٍّ مَّمْدُودٍ
﴿٣٠﴾ وَمَاءٍ مَّسْكُوبٍ ﴿٣١﴾ وَفَاكِهَةٍ كَثِيرَةٍ ﴿٣٢﴾ لَّا مَقْطُوعَةٍ وَلَا
مَمْنُوعَةٍ ﴿٣٣﴾ وَفُرُشٍ مَّرْفُوعَةٍ ﴿٣٤﴾ إِنَّا أَنشَأْنَاهُنَّ إِنشَاءً ﴿٣٥﴾ فَجَعَلْنَاهُنَّ
أَبْكَارًا ﴿٣٦﴾ عُرُبًا أَتْرَابًا ﴿٣٧﴾ لِّأَصْحَابِ الْيَمِينِ ﴿٣٨﴾ ثُلَّةٌ مِّنَ
الْأَوَّلِينَ ﴿٣٩﴾ وَثُلَّةٌ مِّنَ الْآخِرِينَ ﴿٤٠﴾ وَأَصْحَابُ الشِّمَالِ مَا أَصْحَابُ
الشِّمَالِ ﴿٤١﴾ فِي سَمُومٍ وَحَمِيمٍ ﴿٤٢﴾ وَظِلٍّ مِّن يَحْمُومٍ ﴿٤٣﴾ لَّا بَارِدٍ
وَلَا كَرِيمٍ ﴿٤٤﴾ إِنَّهُمْ كَانُوا قَبْلَ ذَٰلِكَ مُتْرَفِينَ ﴿٤٥﴾ وَكَانُوا يُصِرُّونَ
عَلَى الْحِنثِ الْعَظِيمِ ﴿٤٦﴾ وَكَانُوا يَقُولُونَ أَئِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا
وَعِظَامًا أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿٤٧﴾ أَوَآبَاؤُنَا الْأَوَّلُونَ ﴿٤٨﴾ قُلْ إِنَّ
الْأَوَّلِينَ وَالْآخِرِينَ ﴿٤٩﴾ لَمَجْمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَاتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿٥٠﴾



Оларға өзгермес жастар айналып, қызмет етеді; (17) Ағып жатқан арақтан толтырылған шелектер, құмандар және кәселерменен. (18) Ол; бас ауыртпайды да мас қылмайды. (19) Қалаған жемістері бар. (20) Көңілдері соққан құс еті бар. (21) Бота көз хұрлар бар. (22) Сақтаулы інжу сияқты. (23) Бұл істеген ғамалдарының сыйлығы. (24) Олар жаннатта бос не күнәлы сөз естімейді. (25) Бірақ "Сәлем, сәлем" деген сөзді ғана естиді. (26) Оңшылдар, ол оңшылдар нендей бақытты. (27) Олар тікенсіз сидыр (ағаштары); (28) Жемістері үсті-үстіне шоғырланған мүз (банан) ағаштарының, (29) Созылған көлеңкенің астында болады. (30) Сарқырап аққан су бар. (31) Мол жеміс бар; (32) Ешбір түгеп, үзілмейтін, ешкім қорымайтын, (33) Биік төсектерде болады. (34) Расында хұр қыздарын жаңадан жаратамыз. (Немесе жаннаттық әйелдерді қайтадан жаратамыз.Б.) (35) Оларды ер көрмеген қыздар етіп, жаратамыз. (36) Күйеуін сүйгіш құрдас болады. (37) Бұл айтылғандар, оңшылдар үшін болады. (38) Бір топ бұрынғылардан (39) Бір топ соңғылардан.(40) Солшылдар, сол шолшылдар нендей сұмырай. (41) Олар ыстық бу, қайнар суда болады. (42) Қара түнек көлеңкеде болады. (43) Салқын да емес, жайлы да емес. (44) Өйткені олар, бұдан бұрын (дүниеде) тоң мойын әуесқорлар еді. (45) Зор күнәда қасарысушы еді. (46) "Өліп, топырақ және сүйектер болсақ та шын тірілеміз бе?",- дейді. (47) "Бұрынғы аталарымыз да тіріле ме?",- (дейді.) (48) (Мұхаммед Ғ.С.): "Сөзсіз бұрынғылар да, соңғылар да.",- де. (49) "Әлбетте, мәлім күнде белгілі орынға жиналады" (де.) (50)

ثُمَّ إِنَّكُمْ أَيُّهَا الضَّالُّونَ الْمُكَذِّبُونَ ﴿٥١﴾ لَآكِلُونَ مِن شَجَرٍ مِّن زَقُّومٍ ﴿٥٢﴾
فَمَالِئُونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ﴿٥٣﴾ فَشَارِبُونَ عَلَيْهِ مِنَ الْحَمِيمِ ﴿٥٤﴾ فَشَارِبُونَ
شُرْبَ الْهِيمِ ﴿٥٥﴾ هَٰذَا نُزُلُهُمْ يَوْمَ الدِّينِ ﴿٥٦﴾ نَحْنُ خَلَقْنَاكُمْ فَلَوْلَا
تُصَدِّقُونَ ﴿٥٧﴾ أَفَرَأَيْتُم مَّا تُمْنُونَ ﴿٥٨﴾ أَأَنتُمْ تَخْلُقُونَهُ أَمْ نَحْنُ
الْخَالِقُونَ ﴿٥٩﴾ نَحْنُ قَدَّرْنَا بَيْنَكُمُ الْمَوْتَ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ﴿٦٠﴾
عَلَىٰ أَن نُّبَدِّلَ أَمْثَالَكُمْ وَنُنشِئَكُمْ فِي مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦١﴾ وَلَقَدْ
عَلِمْتُمُ النَّشْأَةَ الْأُولَىٰ فَلَوْلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٦٢﴾ أَفَرَأَيْتُم مَّا تَحْرُثُونَ
﴿٦٣﴾ أَأَنتُمْ تَزْرَعُونَهُ أَمْ نَحْنُ الزَّارِعُونَ ﴿٦٤﴾ لَوْ نَشَاءُ لَجَعَلْنَاهُ
حُطَامًا فَظَلْتُمْ تَفَكَّهُونَ ﴿٦٥﴾ إِنَّا لَمُغْرَمُونَ ﴿٦٦﴾ بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ
﴿٦٧﴾ أَفَرَأَيْتُمُ الْمَاءَ الَّذِي تَشْرَبُونَ ﴿٦٨﴾ أَأَنتُمْ أَنزَلْتُمُوهُ مِنَ الْمُزْنِ
أَمْ نَحْنُ الْمُنزِلُونَ ﴿٦٩﴾ لَوْ نَشَاءُ جَعَلْنَاهُ أُجَاجًا فَلَوْلَا تَشْكُرُونَ
﴿٧٠﴾ أَفَرَأَيْتُمُ النَّارَ الَّتِي تُورُونَ ﴿٧١﴾ أَأَنتُمْ أَنشَأْتُمْ شَجَرَتَهَا أَمْ
نَحْنُ الْمُنشِئُونَ ﴿٧٢﴾ نَحْنُ جَعَلْنَاهَا تَذْكِرَةً وَمَتَاعًا لِّلْمُقْوِينَ
﴿٧٣﴾ فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيمِ ﴿٧٤﴾ ۞ فَلَا أُقْسِمُ
بِمَوَاقِعِ النُّجُومِ ﴿٧٥﴾ وَإِنَّهُ لَقَسَمٌ لَّوْ تَعْلَمُونَ عَظِيمٌ ﴿٧٦﴾

نصف الحزب ٥٤



Сосын сендер әй адасқан өтірікшілер! (51) Әлбетте ағаштан, Заққұмнан жейсіңдер. (52) Одан қарындарыңды толтырасыңдар. (53) Оның үстіне қайнар судан ішесіңдер. (54) Шөлдеген түйеше, сіміресіңдер. (55) Міне олардың қиямет күнгі сыйлықтары. (56) Сендерді Біз жараттық. Сонда неге мойындамайсыңдар? (57) Сендер тамызған мәни суын көрдіңдер ме? (58) Оны сендер жаратасыңдар ма? Немесе Біз жаратмыз ба? (59) Біз араларыңда өлімді белгіледік. Бізден ешкім озалмайды. (60) Сендердің бейнелеріңді өзгертіп, сендер білмегенді жарата аламыз. (61) Расында бұрынғы жаратуды білесіңдер, ендеше түсінбейсіңдер ме? (62) Ал енді еккендеріңді көрдіңдер ме? (63) Оны сендер өсіресіңдер ме? Не Біз өсіреміз бе? (64) Егер қаласақ, оны қоқымға айналдырар едік. Сонда күңкілдесе берер едіңдер; (65) "Расында зиянға ұшырадық," (66) "Тіпті мүлде бос қалдық" (дер едіңдер.) (67) Ішкен суларыңды көрдіңдер ме? (68) Оны бұлттан сендер жаудырасыңдар ма? Немесе Біз жаудырамыз ба? (69) Егер қаласақ оны ащы қылар едік. Ендеше, шүкір етпейсіңдер ме? (70) Жаққан оттарыңды көрдіңдер ме? (71) Оның ағашын сендер жараттыңдар ма? немесе Біз жараттық па? (72) Біз оны бір ескерткіш және жүргіншілер үшін пайдалы қылдық. (73) (Мұхаммед Ғ.С.) Ендеше Раббыңды ұлы атымен дәріпте. (74) Ал енді жұлдыздардың орындарына серт етемін. (75) Егер білсеңдер, ол, зор серт. (76)

إِنَّهُۥ لَقُرْءَانٌ كَرِيمٌ ﴿٧٧﴾ فِى كِتَٰبٍ مَّكْنُونٍ ﴿٧٨﴾ لَّا يَمَسُّهُۥٓ إِلَّا
ٱلْمُطَهَّرُونَ ﴿٧٩﴾ تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٠﴾ أَفَبِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ
أَنتُم مُّدْهِنُونَ ﴿٨١﴾ وَتَجْعَلُونَ رِزْقَكُمْ أَنَّكُمْ تُكَذِّبُونَ ﴿٨٢﴾ فَلَوْلَآ
إِذَا بَلَغَتِ ٱلْحُلْقُومَ ﴿٨٣﴾ وَأَنتُمْ حِينَئِذٍ تَنظُرُونَ ﴿٨٤﴾ وَنَحْنُ أَقْرَبُ
إِلَيْهِ مِنكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُبْصِرُونَ ﴿٨٥﴾ فَلَوْلَآ إِن كُنتُمْ غَيْرَ مَدِينِينَ
﴿٨٦﴾ تَرْجِعُونَهَآ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٨٧﴾ فَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلْمُقَرَّبِينَ
﴿٨٨﴾ فَرَوْحٌ وَرَيْحَانٌ وَجَنَّتُ نَعِيمٍ ﴿٨٩﴾ وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنْ أَصْحَٰبِ
ٱلْيَمِينِ ﴿٩٠﴾ فَسَلَٰمٌ لَّكَ مِنْ أَصْحَٰبِ ٱلْيَمِينِ ﴿٩١﴾ وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ
ٱلْمُكَذِّبِينَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٩٢﴾ فَنُزُلٌ مِّنْ حَمِيمٍ ﴿٩٣﴾ وَتَصْلِيَةُ جَحِيمٍ
﴿٩٤﴾ إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ حَقُّ ٱلْيَقِينِ ﴿٩٥﴾ فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ﴿٩٦﴾

سُورَةُ الحَدِيدِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١﴾ لَهُۥ مُلْكُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢﴾
هُوَ ٱلْأَوَّلُ وَٱلْءَاخِرُ وَٱلظَّٰهِرُ وَٱلْبَاطِنُ وَهُوَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٣﴾



Шын мәнінде ол ардақты Құран. (77) Кітапта (Лаухы Махфұзда. Б.М.Р.) сақтаулы. (78) Оны тап-таза болғандар ғана ұстайды. (Дәретсіз кісі ұстамайды.) (79) Әлемдердің Раббы жақтан түсірілген. (80) Сендер осы сөзді құр көресіңдер ме? (81) Расында берген ризыққа шүкір етудің орнына оны жасынға шығарасыңдар ма? (Ж.) (82) Ал жан жұтқыншаққа келген кезде; (83) Сол уақытта сендер қарап қаласыңдар. (84) Негізінде ол өліп бара жатқанға Біз жақынырақпыз. Сендер көрмейсіңдер. (85) Ал сонда егер жазаланбайтын болсаңдар; (86) Егер шын айтсаңдар, оның жанын қайтарыңдаршы. (87) Ал егер өлген кісі, Аллаға жақындардан болса; (88) Сонда оған рахатты шаттық әрі нығметті ұжмақ бар. (89) Ал енді өлі оңшылдардан болса; (90) Саған оңшылдардан, "Сәлем" (делінеді.) (91) Егер өлі, жасынға шығарушы адасқандардан болса; (92) Сонда оның қонақ асысы, қайнар судан болады. (93) Әрі тозаққа салынады. (94) Сөзсіз міне анық шындық осы. (95) (Мұхаммед Ғ.С.) ұлы Раббыңды атымен дәріпте. (96)

## 57–ХАДИД СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Жиырма тоғыз аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Көктер мен жердегі нәрселер Алланы дәріптейді. Ол Алла, өте үстем, хикмет иесі (1) Көктер мен жердің иелігі Аллаға тән. Тірілтеді, өлтіреді. Ол, әр нәрсеге күші толық жетуші. (2) Ол Алла (Т.) әуелгі әрі соңғы (әр нәрседен бұрын ежелден бар әрі меңгі қалады, соңы жоқ). Және Ол, (әр түрлі дәлелдермен) көрнеу әрі (ақыл жетпейтін) көмес. Сондай-ақ Ол, әр нәрсені толық білуші. (3)

هُوَ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوَىٰ عَلَى الْعَرْشِ ۚ يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي الْأَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ السَّمَاءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا ۖ وَهُوَ مَعَكُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٤﴾ لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٥﴾ يُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُولِجُ النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ ۚ وَهُوَ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٦﴾ آمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَأَنفِقُوا مِمَّا جَعَلَكُم مُّسْتَخْلَفِينَ فِيهِ ۖ فَالَّذِينَ آمَنُوا مِنكُمْ وَأَنفَقُوا لَهُمْ أَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿٧﴾ وَمَا لَكُمْ لَا تُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ ۙ وَالرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ لِتُؤْمِنُوا بِرَبِّكُمْ وَقَدْ أَخَذَ مِيثَاقَكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٨﴾ هُوَ الَّذِي يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبْدِهِ آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ لِّيُخْرِجَكُم مِّنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ ۚ وَإِنَّ اللَّهَ بِكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٩﴾ وَمَا لَكُمْ أَلَّا تُنفِقُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلِلَّهِ مِيرَاثُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ لَا يَسْتَوِي مِنكُم مَّنْ أَنفَقَ مِن قَبْلِ الْفَتْحِ وَقَاتَلَ ۚ أُولَٰئِكَ أَعْظَمُ دَرَجَةً مِّنَ الَّذِينَ أَنفَقُوا مِن بَعْدُ وَقَاتَلُوا ۚ وَكُلًّا وَعَدَ اللَّهُ الْحُسْنَىٰ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٠﴾ مَّن ذَا الَّذِي يُقْرِضُ اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضَاعِفَهُ لَهُ وَلَهُ أَجْرٌ كَرِيمٌ ﴿١١﴾



Ол сондай Алла, көктер мен жерді алты күнде жаратып, сосын ғаршыны игерді. Ол, жерге кірген нәрсені әрі одан шыққан нәрсені және көктен түскен нәрсені, оған көтерілген нәрсені біледі. Сондай-ақ Ол, қайда болсаңдар да сендермен бірге. Алла не істегендеріңді толық көруші. (4) Көктер мен жердің иелігі Оған тән. Әрі барлық істер Оған қайтады. (5) Түнді күндізге ауыстырады, күндізді түнге ауыстырады. Сондай-ақ Ол көңілдегілерді толық біледі. (6) Аллаға, Елшісіне иман келтіріңдер. Және сендерді ие қылған нәрселерден тиісті орынға жұмсаңдар. Өйткені, сондай сендерден иман келтіріп, тиісті орынға мал жұмсағандар үшін ірі сыйлық бар. (7) Пайғамбар, сендерді Раббыларыңа иман келтіруге шақырса да Аллаға иман келтірмейтін сендерге не болды? Негізінде Алла, сендерден серт алған. Егер иман келтіретін болсаңдар. (5-С. 7-А., 7-С. 172-А.) (8) Ол сондай Алла, сендерді қараңғылықтардан жарыққа шығару үшін құлына (Мұхаммед Ғ.С.ға) ап-ашық аяттар түсірді. Сөзсіз Алла, сендерге тым жұмсақ, ерекше мейірімді. (9) Алла жолында мал жұмсамайтын сендерге не болды? Негізінен көктер мен жердің мұрагерлігі Аллаға тән. Сендерден Меккенің Алнуынан бұрын Алла жолында мал сарып қылып, соғысқан кісі; одан кейін мал сарып етіп, соғысқан кісімен тең емес. Олар дәреже тұрғысынан үлкен. Сондай-ақ Алла бәріне де жақсылық уәде етті. Алла істеген ғамалдарыңды толық білуші. (10) Әлде кім Аллаға көркем қарыз берсе, (тиісті орынға мал жұмсаса) сонда Алла, оны неше есе арттырады да оған көркем сауап береді. (2-С. 245-А.) (11)

يَوْمَ تَرَى الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ يَسْعَىٰ نُورُهُم بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَبِأَيْمَانِهِم
بُشْرَاكُمُ الْيَوْمَ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ
هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٢﴾ يَوْمَ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالْمُنَافِقَاتُ لِلَّذِينَ
آمَنُوا انظُرُونَا نَقْتَبِسْ مِن نُّورِكُمْ قِيلَ ارْجِعُوا وَرَاءَكُمْ فَالْتَمِسُوا نُورًا
فَضُرِبَ بَيْنَهُم بِسُورٍ لَّهُ بَابٌ بَاطِنُهُ فِيهِ الرَّحْمَةُ وَظَاهِرُهُ مِن قِبَلِهِ
الْعَذَابُ ﴿١٣﴾ يُنَادُونَهُمْ أَلَمْ نَكُن مَّعَكُمْ ۖ قَالُوا بَلَىٰ وَلَٰكِنَّكُمْ فَتَنتُمْ
أَنفُسَكُمْ وَتَرَبَّصْتُمْ وَارْتَبْتُمْ وَغَرَّتْكُمُ الْأَمَانِيُّ حَتَّىٰ جَاءَ أَمْرُ
اللَّهِ وَغَرَّكُم بِاللَّهِ الْغَرُورُ ﴿١٤﴾ فَالْيَوْمَ لَا يُؤْخَذُ مِنكُمْ فِدْيَةٌ وَلَا
مِنَ الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ مَأْوَاكُمُ النَّارُ ۖ هِيَ مَوْلَاكُمْ ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ
﴿١٥﴾ ۞ أَلَمْ يَأْنِ لِلَّذِينَ آمَنُوا أَن تَخْشَعَ قُلُوبُهُمْ لِذِكْرِ اللَّهِ
وَمَا نَزَلَ مِنَ الْحَقِّ وَلَا يَكُونُوا كَالَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ مِن قَبْلُ
فَطَالَ عَلَيْهِمُ الْأَمَدُ فَقَسَتْ قُلُوبُهُمْ ۖ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَاسِقُونَ ﴿١٦﴾
اعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ يُحْيِي الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ قَدْ بَيَّنَّا لَكُمُ الْآيَاتِ
لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿١٧﴾ إِنَّ الْمُصَّدِّقِينَ وَالْمُصَّدِّقَاتِ وَأَقْرَضُوا
اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا يُضَاعَفُ لَهُمْ وَلَهُمْ أَجْرٌ كَرِيمٌ ﴿١٨﴾

ربع الحزب ٥٤



Сол күні мүмін ерлер, мүмін әйелдердің нұрлары алдарында әрі оң жақтарында жүгіргенін көресің: "Сендерге бүгін қуаныш. Астарынан өзендер ағатын ұжмақтар бар. Ол арада мүлде қаласыңдар. Міне осы ұлы қол жеткендік" (делінеді.) (12) Сол күні, мұнафық ерлермен мұнафық әйелдер, Мүміндерге: "Бізге көздеріңнің қырын салыңдар! Нұларыңнан бізде пайдаланайықшы!",- дейді. Оларға: "Арттарыңа қайтып, нұр іздеңдер!",- делінеді. Сонда олардың араларына есігі бар бір дуар орнатылады. Оның ішінде рахмет, сырт жағында азап бар. (13) Мұнафықтар, мүміндерге: "Сендермен бірге болмап па едік?",- деп, айғайлайды. Олар: "Әрине, бірақ сендер өздеріңді сұмдыққа салдыңдар, күттіңдер, күмәндандыңдар. Сендерді құр үміттерің Алланың әмірі келгенге дейін алдады. Сондай-ақ сендерді Аллаға байланысты алдаушы (шайтан) алдады" дейді. (14) Сондықтан бүгін сендерден бір төлеу қабыл етілмейді әрі кәпірлерден де. Орындарың тозақ. Ол сендердің достарың. нендей жаман орын. (15) Иман келтіргендердің жүректері Алланың зікіріне (Құранға) жұмсап әрі түскен хақиқатқа жібімей ме? Ал енді бұрын өздеріне Кітап беріліп, сосын ұзын мерзім өткендіктен жүректері қатайғандар сияқты болмаңдар. Олардың көбі бұзақылар. (16) Біліңдер, Алла, жер өлгеннен кейін жандандырады. Расында түсінулерің үшін сендерге белгілерді ашықша көрсетеді. (17) Шүбәсыз садақа беруші ерлермен садақа беруші әйелдер, сондай-ақ Аллаға көркем борыш бергендер, (тиісті орынға мал сарып қылғандар,) оларға неше есе арттырады әрі олар үшін көркем сыйлық бар. (18)

والذين آمنوا بالله ورسله أولئك هم الصديقون والشهداء
عند ربهم لهم أجرهم ونورهم والذين كفروا وكذبوا
بآياتنا أولئك أصحاب الجحيم ﴿١٩﴾ اعلموا أنما الحياة
الدنيا لعب ولهو وزينة وتفاخر بينكم وتكاثر في الأموال
والأولاد كمثل غيث أعجب الكفار نباته ثم يهيج فتراه
مصفرا ثم يكون حطاما وفي الآخرة عذاب شديد ومغفرة
من الله ورضوان وما الحياة الدنيا إلا متاع الغرور ﴿٢٠﴾
سابقوا إلى مغفرة من ربكم وجنة عرضها كعرض السماء
والأرض أعدت للذين آمنوا بالله ورسله ذلك فضل
الله يؤتيه من يشاء والله ذو الفضل العظيم ﴿٢١﴾ ما أصاب
من مصيبة في الأرض ولا في أنفسكم إلا في كتاب
من قبل أن نبرأها إن ذلك على الله يسير ﴿٢٢﴾ لكيلا
تأسوا على ما فاتكم ولا تفرحوا بما آتاكم والله
لا يحب كل مختال فخور ﴿٢٣﴾ الذين يبخلون ويأمرون
الناس بالبخل ومن يتول فإن الله هو الغني الحميد ﴿٢٤﴾



Сондай Аллаға, Елшісіне иман келтіргендер, Міне солар, Раббыларының қасында шыншылдар және шейіт болғандар. Олар үшін сыйлықтар және нұрлар бар. Ал сондай қарсы келіп, аяттарымызды жасынға шығарғандар, міне солар, тозақтық. (19) Біліңдер! Шын мәнінде дүние тіршілігі бір ойын, ермек, сән және өзара мақтанысу, сондай-ақ малдарды, балаларды көбейту ғана. (3-С. 14-А.) Бұның мысалы: Өсірген өсімдігі кәпірлерді таңырқатқан жаңбыр сияқты. Сосын қурап, сап-сары болғанын көресің. Содан кейін үгінді болады. Ахиретте қатты азап әрі Алладан жарылқау, ризалық бар. Негізінде дүние тіршілігі бір алданыштың ғана нәрсесі. (20) Раббыларыңнан жарылқауға және кеңдігі жер мен көктің кеңдігіндей; Аллаға, Елшісіне иман келтіргендер үшін әзірленген жаннатқа жарысыңдар. Ол, Алла (Т.) ның мәрхаметі. Оны қалаған кісісіне береді. Алла (Т.) зор кеңшілік иесі. (21) Жер жүзіне сондан-ақ сендерге мүбада бір бейнет келетін болса, ол, жаратуымыздан бұрын Кітапта жазулы. Шәксіз осы, Аллаға жеңіл. (22) Бұл өткенге өкінбеулерің, өздеріңе берілгенге сүйінбеулерің үшін. Алла бүкіл тәкаппар, мақтаншақты жақсы көрмейді. (23) Олар сондай сараңдық қылып, кісілерді де сараңдыққа бұйырғандар. Ал кім жалтарса, Алла тым бай, мақтауға лайық. (24)

لَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا بِالْبَيِّنَاتِ وَأَنزَلْنَا مَعَهُمُ الْكِتَابَ
وَالْمِيزَانَ لِيَقُومَ النَّاسُ بِالْقِسْطِ وَأَنزَلْنَا الْحَدِيدَ فِيهِ
بَأْسٌ شَدِيدٌ وَمَنَافِعُ لِلنَّاسِ وَلِيَعْلَمَ اللَّهُ مَن يَنصُرُهُ وَرُسُلَهُ
بِالْغَيْبِ إِنَّ اللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٌ ﴿٢٥﴾ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا وَإِبْرَاهِيمَ
وَجَعَلْنَا فِي ذُرِّيَّتِهِمَا النُّبُوَّةَ وَالْكِتَابَ فَمِنْهُم مُّهْتَدٍ
وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَاسِقُونَ ﴿٢٦﴾ ثُمَّ قَفَّيْنَا عَلَىٰ آثَارِهِم
بِرُسُلِنَا وَقَفَّيْنَا بِعِيسَى ابْنِ مَرْيَمَ وَآتَيْنَاهُ الْإِنجِيلَ
وَجَعَلْنَا فِي قُلُوبِ الَّذِينَ اتَّبَعُوهُ رَأْفَةً وَرَحْمَةً وَرَهْبَانِيَّةً
ابْتَدَعُوهَا مَا كَتَبْنَاهَا عَلَيْهِمْ إِلَّا ابْتِغَاءَ رِضْوَانِ اللَّهِ فَمَا
رَعَوْهَا حَقَّ رِعَايَتِهَا فَآتَيْنَا الَّذِينَ آمَنُوا مِنْهُمْ أَجْرَهُمْ
وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَاسِقُونَ ﴿٢٧﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ
وَآمِنُوا بِرَسُولِهِ يُؤْتِكُمْ كِفْلَيْنِ مِن رَّحْمَتِهِ وَيَجْعَل لَّكُمْ
نُورًا تَمْشُونَ بِهِ وَيَغْفِرْ لَكُمْ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٨﴾ لِّئَلَّا يَعْلَمَ
أَهْلُ الْكِتَابِ أَلَّا يَقْدِرُونَ عَلَىٰ شَيْءٍ مِّن فَضْلِ اللَّهِ وَأَنَّ
الْفَضْلَ بِيَدِ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَاءُ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٢٩﴾



Расында елшілерімізді ашық мұғжизаларымызбен жібердік. Және елшілермен бірге адам баласының әділ тұруы үшін Кітапты, мизанды (Әр нәрсенің өлшеуін) жібердік. Сондай-ақ темірді пайда қылдық. Онда мықты күш әрі адамзат үшін хажеттер бар. (Соғыс құралдары тағы басқа аспаптар темірден жасалады. Тіпті темірсіз өмір болмайды. Б.Ж.М.Р.К.) Алла онымен дініне, елшілеріне көрмей-ақ көмек еткен кісіні мәлім етеді. Сөзсіз Алла, өте күшті, тым үстем. (25) Расында Нұх (Ғ.С.) және Ыбырайым (Ғ.С.) ды жібердік. Екеуінің ұрпақтарынан да пайғамбар қылып, кітап бердік. Олардан тура жол тапқандары да бар. Олардың көбірегі бұзақылар. (26) Сосын олардың артынан жалғасты түрде елшілерімізді жібере отырып, Мәрйем ұлы Ғиса (Ғ.С.) ны жіберіп; оған ілескендердің жүректеріне жұмсақтық, мейірімділік салдық. (Раһбанятты); дүниеден безушілікті олар өздері шығарды. Оны оларға жазбадық. Бірақ олар Алланың ризалығын іздеу үшін (шығарды.) Сонда олар оны да шын мәнінде меңгере алмады. Олардан иман келтіргендерге бодауларын бердік. Олардың көбірегі бұзақылар. (27) Әй мүміндер! Алладан қорқыңдар, Елшісіне иман келтіріңдер. Сендерге мәрхаметінен екі есе береді. Әрі сендерге сонымен жүретін нұр жаратады. Сендерді жарылқайды. Алла (Т.) тым жарылқаушы, ерекше мейірімді. (28) Кітап иелері Алланың кеңшілігінен еш нәрсеге ие бола алмайтындықтарын білсін. Шәксіз, мәрхамет Алланың қолында. Қалаған құлына береді. Алла (Т.) зор кеңшілік иесі. (29)

## 58-МҮЖАДӘЛЕ СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Жиырма екі аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
(Біреу әйелін өз шешесінің арқасына ұқсатуды "Зиһар" деп атайды. Жаһилиет дәуірінде мүлде ажырасып кетеді екен. Самет ұлы Әуіс: "Маған анамның арқасындайсың" дегендіктен жұбайы Пайғамбарға келіп шағады. Ж.М.К.Р.Х.Т.) (Мұхаммед Ғ.С.) расында Алла, ері жайында Аллаға шағып, сенімен тартысқан әйелдің сөзін естіді. Алла екеуіңнің сөйлескендеріңді де естиді. Шүбәсыз Алла, толық естуші, тым қырағы. (1) Сондай сендерден жұбайларын зиһар еткендердің әйелдері аналары емес. Олардың аналары өздерін тапқандар ғана. Сөзсіз олар теріс әрі өтірік сөз сөйлейді. Шынында Алла тым кешірімді, ерекше жарылқаушы. (2) Сондай жұбайларын зиһар еткендер, сосын айтқан сөздерінен қайтса, сонда екеуі қосылудан бұрын бір құл азат етуге тиіс. Міне сендерге осы нұсқау беріледі. Алла не істегендеріңді толық біледі. (3) Сонда біреу құл таба алмаса, екеуі қосылудан бұрын тұтас екі ай ораза ұстасын. Біреудің оған да шамасы келмесе, алпыс аш кісіні тамақтандырсын. Бұл Аллаға,


الجزء الثامن والعشرون سورة المجادلة

سورة المجادلة

بسم الله الرحمن الرحيم

قد سمع الله قول التي تجادلك في زوجها وتشتكي إلى الله والله يسمع تحاوركما إن الله سميع بصير ﴿١﴾ الذين يظاهرون منكم من نسائهم ما هن أمهاتهم إن أمهاتهم إلا اللائي ولدنهم وإنهم ليقولون منكرا من القول وزورا وإن الله لعفو غفور ﴿٢﴾ والذين يظاهرون من نسائهم ثم يعودون لما قالوا فتحرير رقبة من قبل أن يتماسا ذلكم توعظون به والله بما تعملون خبير ﴿٣﴾ فمن لم يجد فصيام شهرين متتابعين من قبل أن يتماسا فمن لم يستطع فإطعام ستين مسكينا ذلك لتؤمنوا بالله ورسوله وتلك حدود الله وللكافرين عذاب أليم ﴿٤﴾ إن الذين يحادون الله ورسوله كبتوا كما كبت الذين من قبلهم وقد أنزلنا آيات بينات وللكافرين عذاب مهين ﴿٥﴾ يوم يبعثهم الله جميعا فينبئهم بما عملوا أحصاه الله ونسوه والله على كل شيء شهيد ﴿٦﴾

٥٤٢

Елшісіне иман келтірулерің үшін. Сондай-ақ осы Алланың шектері, қарсы болушыларға жан түршігерлік азап бар. (4) Расында Аллаға, Елшісіне қасарысқандар, олар да бұрынғылар қорлағандай қорланады. Әлбетте ашық аяттарды түсірдік. Қарсы болушылар үшін қорлаушы азап бар. (5) Сол күні, Алла, оларды тұтас тірілтеді де өздеріне не істегендерін түсіндіреді. Алла, оны түгендеп сақтады. Оны өздері ұмытты. Алла, әр нәрсені көріп тұрады. (6)

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ مَا يَكُونُ
مِن نَّجْوَىٰ ثَلَٰثَةٍ إِلَّا هُوَ رَابِعُهُمْ وَلَا خَمْسَةٍ إِلَّا هُوَ سَادِسُهُمْ
وَلَآ أَدْنَىٰ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكْثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمْ أَيْنَ مَا كَانُوا۟ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم
بِمَا عَمِلُوا۟ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٧﴾ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ
نُهُوا۟ عَنِ ٱلنَّجْوَىٰ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا نُهُوا۟ عَنْهُ وَيَتَنَٰجَوْنَ بِٱلْإِثْمِ
وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ ٱلرَّسُولِ وَإِذَا جَآءُوكَ حَيَّوْكَ بِمَا لَمْ يُحَيِّكَ
بِهِ ٱللَّهُ وَيَقُولُونَ فِىٓ أَنفُسِهِمْ لَوْلَا يُعَذِّبُنَا ٱللَّهُ بِمَا نَقُولُ حَسْبُهُمْ
جَهَنَّمُ يَصْلَوْنَهَا فَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٨﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا
تَنَٰجَيْتُمْ فَلَا تَتَنَٰجَوْا۟ بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ ٱلرَّسُولِ وَتَنَٰجَوْا۟
بِٱلْبِرِّ وَٱلتَّقْوَىٰ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٩﴾ إِنَّمَا ٱلنَّجْوَىٰ
مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ لِيَحْزُنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَلَيْسَ بِضَآرِّهِمْ شَيْـًٔا
إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١٠﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوٓا۟ إِذَا قِيلَ لَكُمْ تَفَسَّحُوا۟ فِى ٱلْمَجَٰلِسِ فَٱفْسَحُوا۟ يَفْسَحِ
ٱللَّهُ لَكُمْ وَإِذَا قِيلَ ٱنشُزُوا۟ فَٱنشُزُوا۟ يَرْفَعِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
مِنكُمْ وَٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ دَرَجَٰتٍ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١١﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) көрмедің бе? Шәксіз Алла (Т.) көктер мен жердегі нәрселерді біледі. Үш кісі сыбырласса; сөз жоқ, төртіншісі, әлбетте бестің алтыншысы Алла. Тағы бұлардан аз, я көп тіпті қайда болса да әрине Ол, олармен бірге болады. Сонан кейін қиямет күні, оларға не істегендерін білдіреді. Шүбәсіз Алла, әр нәрсені толық білуші. (Рауаят бойынша, Яһудилер мен мұнафықтар; сыбырласып, қас қағысып, көз қысысудан тыйым салынған бола тұрса да өршелене түсіп, тіпті сәлемнің өзін бұрмалаған. Ж.Б.М.Р.Т.) (7) Сондай сыбырдан тыйылғандардың тыйым салынған нәрселеріне қайта оралғандарын көрмедің бе? Олар күнәда, дұшпандық және Пайғамбарға қарсылықта сыбырласады. Әрі саған келген сәтте, өзіңе Алланың сәлемінен басқа сәлем береді. (Есендік тілемей өлім тілейді.) Сондай-ақ өздерінше: "Алла, бізді айтқан сөзімізбен азапқа душар қылмайды" дейді. Оларға кіретін тозақ жетіп асады. Ол нендей жаман орын. (8) Әй мүміндер! Егер сыбырлассаңдар; күнә, дұшпандық және Пайғамбар (Ғ.С.) ға қарсылық жайында сыбырласпаңдар. Жақсылық, тақуалықта сыбырласыңдар. Сондай-ақ Алладан қорқыңдар. Өйткені Ол тарапқа жиналасыңдар. (9) Шын мәнінде құпия жиналыс мүміндерді кейіту үшін шайтан ісі. Алла қаламайынша ешбір зиян келтірмейді. Сондықтан мүміндер Аллаға тәуекел етсін. (10) Әй иман келтіргендер! Сендерге жиналыста: "Орын беріңдер" делінсе, ашылыңдар. Алла да сендерге кеңшілік етеді. Ал және: "Тарқаңдар" делінсе, дереу тарқаңдар. Алла (Т.) сендерден сондай иман келтіргендердің, ғылым бергендердің дәрежелерін көтереді. Істегендеріңді толық біледі. (11)

يا أيها الذين آمنوا إذا ناجيتم الرسول فقدموا بين يدي نجواكم
صدقة ذلك خير لكم وأطهر فإن لم تجدوا فإن الله غفور رحيم
﴿١٢﴾ أأشفقتم أن تقدموا بين يدي نجواكم صدقات فإذ لم تفعلوا
وتاب الله عليكم فأقيموا الصلاة وآتوا الزكاة وأطيعوا الله
ورسوله والله خبير بما تعملون ﴿١٣﴾ ۞ ألم تر إلى الذين تولوا قوما
غضب الله عليهم ما هم منكم ولا منهم ويحلفون على الكذب
وهم يعلمون ﴿١٤﴾ أعد الله لهم عذابا شديدا إنهم ساء ما كانوا
يعملون ﴿١٥﴾ اتخذوا أيمانهم جنة فصدوا عن سبيل الله فلهم
عذاب مهين ﴿١٦﴾ لن تغني عنهم أموالهم ولا أولادهم من الله
شيئا أولئك أصحاب النار هم فيها خالدون ﴿١٧﴾ يوم يبعثهم
الله جميعا فيحلفون له كما يحلفون لكم ويحسبون أنهم على شيء ألا
إنهم هم الكاذبون ﴿١٨﴾ استحوذ عليهم الشيطان فأنساهم ذكر
الله أولئك حزب الشيطان ألا إن حزب الشيطان هم الخاسرون
﴿١٩﴾ إن الذين يحادون الله ورسوله أولئك في الأذلين ﴿٢٠﴾
كتب الله لأغلبن أنا ورسلي إن الله قوي عزيز ﴿٢١﴾

ربع الحزب ٥٥



Әй иман келтіргендер! Пайғамбар (Ғ.С.) мен оңаша сөйлескен кезде, оңаша кеңесудің алдында садақа беріңдер. Бұл сендер үшін хайырлы әрі кіршіксіз болады. Егер оны таппасаңдар, шәксіз Алла (Т.) тым жарылқаушы, ерекше мейірімді. (12) Пайғамбар (Ғ.С.) мен оңаша сөйлесуден бұрын садақа беруден тартындыңдар ма? Оны істемесеңдер де Алла, сендерді кешірім етті. Ал енді намазды толық орындаңдар, зекет беріңдер. Сондай-ақ Аллаға, Елшісіне бағыныңдар. Алла (Т.) істегендеріңнен толық хабар алушы. (13) (Мұхаммед Ғ.С.) өздеріне Алла ашуланған қауымды дос тұтқандарды көрмедің бе? Негізінде олар, сендерден де олардан да емес. Сондай-ақ олар біле тұра өтірікке ант ішеді. (14) Алла, оларға қатты азап әзірледі. Олардың істегендері нендей жаман. (15) Олар анттарын қалқан қылып алып, Алланың жолынан тосады. Сондықтан олар үшін қорлаушы азап бар. (16) Олардың малдары да балалары да Алладан келген нәрсеге еш тетеп бере алмайды. Міне солар, тозақтық. Олар онда мәңгі қалады. (17) Қиямет күні Алла, оларды, түтас тірілтіп жинағанда, сендерге ант ішкендей Оған да ант ішеді. Расында олар оны пайдалы деп ойлайды. Байқаңдар! Шын мәнінде олар, өтірікші. (18) Оларға шайтан үстем келіп, өздеріне Алланы еске алуды ұмыттырды. Олар шайтанның тобы. Байқаңдар! Расында шайтанның жамағаты солар; зиян тартушылар. (19) Сөзсіз, Аллаға, Елшісіне қарсы келгендер, солар; қорлардың қатарында болады. (20) Алла (Т.): "Әлбетте Мен және елшілерім жеңіске иеміз" деп, жазған. Шүбәсыз Алла; тым күшті, аса үстем. (21)


الجزء الثامن والعشرون سورة الحشر

لا تجد قوما يؤمنون بالله واليوم الآخر يوادون من
حاد الله ورسوله ولو كانوا آباءهم أو أبناءهم
أو إخوانهم أو عشيرتهم أولئك كتب في قلوبهم
الإيمان وأيدهم بروح منه ويدخلهم جنات تجري
من تحتها الأنهار خالدين فيها رضي الله عنهم ورضوا
عنه أولئك حزب الله ألا إن حزب الله هم المفلحون ﴿٢٢﴾

سورة الحشر

بسم الله الرحمن الرحيم

سبح لله ما في السماوات وما في الأرض وهو العزيز الحكيم
﴿١﴾ هو الذي أخرج الذين كفروا من أهل الكتاب من ديارهم
لأول الحشر ما ظننتم أن يخرجوا وظنوا أنهم مانعتهم
حصونهم من الله فأتاهم الله من حيث لم يحتسبوا وقذف
في قلوبهم الرعب يخربون بيوتهم بأيديهم وأيدي المؤمنين
فاعتبروا يا أولي الأبصار ﴿٢﴾ ولولا أن كتب الله عليهم
الجلاء لعذبهم في الدنيا ولهم في الآخرة عذاب النار ﴿٣﴾

٥٤٥

Аллаға, ахирет күніне иман келтірген бір елдің; аталары не балалары яки туыстары немесе ағайындары болса да Аллаға, Елшісіне қарсы келгендерді сүйгенін көрмейсің. Міне солардың жүректеріне Алла иман жазған әрі оларды Өз жағынан бір нұрмен қолдаған. Және оларды астарынан өзендер ағатын әрі онда мәңгі қалатын бейіштерге кіргізеді. Алла, олардан разы, олар да Алладан разы. Міне бұлар, Алланың жамағаты. Жақсы біліңдер. Дау жоқ, Алланың жамағаты, олар; құтылушылар. (22)

## 59-ХАШЫР СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Жиырма төрт аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Көктердегілер мен жердегілер Алланы дәріптеуде. Ол, аса үстем, хикмет иесі. (1) (Рауаят бойынша, Мұхаммед Ғ.С. Мединеге көшіп келгенде, Яхуди Назыр ұлдары, соғыспауға, дұшпанға көмек етпеуге келісім жасайды. Бәдір жеңісінде: "Тәуратта жазылған хақ Пайғамбар осы" дейді. Бірақ, Ұхыт соғысынан кейін уәдені бұзып, қырық атты кісімен Меккеге барып, Әбу Сүфиянмен Мұсылмандарға қарсы келісім жасайды. Сондықтан Кағап өлтіріліп, Пайғамбар Ғ.С. бір топ әскермен ауылдарын 21 күн қоршатқаннан кейін, жұрттарынан шығып кетуге келіседі. Көбірегі Шам жаққа, бір бөлімі Хайбарға барып, орналасады. Ж.Б.К.Р.Т.) Ол сондай Алла, Кітап иелерінен қарсы болғандарды алғаш шабуылда жұрттарынан шығарды. Сендер оларды шығады деп, ойламаған едіңдер. Олар бекіністері өздерін Алладан қорғайды деп ойлаған еді. Алайда Алла, оларға, күтпеген жақтан келді; олардың жүректеріне қорқу салды да олар, үйлерін өз қолдарымен әрі Мұсылмандардың қолдарымен талқандауда еді. Әй ақыл иелері! Ғибрат алыңдар. (2) Егер Алла, оларға, сүргіндік жазбаса еді, әлбетте оларға дүниеде басқа азап берер еді әрі олар үшін ахиретте тозақ азабы бар. (3)

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ شَآقُّوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ ۖ وَمَن يُشَآقِّ ٱللَّهَ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ
ٱلْعِقَابِ ﴿٤﴾ مَا قَطَعْتُم مِّن لِّينَةٍ أَوْ تَرَكْتُمُوهَا قَآئِمَةً
عَلَىٰٓ أُصُولِهَا فَبِإِذْنِ ٱللَّهِ وَلِيُخْزِىَ ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٥﴾ وَمَآ أَفَآءَ ٱللَّهُ
عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْهُمْ فَمَآ أَوْجَفْتُمْ عَلَيْهِ مِنْ خَيْلٍ وَلَا رِكَابٍ
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهُۥ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ
قَدِيرٌ ﴿٦﴾ مَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰ فَلِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ
وَلِذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ كَىْ لَا يَكُونَ
دُولَةًۢ بَيْنَ ٱلْأَغْنِيَآءِ مِنكُمْ ۚ وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا
نَهَىٰكُمْ عَنْهُ فَٱنتَهُوا۟ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٧﴾
لِلْفُقَرَآءِ ٱلْمُهَٰجِرِينَ ٱلَّذِينَ أُخْرِجُوا۟ مِن دِيَٰرِهِمْ وَأَمْوَٰلِهِمْ
يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنًا وَيَنصُرُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ﴿٨﴾ وَٱلَّذِينَ تَبَوَّءُو ٱلدَّارَ وَٱلْإِيمَٰنَ مِن قَبْلِهِمْ
يُحِبُّونَ مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ وَلَا يَجِدُونَ فِى صُدُورِهِمْ حَاجَةً
مِّمَّآ أُوتُوا۟ وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ وَلَوْ كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ ۚ
وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٩﴾



Міне бұл, олардың Аллаға, Пайғамбарына қарсы келулері себепті. Әлде кім Аллаға қарсы келсе, Расында сонда Алла қатты азап иесі. (4) Жаудың құрма ағаштарын кесулерің немесе (кеспей) тамырларына тік қоюларың Алланың нұсқауы бойынша, бұзақыларды қорлау үшін болады. (5) Алланың, Елшісіне олардан қалдырған олжасына, сендер не ат шаптырып немесе түйе жүгіртпедіңдер. Бірақ Алла, елшілерін кімді қаласа, соған өктем қылады. Сондай-ақ Алланың әр нәрсеге күші еркін жетеді. (6) Алла (Т.) ның, Елшісіне бір кент тұрғындарынан қалдырған олжалары; Аллаға, Елшісіне, жақындарына, жетімдерге және жолда қалғандарға тән. Сендерден байлар арасында айналып жүрмеуі керек. Сендерге Пайғамбар не берсе алыңдар да неменеден тыйса, одан тыйылыңдар әрі Алладан қорқыңдар. Сөзсіз Алла, қатты азап иесі. (Бұл аят бойынша Пайғамбар (Ғ.С.) дың әміріне бой ұсыну уажіп. К.Т-Қ.) (7) Әсіресе сондай жұрттарынан, малдарынан қуылғандар; Алладан мәрхамет, ризалық іздеп, Аллаға, Елшісіне көмек еткен пақыр мұһажірлер үшін. Міне солар шыншылдар. (8) Бұрыннан Мединеде қоныстанған иман иелеріне де (беріледі.) Олар өздеріне босып келгендерді жақсы көріп, оларға берілген нәрселерге көңілдерінде кірбеңдік болмайды. Сондай-ақ өздерінде таршылық бола тұра оларды өздерінен артық көреді. Әлде біреу сараңдықтан сақсынса, солар құтылушылар. (9)

وَٱلَّذِينَ جَآءُو مِنۢ بَعۡدِهِمۡ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱغۡفِرۡ لَنَا
وَلِإِخۡوَٰنِنَا ٱلَّذِينَ سَبَقُونَا بِٱلۡإِيمَٰنِ وَلَا تَجۡعَلۡ فِي قُلُوبِنَا
غِلّٗا لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ رَبَّنَآ إِنَّكَ رَءُوفٞ رَّحِيمٌ ١٠ ۞ أَلَمۡ تَرَ إِلَى
ٱلَّذِينَ نَافَقُواْ يَقُولُونَ لِإِخۡوَٰنِهِمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ
ٱلۡكِتَٰبِ لَئِنۡ أُخۡرِجۡتُمۡ لَنَخۡرُجَنَّ مَعَكُمۡ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمۡ
أَحَدًا أَبَدٗا وَإِن قُوتِلۡتُمۡ لَنَنصُرَنَّكُمۡ وَٱللَّهُ يَشۡهَدُ إِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ
١١ لَئِنۡ أُخۡرِجُواْ لَا يَخۡرُجُونَ مَعَهُمۡ وَلَئِن قُوتِلُواْ لَا يَنصُرُونَهُمۡ
وَلَئِن نَّصَرُوهُمۡ لَيُوَلُّنَّ ٱلۡأَدۡبَٰرَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ١٢
لَأَنتُمۡ أَشَدُّ رَهۡبَةٗ فِي صُدُورِهِم مِّنَ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ
لَّا يَفۡقَهُونَ ١٣ لَا يُقَٰتِلُونَكُمۡ جَمِيعًا إِلَّا فِي قُرٗى
مُّحَصَّنَةٍ أَوۡ مِن وَرَآءِ جُدُرِۭۚ بَأۡسُهُم بَيۡنَهُمۡ شَدِيدٞۚ تَحۡسَبُهُمۡ
جَمِيعٗا وَقُلُوبُهُمۡ شَتَّىٰۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ لَّا يَعۡقِلُونَ ١٤
كَمَثَلِ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ قَرِيبٗاۖ ذَاقُواْ وَبَالَ أَمۡرِهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ
أَلِيمٞ ١٥ كَمَثَلِ ٱلشَّيۡطَٰنِ إِذۡ قَالَ لِلۡإِنسَٰنِ ٱكۡفُرۡ فَلَمَّا كَفَرَ
قَالَ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّنكَ إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَ رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦

نصف الحزب ٥٥



Сондай олардан кейін келгендерге де (бұл олжадан беріледі.) Олар: "Раббымыз! Бізді әрі бізден бұрын иман келтірген туыстарымызды жарылқай көр! Әрі сондай иман келтіргендер үшін жүрегімізде бір кірбеңдік қылма. Раббымыз шүбәсыз Сен тым жұмсақ, ерекше мейірімдісің." (9-С. 100-А.) (10) (Мұхаммед Ғ.С.) көрмейсің бе? Мұнафықтар Кітап иелерінен иман келтірмеген туыстарына: "Егер жұрттарыңнан шығарылсаңдар, сендермен бірге шығамыз; сендерге қарсы әсте ешкімге бағынбаймыз. Егер соғыс болса, әлбетте сендерге көмек етеміз" дейді. Олардың мүлде суайт екендігіне Алла куәлік етеді. (11) Егер олар жұрттарынан шығарылса да олармен бірге мұнафықтар шықпайды. Ал егер соғыс болса да олар соғыспайды. Егер көмек етсе де әрине олар, арттарына бұрылып қашады. Сосын оларға жәрдем етілмейді. (12) Әлбетте олардың жүректерінде Алладан көрі сендерден қатты қорқу бар. Өйткені олар, түсінбейтін ел. (13) Олар сендермен топты түрде соғыса алмайды. Бірақ бекіністегі ауылда не дуардың далдасында соғысады. Әрине өзара тартыстары қатты. Оларды бірлікте деп, ойлайсың. Жүректері быт-шыт. Өйткені олар, ойланбайтын ел. (14) Олар, өздерінен біраз бұрынғылар сияқты; істегендерінің жазасын татты. Әрі оларға күйзелтуші азап бар. (15) Олар, шайтанның мысалы сияқты; адамдарға: "Қарсы бол" деп айтып, адам баласы қарсы болған кезде: "Шынында сенен бездім. Расында әлемдердің Раббы Алладан қорқамын" деген еді. (16)

فَكَانَ عَٰقِبَتَهُمَآ أَنَّهُمَا فِي ٱلنَّارِ خَٰلِدَيۡنِ فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ جَزَٰٓؤُاْ
ٱلظَّٰلِمِينَ ١٧ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلۡتَنظُرۡ
نَفۡسٞ مَّا قَدَّمَتۡ لِغَدٖۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ
١٨ وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ نَسُواْ ٱللَّهَ فَأَنسَىٰهُمۡ أَنفُسَهُمۡۚ أُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ١٩ لَا يَسۡتَوِيٓ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ وَأَصۡحَٰبُ
ٱلۡجَنَّةِۚ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ٢٠ لَوۡ أَنزَلۡنَا هَٰذَا
ٱلۡقُرۡءَانَ عَلَىٰ جَبَلٖ لَّرَأَيۡتَهُۥ خَٰشِعٗا مُّتَصَدِّعٗا مِّنۡ خَشۡيَةِ
ٱللَّهِۚ وَتِلۡكَ ٱلۡأَمۡثَٰلُ نَضۡرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَتَفَكَّرُونَ
٢١ هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِۖ
هُوَ ٱلرَّحۡمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ٢٢ هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ
ٱلۡمَلِكُ ٱلۡقُدُّوسُ ٱلسَّلَٰمُ ٱلۡمُؤۡمِنُ ٱلۡمُهَيۡمِنُ ٱلۡعَزِيزُ
ٱلۡجَبَّارُ ٱلۡمُتَكَبِّرُۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشۡرِكُونَ
٢٣ هُوَ ٱللَّهُ ٱلۡخَٰلِقُ ٱلۡبَارِئُ ٱلۡمُصَوِّرُۖ لَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ
يُسَبِّحُ لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٤

سُورَةُ ٱلۡمُمۡتَحِنَةِ



Сонда екеуінің де соңы; тозақта мәңгі қалатын болды. Міне залымдардың сазайы. (17) Әй мүміндер! Алладан қорқыңдар. Әркім ертең үшін не жібергеніне қарасын. Және Алладан қорқыңдар. Шәксіз Алла, не істегендеріңді толық біледі. (18) Сондай Алланы ұмытқан, Алла оларға өздерін ұмыттырған кісілер тәрізді болмаңдар. Міне солар бұзақылар. (19) Тозақтықтар мен ұжмақтықтар тең емес. Ұжмақтықтар; олар, қолы жеткендер. (20) (Мұхаммед F.C.) егер осы Құранды бір тауға түсірсек еді, Алладан қорыққандығынан үрейленіп, быт-шыт болғаның көрер едің. Бұл мысалдарды адам баласы түсінсін деп, келтіреміз. (21) Ол сондай Алла, Одан басқа ешбір тәңір жоқ. Көместі де көрнеуді де біледі. Сондай-ақ Ол, тым есіркеуші, ерекше мейірімді. (22) Ол сондай Алла, Одан баска ешбір тәңір жоқ. Ол патша; өте пәк, есендік беруші, қорғаушы, тым үстем, аса өктем, өте зор. Алла олардың қосқан ортақтарынан пәк. (23) Ол Алла, жаратушы, жоқтан бар етуші және бейнелеуші. Аттардың ең көркемі Оған тән. Көктер мен жердегі әр нәрсе Оны дәріптейді. Ол, өте үстем, Аса дана. (24)



سورة الممتحنة — الجزء الثامن والعشرون

بسم الله الرحمن الرحيم

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا عَدُوِّي وَعَدُوَّكُمْ أَوْلِيَاءَ تُلْقُونَ
إِلَيْهِم بِالْمَوَدَّةِ وَقَدْ كَفَرُوا بِمَا جَاءَكُم مِّنَ الْحَقِّ يُخْرِجُونَ الرَّسُولَ
وَإِيَّاكُمْ أَن تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ رَبِّكُمْ إِن كُنتُمْ خَرَجْتُمْ جِهَادًا فِي سَبِيلِي
وَابْتِغَاءَ مَرْضَاتِي تُسِرُّونَ إِلَيْهِم بِالْمَوَدَّةِ وَأَنَا أَعْلَمُ بِمَا أَخْفَيْتُمْ
وَمَا أَعْلَنتُمْ وَمَن يَفْعَلْهُ مِنكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَاءَ السَّبِيلِ ﴿١﴾ إِن
يَثْقَفُوكُمْ يَكُونُوا لَكُمْ أَعْدَاءً وَيَبْسُطُوا إِلَيْكُمْ أَيْدِيَهُمْ وَأَلْسِنَتَهُم
بِالسُّوءِ وَوَدُّوا لَوْ تَكْفُرُونَ ﴿٢﴾ لَن تَنفَعَكُمْ أَرْحَامُكُمْ وَلَا أَوْلَادُكُمْ
يَوْمَ الْقِيَامَةِ يَفْصِلُ بَيْنَكُمْ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٣﴾ قَدْ
كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِي إِبْرَاهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُ إِذْ قَالُوا لِقَوْمِهِمْ
إِنَّا بُرَآءُ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا
وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّى تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ إِلَّا
قَوْلَ إِبْرَاهِيمَ لِأَبِيهِ لَأَسْتَغْفِرَنَّ لَكَ وَمَا أَمْلِكُ لَكَ مِنَ اللَّهِ مِن شَيْءٍ
رَّبَّنَا عَلَيْكَ تَوَكَّلْنَا وَإِلَيْكَ أَنَبْنَا وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ ﴿٤﴾ رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا
فِتْنَةً لِّلَّذِينَ كَفَرُوا وَاغْفِرْ لَنَا رَبَّنَا إِنَّكَ أَنتَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٥﴾

٥٤٩

## 60- МҮМТАХИНА СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Он үш аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Әй мүміндер! Менің дұшпандарымды да өз дұшпандарыңды да дос тұтпаңдар. Олар, сендерге келген шындыққа қарсы келсе де оларға сүйіспеншілік көрсетесіңдер. Олар, Пайғамбарды да сендерді де Раббыларың Аллаға иман келтірдіңдер, деп жұрттан шығарды. Сендер Менің жолымда ризалығымды іздеп, соғысқа шыққанда, оларға жасырын достық істейсіңдер. Мен көрнеу, көмес істегендеріңді де жақсы білемін. Сендерден кім бұны істесе, расында ол тура жолдан адасты. (Балтаға ұлы Хатып, Мединеден Сара атты әйелмен Меккедегі елге: "Меккені алыну әзірлігі көріліп жатыр" деп, хат жолдайды. Бірақ Пайғамбарға Алла білдіргендіктен бірнеше кісі жіберіп, Сарадағы хатты алдырып, Хатыптан сұралғанда: "Бала-шағам Меккеде болғандықтан жаздым" дегеннен кейін Пайғамбар (Ғ.С.) кешірім етеді. Б.Ж.М.К.Т.Х.) (1) Егер олар сендерге үстем келсе, өздеріңе жау болып, сендерге жаман ниетпен қолдарын созып, тілдерін тигізеді. Қарсы болуларыңды қалайды. (2) Сендерге туыстарың да балаларың да ешбір пайда бермейді. Алла қиямет күні, араларыңды ажыратады. Алла істегендеріңді толық біледі. (3) Расында сендерге Ыбырайым (Ғ.С.) және онымен бірге болғандар, бір көркем өнеге болды. Сол уақытта, олар елдеріне: "Сендерден де Алладан өзге табынғандарыңнан да бездік. Сендермен арамызға мәңгі дұшпандық, өштік бастады. Сендерге Алланың бірлігіне иман келтіргенге дейін қарсымыз" деген. Бірақ Ыбырайым (Ғ.С.) ның әкесіне: "Әрине сен үшін жарылқау тілеймін. Дегенмен Алладан келетін нәрсеге шамам келмейді" деген болатын. "Раббымыз, Саған тәуекел еттік, Саған қайттық әрі барар жеріміз Сен жақ." (4) "Раббымыз! Кәпірлер үшін бізді сынама. Бізді бағышта. Раббымыз! Сен өте үстем, хикмет иесісің." (5)

لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِيهِمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ يَرْجُوا ٱللَّهَ وَٱلْيَوْمَ ٱلْآخِرَ
وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْغَنِيُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٦﴾ ۞ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَجْعَلَ
بَيْنَكُمْ وَبَيْنَ ٱلَّذِينَ عَادَيْتُم مِّنْهُم مَّوَدَّةً وَٱللَّهُ قَدِيرٌ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ
﴿٧﴾ لَّا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ لَمْ يُقَٰتِلُوكُمْ فِي ٱلدِّينِ وَلَمْ يُخْرِجُوكُم
مِّن دِيَٰرِكُمْ أَن تَبَرُّوهُمْ وَتُقْسِطُوٓا۟ إِلَيْهِمْ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ
﴿٨﴾ إِنَّمَا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ قَٰتَلُوكُمْ فِي ٱلدِّينِ وَأَخْرَجُوكُم
مِّن دِيَٰرِكُمْ وَظَٰهَرُوا۟ عَلَىٰٓ إِخْرَاجِكُمْ أَن تَوَلَّوْهُمْ وَمَن يَتَوَلَّهُمْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٩﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا جَآءَكُمُ ٱلْمُؤْمِنَٰتُ
مُهَٰجِرَٰتٍ فَٱمْتَحِنُوهُنَّ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَٰنِهِنَّ فَإِنْ عَلِمْتُمُوهُنَّ مُؤْمِنَٰتٍ
فَلَا تَرْجِعُوهُنَّ إِلَى ٱلْكُفَّارِ لَا هُنَّ حِلٌّ لَّهُمْ وَلَا هُمْ يَحِلُّونَ لَهُنَّ وَءَاتُوهُم
مَّآ أَنفَقُوا۟ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ أَن تَنكِحُوهُنَّ إِذَآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ
وَلَا تُمْسِكُوا۟ بِعِصَمِ ٱلْكَوَافِرِ وَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقْتُمْ وَلْيَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقُوا۟
ذَٰلِكُمْ حُكْمُ ٱللَّهِ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٠﴾ وَإِن فَاتَكُمْ
شَىْءٌ مِّنْ أَزْوَٰجِكُمْ إِلَى ٱلْكُفَّارِ فَعَاقَبْتُمْ فَـَٔاتُوا۟ ٱلَّذِينَ ذَهَبَتْ
أَزْوَٰجُهُم مِّثْلَ مَآ أَنفَقُوا۟ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤْمِنُونَ ﴿١١﴾



Расында сендерге, оларда (Ыбырайым Ғ.С. және сыбайластарында,) Алланы, ахирет күнін үміт еткен кісілер үшін көркем өнеге бар. Ал кім бет бұрса, сонда штбәсыз Алла еш нәрсеге мұхтаж емес, аса мақтаулы. (6) Алланың сендермен дұшпандық еткен кісілердің арасына достық пайда қылуы мүмкін. Алла өте күшті әрі Алла тым жарылқаушы, ерекше мейірімді. (7) Алла (Т.) дін жайында сендермен соғыспаған және жұрттарыңнан шығармағандарға жақсылық қылуларыңа, әділдік етулеріңе тыйым салмайды. Расында Алла (Т.) турашылдарды жақсы көреді. (8) Шын мәнінде Алла (Т.) сендермен дін турасында соғысқандарды, жұрттарыңнан шығарғандарды және шығаруларыңа көмекші болғандарды дос тұтуларыңа тыйым салады. Біреу оларды дос көрсе, солар залымдар. (9) Әй мүміндер! Сендерге мүмін мұһажір әйелдер келсе, оларды сынаңдар. Олардың имандарын Алла жақсы біледі. Сонда егер олардың мүмін әйел екендігін білсеңдер, онда оларды кәпірлерге қайтармаңдар. Бұл әйелдер, оларға халал емес, олар да бұларға халал емес. Олардың бұл әйелдерге берген мәһерлерін өздеріне қайтарып беріңдер. Егер бұл әйелдердің мәһерлерін берсеңдер, оларды, некеленулеріңнің оқасы жоқ. Кәпір қатындарды некелеріңде ұстамаңдар. Кәпір қатындарға берген мәһерлеріңді сұраңдар. Кәпірлер де сендерге келген мүмін қатындарға берген мәһерлерін сұрасын. Бұл сендерге Алланың үкімі. Араларыңа үкім қылады. Алла толық білуші, хикмет иесі. (10) Егер кейбір әйелдерің мәһерімен кәпірге өтсе, сонда үстемдікке ие болсаңдар; олжадан, кәпірге әйелі кеткендерге кеткен мәһерінің бодауын беріңдер. Иман келтіргендер, Алладан қорқыңдар. (11)

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا جَآءَكَ ٱلْمُؤْمِنَٰتُ يُبَايِعْنَكَ عَلَىٰٓ أَن لَّا يُشْرِكْنَ
بِٱللَّهِ شَيْـًٔا وَلَا يَسْرِقْنَ وَلَا يَزْنِينَ وَلَا يَقْتُلْنَ أَوْلَٰدَهُنَّ وَلَا يَأْتِينَ
بِبُهْتَٰنٍ يَفْتَرِينَهُۥ بَيْنَ أَيْدِيهِنَّ وَأَرْجُلِهِنَّ وَلَا يَعْصِينَكَ
فِى مَعْرُوفٍ فَبَايِعْهُنَّ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُنَّ ٱللَّهَ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ
﴿١٢﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَوَلَّوْا۟ قَوْمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ
قَدْ يَئِسُوا۟ مِنَ ٱلْءَاخِرَةِ كَمَا يَئِسَ ٱلْكُفَّارُ مِنْ أَصْحَٰبِ ٱلْقُبُورِ ﴿١٣﴾

سُورَةُ الصَّفِّ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ
﴿١﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لِمَ تَقُولُونَ مَا لَا تَفْعَلُونَ ﴿٢﴾
كَبُرَ مَقْتًا عِندَ ٱللَّهِ أَن تَقُولُوا۟ مَا لَا تَفْعَلُونَ ﴿٣﴾ إِنَّ
ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلَّذِينَ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِهِۦ صَفًّا كَأَنَّهُم
بُنْيَٰنٌ مَّرْصُوصٌ ﴿٤﴾ وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ لِمَ
تُؤْذُونَنِى وَقَد تَّعْلَمُونَ أَنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُمْ فَلَمَّا
زَاغُوٓا۟ أَزَاغَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمْ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٥﴾



Әй Пайғамбар! Егер саған мүмін әйелдер, Аллаға еш нәрсені ортақ қоспауға, ұрлық қылмауға, зинашы болмауға балаларын өлтірмеуге, қол–аяқтарының арасынан бір жала жаппауға, (Суық жолдан тапқан баланы өзеріне телімеуге. Ж.М.) және ізгілік істеуге, өзіңе қарсы келмеу үшін келген кезде, олардың (биғаттарын) серттерін қабыл ал. Олар үшін Алладан жарылқау тіле. Өйткені Алла, тым жарылқаушы, ерекше мейірімді. (12) Әй мүміндер! Алланың ашуына ұшыраған елді дос тұтпаңдар. Олар кәпірлердің қабырдағылардан күдер үзгеніндей олар, ақиреттен үміт үзген. (13)

## 61–САФ СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Он төрт аят.

**Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.**

**Көктер мен жердегі нәрселер** Алланы дәріптейді. Ол Алла, тым үстем, аса дана. (1) Әй мүміндер! Істемейтін істеріңді неге айтасыңдар. (2) Істемейтін істеріңді сөйлеулерің Алланың қасында зор ашуға себеп болады. (3) Күдіксіз Алла (Т.) өзінің жолында мықты қаланған дуардай сап болып, соғысқандарды жақсы көреді. (4) Сол уақытта, Мұса (Ғ.С.) еліне: "Мені не үшін ренжітесіңдер? Шын мәнінде сендерге Алланың елшісі екенімді рас білесіңдер" деген еді. Сонда олар, жолдан тайған кезде, Алла олардың жүректерін тайдырған еді. Алла бұзақы елді тура жолға салмайды. (5)

وَإِذْ قَالَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُم مُّصَدِّقًا
لِّمَا بَيْنَ يَدَىَّ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ وَمُبَشِّرًۢا بِرَسُولٍ يَأْتِى مِنۢ بَعْدِى ٱسْمُهُۥٓ أَحْمَدُ فَلَمَّا
جَآءَهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٦﴾ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ
عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ وَهُوَ يُدْعَىٰٓ إِلَى ٱلْإِسْلَٰمِ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ
﴿٧﴾ يُرِيدُونَ لِيُطْفِـُٔوا۟ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفْوَٰهِهِمْ وَٱللَّهُ مُتِمُّ نُورِهِۦ وَلَوْ كَرِهَ
ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٨﴾ هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ
عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْمُشْرِكُونَ ﴿٩﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ هَلْ أَدُلُّكُمْ
عَلَىٰ تِجَٰرَةٍ تُنجِيكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿١٠﴾ تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُجَٰهِدُونَ
فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمْوَٰلِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١١﴾
يَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَيُدْخِلْكُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ وَمَسَٰكِنَ
طَيِّبَةً فِى جَنَّٰتِ عَدْنٍ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١٢﴾ وَأُخْرَىٰ تُحِبُّونَهَا نَصْرٌ
مِّنَ ٱللَّهِ وَفَتْحٌ قَرِيبٌ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٣﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُونُوٓا۟
أَنصَارَ ٱللَّهِ كَمَا قَالَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ لِلْحَوَارِيِّۦنَ مَنْ أَنصَارِىٓ إِلَى ٱللَّهِ
قَالَ ٱلْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ أَنصَارُ ٱللَّهِ فَـَٔامَنَت طَّآئِفَةٌ مِّنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
وَكَفَرَت طَّآئِفَةٌ فَأَيَّدْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ عَلَىٰ عَدُوِّهِمْ فَأَصْبَحُوا۟ ظَٰهِرِينَ ﴿١٤﴾



Сол уақытта Мәрием ұлы Ғиса (Ғ.С.): "Әй Израил ұрпақтары! Шын мәнінде мен, сендерге Алланың Елшісімін, алдымдағы Тәуратты растаушы және менен кейін келетін "Ахмед" атты пайғамбарменен шүйіншілеймін" деген еді. Бірақ олар (ол, айтылған) Пайғамбар, оларға ашық дәлелдермен келген кезде: "Бұл ашық жады" деді. (6) Ислам дініне шақырылғанда, Аллаға қарсы өтірік жала жапқаннан кім залымырақ? Сондай-ақ Алла, залым қауымды тура жолға салмайды. (7) Олар, Алланың нұрын өшіруді қалайды. Кәпірлер жек көрсе де Алла нұрын тамамдайды. (8) Ол сондай Алла, мүшріктер жек көрсе де дінін бүкіл діндерге үстем қылу үшін Елшісін туралықпен хақ дінмен жіберді. (9) Әй мүміндер! Сендерге жан түршігерлік азаптан құтқаратын бір сауда көрсетейін бе? (10) Аллаға, Елшісіне иман келтіресіңдер; малдарыңмен, жандарыңмен Алла жолында күресесіңдер. Егер білетін болсаңдар, осыларың сендер үшін хайырлы. (11) Күнәларыңды жарылқайды. Сендерге астарынан өзендер ағатын бейіштерге; Ғадын жаннаттарындағы орындарға кіргізеді. Зор табыс осы. (12) Тағы басқа сендер жақсы көретін бір нәрсе бар: Алла жақтан бір көмек және жақын бір жеңіс бар. (Мұхаммед Ғ.С.) мүміндерді қуандыр. (13) Әй мүміндер! Алланың (дінінің) көмекшілері болыңдар. Мәрием ұлы Ғиса (Ғ.С.) ның хауарилarға: "Алла жаққа көмекшілерім кім?",- дегенде, хауарилардың: "Аллаға біз көмекшіміз" дегендеріндей. Сонда Израил ұрпақтарының бір тобы иман келтіріп, бір тобы қарсы шықты. Иман келтіргендерді, дұшпандарына қарсы қолдадық. Сондай-ақ олар, дұшпандарына үстем болды. (14)

سُورَةُ الجُمُعَةِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ الْمَلِكِ الْقُدُّوسِ الْعَزِيزِ
الْحَكِيمِ ﴿١﴾ هُوَ الَّذِي بَعَثَ فِي الْأُمِّيِّينَ رَسُولًا مِنْهُمْ يَتْلُو
عَلَيْهِمْ آيَاتِهِ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَإِنْ كَانُوا
مِنْ قَبْلُ لَفِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿٢﴾ وَآخَرِينَ مِنْهُمْ لَمَّا يَلْحَقُوا بِهِمْ
وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٣﴾ ذَٰلِكَ فَضْلُ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَنْ يَشَاءُ وَاللَّهُ
ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٤﴾ مَثَلُ الَّذِينَ حُمِّلُوا التَّوْرَاةَ ثُمَّ لَمْ
يَحْمِلُوهَا كَمَثَلِ الْحِمَارِ يَحْمِلُ أَسْفَارًا بِئْسَ مَثَلُ الْقَوْمِ
الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِ اللَّهِ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿٥﴾
قُلْ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ هَادُوا إِنْ زَعَمْتُمْ أَنَّكُمْ أَوْلِيَاءُ لِلَّهِ مِنْ
دُونِ النَّاسِ فَتَمَنَّوُا الْمَوْتَ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿٦﴾ وَلَا يَتَمَنَّوْنَهُ
أَبَدًا بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالظَّالِمِينَ ﴿٧﴾ قُلْ إِنَّ
الْمَوْتَ الَّذِي تَفِرُّونَ مِنْهُ فَإِنَّهُ مُلَاقِيكُمْ ثُمَّ تُرَدُّونَ
إِلَىٰ عَالِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٨﴾

الحزب ٥٦



## 62-ЖҰМА СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Он бір аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Көктердегі және жердегі нәрселер; үкім иесі, өте пәк, тым үстем, хикмет иесі Алланы дәріптейді. (1) Ол сондай Алла, сауатсыздардың ішіне өздерінен; оларға Алланың аяттарын оқып, оларды тазартатын сондай-ақ оларға; Кітап, даналық үйрететін бір Пайғамбар жіберді. Негізінде олар бұрын ашық адасуда еді. (2) Ол Алла, бұл Пайғамбарды олардан басқа әлі оларға қосылмағандарға да жіберді. Ол тым үстем, аса дана. (Бұл жердегі, әлі оларға қосылмағандар; қияметке дейін Ислам дініне кіретін елдер. Б.Ж.М.) (3) Бұл пайғамбарлық Алланың кеңшілігі, оны қалаған құлына береді. Алла, зор кеңшілік иесі. (4) Өздеріне Тәурат жүктеліп кейін оны игере алмағандардың мысалы; кітаптарды артқан есек тәрізді. Алланың аяттарын жасынға шығарған елдің мысалы нендей жаман. Алла залым қауымды тура жолға салмайды. (5) (Мұхаммед Ғ.С.): "Әй Яһудилер! Егер өздеріңді адамдардан өзге, Алланың шын досымыз деп ойласаңдар, дереу өлім тілеңдерші! Егер рас айтушы болсаңдар" де. (6) Негізінде олар, бұрын қолекі істеген қылмыстарының салдарынан әсте өлім тілемейді. Алла, залымдарды жақсы біледі. (7) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Расында сендер қашқан өлім; әрине ол, сендерге кездеседі. Сосын көместі, көрнеуді білуші Аллаға қайтарыласыңдар. Сонда сендерге істеген істеріңді түсіндіреді" де. (8)

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نُودِيَ لِلصَّلَوٰةِ مِن يَوۡمِ ٱلۡجُمُعَةِ فَٱسۡعَوۡاْ إِلَىٰ ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَذَرُواْ ٱلۡبَيۡعَۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٩ فَإِذَا قُضِيَتِ ٱلصَّلَوٰةُ فَٱنتَشِرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَٱبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِ ٱللَّهِ وَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ كَثِيرٗا لَّعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٠ وَإِذَا رَأَوۡاْ تِجَٰرَةً أَوۡ لَهۡوًا ٱنفَضُّوٓاْ إِلَيۡهَا وَتَرَكُوكَ قَآئِمٗاۚ قُلۡ مَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ مِّنَ ٱللَّهۡوِ وَمِنَ ٱلتِّجَٰرَةِۚ وَٱللَّهُ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ١١

سُورَةُ ٱلۡمُنَافِقُونَ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا جَآءَكَ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ قَالُواْ نَشۡهَدُ إِنَّكَ لَرَسُولُ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ إِنَّكَ لَرَسُولُهُۥ وَٱللَّهُ يَشۡهَدُ إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ لَكَٰذِبُونَ ١ ٱتَّخَذُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ جُنَّةٗ فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ فَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ لَا يَفۡقَهُونَ ٣ ۞ وَإِذَا رَأَيۡتَهُمۡ تُعۡجِبُكَ أَجۡسَامُهُمۡۖ وَإِن يَقُولُواْ تَسۡمَعۡ لِقَوۡلِهِمۡۖ كَأَنَّهُمۡ خُشُبٞ مُّسَنَّدَةٞۖ يَحۡسَبُونَ كُلَّ صَيۡحَةٍ عَلَيۡهِمۡۚ هُمُ ٱلۡعَدُوُّ فَٱحۡذَرۡهُمۡۚ قَٰتَلَهُمُ ٱللَّهُۖ أَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٤

ربع الحزب ٥٦



Әй мүміндер! Жұма күні намаз үшін азан айтылған кезде, дереу Алланы еске алуға (намазға) ұмтылыңдар; және сауданы қойыңдар, егер білген болсаңдар, сендер үшін жақсы. (9) Намаз өтелген кезде, жер жүзіне таралыңдар да Алланың мәрхаметінен несібе іздеңдер. Сондай-ақ Алланы көбірек зікір етіңдер. Әрине құтыласыңдар. (Мұхаммед Ғ.С. бір жұма күні, хұтба оқып, тұрғанда бір астық артқан керуенге қағылған дабылды естіген ел, шыға жүгіріседі. Өйткені қатты ашаршылық бір жыл еді. Бұл аят соған байланысты. Б.М.) (10) Олар сауданы, ойынды көрген сәтте, сол жаққа тарайды да сені тік тұрған бойда тастайды. Оларға: "Алланың қасындағы нәрселер, ойыннан да саудадан да жақсы. Алла ризық берушілердің жақсырағы" де. (11)

## 63-МҰНАФИҚУН СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Он бір аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

(Мұхаммед Ғ.С.) саған мұнафықтар келген кезде: "Сені, анық Пайғамбар деп айғақ боламыз" деді. Сенің хақ Пайғамбар екеніңді Алла біледі. Сондай-ақ Алла (Т.) расында мұнафықтардың мүлде суайт екендігіне куәлік етеді. (1) Олар анттарын қалқан етеді де Алланың жолынан тыяды. Күмәнсыз олардың істегендері нендей жаман. (2) Міне расында олар, иман келтіріп, кейін қарсы келгендіктерінің салдарынан жүректері бітелген Енді олар, түсінбейді. (3) (Мұхаммед Ғ.С.) оларды көрген кезде, тұлғалары сені таңырқатады. Олар сөйлесе, сөздерін тыңдайсың. Олар, бейне, қаланған қуыс дөңбек сияқты. Сондай-ақ олар, әрбір шыққан дауысты өздеріне жориды. (Өз қылықтарынан үрейленеді.) Олар дұшпан. Сондықтан олардан сақтан. Оларды Алла типыл қылсын. Қайда адасып, бара жатыр? (Мұнафықтардың бастығы Ғабдолла Үбай ұлы, тағы басқалары зор денелі келбетті де шешен адамдар еді. Келіп, дуарға сүйеніп тұрып, әдемілеп сөйлеуші еді. Б.Ж.М.Т.) (4)



الجزء الثامن والعشرون — سورة المنافقون

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا يَسْتَغْفِرْ لَكُمْ رَسُولُ اللَّهِ لَوَّوْا رُءُوسَهُمْ وَرَأَيْتَهُمْ يَصُدُّونَ وَهُم مُّسْتَكْبِرُونَ ﴿٥﴾ سَوَاءٌ عَلَيْهِمْ أَسْتَغْفَرْتَ لَهُمْ أَمْ لَمْ تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ لَن يَغْفِرَ اللَّهُ لَهُمْ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ﴿٦﴾ هُمُ الَّذِينَ يَقُولُونَ لَا تُنفِقُوا عَلَىٰ مَنْ عِندَ رَسُولِ اللَّهِ حَتَّىٰ يَنفَضُّوا وَلِلَّهِ خَزَائِنُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَلَٰكِنَّ الْمُنَافِقِينَ لَا يَفْقَهُونَ ﴿٧﴾ يَقُولُونَ لَئِن رَّجَعْنَا إِلَى الْمَدِينَةِ لَيُخْرِجَنَّ الْأَعَزُّ مِنْهَا الْأَذَلَّ وَلِلَّهِ الْعِزَّةُ وَلِرَسُولِهِ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَلَٰكِنَّ الْمُنَافِقِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٨﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُلْهِكُمْ أَمْوَالُكُمْ وَلَا أَوْلَادُكُمْ عَن ذِكْرِ اللَّهِ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٩﴾ وَأَنفِقُوا مِن مَّا رَزَقْنَاكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَ أَحَدَكُمُ الْمَوْتُ فَيَقُولَ رَبِّ لَوْلَا أَخَّرْتَنِي إِلَىٰ أَجَلٍ قَرِيبٍ فَأَصَّدَّقَ وَأَكُن مِّنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٠﴾ وَلَن يُؤَخِّرَ اللَّهُ نَفْسًا إِذَا جَاءَ أَجَلُهَا وَاللَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١١﴾

سورة التغابن

٥٥٥

(Рауаят бойынша Мұсталық ұлдарымен болған бір қақтығыста, суға таласып, Ғабдолла Үбай ұлы, мұһажірлерді өте ауыр сөздермен қорлайды. Пайғамбарға білініп; оны шақырып алып, сұрағанда, ант–су ішіп, жылмия танады. Өтірігі шыққаннан кейін оған, Пайғамбар (Ғ.С.) дан: "Кешірім сұра, Алладан жарылқау тілесін" десе, қасарысып көнбейді. Б.М.) Егер оларға: "Келіңдер, Алланың Елшісі сендерге жарылқау тілесін" делінсе, олардың бастарын шайқағанын көресің. Олар бет бұрып, текаппарланады. (5) (Мұхаммед Ғ.С.) олар үшін жарылқау тілесең де тілемесең де бәрі бір. Оларды Алла жарылқамайды. Алла (Т.) бұзақы елді тура жолға салмайды. (6) Олар: "Алланың Елшісінің жанындағы кісілерге еш нәрсе бермеңдер, олар тарқап кетсін" дейді. Негізінде көктер мен жердің қазынасы Аллаға тән. Бірақ мұнафықтар ұқпайды. (7) Ол мұнафықтар: "Егер соғыстан қайтып, Мединеге барсақ; ол жерден ардақтылар, інжықтарды әлбетте шығарады" дейді. Негізінде ғиззат Аллаға, Елшісіне әрі Мұсылмандарға тән. Бірақ мұнафықтар білмейді. (8) Әй мүміндер! Сендерді малдарың, балаларың Алланы еске алудан тоспасын. Әлде кім бұны істесе, міне солар, зиян тартушылар. (9) Сендерден біреулеріңе өлім келіп: "Раббым! Мені жақын бір мерзімге дейін кешіктірсең де садақа беріп, ізгілерден болсам" деуден бұрын өздеріңе берген несібемізден тиісті орынға жұмсаңдар. (10) Қашан біреудің ажалы келсе, Алла, оны әсте кешіктірмейді және Алла, істегендеріңді толық біледі. (11)

الجزء الثامن والعشرون سورة التغابن

بسم الله الرحمن الرحيم

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِ لَهُ ٱلْمُلْكُ وَلَهُ ٱلْحَمْدُ
وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١﴾ هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُمْ فَمِنكُمْ كَافِرٌ
وَمِنكُم مُّؤْمِنٌ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢﴾ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ صُوَرَكُمْ وَإِلَيْهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿٣﴾
يَعْلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعْلِنُونَ وَٱللَّهُ
عَلِيمٌ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٤﴾ أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَبَؤُا۟ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَبْلُ
فَذَاقُوا۟ وَبَالَ أَمْرِهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٥﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُۥ كَانَت تَّأْتِيهِمْ
رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَقَالُوٓا۟ أَبَشَرٌ يَهْدُونَنَا فَكَفَرُوا۟ وَتَوَلَّوا۟ وَّٱسْتَغْنَى
ٱللَّهُ وَٱللَّهُ غَنِيٌّ حَمِيدٌ ﴿٦﴾ زَعَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَن لَّن يُبْعَثُوا۟ قُلْ بَلَىٰ وَرَبِّي
لَتُبْعَثُنَّ ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا عَمِلْتُمْ وَذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٧﴾ فَـَٔامِنُوا۟ بِٱللَّهِ
وَرَسُولِهِۦ وَٱلنُّورِ ٱلَّذِيٓ أَنزَلْنَا وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٨﴾ يَوْمَ
يَجْمَعُكُمْ لِيَوْمِ ٱلْجَمْعِ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلتَّغَابُنِ وَمَن يُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ وَيَعْمَلْ
صَٰلِحًا يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٩﴾

٥٥٦

## 64-ТАҒАБҮН СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Он сегіз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Көктердегі және жердегі нәрселер Алланы дәріптейді. Патшалық Оған тән, мақтау Оған лайық. Сондай-ақ Оның әр нәрсеге толық күші жетуші. (1) Ол сондай сендерді жаратқан Алла. Сонда кейбіреулерің қарсы келесіңдер де кейбіреулерің иман келтіресіңдер. Алла істеген істеріңді толық көруші. (2) Көктер мен жерді хақиқат бойынша жаратты. Ол, сендерді бейнелегенде көркем бейнелеген. Әрі қайтар жерлерің Сол жақ. (3) Ол, көктер мен жерде болған нәрселерді біледі. Сондай-ақ жасырғандарыңды да әшкерелегендеріңді де біледі. Әрі көкіректегілерді толық біледі. (4) Сендерге бұрынғы қарсы болғандардың әңгімесі келмеді ме? Олар істегендерінің жазасын татты. Олар үшін тағы күйзелтуші азап бар. (5) Бұл, өздеріне пайғамбарлары ашық дәлелдермен келгенде: "Бізді адам тура жолға сала ма?",- деп қарсы шығып, бет бұрғандықтарының салдарынан. Алла, оларға мұхтаж емес екендігін көрсетті. Өйткені, Алла, мұңсыз, мақтауға лайық. (6) Сондай қарсы болғандар, әсте қайта тірілмейміз деп ойлайды. (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Жоқ, Раббыма ант етемін. Әлбетте өлгеннен кейін қайта тірілесіңдер. Сосын сендерге не істегендерің түсіндіріледі. Осылар Аллаға оңай" де. (7) Ендеше Аллаға, Елшісіне және Біз түсірген нұрға иман келтіріңдер. Алла (Т.) істегендеріңді толық біледі. (8) Жиналатын күні; ол күні, сендерді жинайды. Міне сол, кімнің алданғаны ортаға шығатын күн. Кім Аллаға иман келтіріп, ізгі іс істесе; Алла оның жамандығын жояды да оны астарынан өзендер ағатын бейіштерге кіргізеді. Онда олар мәңгі қалады. Осы зор қол жеткендік. (9)

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ
النَّارِ خَالِدِينَ فِيهَا ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١٠﴾ مَا أَصَابَ مِن
مُّصِيبَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۗ وَمَن يُؤْمِن بِاللَّهِ يَهْدِ قَلْبَهُ ۚ وَاللَّهُ بِكُلِّ
شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١١﴾ وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ ۚ فَإِن
تَوَلَّيْتُمْ فَإِنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿١٢﴾ اللَّهُ لَا إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَ ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٣﴾ يَا أَيُّهَا
الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّ مِنْ أَزْوَاجِكُمْ وَأَوْلَادِكُمْ عَدُوًّا
لَّكُمْ فَاحْذَرُوهُمْ ۚ وَإِن تَعْفُوا وَتَصْفَحُوا وَتَغْفِرُوا
فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤﴾ إِنَّمَا أَمْوَالُكُمْ وَأَوْلَادُكُمْ
فِتْنَةٌ ۚ وَاللَّهُ عِندَهُ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٥﴾ فَاتَّقُوا اللَّهَ مَا اسْتَطَعْتُمْ
وَاسْمَعُوا وَأَطِيعُوا وَأَنفِقُوا خَيْرًا لِّأَنفُسِكُمْ ۗ وَمَن
يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٦﴾ إِن تُقْرِضُوا
اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا يُضَاعِفْهُ لَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَاللَّهُ شَكُورٌ
حَلِيمٌ ﴿١٧﴾ عَالِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٨﴾

سُورَةُ الطَّلَاقِ



Сондай қарсы келіп, аяттарымызды жасынға айналдырғандар; міне солар, тозақтық болып, онда мәңгі қалады; нендей жаман орын. (10) Алладан бұйрықсыз ешбір қайғы-қасірет болмайды. Ал және кім Аллаға иман келтірсе, оның жүрегін түзейді. Алла барлық нәрсені толық білуші. (11) Аллаға да бой ұсыныңдар әрі Елшісіне де бағыныңдар. Егер бет бұрсаңдар, Елшімізге насихат ету ғана міндет. (12) Алла бар. Одан басқа ешбір тәңір жоқ. Сондықтан мүміндер, Аллаға тәуекел етсін. (13) Әй мүміндер! Сөзсіз әйелдеріңнен балаларыңнан өздеріңе дұшпан болатындар да бар. Олардан сақсыныңдар. Егер оларды кешірім етсеңдер, шығыссаңдар, жарылқасаңдар, шәксіз Алла, өте жарылқаушы, ерекше мейірімді. (14) Шын мәнінде малдарың, балаларың бір сынақ. Үлкен сыйлық Алланың қасындағы. (9-С. 23-А) (15) Сондықтан шамаларың келгенінше Алладан қорқыңдар. (Әмірлерін) тыңдаңдар, бой ұсыныңдар. Сондай-ақ тиісті орындарға мал жұмсаңдар; сендер үшін хайырлы болсын. Кім нәпсісінің сараңдығынан сақсынса, міне олар, құтылушылар. (16) Егер, Аллаға көркем қарыз берсеңдер, (тиісті орынға мал сарып қылсаңдар, 57-С. 11-А.) оны сендер үшін неше есе арттырады әрі сендерді жарылқайды. Алла шүкірлікті бағалаушы, өте жұмсақ. (17) Көместі де көрнеуді де білуші. Үстем, хикмет иесі. (18)

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَطَلِّقُوهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَأَحۡصُواْ
ٱلۡعِدَّةَۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ رَبَّكُمۡۖ لَا تُخۡرِجُوهُنَّ مِنۢ بُيُوتِهِنَّ
وَلَا يَخۡرُجۡنَ إِلَّآ أَن يَأۡتِينَ بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖۚ وَتِلۡكَ حُدُودُ
ٱللَّهِۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ ٱللَّهِ فَقَدۡ ظَلَمَ نَفۡسَهُۥۚ لَا تَدۡرِي لَعَلَّ
ٱللَّهَ يُحۡدِثُ بَعۡدَ ذَٰلِكَ أَمۡرٗا ١ فَإِذَا بَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمۡسِكُوهُنَّ
بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ فَارِقُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٖ وَأَشۡهِدُواْ ذَوَيۡ عَدۡلٖ مِّنكُمۡ
وَأَقِيمُواْ ٱلشَّهَٰدَةَ لِلَّهِۚ ذَٰلِكُمۡ يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ يُؤۡمِنُ
بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجۡعَل لَّهُۥ مَخۡرَجٗا ٢ وَيَرۡزُقۡهُ
مِنۡ حَيۡثُ لَا يَحۡتَسِبُۚ وَمَن يَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِ فَهُوَ حَسۡبُهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ
بَٰلِغُ أَمۡرِهِۦۚ قَدۡ جَعَلَ ٱللَّهُ لِكُلِّ شَيۡءٖ قَدۡرٗا ٣ وَٱلَّٰٓـِٔي يَئِسۡنَ
مِنَ ٱلۡمَحِيضِ مِن نِّسَآئِكُمۡ إِنِ ٱرۡتَبۡتُمۡ فَعِدَّتُهُنَّ ثَلَٰثَةُ أَشۡهُرٖ
وَٱلَّٰٓـِٔي لَمۡ يَحِضۡنَۚ وَأُوْلَٰتُ ٱلۡأَحۡمَالِ أَجَلُهُنَّ أَن يَضَعۡنَ حَمۡلَهُنَّۚ
وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجۡعَل لَّهُۥ مِنۡ أَمۡرِهِۦ يُسۡرٗا ٤ ذَٰلِكَ أَمۡرُ ٱللَّهِ أَنزَلَهُۥٓ
إِلَيۡكُمۡۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يُكَفِّرۡ عَنۡهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُعۡظِمۡ لَهُۥٓ أَجۡرًا ٥

نصف الحزب ٥٦



## 65–ТАЛАҚ СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Он екі аят.

**Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.**

Әй Пайғамбар! Қашан әйелдеріңді талақ қылсаңдар, сонда оларды белгілі мерзімінде ажыратыңдар және о мерзімді есептеңдер. Раббыларың Алладан қорқыңдар. Оларды үйлерінен шығармаңдар әрі олар да шықпасын. Бірақ олар ашық бір арсыздық істесе, ол басқа. Міне бұл Алланың шектері. Ал кім Алланың шектерінен шықса, расында ол, өзіне қастық қылған болады. Білмейсің, мүмкін Алла, бұл уақиғадан кейін бір жағдай пайда қылар. (2–С. 228–234–А.) (1) Ал қашан олардың мерзімдері жетсе, оларды дұрыстықпен ұстаңдар немесе туралықпен ажыратыңдар. Сондай-ақ өздеріңнен екі әділ кісіні айғақ қойыңдар. Куәлікті Алла үшін толық орындаңдар. Міне осылармен; Аллаға, ахирет күніне иман келтіргендер үшін насихат етіледі. Кім Алладан қорықса, оған бір шығар жол пайда қылады. (2) Оған, Алла, ойламаған жерден ризық береді. Ал кім Аллаға тәуекел қылса, сонда Ол, оған жетіп асады. Сөзсіз Алла өз бұйрығын атқарады. Расында Алла, әр нәрсеге бір өлшеу қойған. (3) Етеккірден қалған әйелдеріңнен күмәндансаңдар, олардың "ғыддаты" мерзімі үш ай. Және әдет көрмеген әйелдердің мерзімдері де сондай. Ал және жүкті әйелдердің мерзімдері олар босанғанға дейін. Кім Алладан қорықса, оның ісіне оңайлық жасайды. (4) Міне осы, Алланың сендерге түсірген бұйрықтары. Кім Алладан қорықса, оның жамандығын жояды да сауабын зорайтады. (5)

أَسْكِنُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنتُم مِّن وُجْدِكُمْ وَلَا تُضَارُّوهُنَّ لِتُضَيِّقُوا
عَلَيْهِنَّ وَإِن كُنَّ أُولَاتِ حَمْلٍ فَأَنفِقُوا عَلَيْهِنَّ حَتَّىٰ يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ
فَإِنْ أَرْضَعْنَ لَكُمْ فَآتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ وَأْتَمِرُوا بَيْنَكُم بِمَعْرُوفٍ وَإِن
تَعَاسَرْتُمْ فَسَتُرْضِعُ لَهُ أُخْرَىٰ ﴿٦﴾ لِيُنفِقْ ذُو سَعَةٍ مِّن سَعَتِهِ
وَمَن قُدِرَ عَلَيْهِ رِزْقُهُ فَلْيُنفِقْ مِمَّا آتَاهُ اللَّهُ لَا يُكَلِّفُ اللَّهُ نَفْسًا
إِلَّا مَا آتَاهَا سَيَجْعَلُ اللَّهُ بَعْدَ عُسْرٍ يُسْرًا ﴿٧﴾ وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ
عَتَتْ عَنْ أَمْرِ رَبِّهَا وَرُسُلِهِ فَحَاسَبْنَاهَا حِسَابًا شَدِيدًا وَعَذَّبْنَاهَا
عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٨﴾ فَذَاقَتْ وَبَالَ أَمْرِهَا وَكَانَ عَاقِبَةُ أَمْرِهَا خُسْرًا ﴿٩﴾
أَعَدَّ اللَّهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا فَاتَّقُوا اللَّهَ يَا أُولِي الْأَلْبَابِ الَّذِينَ آمَنُوا
قَدْ أَنزَلَ اللَّهُ إِلَيْكُمْ ذِكْرًا ﴿١٠﴾ رَّسُولًا يَتْلُو عَلَيْكُمْ آيَاتِ اللَّهِ مُبَيِّنَاتٍ
لِّيُخْرِجَ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ مِنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ
وَمَن يُؤْمِن بِاللَّهِ وَيَعْمَلْ صَالِحًا يُدْخِلْهُ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا
الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا قَدْ أَحْسَنَ اللَّهُ لَهُ رِزْقًا ﴿١١﴾ اللَّهُ الَّذِي خَلَقَ
سَبْعَ سَمَاوَاتٍ وَمِنَ الْأَرْضِ مِثْلَهُنَّ يَتَنَزَّلُ الْأَمْرُ بَيْنَهُنَّ لِتَعْلَمُوا أَنَّ
اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ وَأَنَّ اللَّهَ قَدْ أَحَاطَ بِكُلِّ شَيْءٍ عِلْمًا ﴿١٢﴾



(Ажырасып, мерзім күткен) әйелдерді шамаларың келгенінше, үйлеріңде тұрғызыңдар. Оларға зорлау үшін түрткі салмаңдар. Егер олар жүкті әйелдер болса, сонда оларға босанғанға дейін нафақа беріңдер. Егер ажыраған әйелдер, сендер үшін бала емзірсе, сонда олардың жалақыларын беріңдер. Өзара дұрыстықпен ақылдасыңдар. Егер (ер аз беріп, әйел көп тілеп) бір-біріңе ауырлық салсаңдар, баланы басқа әйел емзіруге болады. (6) Кеңшілік иесі бай кісі; өзіне Алланың бергені бойынша нафақа берсін. Алла біреуге оған бергенінен артық жүктемейді. Алла, ауыршылықтан кейін жеңілдік береді. (7) Қаншалаған кент Раббыларының және елшілерінің әмірінен бас тартты. Сонда оларды қатаң түрде есепке тартып, өздерін жаман азаппен қинағанбыз. (8) Сонда өз істегендерінің сазайын татты. Негізінен олардың істерінің соңы зиян. (9) Алла оларға қатты азап әзірлеген. Әй ақыл иелері! Алладан қорқыңдар. Иман келтіргендер, Алла сендерге бір зікір (Құран) түсірді. (10) Сондай иман келтіріп, жақсы ғамал істегендерді қараңғылықтардан жарыққа шығару үшін Алла сендерге аяттарын оқитын бір Елші жіберді. Кім Аллаға иман келтіріп, жақсы ғамал істесе, Алла, оны астарынан өзендер ағатын әрі онда мәңгі қалатын ұжмақтарға кіргізеді. Расында Алла, оған нендей көркем несібе берді. (11) Ол сондай Алла, жеті көкті жаратқан және жерді де солар сияқты жаратқан. Күмәнсыз Алланың әр нәрсеге күші толық жететіндігін білулерің үшін әмірлері жер мен көктің арасына түсіп тұрады. Сондай-ақ Алланың білімі әр нәрсені ішіне алады. (12)

## 66-ТАХРИМ СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Он екі аят.

Аса камқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

(Мұхаммед Ғ.С. жұбайларынан хазіреті Зейнептің үйінен бал шәрбеті ішкенін қызғанған хазреті Ғайша мен Хафса ақылдасып, Пайғамбар (Ғ.С.) ға: "Аузыңнан сасық иіс шығып тұр" дегендіктен өзіне балды арам етіп, ант ішеді. Б.М.К.Р.Т.Х.Ж-Қ.Т-Қ.) Әй Пайғамбар! Жұбайларыңның ризалығын қалап, Алланың өзіңе халал еткен нәрсесін неге арам етесің? Алла тым жарылқаушы, ерекше мейрімді. (1) Расында Алла, анттарыңды шешуді парыз қылды. Алла иелерің. Ол, толық білуші, аса дана. (2) Сол уақытта Пайғамбар (Ғ.С.) кейбір жұбайына берген сырды, ол басқаға хабарлап қойған сәтте, Алла оны Пайғамбарға білдірді. Бірақ Пайғамбар жұбайына оның кейбірін білдіріп, кейбірін білдірмеді. Сонда оны жұбайына білдірген сәтте, ол: "Бұны саған кім білдірді?",- дегенде, Пайғамбар (Ғ.С.): "Маған толық білуші, әр нәрседен хабар алушы Алла білдірді" деді. (3) Егер екеуің Аллаға тәубе етсеңдер жақсы. Расында жүректерің ауытқыды. Егер екеуің Пайғамбарға қарсы бір-біріңе болыссаңдар, оның иесі Алла және Жебрейіл (Ғ.С.) де, игі мүміндер де, тағы олардан кейін періштелер де оған болысады. (4) (Әй Пайғамбардың жұбайлары!) Егер сендерді ажыратса, Раббы оған орындарыңа сендерден жақсы,

الجزء الثامن والعشرون — سورة التحريم

سُورَةُ التَّحْرِيمِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكَ تَبْتَغِي مَرْضَاتَ أَزْوَٰجِكَ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١﴾ قَدْ فَرَضَ ٱللَّهُ لَكُمْ تَحِلَّةَ أَيْمَٰنِكُمْ وَٱللَّهُ مَوْلَىٰكُمْ وَهُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢﴾ وَإِذْ أَسَرَّ ٱلنَّبِيُّ إِلَىٰ بَعْضِ أَزْوَٰجِهِۦ حَدِيثًا فَلَمَّا نَبَّأَتْ بِهِۦ وَأَظْهَرَهُ ٱللَّهُ عَلَيْهِ عَرَّفَ بَعْضَهُۥ وَأَعْرَضَ عَنۢ بَعْضٍ فَلَمَّا نَبَّأَهَا بِهِۦ قَالَتْ مَنْ أَنۢبَأَكَ هَٰذَا قَالَ نَبَّأَنِيَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْخَبِيرُ ﴿٣﴾ إِن تَتُوبَآ إِلَى ٱللَّهِ فَقَدْ صَغَتْ قُلُوبُكُمَا وَإِن تَظَٰهَرَا عَلَيْهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ مَوْلَىٰهُ وَجِبْرِيلُ وَصَٰلِحُ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ بَعْدَ ذَٰلِكَ ظَهِيرٌ ﴿٤﴾ عَسَىٰ رَبُّهُۥٓ إِن طَلَّقَكُنَّ أَن يُبْدِلَهُۥٓ أَزْوَٰجًا خَيْرًا مِّنكُنَّ مُسْلِمَٰتٍ مُّؤْمِنَٰتٍ قَٰنِتَٰتٍ تَٰٓئِبَٰتٍ عَٰبِدَٰتٍ سَٰٓئِحَٰتٍ ثَيِّبَٰتٍ وَأَبْكَارًا ﴿٥﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ وَأَهْلِيكُمْ نَارًا وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلْحِجَارَةُ عَلَيْهَا مَلَٰٓئِكَةٌ غِلَاظٌ شِدَادٌ لَّا يَعْصُونَ ٱللَّهَ مَآ أَمَرَهُمْ وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ ﴿٦﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَا تَعْتَذِرُوا۟ ٱلْيَوْمَ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٧﴾

٥٦٠

Мұсылман; мүмін, бой ұсынушы, тәубе етуші, құлшылық қылушы, ораза ұстаушы, тұл және ер көрмеген қыз жұбайлар беруі мүмкін. (5) Әй мүміндер! Өздеріңді әрі үй-іштеріңді отыны адамдар мен тастардан болған оттан қорғаңдар. Оның басындағы періштелер; жуан денелі, қатал. Олар, Алланың өздеріне берген әмірлеріне қарсы келмейді. Не бұйрылса, соны орындайды. (6) Әй қарсы келгендер! Бүгін сылтауратпаңдар! Шын мәнінде істегендеріңнің сазайын тартасыңдар. (7)

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ تُوبُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ تَوۡبَةٗ نَّصُوحًا عَسَىٰ رَبُّكُمۡ
أَن يُكَفِّرَ عَنكُمۡ سَيِّـَٔاتِكُمۡ وَيُدۡخِلَكُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي
مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ يَوۡمَ لَا يُخۡزِي ٱللَّهُ ٱلنَّبِيَّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
مَعَهُۥۖ نُورُهُمۡ يَسۡعَىٰ بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَبِأَيۡمَٰنِهِمۡ يَقُولُونَ رَبَّنَآ
أَتۡمِمۡ لَنَا نُورَنَا وَٱغۡفِرۡ لَنَآۖ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٨
يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ جَٰهِدِ ٱلۡكُفَّارَ وَٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱغۡلُظۡ عَلَيۡهِمۡۚ
وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٩ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا
لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱمۡرَأَتَ نُوحٖ وَٱمۡرَأَتَ لُوطٖۖ كَانَتَا تَحۡتَ
عَبۡدَيۡنِ مِنۡ عِبَادِنَا صَٰلِحَيۡنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمۡ يُغۡنِيَا عَنۡهُمَا
مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗا وَقِيلَ ٱدۡخُلَا ٱلنَّارَ مَعَ ٱلدَّٰخِلِينَ ١٠
وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱمۡرَأَتَ فِرۡعَوۡنَ إِذۡ
قَالَتۡ رَبِّ ٱبۡنِ لِي عِندَكَ بَيۡتٗا فِي ٱلۡجَنَّةِ وَنَجِّنِي مِن فِرۡعَوۡنَ
وَعَمَلِهِۦ وَنَجِّنِي مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ١١ وَمَرۡيَمَ ٱبۡنَتَ
عِمۡرَٰنَ ٱلَّتِيٓ أَحۡصَنَتۡ فَرۡجَهَا فَنَفَخۡنَا فِيهِ مِن رُّوحِنَا
وَصَدَّقَتۡ بِكَلِمَٰتِ رَبِّهَا وَكُتُبِهِۦ وَكَانَتۡ مِنَ ٱلۡقَٰنِتِينَ ١٢



Әй мүміндер! Аллаға шынайы тәубе қылыңдар. Раббыларың жамандықтарыңды жойып, астарынан өзендер ағатын үжмақтарға кіргізуі үміт етіледі. Алла, ол күні, Пайғамбарды, онымен бірге иман келтіргендерді кейітпейді; олардың нүрлары алдарында, оң жақтарында жүреді. Олар: "Раббымыз! Нүрымызды толықтыр, бізді жарылқа. Сөзсіз Сенің әр нәрсеге толық күшің жетеді" дейді. (57-С.13-А.) (8) Әй Пайғамбар! Кәпірлер және мүнафықтармен күрес. Сондай-ақ оларға қатаң бол. Олардың орны тозақ нендей жаман орын. (9) Алла (Т.) кәпірлерге Нүх (Ғ.С.) тың әйелі мен Лүт (Ғ.С.) тың әйелін мысал көрсетті. Олар жақсы күлдарымыздан екі күлдың некесінде еді. Сонда екеуі де оларға опасыздық қылды. Сондықтан екі пайғамбар да ол екеуін Алладан еш қорғай алмады "Екеуің тозаққа кірушілермен бірге кіріңдер." делінді. (10) Алла (Т.) иман келтіргендерге Перғауынның әйелін мысал көрсетті. Сол уақытта ол: "Раббым! Өз жаныңнан маған бейіште бір үй жаса әрі мені Перғауыннан және оның істегендерінен күтқар. Сондай-ақ залым елден де күтқар" деген еді. (11) Ғымран қызы Мәриемді мысал көрсетті. Ол үятты жерін қорғаған. Сондықтан рүхымыздан үрлеген едік. Ол, Раббының сөздерін және кітаптарын растаған еді. Сондай-ақ бой үсынушылардан еді. (Нүх Ғ.С. ның әйелі; уаһила, еліне: "Ол жынды" деп, Лүт Ғ.С. ның әйелі; қонақ болып келген періштелерді, еліндегі бүзықтарға хабар беретін еді. Ал Перғауынның әйелі, Асия Мазақым қызы; Мүса Ғ.С. ға иман келтіргендіктен, Перғауын оны төрт қазыққа керіп, аяусыз түрде қинаумен өлтіреді. Ғымран қызы Мәриєм; Алланың әмірімен екі қабат болып, Ғиса Ғ.С. ды дүниеге келтіреді. Ж.М.Х.Т.) (12)

## 67-МҮЛІК СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Отыз аят.

**Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.**

**Сондай бүкіл әкімшілік қолында болған Алла, аса ұлы әрі Ол, әр нәрсеге күші толық жетуші. (1) Ол сондай Алла, ізгі іс жүзінде қайсыларың жақсы, сынау үшін өліммен тіршілікті жаратқан. Ол, тым үстем, аса жарылқаушы. (2) Ол сондай Алла, жеті аспанды қабат-қабат жаратқан. Рахманның жаратуында еш мүлтік көре алмайсың. Қайта көз сал. Ешбір ақау көре аласың ба? (3) Тағы көзіңді екі қайтарып қара. Көзің саған шаршап, талған түрде айналады. (50-С. 6-А.) (4) Расында Біз дүние аспанын шамдар (жұлдыздар) мен безедік. Оны шайтандарды атуға жасадық. Сондай-ақ оларға жалындаған азап әзірледік. (15-С. 16-18-А., 37-С. 6-10-А.) (5) Сондай Раббыларына қарсы келгендер үшін тозақ азабы бар. Нендей жаман орын. (6) Ішіне тасталған сәтте, оның қайнап, күжілдеген дауысын естиді. (7) Долданғандығынан жарылып кете жаздайды. Қашан оған бір топ (қылмысты) тасталса, оларға оның сақшылары: "Сендерге ескертуші келмеді ме?",- деп, сұрайды. (8)**


سُورَةُ المُلْكِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

تَبَٰرَكَ ٱلَّذِى بِيَدِهِ ٱلْمُلْكُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١﴾ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلْمَوْتَ وَٱلْحَيَوٰةَ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفُورُ ﴿٢﴾ ٱلَّذِى خَلَقَ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ طِبَاقًا مَّا تَرَىٰ فِى خَلْقِ ٱلرَّحْمَٰنِ مِن تَفَٰوُتٍ فَٱرْجِعِ ٱلْبَصَرَ هَلْ تَرَىٰ مِن فُطُورٍ ﴿٣﴾ ثُمَّ ٱرْجِعِ ٱلْبَصَرَ كَرَّتَيْنِ يَنقَلِبْ إِلَيْكَ ٱلْبَصَرُ خَاسِئًا وَهُوَ حَسِيرٌ ﴿٤﴾ وَلَقَدْ زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنْيَا بِمَصَٰبِيحَ وَجَعَلْنَٰهَا رُجُومًا لِّلشَّيَٰطِينِ وَأَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابَ ٱلسَّعِيرِ ﴿٥﴾ وَلِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِرَبِّهِمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٦﴾ إِذَآ أُلْقُوا۟ فِيهَا سَمِعُوا۟ لَهَا شَهِيقًا وَهِىَ تَفُورُ ﴿٧﴾ تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ ٱلْغَيْظِ كُلَّمَآ أُلْقِىَ فِيهَا فَوْجٌ سَأَلَهُمْ خَزَنَتُهَآ أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَذِيرٌ ﴿٨﴾ قَالُوا۟ بَلَىٰ قَدْ جَآءَنَا نَذِيرٌ فَكَذَّبْنَا وَقُلْنَا مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ مِن شَىْءٍ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ كَبِيرٍ ﴿٩﴾ وَقَالُوا۟ لَوْ كُنَّا نَسْمَعُ أَوْ نَعْقِلُ مَا كُنَّا فِىٓ أَصْحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ﴿١٠﴾ فَٱعْتَرَفُوا۟ بِذَنۢبِهِمْ فَسُحْقًا لِّأَصْحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ﴿١١﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِٱلْغَيْبِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿١٢﴾

٥٦٢

**Олар: "Расында бізге ескертуші келді. Сонда оларды жасынға айналдырдық та Алла сендерге еш нәрсе түсірмеген. Сендер зор адасудасыңдар деп едік" дейді. (9) "Егер біз тыңдаған немесе ақылға салған болсақ еді, бұл жалындаған тозақтықтардың ішінде болмас едік" дейді. (10) Сөйтіп, олар күнәларын мойындайды. Ендеше, жалындаған тозақтықтар оңбасын! (11) Дұрысында сондай Раббыларынан көрмей-ақ қорыққандар, олар үшін жарылқау әрі зор сыйлық бар. (12)**

وَأَسِرُّوا قَوْلَكُمْ أَوِ اجْهَرُوا بِهِ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿١٣﴾ أَلَا
يَعْلَمُ مَنْ خَلَقَ وَهُوَ اللَّطِيفُ الْخَبِيرُ ﴿١٤﴾ هُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ
الْأَرْضَ ذَلُولًا فَامْشُوا فِي مَنَاكِبِهَا وَكُلُوا مِنْ رِزْقِهِ وَإِلَيْهِ النُّشُورُ
﴿١٥﴾ ءَأَمِنْتُمْ مَنْ فِي السَّمَاءِ أَنْ يَخْسِفَ بِكُمُ الْأَرْضَ فَإِذَا هِيَ
تَمُورُ ﴿١٦﴾ أَمْ أَمِنْتُمْ مَنْ فِي السَّمَاءِ أَنْ يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا
فَسَتَعْلَمُونَ كَيْفَ نَذِيرِ ﴿١٧﴾ وَلَقَدْ كَذَّبَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَكَيْفَ
كَانَ نَكِيرِ ﴿١٨﴾ أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَى الطَّيْرِ فَوْقَهُمْ صَافَّاتٍ وَيَقْبِضْنَ مَا
يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا الرَّحْمَٰنُ إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ بَصِيرٌ ﴿١٩﴾ أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي
هُوَ جُنْدٌ لَكُمْ يَنْصُرُكُمْ مِنْ دُونِ الرَّحْمَٰنِ إِنِ الْكَافِرُونَ إِلَّا فِي غُرُورٍ
﴿٢٠﴾ أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي يَرْزُقُكُمْ إِنْ أَمْسَكَ رِزْقَهُ بَلْ لَجُّوا فِي عُتُوٍّ
وَنُفُورٍ ﴿٢١﴾ أَفَمَنْ يَمْشِي مُكِبًّا عَلَىٰ وَجْهِهِ أَهْدَىٰ أَمَّنْ يَمْشِي سَوِيًّا
عَلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ﴿٢٢﴾ قُلْ هُوَ الَّذِي أَنْشَأَكُمْ وَجَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ
وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ قَلِيلًا مَا تَشْكُرُونَ ﴿٢٣﴾ قُلْ هُوَ الَّذِي ذَرَأَكُمْ
فِي الْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٤﴾ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِنْ كُنْتُمْ
صَادِقِينَ ﴿٢٥﴾ قُلْ إِنَّمَا الْعِلْمُ عِنْدَ اللَّهِ وَإِنَّمَا أَنَا نَذِيرٌ مُبِينٌ ﴿٢٦﴾



Сөздеріңді жасырсаңдар немесе әшкерелесеңдер де шәксіз Алла, көңілдегіні толық біледі. (13) Жаратқан білмей ме? Ол тым жұмсақ, әр нәрсені толық білуші. (14) Ол сондай Алла, сендер үшін жерді көнпіс қылып жаратты. Ендеше оның айналасында жүріңдер. Сондай-ақ Оның ризығынан жеңдер. Және барар жерлерің Сол жақ. (15) Жер теңселген сәтте аспандағының сендерді жерге жұттыруынан бейбітсіңдер ме? (16) Немесе көктегінің сендерге тас жаудыруынан қауіпсізсіңдер ме? Ескертуімнің қалай екенін таяуда білесіңдер (17) Расында олардан бұрынғылар да жасынға айналдырған еді. Маған қарсы келу қалай екен? (18) Үстеріндегі қанаттарын жайып, қомдап ұшқан құсты көрмей ме? Оларды Алла ғана тоқтатады. Сөзсіз Ол, әр нәрсені толық көруші. (19) Сендердің Алладан өзге көмек беретін жасақтарың кім? Кәпірлер аллдануда ғана. (20) Алла ризығын тоқтатса, сендерді көректендіретін кім? Әрине олар тоң мойындықта, жиреніп қасарысуда. (21) Етпеттеп жүрген біреу турарақ ба? Даңғыл жолда тік жүрген біреу турарақ па? (22) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Ол сондай Алла, сендер үшін есту, көру және сезу жаратқан. Сонда да аз шүкір етесіңдер" де. (23) Оларға: "Ол сондай Алла, сендерді жер жүзіне таратқан және Сол жаққа жиналасыңдар" де. (24) Олар: "Егер айтқандарың рас болса, осы уәде қашан?",- дейді. (25) (Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Шын мәнінде оның мәліметі Аллаға тән. Мен ашық ескертуші ғанамын" де. (26)

Олар оны жақыннан көрген сәтте, қарсы болғандардың жүздері бүзылып кетеді. Оларға: "Міне осы сендердің тілегендерің" делінеді. (27) (Мүхаммед Ғ.С.) оларға: "Көрдіңдер ме? Егер Алла, мені әрі менімен бірге болғандарды жоқ етсе, немесе мәрхамет етсе, сонда кәпірлерді кім күйзелтуші азаптан құтқарады?",– де. (28) Оларға: "Ол Алла, аса қамқор. Оған иман келтірдік әрі Оған тәуекел қылдық. Кімнің ашық адасуда екенін таяуда білесіңдер" де (29) Оларға: "Көрдіңдер ме? Егер суларың қүрып кетсе, сендерге, бір аққан суды кім келтіреді?",– де. (30)

## 68–ҚАЛАМ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Елу екі аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Нүн: (Үғымын Алла біледі.) Қалам әрі оның жазған нәрселеріне серт. (1) (Мүхаммед Ғ.С.) Сен Раббыңның мәрхаметінде жынды емессің. (2) Сөзсіз сен үшін таусылмайтын бір сыйлық бар. (3) Шын мәнінде сен әлбетте үлы мінезге иесің. (4) Енді таяуда сен де көресің, олар да көреді. (5) Жындылық қайсыларында екен? (6) Күдіксіз Раббың кімнің жолынан адасқанын жақсы біледі. Және тура жолдағыны да біледі. (7) Ендеше, өтірікшілерге бой үсынба.


الجزء التاسع والعشرون — سورة القلم

فَلَمَّا رَأَوْهُ زُلْفَةً سِيٓـَٔتْ وُجُوهُ الَّذِينَ كَفَرُوا وَقِيلَ هَٰذَا الَّذِي كُنتُم بِهِۦ تَدَّعُونَ ﴿٢٧﴾ قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَهْلَكَنِيَ اللَّهُ وَمَن مَّعِيَ أَوْ رَحِمَنَا فَمَن يُجِيرُ الْكَٰفِرِينَ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٨﴾ قُلْ هُوَ الرَّحْمَٰنُ ءَامَنَّا بِهِۦ وَعَلَيْهِ تَوَكَّلْنَا فَسَتَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ فِي ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٩﴾ قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَصْبَحَ مَآؤُكُمْ غَوْرًا فَمَن يَأْتِيكُم بِمَآءٍ مَّعِينٍ ﴿٣٠﴾

سُورَةُ القَلَمِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

نٓ وَالْقَلَمِ وَمَا يَسْطُرُونَ ﴿١﴾ مَآ أَنتَ بِنِعْمَةِ رَبِّكَ بِمَجْنُونٍ ﴿٢﴾ وَإِنَّ لَكَ لَأَجْرًا غَيْرَ مَمْنُونٍ ﴿٣﴾ وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٍ ﴿٤﴾ فَسَتُبْصِرُ وَيُبْصِرُونَ ﴿٥﴾ بِأَييِّكُمُ الْمَفْتُونُ ﴿٦﴾ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ﴿٧﴾ فَلَا تُطِعِ الْمُكَذِّبِينَ ﴿٨﴾ وَدُّوا لَوْ تُدْهِنُ فَيُدْهِنُونَ ﴿٩﴾ وَلَا تُطِعْ كُلَّ حَلَّافٍ مَّهِينٍ ﴿١٠﴾ هَمَّازٍ مَّشَّآءٍۭ بِنَمِيمٍ ﴿١١﴾ مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ﴿١٢﴾ عُتُلٍّۭ بَعْدَ ذَٰلِكَ زَنِيمٍ ﴿١٣﴾ أَن كَانَ ذَا مَالٍ وَبَنِينَ ﴿١٤﴾ إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٥﴾

٥٦٤

(8) Егер сен босасаң сонда олардың да босағылары келеді. (Оларды бүттардан тыймасаң сонда оларда жүмсайды. Б.М.) (9) (Мүхаммед Ғ.С.) әрбір көп ант ішкен ынжықтарға бой үсынба; (10) Өте айыптағыш, өсек тасығышқа да, (11) Жақсылыққа тыйым салушы, шектен шығушы күнәкарға да, (12) Сотқар, сондай–ақ тексізге де, (Мүғаияра үлы Уәлид.) (13) Бүлар малды, балалы болса да. (14) Оған аяттарымыз оқылған сәтте: "Бүрынғылардың ертегісі" деді. (15)

سَنَسِمُهُۥ عَلَى ٱلْخُرْطُومِ ﴿١٦﴾ إِنَّا بَلَوْنَٰهُمْ كَمَا بَلَوْنَآ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ إِذْ أَقْسَمُوا۟
لَيَصْرِمُنَّهَا مُصْبِحِينَ ﴿١٧﴾ وَلَا يَسْتَثْنُونَ ﴿١٨﴾ فَطَافَ عَلَيْهَا طَآئِفٌ مِّن رَّبِّكَ
وَهُمْ نَآئِمُونَ ﴿١٩﴾ فَأَصْبَحَتْ كَٱلصَّرِيمِ ﴿٢٠﴾ فَتَنَادَوْا۟ مُصْبِحِينَ ﴿٢١﴾ أَنِ
ٱغْدُوا۟ عَلَىٰ حَرْثِكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰرِمِينَ ﴿٢٢﴾ فَٱنطَلَقُوا۟ وَهُمْ يَتَخَٰفَتُونَ ﴿٢٣﴾
أَن لَّا يَدْخُلَنَّهَا ٱلْيَوْمَ عَلَيْكُم مِّسْكِينٌ ﴿٢٤﴾ وَغَدَوْا۟ عَلَىٰ حَرْدٍ قَٰدِرِينَ ﴿٢٥﴾ فَلَمَّا
رَأَوْهَا قَالُوٓا۟ إِنَّا لَضَآلُّونَ ﴿٢٦﴾ بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ﴿٢٧﴾ قَالَ أَوْسَطُهُمْ أَلَمْ أَقُل
لَّكُمْ لَوْلَا تُسَبِّحُونَ ﴿٢٨﴾ قَالُوا۟ سُبْحَٰنَ رَبِّنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٢٩﴾ فَأَقْبَلَ
بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَلَٰوَمُونَ ﴿٣٠﴾ قَالُوا۟ يَٰوَيْلَنَآ إِنَّا كُنَّا طَٰغِينَ ﴿٣١﴾ عَسَىٰ
رَبُّنَآ أَن يُبْدِلَنَا خَيْرًا مِّنْهَآ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا رَٰغِبُونَ ﴿٣٢﴾ كَذَٰلِكَ ٱلْعَذَابُ ۖ وَلَعَذَابُ
ٱلْءَاخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ﴿٣٣﴾ إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ
﴿٣٤﴾ أَفَنَجْعَلُ ٱلْمُسْلِمِينَ كَٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٣٥﴾ مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿٣٦﴾ أَمْ
لَكُمْ كِتَٰبٌ فِيهِ تَدْرُسُونَ ﴿٣٧﴾ إِنَّ لَكُمْ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ﴿٣٨﴾ أَمْ لَكُمْ أَيْمَٰنٌ
عَلَيْنَا بَٰلِغَةٌ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ۙ إِنَّ لَكُمْ لَمَا تَحْكُمُونَ ﴿٣٩﴾ سَلْهُمْ أَيُّهُم
بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ ﴿٤٠﴾ أَمْ لَهُمْ شُرَكَآءُ فَلْيَأْتُوا۟ بِشُرَكَآئِهِمْ إِن كَانُوا۟ صَٰدِقِينَ ﴿٤١﴾
يَوْمَ يُكْشَفُ عَن سَاقٍ وَيُدْعَوْنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٤٢﴾



Жуырда оның мүрнына дақ саламыз. (Түмсығын тасқа тигіземіз.) (Бір жомарт адамның бақшасына мүрагер болған балалары, іштарлық еткендіктен апатқа үшырайды. Б.М.Р.Х.Т.) (16) Бүларға бақша иелеріне пеле бергендей пеле бердік. Сол уақта олар, таң сәріден оның жемісін жинап алуға ант ішті. (17) Алла қаласа демеді. (18) Олар үйықтап жатқанда бақшаға бір апат айналды. (19) Бақша қара түнектей болды. (20) Сонда олар, таң сәріден дабыстады : (21) "Егер жеміс алатын болсаңдар, бақшаларыңа жүріңдер" деп. (22) Сонда олар сыбырласып, кетіп бара жатты: (23) "Бүгін бақшада сендерге ешбір міскін кірмесін" деп. (24) Олар, күші жете түра таң сәріден оңаша кетті. (25) Сонда олар, бақшаны көрген сәтте: "Анық адасқан екенміз;",- десті. (26) "Жоқ, біз құр қалған екенміз" (десті.) (27) Олардың орта көз қарастағысы: "Сендерге Алланы неге дәріптемейсіңдер демедім бе?",- деді. (28) Олар: "Раббымыз! Сені дәріптейміз. Расында залымдардан борған екеміз" десті. (29) Сонда олар, бір-біріне қарсы кінәласты: (30) "Нендей өкініш бізге, анық шектен шығушылардан болдық" десті. (31) "Мүмкін Раббымыз оның орнына жақсырағын берер. Расында Раббымызға ынтықпыз." (32) Міне бейнет осындай. Әрине ахирет азабы тағы зор, егер олар білген болса. (33) Күдіксіз тақуалар үшін; Раббыларының қасында Нағым жаннаттары бар. (34) Бой үсынушыларды, күнәкарлардай етеміз бе? (35) Сендерге не болды, қалай үкім бересіңдер? (36) Немесе оқитын бір кітаптарың бар ма? (37) Расында онда сендердің үнатқандарың бар ма? (38) Немесе сендер үшін Бізге қарсы қияметке дейін жалғасатын, шәксіз өз пайдаларыңа үкім берілетін бір ант бар ма? (39) (Мүхаммед Ғ.С.) олардан сүра: "Расында осыған олардың қайсылары жауапкер екен? (40) Не олардың ортақтары бар ма? Егер сөздері шын болса, ортақтарын әкелсін. (41) Қиямет күні, балтыр (шындық) ашылады. Олар сәждеге шақырылады, сәжде қыла алмайды. (42)




Олардың көздері сүлкиіп, өздерін қорлық бауараған. Расында олар аман–сауында (дүниеде) сәждеге шақырылған болатын. (43) (Мұхаммед Ғ.С.) енді осы сөзді (Құранды) жасынға шығарғандарды Маған таста; оларды білмеген жақтан баяулап кеміте береміз. (44) Оларға мұрсат беремін. Шынында шараларым күшті. (45) (Мұхаммед Ғ.С.) немесе сен олардан жалақы сұрап, олар, ауыр зиянға ұшырады ма? (46) Не жасырын ғылым олардың жанында да олар соны жаза ма? (47) (Мұхаммед Ғ.С.) ендеше Раббыңның үкімі бойынша сабыр ет. Балық иесі (Юныс Ғ.С.) құсама. Сол уақытта ол, қайғыға булығып, жалбарынған болатын. (37–С. 139–147–А) (48) Егер оған Раббынан бір нығмет болмаса еді, сонда ол, қорланған түрде қырға тасталар еді. (49) Өйткені, Раббы оны таңдап жақсылардан етті. (50) Расында қарсы келгендер, Құранды тыңдаған сәтте, олар көздерімен ішіп–жеп, сені жығa жаздайды. Және: "Ол анық жынды" дейді. (51) Негізінде бұл Құран әлемдерге насиқаттан басқа нәрсе емес. (52)

## 69–ХАҚҚА СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Елу екі аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Болуы анық қиямет. (1) Ол, болуы анық не нәрсе? (2) Ол болуы анық уақиғаны қайдан білесің? (3) Сәмүд, Ғад елдері, ол үрейлі қияметті жасынға айналдырды. (4) Бірақ Сәмүд елі шектен шығуларының салдарынан типыл қылынды. (5) Я, Ғад елі де куілдеген қатты боранмен жоқ етілді. (6) Алла, оларға ол боранды жеті түн, сегіз күн жалғасты түрде естірді. Сонда ол елді құрманың қуыс доңбегінше құлағанын көрер едің. (7) Ал енді олардан бір қалған нәрсе көресің бе? (8)




Перғауын және одан бұрынғылар, сондай-ақ ойран болған кент тұрғындары қателескен. (9) Сонда олар Раббыларының елшілеріне қарсы келген. Сондықтан Алла, оларды қатты түрде қолға алған. (10) Расында су тасыған кезде, сендерді кемеге отырғыздық. (11) Оны, сендерге бір өнеге және естір құлақтарға естіп, сақтау үшін ғибрат қылдық. (12) Сонда бір рет Сүр үрілген сәтте, (13) Жер мен таулар көтеріліп, соғылып күйреген сәтте, (14) Міне сол күні, қиямет уақиғасы болады. (15) Сол күні, көк жарылып, босайды. (16) Періште көктің атырапында болады. Сондай-ақ Раббыңның ғаршысын сегіз періште үстеріне көтереді. (17) Сол күні ұсынылысыңдар. Еш нәрселерің жасырылмайды. (18) Сонда енді кімнің кітабы оңынан берілсе; "Алыңдар, кітабымды оқыңдар!",- дейді. (19) "Расында мен осы есепке кездесетінімді ойлап ем." (20) Сонда ол, қуанышты тіршілікте, (21) Көтеріңкі жаннатта болады; (22) Жемістері салбырап тұрады. (23) (Оларға): "Өткен күнде істеген ғамалдарыңның арқасында ішіңдер, жеңдер сіңімді болсын" (делінеді.) (24) Ал енді кімнің кітабы солынан берілсе: "Әттеген-ай! Кітабым берілмесе еді" дейді. (25) "Есебімнің не екенін білмесем екен!" (26) "Әттең! Іс бітіп кеткен болса еді. (Қайта тірілмеген болсам еді.)" (27) "Малым, маған еш пайда бермеді." (28) "Күш-қуатым жойылып кетті" (дейді.) (29) "Оны ұстаңдар да байлаңдар." (30) "Сосын оны тозаққа салыңдар." (31) "Одан кейін оны жетпіс құлаш шынжырмен матаңдар" (делінеді.) (32) "Өйткені ол, ұлы Аллаға иман келтірмеген;" (33) "Әрі олар міскіндерді тамақтандыруға қызықтырмаған еді." (34)

Сондықтан бүгін мұнда оның бір жанашыры жоқ. (35) Сондай-ақ іріңнен басқа ешбір тамақтары жоқ. (36) Оны күнәкарлар ғана жейді. (37) Сонда көрген нәрселеріңе серт; (38) Және көрмеген нәрселеріңе де серт. (39) Күдіксіз бұл Құран ардақты бір Елшінің сөзі. (Елші ойдан шығармайды, міндетін орындайды. Б.Ж.М.) (40) Ол, бір ақынның сөзі емес. Сендер аз сенесіңдер. (41) Сондай-ақ ол, бақсының да сөзі емес. Аз түсінесіңдер. (42) Ол, әлемдердің Раббынан түсірілген. (43) Егер елші, кей сөзді өзі айтып Бізге таңса; (44) Әрине оның оң жағынан қолға алар едік; (45) Сосын оның күре тамырын кесер едік. (Өлтірер едік.) (46) Сонда сендерден ешбіреу одан тоса алмайды. (47) Расында ол Құран, тақуалар үшін бір насихат.. (48) Сөзсіз сендерден өтірік деушілердің барлығын анық білеміз. (49) Өйткені, ол Құран, әрине қарсы келушілер үшін бір қасірет. (50) Шүбәсыз ол Құран, анық шындық. (51) (Мұхаммед Ғ.С.) ендеше ұлы Раббыңды атымен дәріпте. (52)

## 70-МАҒАРЫЖ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Қырық төрт аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.


الجزء التاسع والعشرون — سورة الحاقة

فَلَيْسَ لَهُ ٱلْيَوْمَ هَٰهُنَا حَمِيمٌ ٣٥ وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِينٍ ٣٦ لَّا يَأْكُلُهُۥٓ
إِلَّا ٱلْخَٰطِـُٔونَ ٣٧ فَلَآ أُقْسِمُ بِمَا تُبْصِرُونَ ٣٨ وَمَا لَا تُبْصِرُونَ ٣٩
إِنَّهُۥ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ٤٠ وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَاعِرٍ قَلِيلًا مَّا تُؤْمِنُونَ ٤١
وَلَا بِقَوْلِ كَاهِنٍ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ٤٢ تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٤٣ وَلَوْ
تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ ٱلْأَقَاوِيلِ ٤٤ لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِٱلْيَمِينِ ٤٥ ثُمَّ لَقَطَعْنَا
مِنْهُ ٱلْوَتِينَ ٤٦ فَمَا مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَٰجِزِينَ ٤٧ وَإِنَّهُۥ لَتَذْكِرَةٌ
لِّلْمُتَّقِينَ ٤٨ وَإِنَّا لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنكُم مُّكَذِّبِينَ ٤٩ وَإِنَّهُۥ لَحَسْرَةٌ عَلَى
ٱلْكَٰفِرِينَ ٥٠ وَإِنَّهُۥ لَحَقُّ ٱلْيَقِينِ ٥١ فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ٥٢

سُورَةُ ٱلْمَعَارِجِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سَأَلَ سَآئِلٌۢ بِعَذَابٍ وَاقِعٍ ١ لِّلْكَٰفِرِينَ لَيْسَ لَهُۥ دَافِعٌ ٢ مِّنَ
ٱللَّهِ ذِى ٱلْمَعَارِجِ ٣ تَعْرُجُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ إِلَيْهِ فِى
يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهُۥ خَمْسِينَ أَلْفَ سَنَةٍ ٤ فَٱصْبِرْ صَبْرًا جَمِيلًا ٥
إِنَّهُمْ يَرَوْنَهُۥ بَعِيدًا ٦ وَنَرَىٰهُ قَرِيبًا ٧ يَوْمَ تَكُونُ ٱلسَّمَآءُ كَٱلْمُهْلِ
٨ وَتَكُونُ ٱلْجِبَالُ كَٱلْعِهْنِ ٩ وَلَا يَسْـَٔلُ حَمِيمٌ حَمِيمًا ١٠

٥٦٨

Бір сұраушы, болатын бір азапты сұрады. (8-С. 32-А.) (1) Кәпірлер үшін; оны кетіруші жоқ. (2) Ол азап биік дәреже иесі Алладан. (3) Ол жоғарғы орынға періштелер және Жебрейіл (Ғ.С.) мөлшері елу мың жылдық бір күнде шығады. (4) (Мұхаммед Ғ.С.) енді көркем сабырмен сабыр ет. (5) Олар қияметті ұзақ көреді. (6) Біз жақын көреміз. (7) Ол күні, аспан еріген кен сияқты болады. (8) Таулар, түтілген жүндей болады. (9) Дос, достың халін сұрамайды. (10)

يُبَصَّرُونَهُمْ يَوَدُّ الْمُجْرِمُ لَوْ يَفْتَدِي مِنْ عَذَابِ يَوْمِئِذٍ بِبَنِيهِ ﴿١١﴾
وَصَاحِبَتِهِ وَأَخِيهِ ﴿١٢﴾ وَفَصِيلَتِهِ الَّتِي تُؤْوِيهِ ﴿١٣﴾ وَمَن فِي الْأَرْضِ
جَمِيعًا ثُمَّ يُنجِيهِ ﴿١٤﴾ كَلَّا إِنَّهَا لَظَىٰ ﴿١٥﴾ نَزَّاعَةً لِّلشَّوَىٰ ﴿١٦﴾ تَدْعُوا
مَنْ أَدْبَرَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٧﴾ وَجَمَعَ فَأَوْعَىٰ ﴿١٨﴾ ۞ إِنَّ الْإِنسَانَ خُلِقَ هَلُوعًا
﴿١٩﴾ إِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ جَزُوعًا ﴿٢٠﴾ وَإِذَا مَسَّهُ الْخَيْرُ مَنُوعًا ﴿٢١﴾ إِلَّا
الْمُصَلِّينَ ﴿٢٢﴾ الَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ دَائِمُونَ ﴿٢٣﴾ وَالَّذِينَ فِي
أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ مَّعْلُومٌ ﴿٢٤﴾ لِّلسَّائِلِ وَالْمَحْرُومِ ﴿٢٥﴾ وَالَّذِينَ يُصَدِّقُونَ
بِيَوْمِ الدِّينِ ﴿٢٦﴾ وَالَّذِينَ هُم مِّنْ عَذَابِ رَبِّهِم مُّشْفِقُونَ ﴿٢٧﴾ إِنَّ عَذَابَ
رَبِّهِمْ غَيْرُ مَأْمُونٍ ﴿٢٨﴾ وَالَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَافِظُونَ ﴿٢٩﴾ إِلَّا عَلَىٰ
أَزْوَاجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ﴿٣٠﴾ فَمَنِ ابْتَغَىٰ وَرَاءَ
ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْعَادُونَ ﴿٣١﴾ وَالَّذِينَ هُمْ لِأَمَانَاتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَاعُونَ
﴿٣٢﴾ وَالَّذِينَ هُم بِشَهَادَاتِهِمْ قَائِمُونَ ﴿٣٣﴾ وَالَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ
﴿٣٤﴾ أُولَٰئِكَ فِي جَنَّاتٍ مُّكْرَمُونَ ﴿٣٥﴾ فَمَالِ الَّذِينَ كَفَرُوا قِبَلَكَ مُهْطِعِينَ
﴿٣٦﴾ عَنِ الْيَمِينِ وَعَنِ الشِّمَالِ عِزِينَ ﴿٣٧﴾ أَيَطْمَعُ كُلُّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ
أَن يُدْخَلَ جَنَّةَ نَعِيمٍ ﴿٣٨﴾ كَلَّا إِنَّا خَلَقْنَاهُم مِّمَّا يَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

ثلاثة أرباع الحزب ٥٧



Олар бір-біріне көрсетіледі. Қылмысты, сол күні, ұлдарын ол күннің азабынан (қорқып) төлеуге бергісі келеді; (11) Әйелін де туысын да; (12) Сондай-ақ өзін мәпелеген елін де. (13) Тіпті біртұтас жер жүзіндегі адамдарды беріп, сонан соң өзін құтқарғысы келеді. (14) Әсте олай болмайды! Шын мәнінде ол тозақ, жалындаған от: (15) Теріні сояды; (16) Ол теріс айналып, бет бұрғанды шақырады. (17) Дәулет жинап сақтаған (сараң) ды шақырады. (18) Шын мәнінде адам баласы сабырсыз жаратылған. (19) Басына бір бейнет жетсе, тым төзімсіз. (20) Қашан қолына дәулет түссе, өте сараң. (21) Бірақ намаз оқушылар басқа. (22) Олар сондай намаздарын ұдайы орындайды. (23) Сондай олардың малдарында белгілі хақ бар: (24) Сұрағанға да сұрамағанға да. (51-С. 19-А.) (25) Тағы сондай қиямет күнін растағандар. (26) Сондай-ақ олар, Раббыларының азабынан қорқушылар.(27) Шын мәнінде Раббының азабы аман қалатын нәрсе емес. (28) Сондай ұятты жерлерін сақтағандар. (29) Бірақ өз әйелдері немесе қолдарындағы күңдері басқа. Расында оларға сөгіс жоқ. (30) Ал сонда кім бұлардан басқаны іздесе, міне сонда олар шектен шығушылар. (31) Тағы олар сондай аманаттарын, уәделерін сақтаушылар. (32) Және олар, куәліктерінде бекем тұрушылар. (33) Әрі сондай олар намаздарына ұқыптылық істегендер. (34) Міне солар бейіштерде құрметке бөленетіндер (35) (Мұхаммед Ғ.С.) ал енді сен жаққа мойындарын созып, жүгірген кәпірлерге не болды? (36) Оңнан, солдан топ-топ болып; (37) Олардың әрбірі нығметті ұжмаққа кіруді үміт ете ме? (38) Әсте олай емес! Расында Біз оларды өздері білген нәрседен (бір тамшы нәжіс судан) жараттық. (39)

فَلَآ أُقْسِمُ بِرَبِّ ٱلْمَشَٰرِقِ وَٱلْمَغَٰرِبِ إِنَّا لَقَٰدِرُونَ ﴿٤٠﴾ عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ خَيْرًا مِّنْهُمْ
وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ﴿٤١﴾ فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا۟ وَيَلْعَبُوا۟ حَتَّىٰ يُلَٰقُوا۟ يَوْمَهُمُ ٱلَّذِى
يُوعَدُونَ ﴿٤٢﴾ يَوْمَ يَخْرُجُونَ مِنَ ٱلْأَجْدَاثِ سِرَاعًا كَأَنَّهُمْ إِلَىٰ نُصُبٍ يُوفِضُونَ
﴿٤٣﴾ خَٰشِعَةً أَبْصَٰرُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ذَٰلِكَ ٱلْيَوْمُ ٱلَّذِى كَانُوا۟ يُوعَدُونَ ﴿٤٤﴾

سُورَةُ نُوحٍ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِنَّآ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦٓ أَنْ أَنذِرْ قَوْمَكَ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَهُمْ
عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١﴾ قَالَ يَٰقَوْمِ إِنِّى لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢﴾ أَنِ ٱعْبُدُوا۟
ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ﴿٣﴾ يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرْكُمْ
إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى إِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ إِذَا جَآءَ لَا يُؤَخَّرُ لَوْ كُنتُمْ تَعْلَمُونَ
﴿٤﴾ قَالَ رَبِّ إِنِّى دَعَوْتُ قَوْمِى لَيْلًا وَنَهَارًا ﴿٥﴾ فَلَمْ يَزِدْهُمْ دُعَآءِىٓ إِلَّا
فِرَارًا ﴿٦﴾ وَإِنِّى كُلَّمَا دَعَوْتُهُمْ لِتَغْفِرَ لَهُمْ جَعَلُوٓا۟ أَصَٰبِعَهُمْ
فِىٓ ءَاذَانِهِمْ وَٱسْتَغْشَوْا۟ ثِيَابَهُمْ وَأَصَرُّوا۟ وَٱسْتَكْبَرُوا۟ ٱسْتِكْبَارًا
﴿٧﴾ ثُمَّ إِنِّى دَعَوْتُهُمْ جِهَارًا ﴿٨﴾ ثُمَّ إِنِّىٓ أَعْلَنتُ لَهُمْ وَأَسْرَرْتُ
لَهُمْ إِسْرَارًا ﴿٩﴾ فَقُلْتُ ٱسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّكُمْ إِنَّهُۥ كَانَ غَفَّارًا ﴿١٠﴾



Енді шығыстардың батыстардың Раббына серт! Шын мәнінде әр нәрсеге күшіміз жетеді. (40) Олардың орнына олардан жақсыны ауыстыра аламыз. Сондай-ақ ешкім Бізден оза алмайды. (41) (Мұхаммед Ғ.С.) ендеше оларды қойып қой; оларға уәде етілген күнге дейін сүңгіп ойнай түрсын. (42) Сол күнде олар қабырларынан тез шығып, тігулі көмбеге жүгіргендей жүгіреді. (43) Олардың көздері төмен қарап, өздерін қорлық басады. Міне осы, оларға уәде етілген күн. (44)

## 71-НҮХ СҮРЕСІ

Меккеде түскен Жиырма сегіз аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Расында Нүх (Ғ.С.) ты, еліне: "Қауымыңды күйзелтуші азап келуден бұрын қорқыт" деп, жібердік. (1) (Нүх Ғ.С.): "Шын мәнінде мен сендерге ашық ескертушімін" деді. (2) "Аллаға құлшылық қылыңдар, Одан қорқыңдар, маған бағыныңдар;" (3) "Күнәларыңды жарылқайды және өздеріңді белгілі бір мерзімге дейін кешіктіреді. (Өмір сүрдіреді.) Егер білген болсаңдар, шын мәнінде Алланың өлшеулі мезгілі жетсе кешіктірілмейді." (4) (Нүх Ғ.С.): "Раббым! Расында мен елімді күндіз-түні шақырдым." (5) "Бірақ шақыруым, олардың қашуын ғана арттырды." (6) "Расында мен оларды Сенің бағыштауың үшін шақырған сайын, олар саусақтарын құлақтарына тығып, киімдерін бүркенген бойда, қасарысып, паңданған сайын паңданды." (7) "Сосын рас мен оларды қатты дабыстап шақырдым." (8) "Одан кейін мен оларға ашықша да тіпті өздеріне көмес түрде жасырын да айттым." (9) (Сондай-ақ оларға): "Раббыларыңнан жарылқау тілеңдер. Өйткені Ол, өте жарылқаушы." дедім. (10)

يُرْسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيْكُم مِّدْرَارًا ﴿١١﴾ وَيُمْدِدْكُم بِأَمْوَٰلٍ وَبَنِينَ وَيَجْعَل
لَّكُمْ جَنَّٰتٍ وَيَجْعَل لَّكُمْ أَنْهَٰرًا ﴿١٢﴾ مَّا لَكُمْ لَا تَرْجُونَ لِلَّهِ وَقَارًا ﴿١٣﴾
وَقَدْ خَلَقَكُمْ أَطْوَارًا ﴿١٤﴾ أَلَمْ تَرَوْا۟ كَيْفَ خَلَقَ ٱللَّهُ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ
طِبَاقًا ﴿١٥﴾ وَجَعَلَ ٱلْقَمَرَ فِيهِنَّ نُورًا وَجَعَلَ ٱلشَّمْسَ سِرَاجًا ﴿١٦﴾
وَٱللَّهُ أَنۢبَتَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ نَبَاتًا ﴿١٧﴾ ثُمَّ يُعِيدُكُمْ فِيهَا وَيُخْرِجُكُمْ
إِخْرَاجًا ﴿١٨﴾ وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ بِسَاطًا ﴿١٩﴾ لِّتَسْلُكُوا۟ مِنْهَا
سُبُلًا فِجَاجًا ﴿٢٠﴾ قَالَ نُوحٌ رَّبِّ إِنَّهُمْ عَصَوْنِى وَٱتَّبَعُوا۟ مَن لَّمْ يَزِدْهُ
مَالُهُۥ وَوَلَدُهُۥٓ إِلَّا خَسَارًا ﴿٢١﴾ وَمَكَرُوا۟ مَكْرًا كُبَّارًا ﴿٢٢﴾ وَقَالُوا۟
لَا تَذَرُنَّ ءَالِهَتَكُمْ وَلَا تَذَرُنَّ وَدًّا وَلَا سُوَاعًا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ
وَنَسْرًا ﴿٢٣﴾ وَقَدْ أَضَلُّوا۟ كَثِيرًا ۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا ضَلَٰلًا ﴿٢٤﴾
مِّمَّا خَطِيٓـَٰٔتِهِمْ أُغْرِقُوا۟ فَأُدْخِلُوا۟ نَارًا فَلَمْ يَجِدُوا۟ لَهُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ أَنصَارًا ﴿٢٥﴾ وَقَالَ نُوحٌ رَّبِّ لَا تَذَرْ عَلَى ٱلْأَرْضِ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ
دَيَّارًا ﴿٢٦﴾ إِنَّكَ إِن تَذَرْهُمْ يُضِلُّوا۟ عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوٓا۟ إِلَّا فَاجِرًا
كَفَّارًا ﴿٢٧﴾ رَّبِّ ٱغْفِرْ لِى وَلِوَٰلِدَىَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيْتِىَ
مُؤْمِنًا وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا تَبَارًۢا ﴿٢٨﴾



"Ол, сендерге аспаннан мол-мол жаңбыр жібереді." (11) "Әрі өздеріңді малдар, балалармен қамдайды. Және сендер үшін бақшалар жасап, өзендер ағызады." (12) "Алланың ұлықтығын ойламайтын сендерге не болды?" (13) "Расында Ол, сендерді түрлі жағдайларда жаратты." (14) "Алланың жеті аспанды қабат-қабат жаратқанын көрмедіңдер ме?" (15) "Олардың ішінде айды нұр қылып, күнді шам қылды." (16) "Алла, сендерді жерден өсіріп өндірді." (17) "Сосын сендерді, ол жерге қайтарады сонан кейін қайта шығарады." (18) "Алла сендерге жерді төсеніш қылды." (19) "Оның кең жолдарында жүрулерің үшін." (20) Нұх (Ғ.С.): "Раббым! Расында олар маған қарсы келді. Сондай-ақ олар, малдары, балалары өздеріне зияннан басқаны арттырмаған біреулерге ілесті." (21) "Олар зор айлакерліктер істеді." (22) Және олар: "Тәңірлеріңді тастамаңдар; Уад, Суағ, Яғұс, Яғұқ және Насырды әсте тастамаңдар" деседі. (Бұлар, бұттарының аттары.) (23) "Расында олар көпшілікті адастырды. Раббым! Сен де залымдардың адасуларын ғана арттыр." (24) Қылмыстарының салдарынан суға батырылды да отқа салынды. Енді олар, өздеріне Алладан өзге көмекші таба алмады. (25) Нұх (Ғ.С.): "Раббым! Жер жүзінде кәпірлерден ешбіреу тұрғын қалдырма" деді. (26) "Егер оларды қалдырсаң, құлдарыңды жолдан адастырады да бұзақы кәпір балаларды ғана тудырады; (27) "Раббым! Мені, әке-шешемді, мүмін болып үйіме кірген кісіні және мүмін ерлер мен мүмін әйелдерді жарылқа! Сондай-ақ залымдардың жоқ болуларын ғана арттыр" деді. (28)

## 72-ЖЫН СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жиырма сегіз аят.

(Мұхаммед Ғ.С. Меккемен Тайіптің арасындағы "Нахла" деген жерде сахабалармен бірге таң намазын өтегенде; жындар тыңдаған. Ж.М.Р.)

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

(Мұхаммед Ғ.С.) оларға: "Жындардан бір тобының Құран тыңдағаны маған уахи етілді" де. Сонда жындар: "Шынында бір ғажайып Құран тыңдадық" деді. (1) "Құран, бізді тура жолға салады. Енді соған иман келтірдік. Раббымызға ешбіреуді ортақ қоспаймыз." (2) "Расында Раббымыздың ұлықтығы өте жоғары, Ол, қатын, бала иемденбейді." (3) "Өйткені біздің ахымақтар, Аллаға шатақ сөйлеп жүр екен." (4) "Расында адамдар мен жынды, Аллаға байланысты әсте өтірік айтпайды деп ойлаған едік." (5) "Шынында адамдардан кейбір ерлер; жындардың кейбір ерлеріне сиынатын еді де сонда олар, жындардың менменсуін арттыратын еді. (Құлазыған иен даланың қорғаушысы жын деп сиынатындар болған. Б.Ж.М.) (6) "Олар да сендердің Алла ешкімді қайта тірілтпейді деп ойлағандарың тәрізді ойлаған еді." (7) "Әрине көкке қарманғанымызда, оны қатал күзетші және атылған жалындарға толтырылған түрде таптық." (8) "Әлбетте тыңдау үшін; аспанның кей орындарында отыратын едік. Енді біреу тыңдамақшы болса, оны көздеген жұлдызды көреді" (15-С. 17-18-А.) (9) "Әрине білмейміз; жер жүзіндегілерге жамандық ойланылуда ма? Немесе оларға, Раббылары жақсылық қалауда ма?" (10) "Расында жақсыларымыз да одан төмендеріміз де бар; түрлі жолдарда едік." (11) "Шынында жер жүзінде Алланы еш жеңе алмайтындығымызды, қашып құтыла алмайтындығымызды аңғардық." (12) "Расында осы тура жолды естіп, Оған сендік. Кім Раббына иман келтірсе, сонда ол, кемшіліктен де зияннан да қорықпайды." (13)


سورة الجن

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

قُلْ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ اسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ الْجِنِّ فَقَالُوا إِنَّا سَمِعْنَا قُرْآنًا عَجَبًا ١ يَهْدِي إِلَى الرُّشْدِ فَآمَنَّا بِهِ ۖ وَلَن نُّشْرِكَ بِرَبِّنَا أَحَدًا ٢ وَأَنَّهُ تَعَالَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا اتَّخَذَ صَاحِبَةً وَلَا وَلَدًا ٣ وَأَنَّهُ كَانَ يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى اللَّهِ شَطَطًا ٤ وَأَنَّا ظَنَنَّا أَن لَّن تَقُولَ الْإِنسُ وَالْجِنُّ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا ٥ وَأَنَّهُ كَانَ رِجَالٌ مِّنَ الْإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٍ مِّنَ الْجِنِّ فَزَادُوهُمْ رَهَقًا ٦ وَأَنَّهُمْ ظَنُّوا كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ اللَّهُ أَحَدًا ٧ وَأَنَّا لَمَسْنَا السَّمَاءَ فَوَجَدْنَاهَا مُلِئَتْ حَرَسًا شَدِيدًا وَشُهُبًا ٨ وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَاعِدَ لِلسَّمْعِ ۖ فَمَن يَسْتَمِعِ الْآنَ يَجِدْ لَهُ شِهَابًا رَّصَدًا ٩ وَأَنَّا لَا نَدْرِي أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَن فِي الْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ١٠ وَأَنَّا مِنَّا الصَّالِحُونَ وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ كُنَّا طَرَائِقَ قِدَدًا ١١ وَأَنَّا ظَنَنَّا أَن لَّن نُّعْجِزَ اللَّهَ فِي الْأَرْضِ وَلَن نُّعْجِزَهُ هَرَبًا ١٢ وَأَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا الْهُدَىٰ آمَنَّا بِهِ ۖ فَمَن يُؤْمِن بِرَبِّهِ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَلَا رَهَقًا ١٣

٥٧٢

وَأَنَّا مِنَّا ٱلْمُسْلِمُونَ وَمِنَّا ٱلْقَٰسِطُونَ ۖ فَمَنْ أَسْلَمَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ
تَحَرَّوْا۟ رَشَدًا ﴿١٤﴾ وَأَمَّا ٱلْقَٰسِطُونَ فَكَانُوا۟ لِجَهَنَّمَ حَطَبًا ﴿١٥﴾
وَأَلَّوِ ٱسْتَقَٰمُوا۟ عَلَى ٱلطَّرِيقَةِ لَأَسْقَيْنَٰهُم مَّآءً غَدَقًا ﴿١٦﴾ لِّنَفْتِنَهُمْ
فِيهِ ۚ وَمَن يُعْرِضْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِۦ يَسْلُكْهُ عَذَابًا صَعَدًا ﴿١٧﴾ وَأَنَّ
ٱلْمَسَٰجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدْعُوا۟ مَعَ ٱللَّهِ أَحَدًا ﴿١٨﴾ وَأَنَّهُۥ لَمَّا قَامَ عَبْدُ ٱللَّهِ
يَدْعُوهُ كَادُوا۟ يَكُونُونَ عَلَيْهِ لِبَدًا ﴿١٩﴾ قُلْ إِنَّمَآ أَدْعُوا۟ رَبِّى وَلَآ أُشْرِكُ
بِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٠﴾ قُلْ إِنِّى لَآ أَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا رَشَدًا ﴿٢١﴾ قُلْ إِنِّى
لَن يُجِيرَنِى مِنَ ٱللَّهِ أَحَدٌ وَلَنْ أَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلْتَحَدًا ﴿٢٢﴾ إِلَّا بَلَٰغًا
مِّنَ ٱللَّهِ وَرِسَٰلَٰتِهِۦ ۚ وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ
خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ﴿٢٣﴾ حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوْا۟ مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعْلَمُونَ
مَنْ أَضْعَفُ نَاصِرًا وَأَقَلُّ عَدَدًا ﴿٢٤﴾ قُلْ إِنْ أَدْرِىٓ أَقَرِيبٌ
مَّا تُوعَدُونَ أَمْ يَجْعَلُ لَهُۥ رَبِّىٓ أَمَدًا ﴿٢٥﴾ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ فَلَا
يُظْهِرُ عَلَىٰ غَيْبِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٦﴾ إِلَّا مَنِ ٱرْتَضَىٰ مِن رَّسُولٍ فَإِنَّهُۥ
يَسْلُكُ مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦ رَصَدًا ﴿٢٧﴾ لِّيَعْلَمَ أَن قَدْ أَبْلَغُوا۟
رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمْ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيْهِمْ وَأَحْصَىٰ كُلَّ شَىْءٍ عَدَدًۢا ﴿٢٨﴾



"Бізден Мүсылмандар да туралықтан адасқандар да бар. Сонда кім Мүсылман болса, ал міне солар, туралықты іздейді." (14) "Ал енді адасқандар, тозаққа отын болады." (15) (Егер жындар мен адамдар,) ол жолда түп–тура жүрсе, әрине оларға мол су нәсіп етеміз; (16) Оларды онда сынау үшін. Кім Раббының зікірінен жалтарса, Раббы оны барған сайын арта түсетін азапқа ұшыратады. (17) Шын мәнінде мешіттер, Аллаға тән. Ендеше Алламен бірге ешкімді шақырмаңдар. (18) Расында Алланың құлы (Мүхаммед Ғ.С.) түрып, Аллаға ғибадат қылған сәтте; олар, оның үстіне үймелеп жабыса жаздады... (19) (Мүхаммед Ғ.С.): "Шын мәнінде мен Раббыма құлшылық қылып, Оған ешбір серік қоспаймын" де. (20) "Расында мен сендерге зиян келтіре алмаймын да игілік те істей алмаймын" де. (21) "Расында ешкім мені, Алланың азабынан сақтай алмайды да мен де Одан өзге пана таба алмаймын." (22) "Бірақ мен, Алладан әрі Оның пайғамбарлық міндеттемелерінен жалғастырамын. Кім Аллаға, Пайғамбарына қарсы келсе, шәксіз оған мәңгі қалатын тозақ оты бар." (23) Ақыр өздеріне уәде етілген азапты көрген сәтте, кімнің көмекшісі нашар, саны аз екенін олар біледі. (24) (Мүхаммед Ғ.С.) оларға: "Сендерге уәде етілген азап жақын ба? Не Раббым, оны созып қойды ма? Білмеймін" де. (25) Көместі білуші Алла, оның сырын ешкімге ашпайды. (26) Бірақ ұнатқан елшісіне білдіреді. Өйткені Алла, елшісінің алды-артына күзетші қояды; (27) Олардың, Раббыларының міндеттемелерін анық жалғастырғандықтарын білу үшін. Әрі олардың жағдайын толық біледі. Және әр нәрсені санап, түгендеп қойған. (28)

## 73-МҮЗЗӘММІЛ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жиырма аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Әй бүркеніп жатушы (Мұхаммед Ғ.С.)! (1) Түнде тұр. Бірақ аз ұйықта; (2) Түннің жарымын немесе одан да аздап кеміт. (3) Не оған біраз қос. (Түннің жартысында не одан аз, я көп тұруда еріктісің.) Сондай-ақ Құранды өте анықтап оқы. (Намаз парыз болудан бұрын, түнде ояу тұру парыз болған. А.Т.Х.) (4) Әрине саған салмақты (маңызды) Құранды түсіреміз. (5) Шын мәнінде түнде тұру, нәпсіге әсерлі, оқуға қолайлы... (6) Расында күндіз сенің ұзын жұмысың бар. (7) Раббыңның атын дәріптеп, әр нәрседен аулақ болып, Оған нағыз жөнел. (8) Ол, шығыстың да батыстың да Раббы. Одан басқа ешбір тәңір жоқ. Сондықтан Оны ие тұт. (9) Олардың айтқандарына сабыр ет. Олардан сыпайы түрде айрыл. (10) Жасынға шығушы ырыс иелерін Маған таста. Оларға біраз мұрсат бер. (43-С. 23-А.) (11) Расында Біздің алдымызда бұғаулар және тозақ бар. (12) Қақалатын тамақ әрі жан түршігерлік азап бар. (13) Сол күні, жер мен таулар қозғалады да таулар


الجزء التاسع والعشرون — سورة المزمل

سُورَةُ المُزَّمِّل

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمُزَّمِّلُ ﴿١﴾ قُمِ ٱلَّيْلَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٢﴾ نِّصْفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصْ مِنْهُ قَلِيلًا
﴿٣﴾ أَوْ زِدْ عَلَيْهِ وَرَتِّلِ ٱلْقُرْءَانَ تَرْتِيلًا ﴿٤﴾ إِنَّا سَنُلْقِى عَلَيْكَ قَوْلًا
ثَقِيلًا ﴿٥﴾ إِنَّ نَاشِئَةَ ٱلَّيْلِ هِىَ أَشَدُّ وَطْـًٔا وَأَقْوَمُ قِيلًا ﴿٦﴾ إِنَّ لَكَ فِى
ٱلنَّهَارِ سَبْحًا طَوِيلًا ﴿٧﴾ وَٱذْكُرِ ٱسْمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلْ إِلَيْهِ تَبْتِيلًا ﴿٨﴾
رَّبُّ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱتَّخِذْهُ وَكِيلًا ﴿٩﴾ وَٱصْبِرْ
عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱهْجُرْهُمْ هَجْرًا جَمِيلًا ﴿١٠﴾ وَذَرْنِى وَٱلْمُكَذِّبِينَ
أُو۟لِى ٱلنَّعْمَةِ وَمَهِّلْهُمْ قَلِيلًا ﴿١١﴾ إِنَّ لَدَيْنَآ أَنكَالًا وَجَحِيمًا ﴿١٢﴾
وَطَعَامًا ذَا غُصَّةٍ وَعَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٣﴾ يَوْمَ تَرْجُفُ ٱلْأَرْضُ وَٱلْجِبَالُ
وَكَانَتِ ٱلْجِبَالُ كَثِيبًا مَّهِيلًا ﴿١٤﴾ إِنَّآ أَرْسَلْنَآ إِلَيْكُمْ رَسُولًا شَٰهِدًا
عَلَيْكُمْ كَمَآ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ رَسُولًا ﴿١٥﴾ فَعَصَىٰ فِرْعَوْنُ ٱلرَّسُولَ
فَأَخَذْنَٰهُ أَخْذًا وَبِيلًا ﴿١٦﴾ فَكَيْفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرْتُمْ يَوْمًا يَجْعَلُ
ٱلْوِلْدَٰنَ شِيبًا ﴿١٧﴾ ٱلسَّمَآءُ مُنفَطِرٌۢ بِهِۦ كَانَ وَعْدُهُۥ مَفْعُولًا ﴿١٨﴾
إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذْكِرَةٌ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ﴿١٩﴾

٥٧٤

құм боп жиналады. (14) Расында Біз Перғауынға пайғамбар жібергендей сендерге де куә түрінде Пайғамбар жібердік. (15) Сонда Перғауын пайғамбарға қарсы келді. Сондықтан оны қатты қинаумен қолға алдық. (16) Егер қарсы келсеңдер, балалардың да шашын ағартатын күннен қайтып сақтанасыңдар. (17) Ол күннің зардабынан көк жарылады, Алланың уәдесі орындалады. (18) Расында бұл бір насихат. Ал енді кім қаласа, Раббының жолын ұстайды. (19)

۞ إن ربك يعلم أنك تقوم أدنى من ثلثي الليل ونصفه وثلثه وطائفة من الذين معك والله يقدر الليل والنهار علم أن لن تحصوه فتاب عليكم فاقرءوا ما تيسر من القرآن علم أن سيكون منكم مرضى وآخرون يضربون في الأرض يبتغون من فضل الله وآخرون يقاتلون في سبيل الله فاقرءوا ما تيسر منه وأقيموا الصلاة وآتوا الزكاة وأقرضوا الله قرضا حسنا وما تقدموا لأنفسكم من خير تجدوه عند الله هو خيرا وأعظم أجرا واستغفروا الله إن الله غفور رحيم ﴿٢٠﴾

## سورة المدثر

بسم الله الرحمن الرحيم

يا أيها المدثر ﴿١﴾ قم فأنذر ﴿٢﴾ وربك فكبر ﴿٣﴾ وثيابك فطهر ﴿٤﴾ والرجز فاهجر ﴿٥﴾ ولا تمنن تستكثر ﴿٦﴾ ولربك فاصبر ﴿٧﴾ فإذا نقر في الناقور ﴿٨﴾ فذلك يومئذ يوم عسير ﴿٩﴾ على الكافرين غير يسير ﴿١٠﴾ ذرني ومن خلقت وحيدا ﴿١١﴾ وجعلت له مالا ممدودا ﴿١٢﴾ وبنين شهودا ﴿١٣﴾ ومهدت له تمهيدا ﴿١٤﴾ ثم يطمع أن أزيد ﴿١٥﴾ كلا إنه كان لآياتنا عنيدا ﴿١٦﴾ سأرهقه صعودا ﴿١٧﴾



(Мұхаммед Ғ.С.) сөз жоқ, Раббың, сенің әрі сенімен бірге болғандардан бір топтың, түннің үштен екісіне жақынырақ, жартысында, үштен бір шамасында намазға тұрғаныңды біледі. Сондай-ақ Алла, түнімен күндізді шамалайды. Оған сендердің есептей алмайтындықтарың мәлім. Сондықтан сендерге рахым қылды. (Түнде тұруды қалдырды. Б.Ж.М.) Ал енді Құраннан жеңіл келгенін оқыңдар. Сендерден науқас болғандар, басқалай Алланың мәрхаметінен несібе іздеп, жер жүзінде кезгендер, тағы басқа Алла жолында соғысқандар Аллаға мәлім. Ендеше Құраннан оңай келгенін оқыңдар. Және намазды толық орындаңдар да зекет беріңдер. Алла үшін көркем қарыз беріңдер. Және өздерің үшін алдын ала хайыр істесеңдер, оны Алланың қасында жақсы, зор сыйлық түрінде табасыңдар. Алладан жарылқау тілеңдер. Шын мәнінде Алла, тым жарылқаушы, ерекше мейірімді. (20)

## 74-МҰДДӘССІР СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Елу алты аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

(Мұхаммед Ғ.С. алғаш Жебрейіл Ғ.С. ді көргенде қобалжып: "Жабыңдар, мені жабыңдар" деп жамылып жатады. Б.Ж.М.Р.) Әй жамылушы! (1) Тұр енді! Адамдарға ескерт! (2) Раббыңды ұлықта! (3) Киіміңді тазала! (4) Әр түрлі лас істерден аулақ бол! (5) (Қылған ісіңді) көп міндет қылма. (6) Раббың үшін сабыр ет. (7) Қашан Сұр үрілсе; (8) Міне сол күн, өте ауыр күн. (9) Негізінен қарсы келушілерге қолайсыз. (Құрайш руынан Мұғайяра ұлы Уәлит Құранды әсерлі жады деген. Б.Ж.Р.М.Х.Т.) (10) Мен жалғыз жаратқан кісіні өзіме таста. (11) Оған көптеген мал бердім. (12) Әзір тұратын ұлдар бердім. (13) Оның жағдайын кеңітіп, ықпалын арттырдым. (14) Сосын тағы да арттыра түсуімді үміт етті. (15) Әсте болмайды. Өйткені ол, қасарысқан еді. (16) Жақында оны өрге зорлаймын. (17)

إِنَّهُۥ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ١٨ فَقُتِلَ كَيۡفَ قَدَّرَ ١٩ ثُمَّ قُتِلَ كَيۡفَ قَدَّرَ ٢٠ ثُمَّ نَظَرَ
٢١ ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ٢٢ ثُمَّ أَدۡبَرَ وَٱسۡتَكۡبَرَ ٢٣ فَقَالَ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ
يُؤۡثَرُ ٢٤ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا قَوۡلُ ٱلۡبَشَرِ ٢٥ سَأُصۡلِيهِ سَقَرَ ٢٦ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ
مَا سَقَرُ ٢٧ لَا تُبۡقِي وَلَا تَذَرُ ٢٨ لَوَّاحَةٞ لِّلۡبَشَرِ ٢٩ عَلَيۡهَا تِسۡعَةَ عَشَرَ
٣٠ وَمَا جَعَلۡنَآ أَصۡحَٰبَ ٱلنَّارِ إِلَّا مَلَٰٓئِكَةٗۙ وَمَا جَعَلۡنَا عِدَّتَهُمۡ إِلَّا فِتۡنَةٗ
لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ لِيَسۡتَيۡقِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ وَيَزۡدَادَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِيمَٰنٗا
وَلَا يَرۡتَابَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَلِيَقُولَ ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ
وَٱلۡكَٰفِرُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلٗاۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي
مَن يَشَآءُۚ وَمَا يَعۡلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَۚ وَمَا هِيَ إِلَّا ذِكۡرَىٰ لِلۡبَشَرِ ٣١ كَلَّا
وَٱلۡقَمَرِ ٣٢ وَٱلَّيۡلِ إِذۡ أَدۡبَرَ ٣٣ وَٱلصُّبۡحِ إِذَآ أَسۡفَرَ ٣٤ إِنَّهَا لَإِحۡدَى
ٱلۡكُبَرِ ٣٥ نَذِيرٗا لِّلۡبَشَرِ ٣٦ لِمَن شَآءَ مِنكُمۡ أَن يَتَقَدَّمَ أَوۡ يَتَأَخَّرَ ٣٧ كُلُّ
نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡ رَهِينَةٌ ٣٨ إِلَّآ أَصۡحَٰبَ ٱلۡيَمِينِ ٣٩ فِي جَنَّٰتٖ يَتَسَآءَلُونَ
٤٠ عَنِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٤١ مَا سَلَكَكُمۡ فِي سَقَرَ ٤٢ قَالُواْ لَمۡ نَكُ مِنَ
ٱلۡمُصَلِّينَ ٤٣ وَلَمۡ نَكُ نُطۡعِمُ ٱلۡمِسۡكِينَ ٤٤ وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ
ٱلۡخَآئِضِينَ ٤٥ وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ٤٦ حَتَّىٰٓ أَتَىٰنَا ٱلۡيَقِينُ ٤٧



Өйткені ол, ойластырып, шамалады. (18) Сосын ол өлгір, қалай шамалады? (19) Содан кейін ол жаны шыққыр, қайтып мөлшерледі? (20) Сосын ол, қарады. (21) Содан кейін ол, қабағын шытып, томсарды. (22) Сосын ол, теріс айналып паңданды. (23) Сонда ол: "Бұл, үйретіліп келе жатқан бір сиқыр" деді. (24) "Бұл, адамның ғана сөзі." (25) Оны жағатын тозаққа саламын. (26) Ол тозақтың не екенін қайдан білдің? (27) Кейін қалдырмайды да шала тастамайды. (28) Ол, адам терісін өртеп кетеді. (29) Оған он тоғыз (періште) қарайды. (30) Тозақтың күзетшілерін періштелерден ғана қылдық. Сондай-ақ олардың сандарын қарсы келушілерге анық бір сынау қылдық... Өздеріне кітап берілгендер, сенсін. (Олардың кітаптарында да он тоғыз жазылған. Б.Ж.М.) Әрі иман келтіргендердің сенімдері арта түссін. Кітап иелерімен мүміндер күмәнданбасын. Сондай-ақ жүректерінде дерті болғандар мен қарсы болғандар: "Алла, бұл мысалмен нені қалайды?",- десін. Осылайша Алла, қалағанын адастырып және кімді қаласа, тура жолға салады. Раббың жасақтарының санын өзі ғана біледі. Бұл адамдар үшін бір насихат. (31) Жоқ олай емес. Айға серт, (32) Қайтқан сәтте, түнге серт, (33) Ағарған сәтте, таңға серт. (34) Шын мәнінде ол тозақ, әрине ірі уақиғаның бірі. (35) Адамдар үшін ескерту. (36) Сендерден ілгері кетуді немесе кейін қалуды қалаған біреулер үшін ескерту. (37) Әркім істеген ісінің орнына ұсталады. (52-С.21-А.) (38) Бірақ ғамал дәптері оңынан берілгендер басқа. (56-С. 27-А.) (39) Олар жаннаттарда сұрасады! (40) Қылмыстылардан; (41) "Сендерді тозаққа кіргізген не нәрсе?" (42) Олар: "Біз намаз оқушылардан емес едік." (43) "Әрі міскінді тамақтандырмайтын едік." (44) "Бұзықтыққа кірісушілермен бірге кірісіп жүрген едік." (45) "Қиямет күнін өтірік деген едік." (46) "Өзімізге өлім келгенге дейін (жалғаса берді" дейді.) (47)

فَمَا تَنفَعُهُمْ شَفَٰعَةُ ٱلشَّٰفِعِينَ ﴿٤٨﴾ فَمَا لَهُمْ عَنِ ٱلتَّذْكِرَةِ مُعْرِضِينَ
﴿٤٩﴾ كَأَنَّهُمْ حُمُرٌ مُّسْتَنفِرَةٌ ﴿٥٠﴾ فَرَّتْ مِن قَسْوَرَةٍۭ ﴿٥١﴾ بَلْ يُرِيدُ
كُلُّ ٱمْرِئٍ مِّنْهُمْ أَن يُؤْتَىٰ صُحُفًا مُّنَشَّرَةً ﴿٥٢﴾ كَلَّا ۖ بَل لَّا يَخَافُونَ
ٱلْـَٔاخِرَةَ ﴿٥٣﴾ كَلَّآ إِنَّهُۥ تَذْكِرَةٌ ﴿٥٤﴾ فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿٥٥﴾
وَمَا يَذْكُرُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ ۚ هُوَ أَهْلُ ٱلتَّقْوَىٰ وَأَهْلُ ٱلْمَغْفِرَةِ ﴿٥٦﴾

سُورَةُ ٱلْقِيَٰمَةِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

لَآ أُقْسِمُ بِيَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ﴿١﴾ وَلَآ أُقْسِمُ بِٱلنَّفْسِ ٱللَّوَّامَةِ ﴿٢﴾ أَيَحْسَبُ
ٱلْإِنسَٰنُ أَلَّن نَّجْمَعَ عِظَامَهُۥ ﴿٣﴾ بَلَىٰ قَٰدِرِينَ عَلَىٰٓ أَن نُّسَوِّىَ بَنَانَهُۥ ﴿٤﴾ بَلْ
يُرِيدُ ٱلْإِنسَٰنُ لِيَفْجُرَ أَمَامَهُۥ ﴿٥﴾ يَسْـَٔلُ أَيَّانَ يَوْمُ ٱلْقِيَٰمَةِ ﴿٦﴾ فَإِذَا بَرِقَ ٱلْبَصَرُ
﴿٧﴾ وَخَسَفَ ٱلْقَمَرُ ﴿٨﴾ وَجُمِعَ ٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ ﴿٩﴾ يَقُولُ ٱلْإِنسَٰنُ يَوْمَئِذٍ
أَيْنَ ٱلْمَفَرُّ ﴿١٠﴾ كَلَّا لَا وَزَرَ ﴿١١﴾ إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ ٱلْمُسْتَقَرُّ ﴿١٢﴾ يُنَبَّؤُا ٱلْإِنسَٰنُ
يَوْمَئِذٍۭ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ﴿١٣﴾ بَلِ ٱلْإِنسَٰنُ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ بَصِيرَةٌ ﴿١٤﴾ وَلَوْ أَلْقَىٰ
مَعَاذِيرَهُۥ ﴿١٥﴾ لَا تُحَرِّكْ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعْجَلَ بِهِۦٓ ﴿١٦﴾ إِنَّ عَلَيْنَا جَمْعَهُۥ
وَقُرْءَانَهُۥ ﴿١٧﴾ فَإِذَا قَرَأْنَٰهُ فَٱتَّبِعْ قُرْءَانَهُۥ ﴿١٨﴾ ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا بَيَانَهُۥ ﴿١٩﴾

نصف الحزب ٥٨



Сонда оларға шапағатшылардың шапағаты пайда бермейді. (48) Ал оларға насихаттан жалтаратын не болды? (49) Олар мүлде үріккен құлан сияқты; (50) Арыстаннан қашқан... (51) Жоқ, олардан әрбіреуі өзіне бір ашық нұсқа берілуін қалайды. (52) Жоқ, олар ахиреттен қорықпайды. (53) Олай емес. Шын мәнінде Құран бір насихат. (54) Кім қаласа, одан үгіт алады. (55) Алла қаламайынша, олар, үгіт ала алмайды. Ол Алла, қорқылуға лайық, жарылқау иесі. (56)

## 75-ҚИЯМЕТ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Қырық аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Жоқ, қиямет күніне ант етемін. (1) Жоқ, сөгіс беруші нәпсіге ант етемін. (2) Адам баласы, біз сүйектерді жинай алмайды деп ойлай ма? (3) Әрине оны саусақтарының ұшіне дейін қайта жасай аламыз. (4) Бірақ адам баласы, күнәны жалғастыра бергісі келеді (5) "Қиямет күні қашан болады?",– деп, сұрайды. (6) Қашан көз шағылысқан, (7) Ай тұтылған, (8) Күн мен ай бір араға келтірілген кезде. (9) Адамдар сол күн: "Қашар жер қайда?",– дейді. (10) Жоқ, әсте пана жоқ. (11) Ол күнгі тұрақ; Раббыңның алды. (12) Сол күні адам баласына ілгері кейін істегені білдіріледі. (36-С. 12-А.) (13) Әрине адам баласы өзіне-өзі көздеуші: (14) Егер барлық желеулерін ортаға қойса да. (Қанша сылтауратса да өз қылығы өзіне мәлім.) (15) (Мұхаммед Ғ.С. Құран уахи етілген сәтте, тездетіп оқуға тырысқан. Б.Ж.Р.М.) (Әй Мұхаммед!) Құран түскенде оған асығып тіліңді қозғалтпа. (16) Шын мәнінде оны жинау, оқу Бізге міндет. (17) Ал оны Біз оқығанда, оның оқылуына ілес. (18) Сосын оны түсіндіру Бізге міндет. (19)

Жоқ, олай емес. Сендер тез кететін дүниені жақсы көресіңдер. (20) Ақиретті тастап, қоясыңдар. (21) Қиямет күні, кейбір жүздер жарқылдап; (22) Раббына қарайды. (23) Ол күні, кейбір жүздер томсаруда болады. (24) Өзіне бел үзетін қинау жасалады деп ойлайды. (25) Жоқ олай емес. Жан алқымға келген кезде; (26) "Кім шара көреді?",– делінеді. (27) Ол шын мәнінде айрылу екенін сезеді. (28) Балтыры, балтырына оралады. (29) Ол күні Раббы жаққа айдалады. (30) Сонда ол, мойындамады да намаз оқымады. (31) Бірақ, жасынға шығарып бет бұрды. (32) Сосын ол, керденңдей басып, үйіне кетті. (33) Саған пәле келсін, (34) Сосын сені пәле басқыр! (35) Адам баласы бос қоя берілеміз деп ойлай ма? (36) Ол, (жатырға) тамызылған бір тамшы мәни емес пе?(37) Сосын ол, ұйыған қан болды. Сонда Алла жаратып бейнеледі. (38) Сонда одан ер, әйел екі жыныс жаратты. (39) Бұларды жасаған Алланың, өліктерді қайта тірілтуге күші жетпей ме? (40)

## 76–ІНСАН СҮРЕСІ

Мединеде түскен. Отыз бір аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.



الجزء التاسع والعشرون — سورة القيامة

كلا بل تحبون العاجلة (٢٠) وتذرون الآخرة (٢١) وجوه يومئذ ناضرة (٢٢)
إلى ربها ناظرة (٢٣) ووجوه يومئذ باسرة (٢٤) تظن أن يفعل بها فاقرة (٢٥)
كلا إذا بلغت التراقي (٢٦) وقيل من راق (٢٧) وظن أنه الفراق (٢٨) والتفت
الساق بالساق (٢٩) إلى ربك يومئذ المساق (٣٠) فلا صدق ولا صلى
(٣١) ولكن كذب وتولى (٣٢) ثم ذهب إلى أهله يتمطى (٣٣) أولى لك
فأولى (٣٤) ثم أولى لك فأولى (٣٥) أيحسب الإنسان أن يترك سدى (٣٦)
ألم يك نطفة من مني يمنى (٣٧) ثم كان علقة فخلق فسوى (٣٨) فجعل منه
الزوجين الذكر والأنثى (٣٩) أليس ذلك بقادر على أن يحيي الموتى (٤٠)

سورة الإنسان

بسم الله الرحمن الرحيم

هل أتى على الإنسان حين من الدهر لم يكن شيئا مذكورا (١)
إنا خلقنا الإنسان من نطفة أمشاج نبتليه فجعلناه سميعا
بصيرا (٢) إنا هديناه السبيل إما شاكرا وإما كفورا (٣)
إنا أعتدنا للكافرين سلاسل وأغلالا وسعيرا (٤) إن
الأبرار يشربون من كأس كان مزاجها كافورا (٥)

٥٧٨

Адамзат еске аларлық бір нәрсе болғанға дейін дәуірден бірталай мерзім өтпеді ме? (1) Шын мәнінде Біз адам баласын біріккен тамшыдан жараттық. Оны сынаймыз. Сондықтан оны еститін, көретін қылдық. (2) Расында оған тура жол көрсеттік. Мейлі шүкірлік қылсын, мейлі қарсы келсін. (3) Әрине, қарсы келушілер үшін шынжырлар, ғаулар және жалындаған тозақ әзірледік. (4) Әрине жақсылар, жаннатта: "Кәфүр" қосылған кеседен ішеді. (5)

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا عِبَادُ اللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفْجِيرًا ﴿٦﴾ يُوفُونَ بِالنَّذْرِ وَيَخَافُونَ
يَوْمًا كَانَ شَرُّهُ مُسْتَطِيرًا ﴿٧﴾ وَيُطْعِمُونَ الطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِ مِسْكِينًا
وَيَتِيمًا وَأَسِيرًا ﴿٨﴾ إِنَّمَا نُطْعِمُكُمْ لِوَجْهِ اللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمْ جَزَاءً وَلَا شُكُورًا
﴿٩﴾ إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوْمًا عَبُوسًا قَمْطَرِيرًا ﴿١٠﴾ فَوَقَاهُمُ اللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ
الْيَوْمِ وَلَقَّاهُمْ نَضْرَةً وَسُرُورًا ﴿١١﴾ وَجَزَاهُم بِمَا صَبَرُوا جَنَّةً وَحَرِيرًا
﴿١٢﴾ مُّتَّكِئِينَ فِيهَا عَلَى الْأَرَائِكِ لَا يَرَوْنَ فِيهَا شَمْسًا وَلَا زَمْهَرِيرًا ﴿١٣﴾
وَدَانِيَةً عَلَيْهِمْ ظِلَالُهَا وَذُلِّلَتْ قُطُوفُهَا تَذْلِيلًا ﴿١٤﴾ وَيُطَافُ عَلَيْهِم بِآنِيَةٍ
مِّن فِضَّةٍ وَأَكْوَابٍ كَانَتْ قَوَارِيرَا ﴿١٥﴾ قَوَارِيرَا مِن فِضَّةٍ قَدَّرُوهَا تَقْدِيرًا ﴿١٦﴾
وَيُسْقَوْنَ فِيهَا كَأْسًا كَانَ مِزَاجُهَا زَنجَبِيلًا ﴿١٧﴾ عَيْنًا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلْسَبِيلًا
﴿١٨﴾ ۞ وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَانٌ مُّخَلَّدُونَ إِذَا رَأَيْتَهُمْ حَسِبْتَهُمْ لُؤْلُؤًا مَّنثُورًا
﴿١٩﴾ وَإِذَا رَأَيْتَ ثَمَّ رَأَيْتَ نَعِيمًا وَمُلْكًا كَبِيرًا ﴿٢٠﴾ عَالِيَهُمْ ثِيَابُ سُندُسٍ
خُضْرٌ وَإِسْتَبْرَقٌ وَحُلُّوا أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٍ وَسَقَاهُمْ رَبُّهُمْ شَرَابًا
طَهُورًا ﴿٢١﴾ إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمْ جَزَاءً وَكَانَ سَعْيُكُم مَّشْكُورًا ﴿٢٢﴾ إِنَّا
نَحْنُ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ الْقُرْآنَ تَنزِيلًا ﴿٢٣﴾ فَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعْ
مِنْهُمْ آثِمًا أَوْ كَفُورًا ﴿٢٤﴾ وَاذْكُرِ اسْمَ رَبِّكَ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٢٥﴾

ثلاثة أرباع الحزب ٥٨



Ол, Алланың құлдары ішетін, қалаған жағына ағызатын бастау. (6) Ол Алланың құлдары "нәзірін" орындайды әрі апаты етек алатын бір күннен қорқады. (7) Тамақты жақсы көре тұра міскінге, жетімге және тұтқынға жегізеді. (8) Олар: "Шын мәнінде сендерді Алланың ризалығы үшін тамақтандырамыз. Сендерден бір төлеу, алғыс тілемейміз." (9) "Расында біз түксиіп қатты томсарған күннен Раббымыздан қорқамыз." (дейді) (10) Сондықтан Алла, оларды сол күннің апатынан сақтап, жарық жүз әрі қуанышқа бөлейді. (11) Оларды сабыр еткендіктері үшін ұжмақ және жібекпен сыйлайды. (12) Олар, ол арада дивандарға жастанған түрде отырады. Олар онда ыстық та суық та көрмейді. (13) Оларға бейіштің көлеңкелері иіліп, жемістері мүлде еріктерінде болады. (14) Оларға күмістен ыдыстар, шыныдан құмыралар ұсынылады. (15) Күмістен шынылары өлшеумен толтырылған болады. (16) Бейіште оларға "Зәнжәбил" араластырылған ішімдік кәсемен ішкізіледі. (17) Ол, бейіште "Сәлсәбил" деп аталатын бір бастау бар. (18) Олардың айналасында мәңгілік қызметші жастар болады. Оларды көрсең шашылған інжу деп ойлайсың. (19) Сол жерге қараған сәтте; нығымет, зор салтанат көресің. (20) Олардың киімдері жұқа, қалың жасыл жібек, күміс білезіктермен безенген болады. Сондай-ақ Раббылары, тап-таза ішімдік ішкізеді. (37-С. 45-47-А., 47-С. 15-А., 56-С. 17-19-А.) (21) "Расында бұл сендердің сыйлықтарың, еңбектерің жоғары бағалануға лайық болды." (22) (Мұхаммед Ғ.С.) расында Біз саған Құранды аз-аздап түсірдік. (23) Ендеше, Раббыңның үкіміне сабыр ет. Олардан күнәкарлар немесе қарсыларға бағынба. (24) Ертелі-кеш Раббыңның атын зікір ет. (25)

Кештің бір бөлімінде Оған сәжде қыл. Әрі Оны түн бойы дәріпте. (26) Расында олар, тез өтетін дүниені жақсы көріп, ауыр күнді арттарына тастайды. (27) Оларды Біз жаратып, буындарын бекіттік. (Өмір бердік.) Егер қаласақ оларды ұқсастарына ауыстырамыз. (Оларды жоқ етіп, басқа сондай ел жарата аламыз.) (56-С. 60-А.) (28) Шын мәнінде бұл бір насихат. Енді кім қаласа, Раббына бір жол ұстар. (29) Сендердің қалауларың болмайды. Алла қаласа ғана болады. Расында Алла, өте білуші, хикмет иесі. (30) Алла кімді қаласа, мәрхаметіне бөлейді. Залымдарға күйзелтуші азап даярлады. (31)

## 77-МҮРСӘЛАТ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Елу аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Жалғасты жіберілгендерге, (1) Қатты есіп, ұшырушыларға, (2) Тарқатқан сайын тарқатушыларға, (3) Айырған сайын айырушыларға, (4) Сосын зікір тастаушыларға, (5) Сылтау түрінде мейлі ескерту түрінде болсын, осыларға серт. (Бұл аяттардағы ант етілген нәрселерді Алла (Т.) ашық баян етпеген. Мүфәссірлер бұл жөнде түрлі көз қарастар білдірген. Мысалы: 1-Періштелер, 2-Желдер, 3-Құран Кәрим, 4-Пайғамбарлар. Не бәрі жел, не бәрі періштелер...) (6) Шын мәнінде сендерге уәде етілген (қиямет) әлбетте болады. (7)



Жұлдыздар сөнген сәтте, (8) Көк жарылғанда, (9) Таулар үгітіліп, ұшырылғанда, (10) Пайғамбарлардың уақты жеткен кезде; (11) Қайсы күнге кешіктіріліп еді? (12) Шешім күніне. (13) Ол шешім күнін қайдан білесің? (14) Ол күні, жасынға шығарушыларға нендей өкініш! (15) Бұрынғыларды жоқ етпедік пе? (16) Сосын кейінгілерді де. Солардың аяғын құштырамыз. (17) Күнәкарларға осылай істейміз. (18) Жасынға шығарушылар үшін сол күні нендей өкініш! (19)



الجزء التاسع والعشرون — سورة المرسلات

أَلَمْ نَخْلُقكُّم مِّن مَّآءٍ مَّهِينٍ ﴿٢٠﴾ فَجَعَلْنَٰهُ فِى قَرَارٍ مَّكِينٍ ﴿٢١﴾ إِلَىٰ قَدَرٍ
مَّعْلُومٍ ﴿٢٢﴾ فَقَدَرْنَا فَنِعْمَ ٱلْقَٰدِرُونَ ﴿٢٣﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٤﴾
أَلَمْ نَجْعَلِ ٱلْأَرْضَ كِفَاتًا ﴿٢٥﴾ أَحْيَآءً وَأَمْوَٰتًا ﴿٢٦﴾ وَجَعَلْنَا فِيهَا رَوَٰسِىَ
شَٰمِخَٰتٍ وَأَسْقَيْنَٰكُم مَّآءً فُرَاتًا ﴿٢٧﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٨﴾
ٱنطَلِقُوٓا۟ إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ﴿٢٩﴾ ٱنطَلِقُوٓا۟ إِلَىٰ ظِلٍّ ذِى ثَلَٰثِ
شُعَبٍ ﴿٣٠﴾ لَّا ظَلِيلٍ وَلَا يُغْنِى مِنَ ٱللَّهَبِ ﴿٣١﴾ إِنَّهَا تَرْمِى بِشَرَرٍ
كَٱلْقَصْرِ ﴿٣٢﴾ كَأَنَّهُۥ جِمَٰلَتٌ صُفْرٌ ﴿٣٣﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٣٤﴾
هَٰذَا يَوْمُ لَا يَنطِقُونَ ﴿٣٥﴾ وَلَا يُؤْذَنُ لَهُمْ فَيَعْتَذِرُونَ ﴿٣٦﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ
لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٣٧﴾ هَٰذَا يَوْمُ ٱلْفَصْلِ جَمَعْنَٰكُمْ وَٱلْأَوَّلِينَ ﴿٣٨﴾ فَإِن كَانَ
لَكُمْ كَيْدٌ فَكِيدُونِ ﴿٣٩﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٠﴾ إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى
ظِلَٰلٍ وَعُيُونٍ ﴿٤١﴾ وَفَوَٰكِهَ مِمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٤٢﴾ كُلُوا۟ وَٱشْرَبُوا۟ هَنِيٓـًٔا
بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٤٣﴾ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٤٤﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ
لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٥﴾ كُلُوا۟ وَتَمَتَّعُوا۟ قَلِيلًا إِنَّكُم مُّجْرِمُونَ ﴿٤٦﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ
لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٧﴾ وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱرْكَعُوا۟ لَا يَرْكَعُونَ ﴿٤٨﴾ وَيْلٌ
يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٩﴾ فَبِأَىِّ حَدِيثٍ بَعْدَهُۥ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٠﴾

٥٨١

Сендерді болымсыз судан жаратпадық па? (20) Сондай оны берік бір жерде (жатырда) етпедік пе? (21) Белгілі бір мерзімге дейін. (22) Оның тағдырын мөлшерледік. Нендей толық күшке иеміз. (23) Жасынға шығарушыларға сол күні нендей өкініш! (24) Жер жүзін бір жиналыс жері қылмадық па? (25) Тірілерге де өлілерге де. (26) Жер жүзінде асқар таулар жасап, сендерді дәмді сумен суардық. (27) Жасынға шығарушыларға ол күні нендей өкініш! (28) (Ол күні оларға): "Өтірік деген нәрселеріңе қарай жүріңдер;" (29) "Үш бунақты түнекке қарай кетіңдер" (делінеді.) (30) Ол, көлеңке болмайды да жалыннан қорғамайды. (31) Өйткені тозақ сарайдай ұшқын атады. (32) Сары түйелердей. (33) Жасынға шығарушыларға ол күні нендей өкініш! (34) Ол күні олар сөйлемейді. (35) Сондай-ақ олардың желеулетулеріне рұхсат берілмейді. (36) Жасынға шығарушыларға ол күні нендей өкініш! (37) Ол шешім күні, сендерді де бұрынғыларды да жинаймыз. (38) Бір әдістерің бар болса, Маған қолданыңдар. (39) Жасынға шығарушыларға ол күні нендей өкініш! (40) Расында тақуалар, саяларда, бастауларда болады. (41) Көңілдері соққан жемістерде. (42) (Оларға): "Істеген ғамалдарың арқасында жеңдер, ішіңдер; сіңімді болсын" (делінеді.) (43) Расында жақсылық істеушілерді осылайша сыйлаймыз. (44) Жасынға шығарушыларға ол күні нендей өкініш! (45) (Әй кәпірлер!) Жеңдер, аздап пайдаланыңдар. Расында күнәкарсыңдар. (46) Жалғанға саюшыларға ол күні нендей өкініш! (47) Оларға: "Иіліңдер" делінсе, иілмейді. (48) Жасынға шығарушыларға, ол күні нендей өкініш! (49) Ал енді олар, бұл Құраннан кейін қайсы сөзге сенеді? (50)


الجزء الثلاثون سورة النبإ

سورة النبإ

بسم الله الرحمن الرحيم

عَمَّ يَتَسَآءَلُونَ ١ عَنِ ٱلنَّبَإِ ٱلۡعَظِيمِ ٢ ٱلَّذِي هُمۡ فِيهِ مُخۡتَلِفُونَ ٣
كَلَّا سَيَعۡلَمُونَ ٤ ثُمَّ كَلَّا سَيَعۡلَمُونَ ٥ أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ مِهَٰدٗا ٦
وَٱلۡجِبَالَ أَوۡتَادٗا ٧ وَخَلَقۡنَٰكُمۡ أَزۡوَٰجٗا ٨ وَجَعَلۡنَا نَوۡمَكُمۡ سُبَاتٗا
٩ وَجَعَلۡنَا ٱلَّيۡلَ لِبَاسٗا ١٠ وَجَعَلۡنَا ٱلنَّهَارَ مَعَاشٗا ١١ وَبَنَيۡنَا
فَوۡقَكُمۡ سَبۡعٗا شِدَادٗا ١٢ وَجَعَلۡنَا سِرَاجٗا وَهَّاجٗا ١٣ وَأَنزَلۡنَا
مِنَ ٱلۡمُعۡصِرَٰتِ مَآءٗ ثَجَّاجٗا ١٤ لِّنُخۡرِجَ بِهِۦ حَبّٗا وَنَبَاتٗا ١٥ وَجَنَّٰتٍ
أَلۡفَافًا ١٦ إِنَّ يَوۡمَ ٱلۡفَصۡلِ كَانَ مِيقَٰتٗا ١٧ يَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِ
فَتَأۡتُونَ أَفۡوَاجٗا ١٨ وَفُتِحَتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتۡ أَبۡوَٰبٗا ١٩ وَسُيِّرَتِ
ٱلۡجِبَالُ فَكَانَتۡ سَرَابًا ٢٠ إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتۡ مِرۡصَادٗا ٢١ لِّلطَّٰغِينَ
مَـَٔابٗا ٢٢ لَّٰبِثِينَ فِيهَآ أَحۡقَابٗا ٢٣ لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرۡدٗا وَلَا شَرَابًا
٢٤ إِلَّا حَمِيمٗا وَغَسَّاقٗا ٢٥ جَزَآءٗ وِفَاقًا ٢٦ إِنَّهُمۡ كَانُواْ
لَا يَرۡجُونَ حِسَابٗا ٢٧ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا كِذَّابٗا ٢٨ وَكُلَّ شَيۡءٍ
أَحۡصَيۡنَٰهُ كِتَٰبٗا ٢٩ فَذُوقُواْ فَلَن نَّزِيدَكُمۡ إِلَّا عَذَابًا ٣٠

٥٨٢

## 78-НӘБӘ СҮРЕСІ:

Меккеде түскен. Қырық аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Олар не нәрседен сұрасады? (1) Зор уақиғадан. (2) Олар, ол жөнде таласуда. (3) Әсте олай емес, олар тез біледі. (4) Тағы олай емес, олар тез біледі. (5) Жерді бір төсеніш қылмадық па? (6) Тауларды қазық... (77-С. 27-А.) (7) Сендерді жұп-жұп жараттық. (8) Ұйқыларыңды дем алыс қылдық. (9) Түнді жамылғы қылдық. (10) Күндізді тіршілікке жараттық. (11) Үстеріңе жеті қат берік көк құрдық. (12) Жарқыраған шырақ (күн) жараттық. (13) Сығылысқан бұлттардан мол жаңбыр жаудырдық. (14) Онымен дәнді дақылдарды, өсімдіктерді шығару үшін; (15) Және ну бақшалар... (16) Расында билік күні, белгілі болған бір мерзім. (17) Сүр үрілген күні, топ-топ келесіңдер. (18) Көктер сетінеп есіктер пайда болады. (19) Таулар жүргізіліп, сағым болады. (20) Әлбетте тозақ күтіп тұрады; (21) Азғындардың барар жері. (22) Олар онда ғасырларша тұрады. (23) Олар онда салқындамайды да сусын татпайды. (24) Бірақ қайнап тұрған су және ірің ішеді. (25) Қылмыстарына сай бір жаза. (26) Өйткені олар, есепке тартылуды ойламаған еді. (27) Аяттарымызды мүлде жасынға шығарған еді. (28) Әр нәрсені жазып, сақтадық. (29) "Енді татыңдар; ал енді сендерге азаптан басқа еш нәрсе таттырмаймыз" (делінеді.) (30)


الجزء الثلاثون — سورة النبأ

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ مَفَازًا ﴿٣١﴾ حَدَآئِقَ وَأَعْنَٰبًا ﴿٣٢﴾ وَكَوَاعِبَ أَتْرَابًا ﴿٣٣﴾ وَكَأْسًا
دِهَاقًا ﴿٣٤﴾ لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا كِذَّٰبًا ﴿٣٥﴾ جَزَآءً مِّن رَّبِّكَ عَطَآءً
حِسَابًا ﴿٣٦﴾ رَّبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ٱلرَّحْمَٰنِ لَا يَمْلِكُونَ
مِنْهُ خِطَابًا ﴿٣٧﴾ يَوْمَ يَقُومُ ٱلرُّوحُ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ صَفًّا لَّا يَتَكَلَّمُونَ
إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحْمَٰنُ وَقَالَ صَوَابًا ﴿٣٨﴾ ذَٰلِكَ ٱلْيَوْمُ ٱلْحَقُّ فَمَن
شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ مَـَٔابًا ﴿٣٩﴾ إِنَّآ أَنذَرْنَٰكُمْ عَذَابًا قَرِيبًا يَوْمَ
يَنظُرُ ٱلْمَرْءُ مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ وَيَقُولُ ٱلْكَافِرُ يَٰلَيْتَنِى كُنتُ تُرَٰبًۢا ﴿٤٠﴾

سُورَةُ ٱلنَّازِعَاتِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلنَّٰزِعَٰتِ غَرْقًا ﴿١﴾ وَٱلنَّٰشِطَٰتِ نَشْطًا ﴿٢﴾ وَٱلسَّٰبِحَٰتِ سَبْحًا
﴿٣﴾ فَٱلسَّٰبِقَٰتِ سَبْقًا ﴿٤﴾ فَٱلْمُدَبِّرَٰتِ أَمْرًا ﴿٥﴾ يَوْمَ تَرْجُفُ ٱلرَّاجِفَةُ
﴿٦﴾ تَتْبَعُهَا ٱلرَّادِفَةُ ﴿٧﴾ قُلُوبٌ يَوْمَئِذٍ وَاجِفَةٌ ﴿٨﴾ أَبْصَٰرُهَا
خَٰشِعَةٌ ﴿٩﴾ يَقُولُونَ أَءِنَّا لَمَرْدُودُونَ فِى ٱلْحَافِرَةِ ﴿١٠﴾ أَءِذَا كُنَّا
عِظَٰمًا نَّخِرَةً ﴿١١﴾ قَالُوا۟ تِلْكَ إِذًا كَرَّةٌ خَاسِرَةٌ ﴿١٢﴾ فَإِنَّمَا هِىَ زَجْرَةٌ
وَٰحِدَةٌ ﴿١٣﴾ فَإِذَا هُم بِٱلسَّاهِرَةِ ﴿١٤﴾ هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰ ﴿١٥﴾

٥٨٣

Негізінде тақуалар үшін құтылу бар. (31) Бақшалар, жүзімдер бар. (32) Жас өспірім құрдас қыздар бар. (38-С. 52-А., 56-С. 37-А.) (33) Толып, тасыған кәсе бар. (34) Олар онда бос сөз және өтірік естімейді; (35) Раббыңнан толық бір сыйлық. (36) Көктер мен жердің әрі арасындағылардың Раббы; аса есіркеуші, Оған ешкім тіл қата алмайды. (37) Ол күні Жебрейіл (Ғ.С.) және періштелер, тізіліп тұрады. Алланың рұхсатынсыз ешкім сөйлемейді әрі дұрысын ғана сөйлейді. (38) Сол күн хақ. Ендеше кім қаласа, Раббына барар жол тұтсын. (39) Негізінде жақын бір азапты ескерттік. Ол күні алдын ала не істегеніне қарайды. Кәпір: "Әттең! Топырақ болып кеткен болсам" дейді. (40)

## 79-НАЗИҒАТ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Қырық алты аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Сүңгіп шығарушы, (1) Баяу тартушы, (2) Малтап кетуші, (3) Жарысып озушы, (4) Сондай-ақ істі меңгеруші періштелерге серт. (5) Ол күні қатты сілкініс болады. (6) Оның артынан тағы бір сілкінеді. (7) Ол күні жүректер тітірейді. (8) Көздері төмен қарайды. (9) (Олар): "Шын, қайта тірілеміз бе?",- дейді. (10) "Қоқым, сүйек болған сәтте де?" (11) (Олар): "Ендеше ол қайғылы бір қайту екен" дейді. (12) Негізінен ол, бір айғай ғана. (13) Дереу сол уақытта олар майданда. (14) Саған Мұсаның хабары келді ме? (15)

إِذْ نَادَىٰهُ رَبُّهُۥ بِٱلْوَادِ ٱلْمُقَدَّسِ طُوًى ﴿١٦﴾ ٱذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ﴿١٧﴾
فَقُلْ هَل لَّكَ إِلَىٰٓ أَن تَزَكَّىٰ ﴿١٨﴾ وَأَهْدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخْشَىٰ ﴿١٩﴾ فَأَرَىٰهُ
ٱلْـَٔايَةَ ٱلْكُبْرَىٰ ﴿٢٠﴾ فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ﴿٢١﴾ ثُمَّ أَدْبَرَ يَسْعَىٰ ﴿٢٢﴾ فَحَشَرَ
فَنَادَىٰ ﴿٢٣﴾ فَقَالَ أَنَا۠ رَبُّكُمُ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٢٤﴾ فَأَخَذَهُ ٱللَّهُ نَكَالَ ٱلْـَٔاخِرَةِ وَٱلْأُولَىٰٓ
﴿٢٥﴾ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّمَن يَخْشَىٰٓ ﴿٢٦﴾ ءَأَنتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ ٱلسَّمَآءُ بَنَىٰهَا
﴿٢٧﴾ رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوَّىٰهَا ﴿٢٨﴾ وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحَىٰهَا ﴿٢٩﴾
وَٱلْأَرْضَ بَعْدَ ذَٰلِكَ دَحَىٰهَآ ﴿٣٠﴾ أَخْرَجَ مِنْهَا مَآءَهَا وَمَرْعَىٰهَا ﴿٣١﴾
وَٱلْجِبَالَ أَرْسَىٰهَا ﴿٣٢﴾ مَتَٰعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَٰمِكُمْ ﴿٣٣﴾ فَإِذَا جَآءَتِ ٱلطَّآمَّةُ
ٱلْكُبْرَىٰ ﴿٣٤﴾ يَوْمَ يَتَذَكَّرُ ٱلْإِنسَٰنُ مَا سَعَىٰ ﴿٣٥﴾ وَبُرِّزَتِ ٱلْجَحِيمُ
لِمَن يَرَىٰ ﴿٣٦﴾ فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ﴿٣٧﴾ وَءَاثَرَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ﴿٣٨﴾ فَإِنَّ ٱلْجَحِيمَ
هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ﴿٣٩﴾ وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ وَنَهَى ٱلنَّفْسَ عَنِ ٱلْهَوَىٰ
﴿٤٠﴾ فَإِنَّ ٱلْجَنَّةَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ﴿٤١﴾ يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسَىٰهَا
﴿٤٢﴾ فِيمَ أَنتَ مِن ذِكْرَىٰهَآ ﴿٤٣﴾ إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَىٰهَآ ﴿٤٤﴾ إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرُ
مَن يَخْشَىٰهَا ﴿٤٥﴾ كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَهَا لَمْ يَلْبَثُوٓاْ إِلَّا عَشِيَّةً أَوْ ضُحَىٰهَا ﴿٤٦﴾

سُورَةُ عَبَسَ



Сол уақытта, Раббы, оған қасиетті "Түуа" ойпатында дабыстады: (16) "Перғауынға бар. Өйткені ол, азды." (17) Сонда оған: "Тазарғың келе ме?",- де. (18) "Саған Раббыңа баратын жолды көрсетейін. Одан қорқарсың" (19) Мүса, Перғауынға ірі мұғжизаны көрсетті. (20) Сонда ол, жасынға шығарып, қарсы шықты. (21) Кейін теріс айналып, жүгірді. (22) Адамдарды жинап, айғай салып: (23) "Мен сендердің ең ұлы раббыларың" деді. (24) Сондықтан Алла, оны ахирет, дүние азабымен қолға алды. (25) Расында бұнда қорыққан кісі үшін әлбетте бір ғибрат бар. (26) Сендерді жарату қиын ба? Немесе аспанды? Алла, оны да жасады. (27) Оның биіктігін көтеріп, оны теңгерді. (28) Оның түнін қараңғылатып, күндізін жарыққа шығарды. (29) Сосын жерді төседі. (30) Одан су және жайылыс майданға келтірді. (31) Оған таулар орналастырды. (32) Сендер және малдарың пайдалану үшін. (33) Бірақ ол ірі уақиға (қиямет) келген сәтте; (34) Ол күні адамзат не нәрсеге тырысқанын есіне алады. (35) Тозақ, көретіндерге көрсетіледі. (36) Ал енді кім шектен шыққан болса, (37) Оған дүние әсер еткен болса, (38) Сонда рас оның орны тозақ. (39) Ал енді кім, Раббының алдына тұрудан қорқып, нәпсісін соққан нәрседен тежеген болса, (40) Негізінде оның барар жері ұжмақ. (41) (Мұхаммед Ғ.С.) олар саған: "Қиямет қашан болады?",- деп, сұрақ қояды. (42) Ол жөнде түсінік беру сенің ісің бе? (43) Оның қортындысы, Раббыңа байланысты. (44) Негізінен сен қияметтен қорыққан кісілерге бір ескертуші ғанасың. (45) Олар қияметті көрген күні, дүниеде бір кеш немесе бір сәске тұрғандай ойлайды. (46)

بسم الله الرحمن الرحيم

عبس وتولى ١ أن جاءه الأعمى ٢ وما يدريك لعله يزكى ٣ أو يذكر فتنفعه الذكرى ٤ أما من استغنى ٥ فأنت له تصدى ٦ وما عليك ألا يزكى ٧ وأما من جاءك يسعى ٨ وهو يخشى ٩ فأنت عنه تلهى ١٠ كلا إنها تذكرة ١١ فمن شاء ذكره ١٢ في صحف مكرمة ١٣ مرفوعة مطهرة ١٤ بأيدي سفرة ١٥ كرام بررة ١٦ قتل الإنسان ما أكفره ١٧ من أي شيء خلقه ١٨ من نطفة خلقه فقدره ١٩ ثم السبيل يسره ٢٠ ثم أماته فأقبره ٢١ ثم إذا شاء أنشره ٢٢ كلا لما يقض ما أمره ٢٣ فلينظر الإنسان إلى طعامه ٢٤ أنا صببنا الماء صبا ٢٥ ثم شققنا الأرض شقا ٢٦ فأنبتنا فيها حبا ٢٧ وعنبا وقضبا ٢٨ وزيتونا ونخلا ٢٩ وحدائق غلبا ٣٠ وفاكهة وأبا ٣١ متاعا لكم ولأنعامكم ٣٢ فإذا جاءت الصاخة ٣٣ يوم يفر المرء من أخيه ٣٤ وأمه وأبيه ٣٥ وصاحبته وبنيه ٣٦ لكل امرئ منهم يومئذ شأن يغنيه ٣٧ وجوه يومئذ مسفرة ٣٨ ضاحكة مستبشرة ٣٩ ووجوه يومئذ عليها غبرة ٤٠ ترهقها قترة ٤١ أولئك هم الكفرة الفجرة ٤٢

ربع الحزب



## 80-ҒАБӘСӘ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Қырық екі аят.

(Бір рет Мұхаммед Ғ.С. Құрайштың бастықтарын дінге шақырып, отырғанда, соқыр Ғабдолла Мәктұм ұлының келгеніне қабақ шытқан екен. Б.Ж.М.К.) Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Қабақ шытып, бет бұрды; (1) Оған соқырдың келуімен. (2) Қайдан білесің, мүмкін ол тазарар? (3) Не үгіт алар, оған үгіт пайда берер. (4) Ал енді байсынған; (Құрайш бастықтары) келсе, (5) Оған көңіл бөлесің. (6) Ол тазармаса саған не? (7) Ал енді саған жүгіріп келген біреу; (8) Ол, (Алладан) қорқады. (9) Сонда да оған селқос қарайсың. (10) Жоқ, олай емес. Әлбетте Құран бір насихат. (11) Сондықтан кім қаласа, үгіт алады. (12) Құрметті нұсқаларда жазулы, (13) Жоғары бағаланған тап-таза; (14) Елшілердің қолында, (15) Ардақты, игі. (Періштелер; Лаухы Махфұздан көшірген. Б.Ж.Х.) (16) Жаны шықсын! Оған, адам баласы қалай қарсы? (17) Алла адамды не нәрседен жаратты? (18) Бір тамшыдан жаратып, оны бейнеледі. (19) Сосын оның жолын оңайластырды. (20) Кейін оған өлім беріп, оны қабырға қойдырды. (21) Қалаған сәтте, оны тірілтеді. (22) Жоқ, ол Алланың әмірін орындамады. (23) Ал енді адамзат, жеген тамағына бір көз салсын. (24) Әрине мол су бердік. (25) Сосын қара жерді қақ айырдық. (26) Сонда жерде дәнді дахылдар өсірдік. (27) Жүзімдер, жоңышқалар, (28) Зәйтіндер, құрмалар, (29) Ну бақшалар, (30) Жемістер, өлеңдер; (31) Сендер әрі малдарың пайдалану үшін. (32) Ал енді қатты дауыс келген сәтте; (33) Сол күні, кісі туысынан қашады; (34) Шешесінен, әкесінен, (35) Әйелінен және балаларынан. (36) Ол күні әркімнің ісі ауыр. (Әркім өз халымен әлек.) (37) Ол күні кейбір жүздер, жарқырайды; (38) Күлген қуанышты. (39) Ол күні кейбір жүздің үстін шаң басқан болады; (40) Оны қара түнек қаптаған болады. (41) Міне солар, қарсы келген бұзақылар. (42)


الجزء الثلاثون — سورة التكوير

سُورَةُ التَّكْوِيرِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

إِذَا الشَّمْسُ كُوِّرَتْ ﴿١﴾ وَإِذَا النُّجُومُ انكَدَرَتْ ﴿٢﴾ وَإِذَا الْجِبَالُ سُيِّرَتْ ﴿٣﴾ وَإِذَا الْعِشَارُ عُطِّلَتْ ﴿٤﴾ وَإِذَا الْوُحُوشُ حُشِرَتْ ﴿٥﴾ وَإِذَا الْبِحَارُ سُجِّرَتْ ﴿٦﴾ وَإِذَا النُّفُوسُ زُوِّجَتْ ﴿٧﴾ وَإِذَا الْمَوْءُودَةُ سُئِلَتْ ﴿٨﴾ بِأَيِّ ذَنبٍ قُتِلَتْ ﴿٩﴾ وَإِذَا الصُّحُفُ نُشِرَتْ ﴿١٠﴾ وَإِذَا السَّمَاءُ كُشِطَتْ ﴿١١﴾ وَإِذَا الْجَحِيمُ سُعِّرَتْ ﴿١٢﴾ وَإِذَا الْجَنَّةُ أُزْلِفَتْ ﴿١٣﴾ عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّا أَحْضَرَتْ ﴿١٤﴾ فَلَا أُقْسِمُ بِالْخُنَّسِ ﴿١٥﴾ الْجَوَارِ الْكُنَّسِ ﴿١٦﴾ وَاللَّيْلِ إِذَا عَسْعَسَ ﴿١٧﴾ وَالصُّبْحِ إِذَا تَنَفَّسَ ﴿١٨﴾ إِنَّهُ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ﴿١٩﴾ ذِي قُوَّةٍ عِندَ ذِي الْعَرْشِ مَكِينٍ ﴿٢٠﴾ مُّطَاعٍ ثَمَّ أَمِينٍ ﴿٢١﴾ وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجْنُونٍ ﴿٢٢﴾ وَلَقَدْ رَآهُ بِالْأُفُقِ الْمُبِينِ ﴿٢٣﴾ وَمَا هُوَ عَلَى الْغَيْبِ بِضَنِينٍ ﴿٢٤﴾ وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَيْطَانٍ رَّجِيمٍ ﴿٢٥﴾ فَأَيْنَ تَذْهَبُونَ ﴿٢٦﴾ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَالَمِينَ ﴿٢٧﴾ لِمَن شَاءَ مِنكُمْ أَن يَسْتَقِيمَ ﴿٢٨﴾ وَمَا تَشَاءُونَ إِلَّا أَن يَشَاءَ اللَّهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٢٩﴾

سُورَةُ الانفِطَارِ

٥٨٦

## 81-ТЕКУИР СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жиырма тоғыз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Күн бүктелген сәтте, (1) Жұлдыздар солып, шашылған сәтте, (2) Таулар жүргізілген сәтте, (3) Қаймал іңгендер, иен жіберілген сәтте, (Сол күннің зардабынан бошалаған түйе де естен шығады.) (4) Жан-жануарлар жиналған сәтте, (5) Теңіздер қайнатылған сәтте, (6) Жан тәнмен бірлестірілген сәтте, (7) Тірі көмілген қыздар сұралған сәтте; (8) Қай күнәмен өлтірілді? (9) Дәптердер ашылған сәтте, (10) Аспан ашылған сәтте, (11) Тозақ қыздырылған сәтте, (12) Ұжмақ жақындатылған сәтте; (13) Әркім не әзірлегенін біледі. (14) Жоқ, солғындаған жұлдыздарға серт, (15) Жүріп барып батқан жұлдыздарға ант. (16) Қараңғылана бастаған түнге серт, (17) Ағара бастаған таңа серт; (18) (Осы нәрселерде ашық дәлелдер бар.) Негізінен Құран, әрине бір ардақты Елшінің сөзі. (69-С. 40-А) (19) Ол күшті Елші, ғаршының иесінің қасында беделді; (20) Ықпалды, онда сенімді. (Жебрейіл Ғ.С.) (21) Жолдастарың (Мұхаммед Ғ.С.) жынды емес. (22) Расында ол, оны ашық көк жиекте көрді. (Мұхаммед Ғ.С. Жебрейіл Ғ.С.ды шығыс көк жиекте көрген. Б.Ж.М.) (23) Мұхаммед (Ғ.С.) ғайыптан келген уахи туралы кемшілік істемеді. (Б.Ж.М.) (24) Құран, қуылған шайтанның сөзі емес. (25) Ендеше, Қайда кетіп бара жатырсыңдар? (26) Құран, бүкіл әлемге насихаттан басқа еш нәрсе емес. (27) Әрине сендерден тура жолды қалаған кісілер үшін; (28) Әлемдердің Раббы Алла, қаламайынша тілеулерің жүрмейді. (29)


الجزء الثلاثون — سورة الانفطار

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنفَطَرَتْ ﴿١﴾ وَإِذَا ٱلْكَوَاكِبُ ٱنتَثَرَتْ ﴿٢﴾ وَإِذَا ٱلْبِحَارُ فُجِّرَتْ ﴿٣﴾ وَإِذَا ٱلْقُبُورُ بُعْثِرَتْ ﴿٤﴾ عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ وَأَخَّرَتْ ﴿٥﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْإِنسَٰنُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ ٱلْكَرِيمِ ﴿٦﴾ ٱلَّذِى خَلَقَكَ فَسَوَّىٰكَ فَعَدَلَكَ ﴿٧﴾ فِىٓ أَىِّ صُورَةٍ مَّا شَآءَ رَكَّبَكَ ﴿٨﴾ كَلَّا بَلْ تُكَذِّبُونَ بِٱلدِّينِ ﴿٩﴾ وَإِنَّ عَلَيْكُمْ لَحَٰفِظِينَ ﴿١٠﴾ كِرَامًا كَٰتِبِينَ ﴿١١﴾ يَعْلَمُونَ مَا تَفْعَلُونَ ﴿١٢﴾ إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ لَفِى نَعِيمٍ ﴿١٣﴾ وَإِنَّ ٱلْفُجَّارَ لَفِى جَحِيمٍ ﴿١٤﴾ يَصْلَوْنَهَا يَوْمَ ٱلدِّينِ ﴿١٥﴾ وَمَا هُمْ عَنْهَا بِغَآئِبِينَ ﴿١٦﴾ وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ﴿١٧﴾ ثُمَّ مَآ أَدْرَىٰكَ مَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ﴿١٨﴾ يَوْمَ لَا تَمْلِكُ نَفْسٌ لِّنَفْسٍ شَيْـًٔا وَٱلْأَمْرُ يَوْمَئِذٍ لِّلَّهِ ﴿١٩﴾

سُورَةُ ٱلْمُطَفِّفِينَ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَيْلٌ لِّلْمُطَفِّفِينَ ﴿١﴾ ٱلَّذِينَ إِذَا ٱكْتَالُوا۟ عَلَى ٱلنَّاسِ يَسْتَوْفُونَ ﴿٢﴾ وَإِذَا كَالُوهُمْ أَو وَّزَنُوهُمْ يُخْسِرُونَ ﴿٣﴾ أَلَا يَظُنُّ أُو۟لَٰٓئِكَ أَنَّهُم مَّبْعُوثُونَ ﴿٤﴾ لِيَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٥﴾ يَوْمَ يَقُومُ ٱلنَّاسُ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦﴾

٥٨٧

## 82-ЫНФИТАР СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Он тоғыз аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Көк жарылған сәтте, (1) Жұлдыздар төгілген сәтте, (2) Теңіздер тасыған сәтте, (3) Қабырлар қопарылған сәтте, (4) Әркім ілгері не жібергенін, кейін не қалдырғанын біледі. (5) Әй адамзат! Ардақты Раббың туралы сені не алдады? (6) Ол сондай Алла, сені жаратты. Толықтап теңестірді. (7) Ол, сені қалаған бейнеде құрастырды. (8) Жоқ олай емес, дінді өтіріксінесіңдер. (9) Негізінен сендерге әлбетте бақылаушылар бар. (10) Ардақты жазушылар, (11) Олар не істегендеріңді біледі. (12) Шын мәнінде ізгілер, әлбетте нығымет ішінде болады. (13) Негізінен бұзықтар, тозақта болады. (14) Олар қиямет күні тозаққа салынады. (15) Олар, одан ғайып бола алмайды. (16) Қиямет күннің не екенін қайдан білесің? (17) Я, қиямет күннің не екенің қайдан білесің (18) Ол күні, біреуге біреу қарайласуға еш нәрсе қолдан келмейді. Ол күні, әмір Аллаға тән. (28-С. 88-А.) (19)

## 83-МҰТАФФИФИН СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Отыз алты аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
Өлшеу, тартуда кеміткендерге нендей өкініш! (1) Олар қашан өлшеп алса, толық өлшеп алады да; (2) Қашан олар, өлшеп немесе тартып беретін болса; кемітеді. (3) Олар қайта тірілетіндіктерін ойламай ма? (4) Ол зор күн үшін; (5) Ол күні адамдар, бүкіл әлемнің Раббының алдында тұрады. (6)

كَلَّا إِنَّ كِتَابَ الْفُجَّارِ لَفِي سِجِّينٍ ﴿٧﴾ وَمَا أَدْرَاكَ مَا سِجِّينٌ ﴿٨﴾ كِتَابٌ
مَرْقُومٌ ﴿٩﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِلْمُكَذِّبِينَ ﴿١٠﴾ الَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوْمِ الدِّينِ ﴿١١﴾
وَمَا يُكَذِّبُ بِهِ إِلَّا كُلُّ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ﴿١٢﴾ إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ آيَاتُنَا قَالَ أَسَاطِيرُ
الْأَوَّلِينَ ﴿١٣﴾ كَلَّا بَلْ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ مَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿١٤﴾ كَلَّا إِنَّهُمْ
عَنْ رَبِّهِمْ يَوْمَئِذٍ لَمَحْجُوبُونَ ﴿١٥﴾ ثُمَّ إِنَّهُمْ لَصَالُو الْجَحِيمِ ﴿١٦﴾ ثُمَّ يُقَالُ
هَٰذَا الَّذِي كُنْتُمْ بِهِ تُكَذِّبُونَ ﴿١٧﴾ كَلَّا إِنَّ كِتَابَ الْأَبْرَارِ لَفِي عِلِّيِّينَ
﴿١٨﴾ وَمَا أَدْرَاكَ مَا عِلِّيُّونَ ﴿١٩﴾ كِتَابٌ مَرْقُومٌ ﴿٢٠﴾ يَشْهَدُهُ الْمُقَرَّبُونَ
﴿٢١﴾ إِنَّ الْأَبْرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ﴿٢٢﴾ عَلَى الْأَرَائِكِ يَنْظُرُونَ ﴿٢٣﴾ تَعْرِفُ فِي
وُجُوهِهِمْ نَضْرَةَ النَّعِيمِ ﴿٢٤﴾ يُسْقَوْنَ مِنْ رَحِيقٍ مَخْتُومٍ ﴿٢٥﴾
خِتَامُهُ مِسْكٌ وَفِي ذَٰلِكَ فَلْيَتَنَافَسِ الْمُتَنَافِسُونَ ﴿٢٦﴾ وَمِزَاجُهُ
مِنْ تَسْنِيمٍ ﴿٢٧﴾ عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا الْمُقَرَّبُونَ ﴿٢٨﴾ إِنَّ الَّذِينَ
أَجْرَمُوا كَانُوا مِنَ الَّذِينَ آمَنُوا يَضْحَكُونَ ﴿٢٩﴾ وَإِذَا مَرُّوا بِهِمْ
يَتَغَامَزُونَ ﴿٣٠﴾ وَإِذَا انْقَلَبُوا إِلَىٰ أَهْلِهِمُ انْقَلَبُوا فَكِهِينَ ﴿٣١﴾
وَإِذَا رَأَوْهُمْ قَالُوا إِنَّ هَٰؤُلَاءِ لَضَالُّونَ ﴿٣٢﴾ وَمَا أُرْسِلُوا عَلَيْهِمْ
حَافِظِينَ ﴿٣٣﴾ فَالْيَوْمَ الَّذِينَ آمَنُوا مِنَ الْكُفَّارِ يَضْحَكُونَ ﴿٣٤﴾



Олай емес. Негізінен бұзықтардың дәптері төменгі орында болады. (7) Төменгі орынның не екенін қайдан білесің? (8) Ол жазулы бір кітап. (9) Ол күні, жасынға шығарушыларға нендей өкініш! (10) Олар, сондай қиямет күнін өтіріксінгендер. (11) Оны, шектен шыққан, күнәкар өтіріксінеді. (12) Қашан оған аяттарымыз оқылса: "Бұрынғылардың ертегісі" деді. (13) Жоқ, бәлкім олардың жүректерін істеген қылықтарының таты басты. (14) Жоқ олай емес. Негізінде олар ол күні, Раббыларының дидарынан махрұм қалады. (15) Сосын олар, әлбетте тозаққа кіреді. (16) Сосын оларға: "Міне сендердің өтірік дегендерің осы!",- делінеді. (17) Жоқ олай емес. Негізінен ізгілердің дәптері әрине жоғарғы орында болады. (18) Жоғарғы орынның не екенін қайдан білесің? (19) Ол жазулы бір кітап. (20) Оны, Аллаға жақын періштелер бақылайды. (21) Негізінен ізгілер, әрине нығымет ішінде болады. (22) Олар дивандардың үстінде (Алланың нығметтеріне) қарайды. (23) Олардың бақытқа бөленгендіктерін шырайларынан танысың. (24) Олар, мөрленген ішімдіктен сусындатылады. (25) Оның сарқыны жұпар аңқиды. Жарысушылар, осыған жарыссын. (26) Оның қоры, "Тәсним" бастауынан. (27) Ол бастаудан Аллаға жақын болғандар ішеді. (28) Расында күнәкарлар, иман келтіргендерге күлетін еді. (29) Олар жандарынан өткенде, ымдасатын еді. (30) Олар үйлеріне қайтып барған кезде, күңкілдесетін еді. (31) Қашан олар Мұсылмандарды көрсе: "Сөз жоқ, бұлар адасқандар" дейтін еді. (32) Олар, Мұсылмандарға бақылаушы етіліп жіберілмеді. (33) Ал енді бүгін мүміндер, кәпірлерге күледі. (34)

عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ﴿٣٥﴾ هَلْ ثُوِّبَ ٱلْكُفَّارُ مَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ ﴿٣٦﴾

سُورَةُ الانْشِقَاق

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنشَقَّتْ ﴿١﴾ وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ﴿٢﴾ وَإِذَا ٱلْأَرْضُ مُدَّتْ ﴿٣﴾ وَأَلْقَتْ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتْ ﴿٤﴾ وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ﴿٥﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْإِنسَٰنُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدْحًا فَمُلَٰقِيهِ ﴿٦﴾ فَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ ﴿٧﴾ فَسَوْفَ يُحَاسَبُ حِسَابًا يَسِيرًا ﴿٨﴾ وَيَنقَلِبُ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ مَسْرُورًا ﴿٩﴾ وَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ وَرَآءَ ظَهْرِهِۦ ﴿١٠﴾ فَسَوْفَ يَدْعُوا۟ ثُبُورًا ﴿١١﴾ وَيَصْلَىٰ سَعِيرًا ﴿١٢﴾ إِنَّهُۥ كَانَ فِىٓ أَهْلِهِۦ مَسْرُورًا ﴿١٣﴾ إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ﴿١٤﴾ بَلَىٰٓ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرًا ﴿١٥﴾ فَلَآ أُقْسِمُ بِٱلشَّفَقِ ﴿١٦﴾ وَٱلَّيْلِ وَمَا وَسَقَ ﴿١٧﴾ وَٱلْقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ﴿١٨﴾ لَتَرْكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٍ ﴿١٩﴾ فَمَا لَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢٠﴾ وَإِذَا قُرِئَ عَلَيْهِمُ ٱلْقُرْءَانُ لَا يَسْجُدُونَ ۩ ﴿٢١﴾ بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُكَذِّبُونَ ﴿٢٢﴾ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يُوعُونَ ﴿٢٣﴾ فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٤﴾ إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٢٥﴾



Олар тақтардың үстінде қарайды; (35) "Кәпірлер, істегендерінің пайдасын көрді ме?" (36)

## 84-ІНШИҚАҚ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. жиырма бес аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Аспан жарылған сәтте, (1) Лайықты болып, Раббына бой ұсынған кезде, (2) Жер созылған сәтте, (3) Ол, ішіндегіні шығарып босатқан сәтте, (4) Раббына бой ұсынып, лайықты болған кезде; (5) Әй адамзат! Негізінде сен Раббыңа қарай өте тырыссаң; сонда Оған жолығасың. (6) Ал енді кімнің дәптері оңынан берілсе; (7) Сонда Ол, дереу жеңіл есеппен есептеледі. (8) Ол, үй-ішіне қуанып қайтады. (9) Ал және кімнің дәптері арт жағынан берілсе; (10) Сонда ол, дереу өлім шақырады. (11) Қайнаған тозаққа түседі. (12) Өйткені ол, өз үйінде мәз-мейрам еді. (13) Негізінде ол, әсте (Аллаға) қайтпаймын деп, ойлады. (14) Олай емес. Расында Раббы оны көздеуде еді. (15) Жоқ, шапақ уақтына, (16) Түнге әрі ішіндегі нәрсеге, (17) Толған айға серт. (18) Әлбетте сендер, бір жағдайдан бір жағдайға өтесіңдер. (19) Сонда оларға иман келтірмейтін не болды? (20) Оларға Құран оқылған кезде, сәжде қылмайды. (21) Әрине кәпірлер "Өтірік" дейді. (22) Алла олардың бүкпелеген нәрселерін жақсы біледі. (23) (Мұхаммед Ғ.С.) оларды күйзелтетін азаппен шүйіншіле. (24) Бірақ иман келтіріп, түзу ғамал істеушілерге таусылмайтын сыйлық бар. (25)

سورة البروج

بسم الله الرحمن الرحيم

والسماء ذات البروج ﴿١﴾ واليوم الموعود ﴿٢﴾ وشاهد ومشهود ﴿٣﴾ قتل أصحاب الأخدود ﴿٤﴾ النار ذات الوقود ﴿٥﴾ إذ هم عليها قعود ﴿٦﴾ وهم على ما يفعلون بالمؤمنين شهود ﴿٧﴾ وما نقموا منهم إلا أن يؤمنوا بالله العزيز الحميد ﴿٨﴾ الذي له ملك السماوات والأرض والله على كل شيء شهيد ﴿٩﴾ إن الذين فتنوا المؤمنين والمؤمنات ثم لم يتوبوا فلهم عذاب جهنم ولهم عذاب الحريق ﴿١٠﴾ إن الذين آمنوا وعملوا الصالحات لهم جنات تجري من تحتها الأنهار ذلك الفوز الكبير ﴿١١﴾ إن بطش ربك لشديد ﴿١٢﴾ إنه هو يبدئ ويعيد ﴿١٣﴾ وهو الغفور الودود ﴿١٤﴾ ذو العرش المجيد ﴿١٥﴾ فعال لما يريد ﴿١٦﴾ هل أتاك حديث الجنود ﴿١٧﴾ فرعون وثمود ﴿١٨﴾ بل الذين كفروا في تكذيب ﴿١٩﴾ والله من ورائهم محيط ﴿٢٠﴾ بل هو قرآن مجيد ﴿٢١﴾ في لوح محفوظ ﴿٢٢﴾

سورة الطارق



## 85–БҮРУЖ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жиырма екі аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Жұлдызды аспанға ант, (1) Уәделі күнге, (2) Куәлік берушіге, куәлік берілгенге серт. (3) Жер ошақшылардың жаны шықсын! (4) Отынмен жанған от. (5) Ол уақытта олар оның маңында отырған; (6) Олар, мүміндерге істегендерін көрген. (7) Олардың мүміндерге өшігулерінің себебі; үстем, мақтаулы Аллаға сенулері ғана еді. (Бір дәуірдегі кәпір патша, Мұсылмандарды ор қазып ішіне, жаққан отқа салады екен. Б.М. Басқа рауаяттар да бар.) (8) Ол сондай Алла, аспандар мен жердің иелігі Оған тән. Ол Алла, әр нәрсені көруші. (9) Негізінде мүмін ерлер, мүмін әйелдерге жапа беріп, сосын тәубе қылмағандар, оларға тозақтың азабы; жандыратын азап бар. (10) Негізінен иман келтіріп, ізгі іс істегендер, оларға астарынан өзендер ағатын бейіштер бар. Осы, зор мұратқа жетушілік. (11) Негізінен Раббыңның қолға алуы орасан қатты. (12) Өйткені Ол, бастапта жаратып, әрі қайта тірілтеді. (13) Ол, тым жарылқаушы, өте сүюші. (14) Ғарштың иесі, аса ұлы. (15) Ол, қалағанын бұлжытпай істеуші. (16) (Мұхаммед Ғ.С.) саған ләшкерлердің хабары келді ме? (17) Перғауын және Сәмүд ләшкерлерінің? (18) Дегенмен қарсы болғандар, өтіріксінуде. (19) Алла, оларды сырттай орап алған. (20) Әрине ол, ұлы бір Құран. (21) Лаухы Махфұзда сақтаулы. (22)

بسم الله الرحمن الرحيم

والسماء والطارق ﴿١﴾ وما أدراك ما الطارق ﴿٢﴾ النجم الثاقب ﴿٣﴾ إن كل نفس لما عليها حافظ ﴿٤﴾ فلينظر الإنسان مم خلق ﴿٥﴾ خلق من ماء دافق ﴿٦﴾ يخرج من بين الصلب والترائب ﴿٧﴾ إنه على رجعه لقادر ﴿٨﴾ يوم تبلى السرائر ﴿٩﴾ فما له من قوة ولا ناصر ﴿١٠﴾ والسماء ذات الرجع ﴿١١﴾ والأرض ذات الصدع ﴿١٢﴾ إنه لقول فصل ﴿١٣﴾ وما هو بالهزل ﴿١٤﴾ إنهم يكيدون كيدا ﴿١٥﴾ وأكيد كيدا ﴿١٦﴾ فمهل الكافرين أمهلهم رويدا ﴿١٧﴾

سورة الأعلى

بسم الله الرحمن الرحيم

سبح اسم ربك الأعلى ﴿١﴾ الذي خلق فسوى ﴿٢﴾ والذي قدر فهدى ﴿٣﴾ والذي أخرج المرعى ﴿٤﴾ فجعله غثاء أحوى ﴿٥﴾ سنقرئك فلا تنسى ﴿٦﴾ إلا ما شاء الله إنه يعلم الجهر وما يخفى ﴿٧﴾ ونيسرك لليسرى ﴿٨﴾ فذكر إن نفعت الذكرى ﴿٩﴾ سيذكر من يخشى ﴿١٠﴾ ويتجنبها الأشقى ﴿١١﴾ الذي يصلى النار الكبرى ﴿١٢﴾ ثم لا يموت فيها ولا يحيى ﴿١٣﴾ قد أفلح من تزكى ﴿١٤﴾ وذكر اسم ربه فصلى ﴿١٥﴾

الحزب ٦٠



## 86-ТАРЫҚ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Он жеті аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Аспанға, Тарыққа серт. (1) (Мұхаммед Ғ.С.) Тарық не екенін қайдан білдің? (2) Ол, жарқыраған жұлдыз. (3) Әркімнің үстінде бір бақылаушы бар. (11-С. 56-А.) (4) Ал енді адамзат немeнеден жаратылғандығына бір қарасын; (5) Бір атылып шыққан судан жаратылған; (6) Ол, бел сүйек пен кеуде сүйектің арасынан шығады. (7) Сөз жоқ. Алла, адамзатты қайта тірілту күшіне ие. (8) Сол күні сырлар ашылады. (9) (Ол күні) адам баласына күш те көмекші де болмайды. (10) Қайталап жаңбырлататын аспанға серт. (11) Жарылып өсімдік шығаратын жерге серт. (12) Негізінен Құран бір билік сөз. (13) Ол, бір сықақ емес. (14) Шын мәнінде олар бір сығандық істеуде. (15) Сығандығына шара көремін. (16) (Мұхаммед Ғ.С.) қарсы келушілерге мұрсат беріп, аз еркіне қой. (17)

## 87-АҒЛА СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Он тоғыз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

(Мұхаммед Ғ.С.) ұлы Раббыңның атын дәріпте. (1) Ол сондай Алла; жаратып, толықтаған, (2) Ол сондай Алла, шамалап оңғарған. (3) Ол сондай Алла, жайылысты жаратқан. (4) Сосын оны қап-қара қоқымға айналдырған. (5) (Мұхаммед Ғ.С.) саған Құран оқытамыз; сонда оны ұмытпайсың. (6) Бірақ, Алланың қалағаны басқа. Негізінде Ол, көрнеу, көместі біледі. (2-С. 6-А.) (7) Саған оңай болғанды қолайластырамыз. (8) Пайда беретін болса, насихат ет. (9) Әлде кім Алладан қорықса, үгіт алады. (10) Сорлы болғандар, одан бой тежейді. (11) Ол, сондай зор тозаққа салынады. (12) Сосын ол арада өлмейді де тірілмейді. (13) Әлде кім тазарса, ол құтылды. (14) Ол, Раббының атын еске алып, намаз оқыды. (Бұл, айт намазы. Б.Ж.М.) (15)

Бірақ сендер дүние тіршілігін артық көресіңдер. (16) Ақирет хайырлы да тұрақты. (17) Негізінен бұл үкімдер, бұрынғы нұсқаларда бар; (18) Ыбырайым, Мұса (Ғ.С.) лардың нұсқаларында. (19)

## 88-ҒАШИЯ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жиырма алты аят.
Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.
(Мұхаммед Ғ.С. әлемді) қаптайтын қияметтің хабары саған келді ме? (1) Ол күні, кейбір жүздерді қорқу басады. (2) Қатты қиналған шаршаған болады. (3) Жанып тұрған отқа тасталады. (4) Қайнап тұрған бастаудан ішкізіледі. (5) Олардың ащы, сасық тікеннен басқа ешбір тамағы болмайды. (6) Ол, семіртпейді де аштықты баспайды. (7) Ол күні, кейбір жүздер шаттықта, (8) Ғамалдарынан разы, (9) Көтеріңкі бақшада; (10) Ол арада бір бос сөз естімейді. (11) Онда аққан бір бұлақ бар. (12) Онда биік дивандар бар. (13) Қойылған кәселер бар. (14) Тізілген жастықтар бар. (15) Төселген төсеніштер бар. (16) Олар, түйеге қарамай ма,

الجزء الثلاثون — سورة الغاشية

بَلْ تُؤْثِرُونَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ﴿١٦﴾ وَالْآخِرَةُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿١٧﴾ إِنَّ هَٰذَا لَفِي الصُّحُفِ الْأُولَىٰ ﴿١٨﴾ صُحُفِ إِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ ﴿١٩﴾

سُورَةُ الْغَاشِيَةِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

هَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ الْغَاشِيَةِ ﴿١﴾ وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ خَاشِعَةٌ ﴿٢﴾ عَامِلَةٌ نَاصِبَةٌ ﴿٣﴾ تَصْلَىٰ نَارًا حَامِيَةً ﴿٤﴾ تُسْقَىٰ مِنْ عَيْنٍ آنِيَةٍ ﴿٥﴾ لَيْسَ لَهُمْ طَعَامٌ إِلَّا مِنْ ضَرِيعٍ ﴿٦﴾ لَا يُسْمِنُ وَلَا يُغْنِي مِنْ جُوعٍ ﴿٧﴾ وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَاعِمَةٌ ﴿٨﴾ لِسَعْيِهَا رَاضِيَةٌ ﴿٩﴾ فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿١٠﴾ لَا تَسْمَعُ فِيهَا لَاغِيَةً ﴿١١﴾ فِيهَا عَيْنٌ جَارِيَةٌ ﴿١٢﴾ فِيهَا سُرُرٌ مَرْفُوعَةٌ ﴿١٣﴾ وَأَكْوَابٌ مَوْضُوعَةٌ ﴿١٤﴾ وَنَمَارِقُ مَصْفُوفَةٌ ﴿١٥﴾ وَزَرَابِيُّ مَبْثُوثَةٌ ﴿١٦﴾ أَفَلَا يَنْظُرُونَ إِلَى الْإِبِلِ كَيْفَ خُلِقَتْ ﴿١٧﴾ وَإِلَى السَّمَاءِ كَيْفَ رُفِعَتْ ﴿١٨﴾ وَإِلَى الْجِبَالِ كَيْفَ نُصِبَتْ ﴿١٩﴾ وَإِلَى الْأَرْضِ كَيْفَ سُطِحَتْ ﴿٢٠﴾ فَذَكِّرْ إِنَّمَا أَنْتَ مُذَكِّرٌ ﴿٢١﴾ لَسْتَ عَلَيْهِمْ بِمُصَيْطِرٍ ﴿٢٢﴾ إِلَّا مَنْ تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ﴿٢٣﴾ فَيُعَذِّبُهُ اللَّهُ الْعَذَابَ الْأَكْبَرَ ﴿٢٤﴾ إِنَّ إِلَيْنَا إِيَابَهُمْ ﴿٢٥﴾ ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُمْ ﴿٢٦﴾

٥٩٢

қайтіп жаратылған? (17) Олар, аспанға қарамай ма, қайтіп көтерілген? (18) Олар, тауларға қарамай ма, қайтіп тігілген? (19) Олар, жерге қарамай ма, қайтіп төселген? (20) (Мұхаммед Ғ.С.) ал енді насихат ет; негізінен сен бір насихатшысың. (21) Сен оларды зорлаушы емессің. (22) Бірақ әлде кім бет бұрса, қарсы келсе; (23) Сонда Алла, оны зор азаппен қинайды. (24) Расында олардың қайтар жері Біз жақ. (25) Сосын сөз жоқ. Олардың есебі Бізге тән. (26)

سُورَةُ الفَجۡرِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلۡفَجۡرِ ١ وَلَيَالٍ عَشۡرٖ ٢ وَٱلشَّفۡعِ وَٱلۡوَتۡرِ ٣ وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَسۡرِ
٤ هَلۡ فِي ذَٰلِكَ قَسَمٞ لِّذِي حِجۡرٍ ٥ أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ
٦ إِرَمَ ذَاتِ ٱلۡعِمَادِ ٧ ٱلَّتِي لَمۡ يُخۡلَقۡ مِثۡلُهَا فِي ٱلۡبِلَٰدِ ٨
وَثَمُودَ ٱلَّذِينَ جَابُواْ ٱلصَّخۡرَ بِٱلۡوَادِ ٩ وَفِرۡعَوۡنَ ذِي ٱلۡأَوۡتَادِ ١٠
ٱلَّذِينَ طَغَوۡاْ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ١١ فَأَكۡثَرُواْ فِيهَا ٱلۡفَسَادَ ١٢ فَصَبَّ
عَلَيۡهِمۡ رَبُّكَ سَوۡطَ عَذَابٍ ١٣ إِنَّ رَبَّكَ لَبِٱلۡمِرۡصَادِ ١٤ فَأَمَّا
ٱلۡإِنسَٰنُ إِذَا مَا ٱبۡتَلَىٰهُ رَبُّهُۥ فَأَكۡرَمَهُۥ وَنَعَّمَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّيٓ أَكۡرَمَنِ
١٥ وَأَمَّآ إِذَا مَا ٱبۡتَلَىٰهُ فَقَدَرَ عَلَيۡهِ رِزۡقَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّيٓ أَهَٰنَنِ ١٦
كَلَّاۖ بَل لَّا تُكۡرِمُونَ ٱلۡيَتِيمَ ١٧ وَلَا تَحَٰٓضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ
ٱلۡمِسۡكِينِ ١٨ وَتَأۡكُلُونَ ٱلتُّرَاثَ أَكۡلٗا لَّمّٗا ١٩
وَتُحِبُّونَ ٱلۡمَالَ حُبّٗا جَمّٗا ٢٠ كَلَّآ إِذَا دُكَّتِ ٱلۡأَرۡضُ دَكّٗا
دَكّٗا ٢١ وَجَآءَ رَبُّكَ وَٱلۡمَلَكُ صَفّٗا صَفّٗا ٢٢ وَجِاْيٓءَ يَوۡمَئِذِۭ
بِجَهَنَّمَۚ يَوۡمَئِذٖ يَتَذَكَّرُ ٱلۡإِنسَٰنُ وَأَنَّىٰ لَهُ ٱلذِّكۡرَىٰ ٢٣



## 89-ФӘЖІР СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Отыз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Ағарған таңға, (1) Құрбан айының алғашқы он кешіне, (2) Әр жұп пен таққа, (3) Өткен түнге серт. (4) Бұлар, ақыл иелері үшін серт беруге арзымай ма? (5) (Мұхаммед Ғ.С.) Раббыңның Ғад қауымына не істегенің көрмедің бе? (6) Ұзын діңгекті "Ирам" қаласындағыны; (7) Сондай ол тәрізді қалаларда жасалмаған еді. (8) Сондай-ақ ойпаттарда жартастарды ойған Сәмүд еліне (не істегенін. 7-С. 74-А., 15-С.72-А., 26-С .149-А.) (9) Ол қазықшы Перғауынға (не істегенін. (28-С. 12-А.) (10) Сондай олар, мемлекеттерде шектен шыққан еді. (11) Сонда олар, ол жерде бұзақылықты көбейткен еді. (12) Сондықтан Раббың оларға азап қамшысын жаудырды. (Азапқа ұшыратты.) (13) Негізінде Раббың әлбетте бақылаушы. (14) Ал енді адамзат, қашан Раббы оны сынай сыйлап, игілікке бөлесе: "Раббым мені сыйлады" дейді. (15) Қашан оны сынап, несібесін тарайтса: "Раббым мені қорлады" дейді. (16) Жоқ, олай емес. Сендер жетімге құрмет етпейсіңдер. (17) Бір-біріңді, міскінді тамақтандыруға қызықтырмайсыңдар. (18) Мирасты тұтас жеп аласыңдар. (19) Сондай-ақ малды өте-мөте жақсы көресіңдер. (20) Тіпті олай емес. Жер соғылысып, быт-шыт болған сәтте, (21) Раббың елестеп, періштелер сап-сап болған кезде, (22) Сол күні, тозақ келтіріледі де әрі сол күні, адамзат түсінеді. Ол түсінуден оған не пайда? (23)

يَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي قَدَّمۡتُ لِحَيَاتِي ٢٤ فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُۥٓ أَحَدٞ ٢٥
وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُۥٓ أَحَدٞ ٢٦ يَٰٓأَيَّتُهَا ٱلنَّفۡسُ ٱلۡمُطۡمَئِنَّةُ ٢٧ ٱرۡجِعِيٓ
إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةٗ مَّرۡضِيَّةٗ ٢٨ فَٱدۡخُلِي فِي عِبَٰدِي ٢٩ وَٱدۡخُلِي جَنَّتِي ٣٠

سُورَةُ البَلَدِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

لَآ أُقۡسِمُ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ١ وَأَنتَ حِلُّۢ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ٢ وَوَالِدٖ وَمَا وَلَدَ
٣ لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِي كَبَدٍ ٤ أَيَحۡسَبُ أَن لَّن يَقۡدِرَ عَلَيۡهِ
أَحَدٞ ٥ يَقُولُ أَهۡلَكۡتُ مَالٗا لُّبَدًا ٦ أَيَحۡسَبُ أَن لَّمۡ يَرَهُۥٓ أَحَدٌ
٧ أَلَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ عَيۡنَيۡنِ ٨ وَلِسَانٗا وَشَفَتَيۡنِ ٩ وَهَدَيۡنَٰهُ
ٱلنَّجۡدَيۡنِ ١٠ فَلَا ٱقۡتَحَمَ ٱلۡعَقَبَةَ ١١ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡعَقَبَةُ ١٢
فَكُّ رَقَبَةٍ ١٣ أَوۡ إِطۡعَٰمٞ فِي يَوۡمٖ ذِي مَسۡغَبَةٖ ١٤ يَتِيمٗا ذَا مَقۡرَبَةٍ
١٥ أَوۡ مِسۡكِينٗا ذَا مَتۡرَبَةٖ ١٦ ثُمَّ كَانَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَوَاصَوۡاْ
بِٱلصَّبۡرِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡمَرۡحَمَةِ ١٧ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ١٨ وَٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ١٩ عَلَيۡهِمۡ نَارٞ مُّؤۡصَدَةُۢ ٢٠

سُورَةُ الشَّمۡسِ



Әттең! Тіршілігім үшін бір нәрсе жіберген болсам еді" дейді. (24) Сонда, сол күні, ешкім Алланың істеген азабын істей алмайды. (25) Сондай–ақ ешкім Оның матауын матай алмайды. (26) Әй орныққан нәпсі! (27) Раббыңа, Ол сенен, сен Одан разы болған түрде қайт! (28) Енді құлдарымның арасына кір! (29) Сондай–ақ жаннатыма кір! (30)

## 90–БӘЛӘД СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жиырма аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Жоқ, осы (Мекке) қаласына ант етемін; (1) (Мұхаммед Ғ.С.) сен осы қалада отырасың. (2) Әкеге, балаға (Адам Ғ.С. мен балаларына) серт! (3) Расында адамзатты әбігер жараттық. (4) Өзіне біреудің күші жетпейді деп ойлай ма? (5) "Толып жатқан мал ысырап еттім" дейді. (6) Оны біреу көрмеді деп ойлай ма? (7) Оған екі көз жаратпадық па? (8) Әрі бір тіл, екі ерін? (9) Оған екі жол көрсетпедік пе? (10) Сонда ол, кедергіні асуға тырыспады. (11) Кедергінің не екенің қайдан білесің? (12) Ол; құл азат ету, (13) Немесе ашаршылық күнде тамақтандыру; (14) Жақындығы болған бір жетімді, (15) Немесе шаң топырақтағы сорлыны. (16) Сосын иман келтіріп, бір-біріне сабыр меңзегендерден және өзара мейірімділік кеңесін бергендерден болу. (17) Міне осылар; оңшылдар. (18) Сондай аяттарымызға қарсы шыққандар, олар; солшылдар. (19) Олар тозаққа қамалады. (20)


الجزء الثلاثون سورة الشمس سورة الليل

بسم الله الرحمن الرحيم

وَالشَّمْسِ وَضُحَاهَا ۝١ وَالْقَمَرِ إِذَا تَلَاهَا ۝٢ وَالنَّهَارِ إِذَا جَلَّاهَا ۝٣
وَاللَّيْلِ إِذَا يَغْشَاهَا ۝٤ وَالسَّمَاءِ وَمَا بَنَاهَا ۝٥ وَالْأَرْضِ وَمَا طَحَاهَا
۝٦ وَنَفْسٍ وَمَا سَوَّاهَا ۝٧ فَأَلْهَمَهَا فُجُورَهَا وَتَقْوَاهَا ۝٨ قَدْ
أَفْلَحَ مَنْ زَكَّاهَا ۝٩ وَقَدْ خَابَ مَنْ دَسَّاهَا ۝١٠ كَذَّبَتْ ثَمُودُ
بِطَغْوَاهَا ۝١١ إِذِ انْبَعَثَ أَشْقَاهَا ۝١٢ فَقَالَ لَهُمْ رَسُولُ اللَّهِ
نَاقَةَ اللَّهِ وَسُقْيَاهَا ۝١٣ فَكَذَّبُوهُ فَعَقَرُوهَا فَدَمْدَمَ
عَلَيْهِمْ رَبُّهُمْ بِذَنْبِهِمْ فَسَوَّاهَا ۝١٤ وَلَا يَخَافُ عُقْبَاهَا ۝١٥

سُورَةُ اللَّيْلِ

بسم الله الرحمن الرحيم

وَاللَّيْلِ إِذَا يَغْشَىٰ ۝١ وَالنَّهَارِ إِذَا تَجَلَّىٰ ۝٢ وَمَا خَلَقَ الذَّكَرَ وَالْأُنْثَىٰ ۝٣
إِنَّ سَعْيَكُمْ لَشَتَّىٰ ۝٤ فَأَمَّا مَنْ أَعْطَىٰ وَاتَّقَىٰ ۝٥ وَصَدَّقَ بِالْحُسْنَىٰ ۝٦
فَسَنُيَسِّرُهُ لِلْيُسْرَىٰ ۝٧ وَأَمَّا مَنْ بَخِلَ وَاسْتَغْنَىٰ ۝٨ وَكَذَّبَ بِالْحُسْنَىٰ
۝٩ فَسَنُيَسِّرُهُ لِلْعُسْرَىٰ ۝١٠ وَمَا يُغْنِي عَنْهُ مَالُهُ إِذَا تَرَدَّىٰ ۝١١ إِنَّ عَلَيْنَا
لَلْهُدَىٰ ۝١٢ وَإِنَّ لَنَا لَلْآخِرَةَ وَالْأُولَىٰ ۝١٣ فَأَنْذَرْتُكُمْ نَارًا تَلَظَّىٰ ۝١٤

٥٩٥

## 91–ШӘМІС СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Он бес аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Күнге және оның жарығына, (1) Ай, күнге ерген сәтте, (2) Жарқыраған сәтте күндізге, (3) Күндізді жапқан кезде түнге, (4) Аспанға және оны жасағанға, (5) Жерге және оны жайғанға, (6) Кісіге және оны толықтағанға, (7) Сонда оған жамандық әрі тақуалық қабілеті бергенге серт. (90–С. 10–А.) (8) Расында нәпсісін тазартқан кісі құтылды да; (9) Әлде кім оны кірлетсе кор болды. (10) Сәмүдтің азғындары өтіріксінді. (11) Оның ең жауызы қарсы шыққанда, (12) Сонда Алланың Елшісі оларға: "Алланың түйесіне әрі оның суарылуына киліКпеңдер" деді. (13) Бірақ олар оны жасынға шығарып, түйені өлтіріп тастады. Ал, сонда Раббылары оларға қылмыстарының салдарынан апат жіберіп, жермен–жексен қылды. (14) Алла, оның соңынан қорықпайды. (15)

## 92–ЛӘЙІЛ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Жиырма бір аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Қараңғылығы басқан сәтте, түнге, (1) Жарқыраған сәтте, күндізге, (2) Және еркек, ұрғашыны жаратқанға серт. (3) Негізінен кәсіптерің түрлі–түрлі. (4) Ал енді әлде кім (Алла жолында) берсе, тақуалық қылса, (5) Жақсылықты дұрыс деп білсе; (6) Сонда оның жолын оңайластырамыз. (7) Ал енді кім сараңдық істесе, елемесе, (8) Жақсылықты жасынға шығарса; (9) Сонда оның ауырлыққа ұшырауын оңайластырамыз. (10) (Тозаққа) жығылған сәтте, оның малы оған пайда бермейді. (11) Негізінде тура жол көрсету Бізге тән. (12) Сөз жоқ, ақирет те дүние де Біздікі. (13) Сондықтан сендерге жалындаған отты ескерттім. (14)

الجزء الثلاثون سورة الضحى سورة الشرح

لا يصلىها إلا الأشقى ﴿١٥﴾ الذي كذب وتولى ﴿١٦﴾ وسيجنبها الأتقى ﴿١٧﴾ الذي يؤتي ماله يتزكى ﴿١٨﴾ وما لأحد عنده من نعمة تجزى ﴿١٩﴾ إلا ابتغاء وجه ربه الأعلى ﴿٢٠﴾ ولسوف يرضى ﴿٢١﴾

سورة الضحى

بسم الله الرحمن الرحيم

والضحى ﴿١﴾ والليل إذا سجى ﴿٢﴾ ما ودعك ربك وما قلى ﴿٣﴾ وللآخرة خير لك من الأولى ﴿٤﴾ ولسوف يعطيك ربك فترضى ﴿٥﴾ ألم يجدك يتيما فآوى ﴿٦﴾ ووجدك ضالا فهدى ﴿٧﴾ ووجدك عائلا فأغنى ﴿٨﴾ فأما اليتيم فلا تقهر ﴿٩﴾ وأما السائل فلا تنهر ﴿١٠﴾ وأما بنعمة ربك فحدث ﴿١١﴾

سورة الشرح

بسم الله الرحمن الرحيم

ألم نشرح لك صدرك ﴿١﴾ ووضعنا عنك وزرك ﴿٢﴾ الذي أنقض ظهرك ﴿٣﴾ ورفعنا لك ذكرك ﴿٤﴾ فإن مع العسر يسرا ﴿٥﴾ إن مع العسر يسرا ﴿٦﴾ فإذا فرغت فانصب ﴿٧﴾ وإلى ربك فارغب ﴿٨﴾

نصف الحزب ٦٠

٥٩٦

Оған жауыздар ғана кіреді. (15) Сондай өтірік деп жалтарғандар. (16) Тақуарақ болған одан ұзақтастырылады. (17) Сондай малын сарып қылып тазарғандар. (18) Оның онда ешкімге берер еселі сыйлығы жоқ. (Біреудің өзіне істегенінің бодауы үшін емес) (19) Бірақ ұлы Раббының ризалығын ғана іздейді. (20) Сондай-ақ ол, таяуда разы болады. (21)

## 93-ЗҮХА СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Он бір аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

(Мұхаммед Ғ.С. ға бірнеше күн уахи кешігіп қалғанда кәпірлер: "Оны, Раббы тастады" деген екен. Ж.М.Р.Т.) Сәске уақтына, (1) Тым-тырыс түнге ант. (2) Раббың сені тастамады да кейімеді. (3) Әрине сен үшін ахирет, дүниеден жақсы. (4) Әлбетте Раббың саған береді де разы боласың. (5) Сені жетім түрде тауып орналастырмады ма? (6) Сені абыржуда көріп, жолға салмады ма? (7) Сені кедей көріп, байытпады ма? (8) Ендеше жетімді қорлама, (9) Сұраушыны зекіме. (10) Раббыңның нығметін білдір. (11)

## 94-ШАРХ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Сегіз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

(Мұхаммед Ғ.С.) көңліңді ашпадық па? (1) Жүгіңді түсірмедік пе? (2) Сондай беліңді қайыстырған, (3) Сенің абыройыңды көтермедік пе? (33-С.56-А.) (4) Негізінде ауырлықпен бірге бір жеңілдік бар. (5) Шын мәнінде қиыншылықпен бірге бір оңайлық бар. (6) Ендеше босай қалсаң және тырыс. (7) Раббыңа ғана бел байла. (8)


الجزء الثلاثون سورة التين سورة العلق

سورة التين

بسم الله الرحمن الرحيم

وَالتِّينِ وَالزَّيْتُونِ ﴿١﴾ وَطُورِ سِينِينَ ﴿٢﴾ وَهَٰذَا الْبَلَدِ الْأَمِينِ ﴿٣﴾ لَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ فِي أَحْسَنِ تَقْوِيمٍ ﴿٤﴾ ثُمَّ رَدَدْنَاهُ أَسْفَلَ سَافِلِينَ ﴿٥﴾ إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فَلَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٦﴾ فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعْدُ بِالدِّينِ ﴿٧﴾ أَلَيْسَ اللَّهُ بِأَحْكَمِ الْحَاكِمِينَ ﴿٨﴾

سورة العلق

بسم الله الرحمن الرحيم

اقْرَأْ بِاسْمِ رَبِّكَ الَّذِي خَلَقَ ﴿١﴾ خَلَقَ الْإِنسَانَ مِنْ عَلَقٍ ﴿٢﴾ اقْرَأْ وَرَبُّكَ الْأَكْرَمُ ﴿٣﴾ الَّذِي عَلَّمَ بِالْقَلَمِ ﴿٤﴾ عَلَّمَ الْإِنسَانَ مَا لَمْ يَعْلَمْ ﴿٥﴾ كَلَّا إِنَّ الْإِنسَانَ لَيَطْغَىٰ ﴿٦﴾ أَن رَّآهُ اسْتَغْنَىٰ ﴿٧﴾ إِنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ الرُّجْعَىٰ ﴿٨﴾ أَرَأَيْتَ الَّذِي يَنْهَىٰ ﴿٩﴾ عَبْدًا إِذَا صَلَّىٰ ﴿١٠﴾ أَرَأَيْتَ إِن كَانَ عَلَى الْهُدَىٰ ﴿١١﴾ أَوْ أَمَرَ بِالتَّقْوَىٰ ﴿١٢﴾ أَرَأَيْتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٣﴾ أَلَمْ يَعْلَم بِأَنَّ اللَّهَ يَرَىٰ ﴿١٤﴾ كَلَّا لَئِن لَّمْ يَنتَهِ لَنَسْفَعًا بِالنَّاصِيَةِ ﴿١٥﴾ نَاصِيَةٍ كَاذِبَةٍ خَاطِئَةٍ ﴿١٦﴾ فَلْيَدْعُ نَادِيَهُ ﴿١٧﴾ سَنَدْعُ الزَّبَانِيَةَ ﴿١٨﴾ كَلَّا لَا تُطِعْهُ وَاسْجُدْ وَاقْتَرِب ۩ ﴿١٩﴾

سجدة

٥٩٧

## 95–ТИН СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Сегіз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

Інжірге және зәйтінге, (1) Тұр Сина тауына, (2) Осы бейбіт қалаға серт. (3) Расында адамзатты көркем бейнеде жараттық. (4) Сосын оны төмендердің төменіне қайтардық. (5) Бірақ иман келтіріп, ізгі іс істегендер басқа. Оларға таусылмас сыйлық бар. (6) (Адам баласы!) Бұдан кейін саған дінді өтіріксіндірген не? (7) Алла, үкім етушілердің ең жоғарғысы емес пе? (8)

## 96–ҒАЛАҚ СҮРЕСІ

Меккеде түскен. Он тоғыз аят.

Аса қамқор, ерекше мейірімді Алланың атымен бастаймын.

(Бастапқы бес аят. Хыра тауында Мұхаммед Ғ.С. ға: "Оқы" деп алғаш түскен аяттар. К.Р.Х.Т) Сондай жаратқан Раббыңның атымен оқы! (1) Ол, адам баласын ұйыған қаннан жаратқан. (2) Оқы! Ол Раббың аса ардақты. (3) Сондай қаламмен үйреткен. (4) Ол, адамзатқа білмеген нәрсесін үйреткен. (5) Сөз жоқ, адам баласы әрине азады; (6) Ол, өзін мұңсыз көргендіктен. (7) Шын мәнінде қайту Раббың жақ. (8) Көрдің бе, сондай тыйым салғанды; (9) Бір құл намаз оқыған сәтте. (Әбу Жаһіл: "Мұхаммед намаз оқыса, басын мылжалаймын" деген екен. Б.Ж.К.М.Р.) (10) Көрдің бе? Егер ол (Мұхаммед Ғ.С.) тура жолда болса да, (11) Немесе тақуалықты бұйырған болса да. (12) Көрдің бе, егер ол (адам, хақты) өтіріксініп, бет бұрған болса? (13) Негізінен Алланың көріп тұрғанын білмей ме? (14) Жоқ, егер ол, бұдан тыйылмаса, әлбетте кекілінен сүйрейміз; (15) Өтірікші, күнәкардың кекілінен. (16) Сонда ол, сыбайластарын шақырсын. (17) Дереу тозақтың басқарушыларын шақырамыз. (18) Олай емес, (Мұхаммед Ғ.С.) оған бағынба, Аллаға сәжде қыл, жақында! (19)

бар. Міне солардан Құран Шәрифті егжей-тегжейлі түсінуге болады. Өйткені қолыңыздағы Құран Шәрифтің қысқаша ғана аудармасы. Ал міне бұл аударма бір мәал түріндегі Құран Шәрифтің қазақша түсінігі болғандықтан: "Құран Шәриф Қазақша Мағына Және Түсінігі" деген ат берілді. Өйткені бұл аудармада, сөзбе-сөз мағына берілу көз алдыға ұсталмай аяттардың негізгі ұғымы қысқаша қарапайым қазақ сөзімен түсіндірілуге тырысылды.

Бұл "Құран Шариф Қазақша Мағына Және Түсінігі" соңғы жылдарда Түркияда шыққан 605 бет көлеміндегі Құран Кәримнің хашя түрінде шетіне латын әрпімен түрікше жазылған қысқаша аудармаларға негізделіп, аяттардың нөмірі бойынша әр беттің түсінігі сол беттің өзіне сыйдырылды.

Кейбір сөздің мағнасына сәйкес қазақша атау табылмағанда, сол сөздің ұғымына ең жақын баламасы берілді. Кейбір аяттың түсінігіне байланысты басқа жердегі аят жақша ішінде, мысалы: (4-С.16-А.): "Төртінші сүре он алтыншы аят" түрінде қысқартылып берілді. Және кейбір аяттың мағнасына байланысты тәпсір аттары, мысалы: Байзауи, Жәлалейн жакша ішінде: (Б.Ж.) ретінде берілді.

Құран Кәримнің аяттары көбінесе, бір жағдайға немесе бір уақиғаға байланысты түскен. Бұны "Шаны Нүзіл" (түсу себебі) деп атайды. Бірақ аяттың үкімі жалпыға байланысты болады. Сондықтан кейбір аяттардың оңай түсінілуші үшін сол аяттың түсуіне байланысты себебі алдын ала жақша ішінде берілді. Сондай-ақ әр түрлі ұзынды-қысқалы түсініктер жақша ішінде көрсетілді.

Ескерту: Аяттардың нөмірлеріне сәйкес аудармалардың нөмірлері сөйлемнің соңына қойылды.

Пайдаланылған материалдар:

Тәпсірлер:

1-Қазы Байзауи: Бір том. Һіжри 1329 жылы Істанбұлда басылған.

2-Тәфсир Жәлалейн: Екі том. Кайрде басылған. (Тарихы белгісіз.)

7–Кәлам Шариф Тәфсир фауайід: Төрт том. Мілади 1900 жылы Қазан қаласында басылған. (Аударушысы белгісіз.)
8–Құран Тәфсир, Тәфсир Фауайід: Төрт том. Қазан (татар) тілінде: 1–ші том 252, 2–ші том 464, 3–ші том 361, 4–ші том 316 бет көлемінде. Қазан қаласында басылған. (Тарихы, аударушысы белгісіз.)

Орта Азиялық түрік тілдерінде жарық көріп, аталмыш жинаққа кірмеген тәпсірлер:

1–Сиратұл Мұстақим: Алты том. Аударушысы: Еділ–Орал түріктерінен Ахмед Фарид Әл Ғаббаси. Һіжри 1300 жылы Лаһор қаласында басылған.
2–Құран Кәрим Ұйғырче тержімісі: Бір том. Аударушысы: Мұхаммед Саліх. Мілади 1986 және 1987 жылдарында Пекин қаласында басылды.

Құран Шәриф Қазақша Мағна Және Түсінігі

Негізінен Құран Шәрифтің басқа тілге аударылуы әрине оп–оңай мәселе емес екендігі мәлім. Өйткені, тіпті қарпайым бір сөздің өзі басқа тілге аударылғанда, дәл өзіндей мұлтіксіз бола қоймайды. Әлбетте Алланың сөзі Құран Шәриф басқа тілге аударылғанда нақ өзіндей бола қояды деу мейлінше қиын екендігі түсінікті. Сірә бұл Құран басқа тілге аударылуға болмайды деген сөз емес. Сондай–ақ арап тілі грамматикалық және лексикалық құрылысы, сөйлем тұлғасы бойынша өз алдына ерекшелікке ие бір тіл екендігіне мойындамауға болмайды. Ал онымен қатар Құран Шәрифте бірқанша мағнаны қамтитын терең маңызды, қанатты сөздер де көп кездеседі.

Сондықтан Құран Шәрифтің аудармасын тәржіме демей көбінесе мәал немесе тәпсір деп атайды. Өйткені тәржіме: Бір сөйлемнің басқа тілге сөзбә–сөз аударылуы. Мәал: Бір тақырыдтың басқа тілмен қысқаша түсіндірілуі. Ал Тәпсір: Бір мұзмұнның басқа тіл арқылы біраз ашалап түсіндірілуі. Бүгін отыз том көлемінде, тіпті тағы көп томдық тәпсірлер

шықпай қол жазба күйінде қалды" делінген. Алайда ол еңбектің татарша жазылғандығы, Уфа қаласында сақтаулы болғандығы білінді. Ал түрікменше, қырғызша тәпсір болмаған көрінеді. Ұйғырша жақында басылып шықты. Ал міне тұңғыш рет: "Құран Шәриф Қазақша Мағна Және Түсінігі" деген атпен осы қысқаша еңбек жарық көріп отыр.

Орта Азиялық түрік тілдерінде жарық көріп, аталмыш жинаққа кірген тәпсірлер:

1–Тәпсір Әл Ытқан Фи Тәржүматүл Құран: Екі том. Аударушысы; Имам және мүдәрріс Шайхол Ислам Әсадолла Әл Хамиди ұлы. Құран тәпсірі қазан тілінде (татарша) Міләди 1907, 1911 және екінші рет міләди 1911, 1914 жылдарында Қазан қаласында басылған. Кейін міләди 1949 жылында Токиода, міләди 1984 жылында Істанбұлда, міләди 1985 және 1987 жылдарында Катар мемлекеті Доха қаласында екі рет басылды.

2–Тәпсір Ноғмани: Төрт том болуы мүмкін. Аударушысы: Нұғман Әмір ұлы Ғұсман Молла ұлы. Мілаи 1915–ші жылы Қазан қаласында, міләди 1917–ші жылы Орнборда және міләди 1959 жылында Һелсінкиде басылды.

3–Тахсилүл Баян фи Тәфсиріл Құран: 4848 бет көлемінде. Аударушысы: Мұхаммед Садық Шах Ахмет Иманқұлы ұлы Әл Қазани: Қазан тілінде (татарша) Міләди 1910 жылы Қазан қаласында басылған.

4–Кітап Кәшфүл Хақайық: Үш том, Азербайжанша. Аударушысы: Мир Мұхаммед Кәрим мырза. Міләди 1908 және 1917 жылдарында Баку қаласында басылған.

5–Құран Кәрим Мүтержем уе Мұхашша. (Аударма және түсінігі): Мұхаммед Бін Әссайыд Тарази (Алтын Хан Төре). Өзбекше. 1955 жылы Бомбай қаласында, міләди 1975 жылы Карачи қаласында, міләди 1980 жылы Доха қаласында және міләди 1981 жылы Жідде қаласында басылды.

6–Кітабүл Баян фи Тәфсиріл Құран: Екі том. Аударушысы: Мұхаммед Хасан Сақафи. Азербайжанша. Міләди 1908–ші жылы Тифлісте басылған.

Құран Кәримнің басқа тілдерге аударылуы:

Негізінен Құран Кәрим өлікке немесе қабыр басында ғана оқылатын Кітап емес. Тірі жүрген адамдарға оқылатын бір ереже және заң Кітабы. Сондықтан Мүсылмандардың Құранның мағнасын білулері сондай-ақ қарасын дұрыс окулары шарт. Дегенмен Құранның мағынасын білмеген кісі Алланың сөзі екендігіне сене отырып қарасын дұрыс оқыса, сауап табады. Бірақ қарасын дұрыс оқымаса немесе оқығандығына ақы алса күнәкар болады. Мүззәмміл сүресінің төртінші аятында:"Құранды өте дұрыс оқы" және Бақара сүресінің қырық бірінші аятында: "Аяттарымды аз бағаға (дүниелікке) айырбастамаңдар. Сондай-ақ Менен ғана қорқыңдар" делінген аяттарда осы жағдайлар елеулі түрде ескертіледі. Сондықтан Құран Кәримді дұрыс оқу үшін тәжуит ғылымы және мағнасын білу үшін арапша, парсыша, түрікше, үрдүша т.б. Мүсылман елдерінің тіпті бөгде елдердің де тілдерінде тәпсірлер шығарылған.

Таяуда Мүсылман елдерінің қатынасулары бойынша, Құран Кәримнің басқа тілдерге аударылуына байланысты жүргізілген зерттеулерінің нәтижесінде Істанбүлдағы "Ислам Тарих Және Мәдениет Зерттеу Орталығы" тарапынан міләди 1515-1980 жылдары арасында басылған "Құран Кәримнің Дүние Жүзілік Аудармасының Библиографиясы" делінген атпен бір мың бет көлемінде ағылшынша (біраз арапша түсінік беріліп) бір кітап басылып шықты. Бүл түңғыш рет жарық көрген ғылми жинақта, Құран Кәримнің алпыс тілге 2668 рет аударылып басылғандығы жазылған. Әрине бүл жинаққа кірмей қалғандар да бар.

Түрік тілдерінде ең көбірек қырық шақты тәпсір әр дәуірде түрікше (анатолияша) жазылып, басылған көрінеді. Ал одан кейін татарша, азербайжанша және өзбекше тәпсірлердің болғандығы байқалды. Тәжікше Маулана Яғқүп Жархидың тәпсірлері қол жазба түрінде кітапханаларда сақтаулы. Қазақ Совет Энциклопедиясында: "Мүса Бегей үлы, міләди 1912 жылында Құранды қазақ тіліне аударды. Бірақ ол жарыққа

# АЛҒЫ СӨЗ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

﴿.... الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي هَدَانَا لِهَٰذَا وَمَا كُنَّا لِنَهْتَدِيَ لَوْلَا أَنْ هَدَانَا اللَّهُ .... ﴿٤٣﴾﴾ سُورَةُ الأَعْرَافِ

وَالصلاةُ وَالسَّلامُ عَلى أَشْرَفِ الْمُرْسَلِينَ سَيِّدِنا مُحَمَّدٍ وَعَلى آلِه وَصَحْبِه أَجْمعينَ.

Қүран Кәрим Алла тағаланың сөзі. Хазірет Мүхаммед (Ғ.С.) ке Жебрейіл (Ғ.С.)арқылы бүкіл адам баласына тура жол көрсету үшін арап тілінде бөлім-бөлім жиырма үш жылда түскен болатын. Бақара сүресінің екінші аятында:" Міне осы Кітапта күдік жоқ, тақуалар үшін тура жол көрсетуші." Және Юсып сүресінің жүз екінші аятында:" Расында бүны арапша Қүран түрінде түсірдік. Әрине түсінерсіңдер." Тағы Ісра сүресінің жүз алтыншы аятында:" Қүранды адамдарға кідіріп, оқуың үшін бөлім-бөлім түсірдік" делінген бейнедегі тағы басқа осы тәрізді аяттардан көруге болады.

Қүран Кәрим сауатсыз қырық жасындағы Мүхаммед (Ғ.С.) ке мүғжиза болып түскен кезде Қүранды, Мүхаммед (Ғ.С.) ойынан шығарып отыр дегендерге: Бақара сүресінің жиырма үшінші аятында:" Қүлымызға түсіргенімізден күдіктенсеңдер, онда сендер де соған үқсас бір сүре келтіріңдер, егер сөздерің рас болса" делінген бейнеде оларға тойтарыс беріледі.

Қасиетті Кітабымыз Қүран Кәрим; әрі жазулы нүсқа түрінде әрі жатқа алған мыңдаған қарилар арқылы он төрт ғасырдан бері үздіксіз күнімізге дейін жалғасып келді. Сондай-ақ қияметке дейін жалғаса беретіндігі даусыз. Өйткені, бүгін дүние жүзіндегі елдердің төрттен біріне таяуы Мүсылман. Жүз мыңдаған қари жат оқуда әрі сансыздаған нүсқасы толық техникалық түрде басылуда. Сондай-ақ сонау хазірет Ғүсман (Р.А.) ның заманындағы қол жазба нүсқасынан тартып, миллиондаған қол жазба нүсқалары мемлекет кітапханаларында, Мүсылмандардың үйлерінде тіпті бөгде елдердің де кітапханаларында сақтаулы. Сондықтан бір нүктесінің де өзгеруі мүмкін емес. Өйткені, Алла (Т.): Он бесінші сүренің тоғызыншы аятында: "Анығында Қүранды Біз түсірдік әрі шын мәнінде оны Біз қорғаушымыз" деген ғой.

# ҚҰРАН КӘРИМ

## ҚАЗАҚША МАҒЫНА

## ЖӘНЕ ТҮСІНІГІ

АУДАРҒАН : ХАЛИФА АЛТАЙ
ӨҢДЕУШІ : ДӘЛЕЛХАН ЖАНАЛТАЙ
РЕДАКЦИЯЛАҒАН : АБДҰРРАҺИМ АЛТАЙ

ЕКІ ХАРАМНЫҢ ҚЫЗМЕТКЕРІ
ФАҺД ПАТШАНЫҢ
ҚҰРАН ШӘРИФ БАСЫМ КОМБИНАТЫ

بعون الله وتوفيقه
تم طبع هذا المصحف الشريف
وترجمة معانيه في مجمع خادم الحرمين الشريفين
الملك فهد لطباعة المصحف الشريف بالمدينة المنورة
بإشراف وزارة الحج والأوقاف في المملكة
العربية السعودية عام ١٤١٢هـ


لمجمع خادم الحرمين الشريفين الملك فهد
لطباعة المصحف الشريف
ص.ب ٣٥٦١ - المدينة المنورة

АЛЛА ТАҒАЛАНЫҢ
КӨМЕГІ ЖӘНЕ ИКЕМДЕУІМЕН
ОСЫ ҚҰРАН ШӘРИФТІҢ ҚАЗАҚША
АУДАРМАСЫ ШАРАПАТТЫ ЕКІ
ХАРАМНЫҢ ҚЫЗМЕТКЕРІ ФАҺД
ПАТШАНЫҢ МЕДИНЕ МҰНАУУАРАДАҒЫ
БАСЫМ КОМБИНАТЫНДА САУД
АРАБИЯСЫНЫҢ УАҚЫФТАР
МИНИСТРЛІГІ БОЙЫНША ҺІЖРИ
1412, МІЛАДИ 1991
ЖЫЛЫНДА БАСЫЛДЫ.



ШАРАПАТТЫ ЕКІ ХАРАМНЫҢ ҚЫЗМЕТКЕРІ ФАҺД ПАТШАНЫҢ ҚҰРАН
ШӘРИФ БАСЫМ КОМБИНАТЫ.
ПОЧТА ҚҰТЫСЫ 3561 МЕДИНЕ МҰНАУУАРА САУД АРАБИЯ

( ٤٠٠٠ د ١٠ ـ ك ) ( ٤ ) ( ٠١ )

